A. MEREDOW

# MAGTYMGULYNYŇ DÜŞÜNDIRIŞLI SÖZLÜGI

Günbed Kabus
1997

# فرهنگ مخدومقلی

تدوین و تفسیر از:  نورمحمّد عاشورپور

گنبد قابوس
۱۹۹۷

**Türkmen** halkynyň agzybirligi we özbaşdaklygy ugrunda janlaryny pida eden edermen ogullarynyň hatyrasyna bagyşlanýar.

Mahmut Atagözli

Magtymgulynyň Düşündirişli Sözlügi, Türkmen ýazyjysy Nurmuhammet Aşyrpur (Aşyrpur Merdeow) tarapyndan ýazylyp birinji jildi 1997 ýylda Eýranyň Gunbedkabus şährinde çapa berildi. bu kitab, bu alymyň adyny diri saklamak niýýeti bilen halkymyza ýaýradýarys. ýazyjy Nurmuhammet Aşyrpuryň bu kitabyny çap etjek bolsaňyz, özünden rugsat almagyňyzy haýyş edýäris.
bu metnden Arap elipbiýsinde ýazylan sözler tabdilde gynçylyk döredensoň, hezf edildi. bu kitaby type (taýp) etmekde öňki peýdalanylan programma, ZARNEGAR programmasydy. bu programma DOS systeminde bolansoň, kitabyň metnini WINDOWS programmasyna öwürenimizde bir näçe ýalňyşlyklar emele geldi. şonuň üçin eger bu kitapda düşünmez sözlere duş gelseňiz maňa ýazyp sorap bilersiňiz.

Hormat bilen:
Mahmut Atagözli
Eýran, Gunbedkabus
e-mail: Matagozli@yahoo.com

**فرهنگ مخدومقلی**

**تدوین و تفسیر از:**
**نورمحمّد عاشورپور**

**گنبد قابوس**
**۱۹۹۷**

A. MEREDOW

# MAGTYMGULYNYŇ

# DÜŞÜNDIRIŞLI

# SÖZLÜGI

Günbed Kabus
1997

Türkmen halkynyň agzybirligi we özbaşdaklygy
ugrunda janlaryny pida eden edermen ogullarynyň
hatyrasyna bagyşlanýar.

SÖZBAŞY

Türkmen klassyky edebiýatynyň beýik halypasyakyldar-şahyr Magtymguly Pyragynyň döredijilik mirasy öz döwründen bäri köp alymlaryň ünsüni özüne çekipgeýär. Onuň ajaýyp çeper we çuňmanyly goşgularyuludan-kiçi hemmäniň kalblnda mynasyp orun alypdyr.Ylaýta-da häzirki zamanda, bütin dünýä türkmenleriňmilli aň-düşünjesiniň oýanýan mahalynda onuň edebimirasy has möhüm ähmiýete eýe bolýar. Soňky ýyllardaşahyryň mirasyna berilýän üns, onuň adynyebedileşdirmek, eserlerini hemmetaraplaýyn öwrenmek weneşir etmek ugrunda geçirilýän dürli çäreler munuňaçyk şaýadydyr.
Magtymguly dünýäniň beýik klassyklarynyňhatarynda durmaga haklydyr. Onuň dürdäne sözleri,pähim-paýhasa ýugrulan ajaýyp şygyrlary Gündogarpoeziýasynyň ägirt uly ussatlary Firdöwsi, Nyzamy,Nowaýy, Sagdy, HaFyz ýaly beýik şahyrlaryň eserleriniýadyňa salýar. Şeýle bolmagyna garamazdan,Magtymgulynyň eserlerinde okyjy köpçüligine dolydüşnükli bolmadyk sözleriň, taryhy, geograFik, miFologikatlaryň we dini aňlatmalaryň hem az däldigi bellidir. Şuzatlary bilmezden, şahyryň eserleriniň doly manysynadüşünmek, çeperçilik aýratynlygyny, dünýägaraýşynyýüze çykarmak mümkin däl. Hut şu sebäpli,hödürlenýän häziriki kitapda beýik şahyryňdöredijiliginde duş gelýän şol tipli sözlere weaňlatmalara düşündiriş bermek göz öňündetutulýar.

Mälim bolşy ýaly, Magtymgulynyň eserleriniňawtograFy ýa-da ondan göçürilen nusgasy bize gelipetmändir. Gelip ýeten golýazmalary göçürenleriň bilimiwe sowatlylyk derejesi şahyryňkydan has pes eken. Şonuňüçin olaryň ençemesi göçürýän tekstlerine dolydüşünmän, kä halatda özleriçe ony üýtgedipdirler. Buhili üýtgetmeler diňe bir göçürijileriň sowatsyzlygynadegişli bolman, olaryň sub'ektiw garaýyşlaryna-da baglybolupdyr.

Tekstleriň üýtgedilmegi ýeke bir Magtymgulynyňeserlerine mahsus zat däl. Munuň özi Gündogaryň beýikklassyklarynyň ählisine diýen ýaly degişlidir. Bu baradaköp şahyrlaryň özleri-de ýatlapdyrlar we şeýle Faktyýazgarypdyrlar, Gündogar edebiýatyndaky "hytabyýa" ("ýüzlenilip aýdylýan söz") atlandyrylýan termin-de hutşu mesele bilen baglanyşykly döräpdir. Şeýle"hytabyýalaryň" birini Fuzulynyň diwanynda (Baku, 1958)hem görmek bolýar. Fuzulynyň önden görüjilik edip, özeserleri barada aýdan sözleri Magtymgulynyňgoşgularynyň ýazgydyna-da degişlidir.

Pyragynyň eserleriniň saklanyşynda iki hili kemçilikduýulýar. Birinjiden, şahyryň döredijiligine degişlibolmadyk şygyrlaryň goşulmagydyr. Ikinjiden, eserleriniňköp halatda düşnüksiz görnüşde üýtgedilmegidir. Buiki ýagdaýy doly suratda aýyl-saýyl etmek aňsat iş däl.Ol yzygiderli we ýadawsyz derňew işini talap edýär.Akademik A.N.Samoýlowiç "Magtymgulynyň goşgularynagörkezgiç" diýen işinde käbir bagşynyň görengoşgusyna Magtymgulynyňky diýýändigini belleýär(1).Bu bellik mydama diýen ýaly şahyryň adyna başgalaryňgoşgularynyň-da berlip gelnendigini subut edýär.Galyberese-de, şu çaka çenli Magtymgulynyňeserleiniňtankydy tekstiniň ýoklugy onuň goşgularynyňdüşündirişli sözlügini döretmek işini judakynlaşdyrýar. Şu sebäpli sözlügi düzmekde haýsyçeşmä salgylanmaly diýen kanuny sorag ýüze çykýar.Biz bu ýagdaýy nazarda tutup, sözlügi düzmekdeaşakdaky prinsipe eýerdik.

1. Birinji nobatda şahyryň iň gadymygolýazma-diwanlaryny, şol sanda Eýran golýazmalarynyhem-de Gurbanberdi ahun Gürgeniniň Buharadaşbasmasyny ilkinji çeşme hökmünde kabul edipaldyk.
2. Belli bolşuna görä, şu wagta çenli ençeme goşgularMagtymgulynyňky bolmasa-da, onuň ady bilen neşiredilipdir. Olar halk arasyna ýaýrapdyr. Şol goşgularyňiçinde düşnüksiz sözler, sözlemler hatda şahyryňhakyky öz asyl eserlerine ters gelýän halatlary hem bar.Şuňa garamazdan, biz çap bolan şol goşgularyňsözlerini-de aldyk we olar barada ýerinde özgaraýşymyzy-da beýan etdik. Biziň pikirimizçe, buýagdaý okyjylaryň hakykata göz etirmekleri üçin peýdaberse gerek. Şeýlelikde, beýik şahyryň ady bilen kitapşekilinde ýa-da metbugatda çap bolan hem-degolýazma-diwanlarynda gabat gelýän hemme eserlerisözlügiň ilkinji çeşmesi bolup hyzmat etdi.
3. Magtymgulynyň goşgulary halk arasynda juda köpýaýrapdyr. Onuň eserleri köpçüligiň ýüregindenturanlygy sebäpli, dilden-dile geçişi ýaly, onuňdiwanynyň golýazmasy-da elden-ele aýlanypdyr. Munuňözi halkyň öz beýik şahyryna goýan hormatynyňnyşanasydyr. Emma şol prosesde Magtymgulynyň goşgysetirleri birnäçe warianta eýe bolupdyr. Belli bir söz ýa-dasetir bir kitapda ýa-da golýazmada bir görnüşde gelse,başga bir ýerde ikinji şekilde gabat gelýär.
Muňa degişli köp mysallar getirmek mümkin.Şolardan käbirini alyp göreliň.
"Gökje kepderi" atly eserdäki "Taýr ederdim her ýana"diýen setir käbir golýazmalarda "Seýr ederdim her ýana"görnüşinde duş gelýär. "Gyzmaly boldum" goşgusyndaky"Hekgak dek eýleýip gazmaly boldum" diýen setir"Hekaýat eýleýip ýazmaly boldum" ýa-da "hekgaklykeýleýip, gazmaly boldum" warintda berilýär. Şunuňýaly-da "Jan içinde" atly goşgudaky:
Ishak aýdar: "Pakyr men,
Gullugyma hakyr men"

diýen beýtde gelýän "hakyr" sözi käbir çeşmelerde"mukyr" (boýun) wariantda gabat gelýär. Üç warianta eýebolan sözler hem az däl. "Ýgşy-ýaman sözüm köpdür,gülüşmäň" diýen setirdäki "Gülüşmäň" diýen söz birýerde "talaşmaň" şekilinde gelse, başga bir ýerde"galyşmaň" wariantda berlýär. Magtymgulynyňeserlerinde köp warintlylyk hetdenaşa köp. Hatda käbirsetiriň bäş warinta eýe bolan Faktyny hem görmek bolýar.Meselem:

Suratym niýete görä, istihanym häk ola.
Suratym ne syna dared, istihanym häk ola.
Suratym nisýandadyr, istihanym häk ola.
Suratym niste bara, istihanym häk ola.
Suratym tene derada, istihanym häk ola.

Görşümiz ýaly, şu wariantlaeyň käbirinde, ylaýta-daiň soňkusynda logiki many ýok, ol sözler düýpdendüşnüksiz, haýsy dildedigi-de belli däl. Ýgdaý şeýlebolansaoň, dürli wariantda gelýän sözleriň her haýsynyözbaşdak makala hökmünde bermek zerurlygy ýüzeçykdy. Şuňa görä, şol dürli wariantlaryň duş gelýängoşgy setirleriniň birnäçe gezek gaýtalanyp gelmegiokyjylary geň galdyrmaly däldir. Şunuň ýaly-da bir setirgoşgynyň içinde üç-dört söz düşündiriş talap edýänbolsa, şol setir hökman üç-dört ýerde gaýtalanypgelýändir.

4. Magtymgulynyň eserleriniň çap bolanýygyndylarynda arap graFikasyndan häzirki zamantürkmen ýazuwyna geçirilende, köp sanly sözler nädogryokalypdyr. Netijede haýsy-da bir söz ters many berýänsöze öwrülipdir. Muňa mysal edip, "eFsurda" (solan;doňan; gaýgyly) sözüniň "eFserde" (täçde; oFiserde),"şakkyl-kamar" (Aýyň ýarylmagy - Muhammetpygamberiň görkezen möjüzesi) sözleriniň "şeF elkamar" (Aýyň näzik perdesi ýa-da geýimi, başga manysyAýyň şemaly), "bügzide" (saýlantgy) sözüniň "bengzede"(beň uran), "senjide" (ölçegli, ölçelen) sözüniň" subhyda" (ertirinde), "nükte" (ýiti we parsatly söz)sözüniň "nukta" (nokat) sözüne, "Kirmi-kelan" (ulygurçuk) sözüniň "gürmi-kelan" (manyz söz

düzümi)sözüne öwrülendigini görkezmek bolýar. Elbetde, şeýleFaktlar sanardan köp. Şoňa görä, şu hili ýagdaýda olsözleriň goşgynyň tekstine has dogry gelýän wariantyalyndy. Kä halatda ýalňyş warianty-da öz ýerindegörkezilip, dogry warianta seretmek bellendi. Meselem,"zemre" - ser. "zumra". Magtymgulynyňdöredijiligindeýençeme geograFik atlara-da gabat gelmek bolýar. Şolatlaryň-da üýtgedilen wariantlary bar. Meselem, şahyryňiki tomluk "Saýlanan eserlerine" girizilen "Eýýamygördüm" (j tom, 142 s.) atly goşgusynda şeýle setirlerbar:

Namangan şährinde batyr Zal bilen,
Döw bilen jeň salan Rüstemi gördüm,

Bu ýerdäki ady tutlýan Namangan şäheri ähtibarlygolýazmalaryň birinde Semengan şäheri diýlip berlipdir.Munuň hakykata has ýakyndygy şübhesizdir. ÇinkiFirdöwsiniň "Şanamasynda" görkezilişine görä,Rüstemiň, Zalyň başdan geçiren käbir wakalary hutSemengan şäheri bilen baglanyşyklydyr. Bu at EýranyňRamhurmuz atlandyrylýan şäheriniň gadymy ady hem-dehäzirki döwürde Eýbek ady bilen belli bolan Owganystanşäherleriniň biriniň gadymy adydyr. Şunuň ýalyhalatlarda, elbetde, dogry warianty almak makul bilindi.

5. Magtymgulynyň ady bilen çap bolan käbirşygyrlarda türkmen diliniň sözlük Fondunda gabatgelmeýän, täzeden ýasalan birnäçe sözlere hem duşgelmek bolýar, käbir sözler bolsa öz ulanylýan hakykymanysyndan başga manyda ulanylypdyr. Meselem:

Pyragy pikir eýleme,
jikir bilen salyň gartar.

Bu pelek menden paç alyp,
Kimseler baryp hyjalyp,

Bu setirlerdäki "salyň gartar" we "hyjalyp" sözleri diňebeýleki setirler bilen kapyýalaşdyrmak üçin ýasalansözlerdir. Şahyryň golýazma-diwanlaryndaky onuň hutözüne degişli bolan goşgularynyň tutuş hemmesindetürkmen edebi dilinde bolşy ýaly

"ýowuz" sözi "gazaply;ýaramaz, erbet; zalym, rehimsiz, elhenç; kyn, agyr,ýaman" diýen manylarda ulanylpdyr.
Meselem:
Ýman-ýowuz işler bardyr,
Başa gelse duýasydyr.

Iki dostuň arasynda,
Ýman-ýowuz iş olmasyn.
Ý-da:
Ol ýowuz magşar musallat galmagallar ondadyr.
Emma bu söz Magtymgula ýöňkelýän birnäçeşygyrda "ýalňyz, ýeke" diýen menyda getirilipdir.Meselem:
Ýowuz men diýip dökme ýaşyň,
Götergil gojalan başyň.
Kimse ýowuz-ýok gardaşy,
Gözi düşmez bir dogana.

Degre-daşym sil alypdyr, galmyşam ýowuzmenem. Şunuň ýaly halatlarda ol sözler bir  ýerde alnyp, ikihili manyda gelýändigi we olaryň haýsy tipli goşgularadegişidigi ýatanýar. Şular bilen birlikde, şol hiligoşgularda "duşgär, juwanperez, näzigär, zynahor" ýalynädogry ýasalan sözlere-de gabat gelinýär, Emma olaryňsany köp däl. Olara düşündiriş bermekgiň geregi ýokhasap etdik.
kä halatda duş gelýän düýpdän manysyz görnüşeöwrülen sözler sözlüge girizilmedi, olaryň bar bolandogry wariantlaryny almak bilençeklenildi.
Magtymgulynyň eserleriniň häzirki düşündirişlisözlügine girýän sözleriň ençemesi "Türkmen klassykyedebiýatynyň sözlüginde" hem bardyr. Emma häzirkisözlük diňe Magtymgulynyň eserlerine mahsus bolmakbilen birlikde, munda köp zatlar täzeden işlenip, köpmakalalaryň üsti täze materiallar bilen dolduryldy,hemme sözler degişli mysallar bilen üpjün edildi.Galyberse-de, sözleriň arap-pars graFikasynda ýazylyşyhem berildi.

Şu wagta çenli neşir edilen tekstlerde käbir sözüňbirnäçe görnüşde ýazylýandygyna gabat gelinýär. Buhili sözleriň dürli Formada getirilişi hasaba alyndy.Olaryň biriniň ýanynda düşündiriş berlip, beýlekigörnüşleriniň yzynda manysy düşündirilen Formaseredilmelidigi görkezildi.

Mälim bolşy ýaly, Magtymgulynyňgolýazma-diwanlary arap edipbiýinde ýazylypdyr we şuelipbiýde birnäçe gezek çap edilipdir. Hut şu ýagdaýynazara alyp hem-de şahyryň arap graFkasynda ýazylangolýazmalaryny originalda okamak isleýän okyjylarakömek bermek maksady bilen sözlügiň ahyryndaarap-pars edipbiýindäki açar-sözlüklik (slownik) hemýerleşdirildi.

Şeýlelikde, şahyryň öz döredijiliginde ulanan köpsanly arap, pars we gaýry sözleriň asyl ýazylyşy - originalybilen-de okyjylar şu sözlük arkaly tanşyp bilerler.Sözümiziň ahyrynda ýene bir zady nygtamak gerek. Ol-da,şu kitabyň Magtymgulynyň eserleriniň düşündirişlisözlügini döretmekde ilkinji synanyşykdygydyr. Şahyryňdürli döwürlerde neşir edilen ýygyndylarynyň soňundaberlen sözlük we düşündirişler bollaýmasa, bu ugurdahiç hili edilen iş ýok diýerlikdir. Şuňa görä, bu ilkinjisynanyşyk barada okyjylar öz degerli belliklerini aýdarlardiýen umydymyz bar. Şeýle bellikler biziň geljekde alypbarjak ylmy-derňew işlerimize peýda berjekdigine bizpugta ynanýarys.

Iş ara alnyp maslahatlaşylan mahalda öz deýdalybelliklerini aýdan Magtymguly adyndaky Türkmen döwletuniwersitetiniň Filologiýa Fakul'tetiniňproFessor-mugallymlar sostawyna tüýs ýürekdenminnetdarlyk bildirýärin.

Aşyrpur N.M.
(A. Meredow).
TSSR-iň Ylym we tehnika bolýunça
döwlet baýragynyň laureaty,
Magtymguly adyndaky Türkmen
döwlet uniwersitetiniň dosenti.

1- A.N. Samoýlowiç. Ukazatel k pecnýam Mahtumkuli,ZWORAO, T, XIX, 126 sah.

## SÖZLÜGIŇ GURLUŞY HAKYNDA

Sözlüge alnan sözleriň ýerleşdirilişinde,düşündirilişinde aşakdaky tertip doly saklandy:

1. Baş sözler häzirki zaman türkmen diliniň elipbiýiesasynda düzüldi.
2. Baş sözden soňra ýaý içinde ol sözüň haýsy diledegişlidigi, uzyn ýa-da gysga aýdylyşy häzirki zamantürkmen elipbiýinde berildi. Arap sözleriniň öňünde "a",pars sözleriniň öňünde bolsa "p" harpy goýuldy. Şondansoň sözüň arap graFikasynda ýazylyşy-da görkezildi.Meselem:

ABDAL (a. abda:l) - .... ABAT (p. a:ba:d) - ....

3. Iki komponentden düzülen goşma sözleriň biriarapça, beýlekisi pars dilinde bolsa, olaryň öňünde "a-p"harplary goýuldy.

Mes.:

DÜRRI-NAÝj (a-p. dorr-e na:ýa:b)- ...

4. Eger goşma sözleriň komponentleriniň ikisi-de birdilde bolsa, şol diliň alamaty (a. ýa-da p.) goýuldy.

Mes.:

DÄHRI-DUN (a. dahr-e du:n) - ...

5. Sözlükde türki sözler üçin ýörite bellikgoýulmady. Emma goşma sözleriň sostawynda gelse, ol "t"harpy bilen bellendi.

Mes.:

JÖWLAN URMAK (p-t. jewela:n urmak)- ..

b. Sözleriň ýaý içinde transkripsiýasy berlende, uzynaýdylýan çekimlini görkezmek üçin harpyň yzyndan ikinokat (:) goýuldy. Zerur bolanda sözüň birlik ýa-da köplük sany-dagörkezildi.

7. Sözlere düşündiriş berlende, ilki bilen olaryň asylmanysy, soň başga manylary, ondan soň bolsa göçmemanysy berildi. Emma omonimleriň her biri aýry-aýrysöz hökmünde rim siFri bilen nomerlenip görkezilipdüşündirildi.
8. Şahyryň döredijiliginde käbir arap-pars sözleri diňeköplük sanda ulanylypdyr. Şunuň ýaly ýagdaýda olsözler şol durşuna, ýagny köplük sanda alnypdüşündiriş berildi, birlik sanynyň yzyndan bolsa, köplüksana seredilmelidigi tabşyryldy.
9. "Waw" () bilen düzülen goşma sözlerde "waw" harpybirinji komponentiň yzyndan goýlan deFisden soň "u"harpyna öwrülip ýazylýar. Ýý içinde transkripsiýasyberlende bolsa, asyl aýdylyşy ýaly "we" ýa-da "o" harpybilen berilýär. Mes.:
- ... ZEMIN-U ASMAN (p. zemi:n we a:sma:n)
- ... ŞEB-U RUZ (p. şeb-o ru:z)
- ... UJB-U RYÝA (a. ojb we riýa:)
10. Türkmen klassyky edebiýatynyň, şol sandaMagtymgulynyň eserlerinde pars diliniň izaFet birigmeleriep-esli orun tutýar. Şolar hemişe birinji sözüň üsti bilenberilýär, ýagny birinji komponentiň yzyna, onuň ýogynýa-da inçe çekimli bilen gutarýandygyna garap, "y,i"harplary artdyrylyp ýazylýar. Ýýyň içinde bolsa parsdilindäki asyl aýdylyşy ýaly transkripsiýasy berlip,yzysure arap graFikasynda ýazylyşy görkeziliär.Mes.:
MÖWJI-DERÝ (a-p. mawj-e derýa:)- ...
FAHRY-JAHAN (a-p. Fahr-e jaha:n)- ...
(el) birinji komponente 11. Arap diliniň artikli bolan birleşdirilip ýazylýar. Mes.:
KUBBATYL-YSLAM, BEÝTIL-HAZAN,JENNETIL-MÄBWA we ş.m. Bu sözler aslynda (kubbat-el(beýt-el-hazan) we (jennet-el-mä'wa) - yslam), şkeşekilinde ýazylýar.
12. "Aýn" harpy sözüň ortasynda gelende türkmendilinde köplenç "g" sesine öwrüýär. Şolar ýaly sözleriňýaý içinde transkripsiýasy berlende "aýn" harpynyňderegine apostroF (,) goýulýar. Mes.:
TAGLYM (a. tä'li:m) - ...

NAGLEÝN (a. nä'leýn) - ...
MAGRYjET (a. mä'rifet) - ...
13. Şahyryň döredijiliginde gabat gelýän arap-parssözleri häzirki zaman türkmen diliniň dürüs ýazuwyesasynda berildi.
14. Arap- pars we türki sözlerden başga dillerde bolansözler öz ady bilen berildi. Meselem "mongolça", "grekçe"we b.
15. Magtymgulynyň goşgularynda özi ýa-da mazmunyduş gelýän "Kur'anyň" aýatlary bu kitabyň originaly,parsça, türkçe hem-de rusça terjimeleri esasyndatürkmen diline geçirildi.
Arap, pars dillerinden geçen sözleriň takyk we belli birýazuw kadasynyň ýoklugy zerarly şahyryň neşir edileneserler ýygyndylarynda olar dürli görnüşde gabat gelýär.Şoňa görä sözlükde käbir arap, pars sözleriň webirikmeleriniň aýry-aýry şekilde gelýändigi okyjylary geňgaldyrmaly däldir. Ol belli bir kadanyň ýoklugy üçinşeýle edildi. Meselem: resulylla-resululla, hasrat-hasret,abes-ebes we ş.m.

## PEÝDALANYLAN ÇEŞMELER

Magtymgulyň edebi mirasynyň köptaraply we çuňmazmuna eýeligi sebäpli, onuň eserleriniň düşündirişlisözlügini düzmeklik köp sanly ylmy-edebi çeşmeleriöwrenmekligi talap edýär. Şu hakykatdan ugur alyp,sözlük düzülýän wagtda juda köp ylmy, edebi, taryhyçeşmeler gözden geçirildi, ençeme gadymy hem-dehäzirki zamanda düzülen sözlüklerden peýdalanyldy.Şolaryň arasynda dürli döwürlerde aýry-aýry awtorlartarapyndan düzülen pars diliniň düşündirişli sözlügi,arap diliniň, türk diliniň düşündirişli sözlükleri weparsça-rusça täjikçe-rusça, arapça-rusça, Nowaýynyň,Nesiminiň we başga-da sözlükler köp. jeýdalanylançeşmeleiň sany ýüzlerçe bar. Olaryň hemmesinijikme-jik görkezmäge bu erde mümkinçilik ýok.Şolardan ençemesi "Türkmen klassyky edebiýatynyňsözlüginde" görkezilipdi. Şoňa görä, bu taýda

olarygaýtalap oturman, diňe esasylaryny hem-de täzeçeşmeleri görkezmek bilen çeklenýäris. Olaraşakdakylardan ybaratdyr:

Türkmen diliniň sözlügi, TSSR YA-nyň neşirýaty,Aşgabat, 1962.
Amid H.Ferheng-e Amid D-DD tom, Tähran, 1970 (parsdilinde).
Amid H.Ferheng-e Amid, taryh, geograFiýa we umumymaglumatlar, Tähran, 1346 (1967) (pars dilinde)
Luis Mäluf we başgalar. Al-Munjid Fil-lugati wel-edebiwel-ulum, Beýrut, 1956 (arap dilinde).
Muhammet Gyýasytdin. Gyýasul-lugat,D-DDD tom,Duşanbe, 1987-1989 (pars dilinde).
Samy Ş.Kamusy-türki, D-DD tom, Deri-sagadat,1317-1318 (1899-1901).
Samy Ş.Kamus-e ylmy we Fenni, D-DD tom,Bakçasarý, 1906 (türk dilinde).
Arap we pars sözleriniň sözlügi (Azerbaýjan klassykyedebiýatyny okamak üçin (AzSSR YA-nyň neşirýaty,Baku, 1966 (azarbaýjan dilinde).
Alyşir Nowaýynyň eserleriniň diliniň düşündirişlisözlügi, D-Dý tom, Taşkent, 1983.
GaFFarow M.A. jersidsko-russkiý slowar', M.,1914-1927.
Samy Ş.Kamusul-aglam, D-Dý tom, Stanbul, 1889-1899(türk dilinde).
Abdyrreşit ibi AbdylgaFur al-Husaýny. Ferheng-eReşidi, Tähran, 1337 (1958) (pars dilinde).
Ibi HalaF Tebrizi. Buhan-e katyg (golýazma).
Amuzgar H.Ferheng-e Amuzgar, Tähran, 1955 (parsdilinde).
Saşimiz wazbiýez...dystionaize geogzarçigue,Amştzdam, 1970. (Fransuz dilinde).
Hudad al-alem min al-maşryk ilel-magryb (982-983 - njiýyllarda ýazylan), Tähran, 1340 (19b1) (parsdilinde).
Sewortýan E.E. Etimologiçeskiý slowar' týurkskihýaaykow, M., 1947-1978.
GaFurow A.Lew i kiparis (o wostoçyh imenah), izd-wo"Nauka", M., 1971.

Gara Hysary M.Ş. (meşhur ady Ahtary). Ahtary-kebir,Deri-sagadat, 1324 (1904).
Mutahhary M.Hadamat-e motakabil-e yslam we Iran"Yslamyň we Eýranyň biri-birine eden hyzmatlary",Tähran, 1360 (1981) (pars dilinde).
Renjber A. Horasan-e bozorg (uly Horasan) (Birnäçeşäher barada gürrüň). Tähran, 1363 (1984) (parsdilinde).
Takibaewa S.S Taýny nebesnoý glazury, Alma-Ata,1987.
Emin Ahmet Razy. HäFt yklym, T.jähran, 1960 (parsdilinde).
Demidow S.M. Turkmenskiýe owlýady, "Ylym",Aşhabad, 1976.
Şirwany Z. Riýaz-as-syýahat, D-DDD tom, Baku,1970-1974 (pars dilinde).
Rebguzy B.Kysasyl-enbiýa, Taşkent, 1895(daşbasma).
Belagy S. Kysas-e "Kur'an" (Kuranyň kyssalary),Tähran, 1366 (1987).
Alişer Nawoiý. Tarihi anbiýo we hukamo(paýgambarlar wa hakimlar tarihi), Samarkand, 1990.
BSE; KLE; TSE; we başgalar.

## GYSGALDYLAN SÖZLERIŇ SPISOGY

a --- arapça,
a-p --- arapça-parsça,
a-p-t --- arapça-parsça-türkmençe,
bs --- birlik sany,
gm --- göçme manysy,
gr --- grammatiki manysy,
KS --- köplük sany,
MG --- Magtymguly,
p --- parsça,
p-a --- arapça-parsça,
p-a-t --- parsça-arapça-türkmençe,
r --- rusça,

ser --- seredìň,
t --- türkiçe (türkmençe, türkçe).
Grekçe, ybryça, mongolça, çagataýça bolan sözlerdoly görkezildi.

A

AAM (a. a:mm, ks. awa:m, jenkiý rody a:mma)-köpçülük, köpçülük halk, hemme (ha:ss we ha:ssa sözüniň antonimi); aam-u has - saýlantgylar, aýratynhukuklylar we garamaýaklar, köpçülük adamlar.
Üz umydyň özün bilemz adamdan,
Aňlamaz ol, aam-u hasy näbilsin.
Magtymguly, diýsem men aama, hasa.
aam-u has (a. a:mm we ha:ss) - ser. aam.
AB (p. a:b) 1) suw; ab olmak - suw bolmak, erimek,suwa dönmek.
Eridi, ab oldy jümle jematlar;
2) gm. derýa, deňiz.
Barça ablarny gezer sen;
3) gm. gözýaş.
Akdy gözümden aby-rowanym;
aby-Zemzem - Mekgede käbäniň golaýynda bolan Zemzem atly guynyň suwy.
aby-Zemzem çeşmesi, SaFa, Merwe arasy.
Süleýman dek ähdimni syndyrydygymbimezmiň?;
aby-zulal - arassa suw, dury suw, sap suw.
Teşne geldim senden yzarlapgöwheri-aby-zulal;
aby-meni - 1) döl, tohum, döl suwuklygy, sperma (r); 2)gm. men-menlik, ulumsylyk
Sen tekepbir kylmagyl, aslyň erur aby-meni;
aby-towFik - 1) kömek we ýardam suwy, üstünlik suwy;2) üstünlik, üstünlik güýji.

aby-towFik ýuwup jesedim nawyn;
aby-göwher - göze gara suw iýnmek nähoşlugy, oňaaby-morwaryt hem diýilýär. Bu kesel gözi köredýär;
aby-haýat - 1) ýaşaýyş suwy, dirilik suwy(dini-Fantastiki we sufistik düşünjelere görä, bu suwdaniçen adam, göýä hemişelik ýaşajakmyş);
2) gm. söýgüli.
Agzyň aby-haýat, zemzem çeşmesy;
aby-Jeýhun - Amyderýanyň suwy.
Aby-Jeýhun harap eýlär Horezmi,
Daşynda her ülke bar, bil, harap eýlär.
ABA (a. aba:) - don, geýimiň üstünden egne atylýanerkekleriň geýýän giň we uzyn üst geýimi; şam abaly -siriýada tikilen aba geýnen, siriýada tikilen dongeýnen.
Ady belli, arap tilli söwdügim,
Şam abaly, Rum kabaly jananym.
Hyzyr nebi dünýäsin abaýa satdy gitdi.
ABABEKIR (a. Aba:Bekr) - ser. Ebubekir,Ebabekir.
ABADAN (p. a:ba:da:n) - abat, rowaçly, şowly("weýran" sözüniň antonimi).
jerwaz eýläp, seýran etdim dünýäni,
Bir abadan baga düşdüm, ýaranlar.
- köne düşünjelere görä, ABAÝYL (a. Aba:ýyl)altynjy gat asmanyň perişdeleriniň iň beýgi; käbirçeşmelede bu at "rumaýyl" görnüşinde gelýär; ser.reFna
jerişdesi bardyr wildan(?) suratlyg,
Beýikleri bardyr Abaýyl atlyg.
ABAT (p. a:ba:d) - düz; şowly; abadan (ser),zaýaçylyksyz ("bibat" we "harap" sözleriniňantonimi).
Säher tur, hudaýa ýalbar,
Yslam öýüň abat bolsun.
Abady, haraby, derýasy, düzi,
Ýüz kyrk alty müň agaç ýoldur bu dünýä.

ABDAL (a. abda:l, bs. bidl, we bedi:l)  - 1) derwüş,galandar; aslynda köplük san şekilinde bolsa-da, türkmendilinde birlik san hökmünde ulanylýar; 2) sufizmtaglymaty boýunça, göýä, hudaýyň ýeriň ýüzündäkiwelileriniň- wekilleriniň bir topary. Şol taglymata görä,hudaý ýeri ýedi ýurda bölüp, şolaryň her birine biradamy bellänmiş, şolara-da abdal at goýanmyş, şolararkaly älemi berkarar saklaýarmyş. Olar maddydünýäden el üzüp, göýä, özleri-de dürli şekildegörnüp bilýärmişler. Olaryň sany dünýäde ýetmişşahsdan ybarat bolup, kyrkysy şamda (gadymy Siriýada),otuz sanysy-da başga ýerlerde bolýarmyş. Eger-de,şolaryň biri ölse, başga biri onuň ýerinitutýarmyş.
Abdal sözüniň birlik sany "bidl" bolup, onuň manysy"sylagly, hormatly, gadyrly, şöhratly we jomart" diýmekdir.Hudaýyň welileri- wekilleri hormatly, sylagly we sahybolýandyklary üçin, olara "abdal" diýlipdir. Käbirsözlüklerde "abdal" sözi "bedil" sözüniň köplük sanydiýlip ýazylypdyr we şu weli-wekiller biri-biriniň ýeriniçalşyrýan- dyklary-bedel edýändikleri üçin, olara ibdalat goýlupdyr diýilýär. Hakykatda eger şu manyda alynjakbolsa, ol söz "abdal" däl-de, "ibdal" görnüşde alynmaly.Emma köp çeşmelerde ol abdal şekilinde gabat gelýär.Onuň başga bir Formasy budaladyr (ser). "Budalaýy-sebga" (edi budala) sufizmiň taryhynda bellidir. Emmaolar kutb derejesine etmeýärler. käbir çeşmelerde şolsanda Magtymgulynyň döredijiliginde abdallaryň sany"kyrk abdal" , "çilten abdal" diýlipgörkezilipdir.
Magtymguly abdallara uly hormat goýýar, olarydöwletmämmet Azadynyň ýakyn ýoldaşy hasap edýär;3) dogruçyl, päk; ýagşylyk edýän, hudaýy; 4) sada;nadan; 5) mürit, sopy, birine eýerýän.
Abdal maňa ebet jamyn sunaly,
Mesjit kaýsy, mährap kaýsy bilmedim.
Abdallardyr çyn peýwesti atamyň.
Kyrk aşyk bar, kyrk abdal,
Her başda bir hyýal bar.
Çilten abdal gider gaýyp galandar.

- sufizmiň tarykat ABDYLKADYR GILANY taglymatynyň görnükli wekillerinden biri. takmynan 470-nji hijri (1077 - 1078) ýylynda Bagdatda doglupdyr. Olsopuçylygyň "kadyryýa" diýen ugruny döredipdir.
Bu mezhep Hindistanda, jakistanda we başga-da käbirmusulman ýurtlarynda ýaýrapdyr. Onuň sufizm weşerigat-Fykh barada ýazan käbir zserleri bar. Ol 561-njihijri (1165 - 1166) ýylynda Bagdatda aradan çykypdyr.
Hajy Bekdaş, Abdylkadyr,
Hoja Ahmet, ymam Ryzadyr.
döwletmämmet ABDYLLA D (a. abd + alla:h) -Azadynyň ogullarynyň biri, Magtymgulynyň agasy. OlOwganystana gidende, ýolda heläk bolýar.
Göçi - gony birle gitdi Abdylla,
Hemme giden geldi, bular gelmedi.
ABDYLLA DD (a. Abd + alla:h) - Abdylla ibnAbdylmutallyp. Muhammet pygamberiň kakasy. Olhijretden 81 ýyl ozal (541) Medine şäherinde enedenbolýar. Abdylla Abdylmutallybyň iň kiçi ogly eken. Kakasyony örän söýüpdir. Ol 24 ýaşyndaka Wähbiň gyzyÄmene bilen nikalaşyp, şoňa öýlenýär. Abdylla aýalygöwrelikä (Muhammet göwresindekä) söwda üçin Gazzagidýär. Emma ol erden Medinä gaýdyp gelýärkä, ýoldanähoşlaýar we entek ogly dünýä inmänkä 569-njy ýyldaaradan çykýar.
rowaýata görä, ol kakasynyň onunjy oglybolupdyr.
Müner any Ahmet ibni Abdylla,
Geldi zybanyma sözi Byrgyň.
ABDYRAHMAN JAMY (a-p. Abd-ur-rahma: n ja:mi:) -ser. jamy.
ABDYSSAMAT (a. abd-as-samad) - 1) hudaý bendesi,hudaýa uýýan adam; 2) birnäçe taryhy şahsyň ady,şolardan aşakylary mysal görkezmek bolar:
a) Abdyssamat ibn Aly ibn Abdylla ibn Apbas. Olapbasylar halyFalarynyň birinji we ikinjisi bolanAbul-Apbas as-SaFFah we

Abu jaFar Mansuryň kakasynyňdogany. Ol uzak ýaşap, Harun ar-Reşit zamanynda 801 -nji ýylda aradan çykypdyr.
b) Eýran şahyrlaryndan biri. Ol şyh Bahauddinamulynyň doganydyr. Şyh Amuly öz "risalaýy-samadyýe"atly eserini şoňa bagyşlap ýaazypdyr. Onuň bir çeperrubagysyny Ş.Samy "Kamusul-aglamda" geti - ripdir.
W) Seýit Abdyssamat meşhur hattatlaryň biri. OlSamarkantda, käbir maglumatlara görä, Kaşandaýaşapdyr; Z) ser.abt.
Eý ýaranlar, nähý kylmyşdyr any bizge ahat,
jikr edip, zikr eýledi kim, halk era Abdyssamat.
- ser. zbes we hebes. ABES (a)
- 1) aslynda ezaFet bilen aýdylýan ABRAÝ (p. a:bru:) "a: b-e ru:) diýen iki sözden ybarat bolup, ýüzüňgözelligi, ýüz görklüligi diýen manyny aňladýar; 2) gm.mertebe, ätibar, gadyr-gymmat, at, hormat; abrument -abraýly, ätibarly, gadyr-gymmatly.
Akyl bolsaň abraýly kişiniň,
Ýmanyny örtüp, ýaýyň ýagşysyn.
Abraýdyr adama,
Ýgşy gelip, hoş gitmek.
- ser. abraý. ABRU (p. a: bru:, a:bru:ý)
- ser. abraý. ABRUMENT (p. a: bru + mend)
- bende, gul; hudaýyň bendesi, ABT (a. abd, ks.aba:d) mahluk, ýaradylan; abdyssamat - hiç kime we hiç zadamätäç däl hudaýyň bendesi.
Eý ýaranlar, nähý kylmyşdyr any bizge ahat,
jikr edip, zikr eýledi kim, halk era abdyssamat.
- Abu Sagyt Fazlyllah ibn ABU SAGYT (a. Ebu: sa, y:d) Ebulhaýyr Muhammet ibn AhmetMeýheneýi.
Türkmenistanyň territoriýasynda ýaşan we sufizmiňiň görnükli wekilleriniň biri bolan alym we ussatşahyrdyr. Ol 357 - nji hijri (967 - 968) ýylynyň maharramaýynyň birinde Hawaran sährasynyň Mäne (Mähneýa-da Meýhene) diýen ýerinde eneden dogulýar hem-deşol ýerde 440-hjy hijri (1048 - 1049) ýylynyň şagbanaýynyň dördünde juma güni 83 ýaşynda aradan çykýar.Ilki

öz obasynda bilim alyp, soň Mara gidýär we AbuAbdylla al-Hazrydan sapak alýar.
Maryda on ýyl okandan soň Saragta baryp, AbulFazlSarahsynyň müridi bolýar. Ol edebi we dini ylmy oňatözleşdirýär, teFsir, hadys (ser) we Fykh ylymlarynda ussatbolup ýetişýär. Köp wagtyny sufizm taglymatyny dolyöwrenmäge sarp edýär. Netijede döwrüniň ulyaryFlarynyň biri bolup ýetişýär. Nişaburda AbuAbdyrahman Silminiň ýanynda bolup, ondan pata alýar.Soň onuň töweregine köp müritler-şägirtler üýşýär.Abu Sagyt Abulhasan Harakany we başga-da ulyalymlardan sapak alypdyr.
Ol Abu Aly ibn Sina bilen-de duşuşypdyr. Abu Sagydyuly-kiçi hormatlapdyr, seljuklaryň meşhur weziriNyzamyl-mülk hem onuň täsirinde bolupdyr. FeridetdinAttar oňa ýokary baha berip, "Abu Sagyt öz döwrüniňşyhlarynyň we görnükli adamlarynyň patyşasydy, olbarada aýdylýan köp sanly keramatly gürrüňler başgahiç kim hakda aýdylan däldir" diýýär. Abu Sagytsufizmde täze bir ugruň esasyny goýupdyr, BaezitBestama eýeripdir - diýip, proF. sagyt NeFisi ýazýar. Olhemme diniň wekillerini gyradeň, deň hukuklyhasaplapdyr. Öz ideýalaryny pars we arap dillerinde ýazanşygyrlarynda beýan edipdir. Onuň rubagylary has-daşöhrat gazanypdyr. Abu Sagydyň bäş ogly we bir gyzybolupdyr. Ol hakda halk arasynd ençeme rowaýatlar-dadöräpdir. Abu sagyt barada onuň neberelerinden biribolan Muhammet ibn al-Munewwer ibn Ebi Sagyt ibn EbiTahyr ibn Abu Sagyt ibn Abulhýyr tarapyndan iki sanykitap ýazylypdyr. Biri "Esrer at-towhyt Fi makamat-e şyhAbu Sagyt", beýlekmsi-de "Ha:la:t we suhanan-e Abu Sagyt"atly kitapdyr.
Şyh Sagyt, mollaýy - Jamy uludyr soltan içinde
Abu Sagyt, Omar Haýýam, Hemedany.
- ABU ÝKUP HEMEDANY (Abu: Ý,ku:b hemeda:ni:) ser. Hoja Ýusup Hemedany.
ABUBEKIR (a.Ebu: Bekr) - ser. Ebubekir.
Ol Abubekr-u Omarnyň gözlerin girýanedip.

1) Muhammet ABULKASYM (a. Abol + Ka: sim) pygamberiň küňesi (ser.); 2) Başga-da birnäçe görnükliadamlaryň ady. Meselem, Abul-kasym Kuşaýry,Abulkasym Rakky, Abulkasym, EskaFy, Alkasym Majriti web.
Astanyga gelip, rahy nowmydy imes,
Ý Abulkasym, meni ummat diýban, destimnial.
- ser. Apbas ABULFAZL (a. Abo-l-Fazl) Aly.
- ser. ABY-GOWHER (p. a:b-e göwher) ab.
- ser. ABY-JEÝHUN (p. a:b-e Jeýhu: n)ab.
ab. - ser. ABY-ZEMZEM (p. a:b-e Zemzem)
ab. - ser. ABY-ZULAL (p.a. a:b-e Zola:l)
ab. - ser. ABY-KOWSER (p.a. a:b-e kewser)
ab. - ser. ABY-MENI (p.a. a:b-e menii)
- ser. ABY-TOWjYK (p-a. a:b-e tawFy:k)aby-towFyk.
- ser. ABY-TOWFYK (p-a. a:b- ýe tawFy: k)ab.
ab. - ser. ABY-HAÝT (p-a. a:b- ýe haýa: t)
- 1) şikär, gyrda wagşy haýwan ýa - da guş AW (a: w) urmak, deňizde balyk tutmak işi; 2) urlan, tutulan guş,awlanan guş ýa-da wagşy haýwan.
Bedasyla beglik degse bir günde,
Salar guşun, alar awyn aňlamaz.
- ses; nagma; har awaz - eşek sesli; AWAZ (p. a:wa:z) gm. ýakymsyz sesli.
Din - iman esse gelmez, arşa ýetir awazyny.
Hemme awaz eýläp, "Aleýk" aýdylar.
Kim kelam okysa, halk ýanynda har awazdyr.
1) nagma, heň, aýdym, ses; 2) AWAZA (p. a:wa:ze)şöhrat, dabara, şow-şow, awazahan - ýakymly sesliaýdymçy, bagşy.
Magtymguly, salma ülkä awaza,
Bular görnüp duran zatdyr bu göze.
AWALYM (a.awa:lim, bs. a: lem) - ser.älem.
AWARA (p. a:wa:re) - sergezdan, ykmanda; il - gündenaýrylan, derbe-der, öýsüz-öwzarsyz; awara gitmek -sergezdan bolmak, ýurtdan daş düşmek.

Iliňden gitseňawara,
Şonda bolar sen biçäre.
Eesiz itler kibi nebsim üçin awara men.
Hak katynda sözüm ötmez, men kibi awaraýok.
AWARALYK (p - t. a:wa:ra + lyk)- sergezdanlyk,il-günden aýra düşmeklik, derbe - derlik, öýsüz - ilsizlik;awaralyk eýlemek - sergezdançylyk çekmek,öýsüz-öwzarsyz gezmek, ykmanda bolmak.
AryFlar ýanynda dünýä peýinden,
Awaralyk eýläp ýelmek ýaraşmaz.
AWLAH (t. a:walag) - aw awlanýan ýer, awuň bol ýeri.jars dilinde "şikärgah" diýilýär.
Serçemen agajy bile deňeler,
Ajap guş salmaly awlahlary bar.
-zäher, öldüriji madda. AWY (a:wy)
Iýgenim awy sandym, geýgenim reda bildim,
Köýdüm, bişdim ýar-dostlar, örtendim, edaboldum.
- zäher, zäherleýji madda, AWYLYK (a:wylyk) suwuklyk.
Ýman ýagşa ýoldaş bolsa,
Awylyk içen ýalydyr.
AGA (p. a:ga:) - 1) hojaýyn, jenap; 2) başlyk, häkim,hökümdar; 3) uly erkek dogan; 4) ýaşuly adamlara ýa- daumuman hormat üçin aýdylýan söz; agaýy -müşgilküşat - kyn meseleleri çözüp bilýän (açýan)jenap, ýaşuly.
Jandan diýdim: "Eý Aly!" tapyldy Şahymerdan,
Agaýy - müşgilküşat, ol emiri - mü'münan.
AGAZ (p. a: ga: z) - baş, başlangyç, ön, işiňbaşlanyşy; agaz kylmak (eýlemek, etmek) - başlamak;suhan agaz eýlemek - söze başlamak, gepläpbaşlamak.
Galar dek bolmaýyn ukba işin agaz kyl.
göýä murgy- säherdir, şep suhan eýlär agaz.
AGAÝY - MÜŞGÜLKÜŞAT (p - a - p. a:ga:ý-e- ser. aga. moşgil + goşa:)

1) ak bolmak, aklyk derejesine AGARMAK (a: garmak) etmek; 2) gm. garrylyga ýetmek.
Daryg - a, din üçin ýokdur bir işim,
Ömrüm edalandy, agardy rişim.
1) ak etmek, aklyk derejesine AGARTMAK (a: gartmak) ýetirmek, ak reňkine öwürmek; 2) soldurmak, reňkiniöçürmek.
Utanmadyň hakdan agardyp rişiň,
Gybatdan til dönmez, haramdan - dişiň,
AGAÇ --1) alty kilometre barabar uzynlyk ölçegi; 2)daragt, şejer (ser.), uly ösümlik; 3) odun, tagta; 4) direg,hasa.
On iki müň agaç jaýy - Hindistan...
Göýä geçip bargan sildir bu dünýä.
Beýik dagyň başyndaky üç agaç.
Agsagyň elinden alsaň agajyn.
gm. tabyt, salaja, içine meýit salyp - AGAÇ AT -götermek üçin ulanylýan enjam.
Agaç ata mündürip, eltdiler ol suýy-häk,
Ezraýylnyň jeňinden ruhum olupdyçäk-çäk.
- 1) jehap ýaly, hojaýynlarça; AGAÝNA (a: gaýa: ne) han özi, soltan özi boup gezme; 2) arkaýyn, rahat;gaýgysyz.
Ne durup sen agaýana ýörişe,
Ömrüň ugur alyp gitmez uzanyp.
- 1)ýykmak, düşürmek; 2) AGDARMAK (a: gdarmak) çöwürmek, öwürmek.
Suw ýüzünde gezdirer sen gämini,
Bir gün agdarar sen saly, dünýä heý.
- 1) beden organlary; çlen; 2) AGZA (a. ä'za:, bs.Û ozw) bir guramanyň, partiýanyň çleni. Bu söz köplük sandabolsa-da türkmen dilinde birlik şekilinde ulanylýar.
Köp azaplar tartdy ol it biçäre,
Bolup agzalary hem para - para.
AGZALALYK (agyz + a:lalyk) - agzybir dällik,ylalaşyksyzlyk; duşmançylykly.
Agzalalyk aýrar ili dirlikden,

Döwlet dönüp, nobat duşmana gelgeý.
- iň uly, ulurak, beýik, beýigräk; AGZAM (a. ä'zam) sada sypaty "azym" bolýar; arşy - agzam - beýik asman;uly köşk.
Keramatly medreseýi - agzamlar.
Häki - nagleýniň - zyýaýy - çeşmi arşy -agzamyň.
1) iň ýokary, iň uly, iň belent; 2) iň AGLA (a. ä'la:) oňat, iň gowy; agla kylmak (eýlemek) - iň oňat we ýokaryetmek.
Hak tagala Mustapany barçadan agla kylyp.
Eý, zatyndan agla eýledi, ekber.
- 1) nyşanlar, baýdak - AGLAM (a. ä'la:m, bs.alem) lar.
Halka aglam berildi,
KüFr dini dür bilindi.
- 1) gözýaş etmek, gözden ýaş AGLAMAK (a: glamak) dökmek; 2) gm. gynanmak; zarynlamak.
Ne jenanlar ýer goýnun
Guçdy diýip aglaryn.
AGMAK - - 1) dolup ýa-da joşup gyrasyndan,eňreginden dökülmek, joşmak; 2) dünderilmek,agdarylmak.
Müň agaç ýol dagdyr diwi-merdumhor,
Anda agyp bargan saldyr bu dünýä.
Il içinde özün öwer,
Til dumany başdan agar.
- işler, hereketler, AGMAL (a. ä'ma:l, bs. amal)etmişler; agmal kylmak - amal etmek, işlemek.
Sabyr ile agmal kylgyl.
Agmalym aňlasam, galdym müşgile,
Agmalyň soralur, diýme ykbaldur.
- ser. gany. AGNYÝ (a. agniýa:, bs. gani:)
- aýagyna şikest ýetip, dogry ýöräp AGSAK bilmeýän adam ýa-da haýwan; keýtik;maýyp.
Agsagyňelinden alsaň agajyn,
Ýman derde düşer tapmaz alajyn.
- awy, zäher. AGU (a: gu:)
Mundan men diýgen adam möwt agusyn içer birgün.

Nazar kylsa, para eder daşlary,
Birniçäge agu eder aşlary.
- agyp, aşyp; "agmak" işligiň AGYBAN (a: gyba:n) gadymy hal işlik Formasy.
Akyl-pikrim turdy ýerli-erinden,
Serimden agyban aşan günler heý.
1) eýläk - beýläk AGYj-DöNMEK (a:gyp dö:nmek) aýlanmak, dolanmak; 2) gm. üýtgäp durmak, durnuksyzbolmak, özgermek.
dünýäniň agyp-dönmesi,
jelegiň gerdişindendir.
- agramy köp; antonimi: ýeňil; 2) kyn, AGYR kynçylykly, azaply, ejirli, ýaman; 3) howply, azaply; agyrheňňam - kynçylykly döwür, azaply döwür, howplyzaman.
Magtymguly, ýaş süren, agyr heňňamlarguran,
Lemmer-lemmer mövç uran, şol derýalargalmazlar.
- ser. AGYR MEJLIS (t-a. agyr mejlis) mejlis.
1) agyry duýmak, agyry AGYRMAK (a:grmak) -syzmak; 2) göwnüň galmak, göwnüňe degilmek; 3) gm.çüýremek.
Baý halky ýaňra bor, garry öwünjeň,
Çalyp bolmaz çal agyrsa çelege.
- ynjytmak, göwnüne AGYRTMAK (a:gyrtmak) degmek.
Günde ýüz köý geler-geçer bu başa,
Agyrtma, köňlümi ýykmagyl, oglum!
1) kesekiler, ýat adamlar; AGÝR (a. agýa:r, bs. gaýr) 2) bäsdeşler, rakyplar. türkmen dilinde bu söz köplençbirlik san manysynda ulanylýar.
Jamy- meý sundugyň görmesin agýar,
Aňlamaý sözleme: "Tamda gulak bar".
- adyllyk, ynsap, haky hak eýesine ADALAT (a. ada:let) bermeklik, hakykat.
Galmady adalat beg-u hanlarda,
Ýurda zulum-sütem doldy, ýaranlar!
ADAM (a. A:dem) - 1) ynsan, ilkinji ynsanlaryňbirinjiatasy. How enäniň äri. Oňa Abulbeşer, Bulbeşer,HalyFatulla we SaFyulla

hem diýilýär. Dini düşünjeleregörä, ony Alllatagala toprakdan ýaradypdyr, How enänibolsa onuň çep ýanyndan ýaradypdyr we olara behiştdenorun beripdir, emma bugdaý (käbir rowaýata görä alma)iýmekligi olara gadagan edipdir. Şeýtanyň aldamagynetijesinde Adam bilen Howa behiştdäki bugdaýdaniýendikleri üçin, hudaýyň gazabyna duçar bolýarlar webehiştden kowulýarlar. Adam Serendip dagyna gelipdüşýär, şol ýerde ýüz ýyllap toba edin, ybadata meşgulbolup, tagat çekýär, şondan soň tobasy kabul bolýar.Başga bir rowaýata görä, şeýtan Allatagalanyňdergahyndan kowulandan soň Adam bilen Howanyazdyrmak üçin ýylan görnüşine girip, tawus guşuňaýagyna çolaşýar we behişde girýär. Şonda şeýtan olaryaldap, bugdaý iýmeklerine sebäp bolýar. Şeýlelikde,adam bilen Howa behiştden kowulýarlar. Tawus guşuňowadanlygyna garamazdan, aýaklarynyň betgelşikdigi weynsanyň ýylan bilen duşmandygy şu sebäplidiýilýär.
Adam bilen Howa halk köpçüliginiň arasynda köplençAdam ata we How ene ady belldir. Gadymy çeşmelerdeaýdylyşyna görä, Adam atadan Nuh pygambere çenli 2256ýyl, Nuhdan Ybraýyma çenli 1140 ýyl, Ybraýymdan Musaçenli 565 ýyl, Musadan Dawuda çenli 579 ýyl, DawutdanIsa çenli 1350 ýyl, Isadan Muhammet pygambere çenlibolsa 1040 ýyl bolmaly; 2) adam, nöker, hyzmatkär adam;3) Eýran şahyry senaýynyň kakasynyň ady (XIIasyr).
Hezreti-Adamny eýlediň haýran,
Howa jyda düşdi, gözleri girýan.
her adam sanyna - 1)   ADAM SAÝY (a:dem sa:ýy)görä.
Adam saýy bir melek asmandan iner,
Ýyglaşur, her serden sed eFgan gelür.
- adamkärçilik, ynsanlyk,   ADAMLYK (p-t. a:demlyk)adama mahsus bolan gowy häsiýetlilik.
Adamzatdan çykar adamlyk ysy,
Galp adamyň basym biliner misi.

- ynsan, adamyň dograny,    ADAMZAT (p. a:demza:d) beşer (ser).
Ýtsa, tursa hyýalyndan çykarmaz,
Kaýsy işe maýyl bolsa adamzat.
ADAN (a)   - Arabystan ýarymadasynyň günortagünbatarynda, Babulmendep bogazynyň we Adanaýlagynyň kenarynda, Emen we Saud Arabystanynyňaralygynda erleşýän ýurt. Onuň merkezi Adan portyAdan aýlagynyň gyrasynda ýerlşýär. Gadym döwürdeAdan Emene tabyn bolup, uly şäher bolupdyr.
Adan şahy etgeç azmy...
Aby-jeýhun harap eýlär Horezmi.
- endik, hüý-häsiýet, ADAT (a. a:det, ks. a:da:t) ynsanyň endik edinip, belli bir wagtda  ýerine  ýetirýänişi; adat kylmak - endik edinmek.
Tur säher, ýat et hudany, erte turmak kyl adat,
Asy ymmatlarga bergil, ýa Muhammet, senmedet.
ADEM (a)   - ýokluk, ýok bolma, bolmazlyk; adamdiýary - ýokluk ýurdy; gm. ýokluk.
Adem diýaryndan wüjut şährine,
Üç ýüz altmyş günlük ýolmuş budünýä.
Magtymguly, döwran soňudyr adem.
- ser. adem.  ADEM DIÝRY (a-t. adem diýa:ry)
ADYL (a. a:dil)  - 1) adalatly, adalat ediji;2)Anuşyrwanyň(ser.) lakamy. Bu söz häzirki zamantürkmen dilinde ikiji bogny gysga aýdylyp, "adyl" şekilindeulanylýar.
Jomardy il tanyr, adyly - diwan.
haý-haý, bu ne takatdy-ýu toty şekeristan,
nowşyrwan Adyl, Hatamy-Taý, Rüstemi-destan.
AENDE (p. a:ende)  - gelýän, geliji; geljek,geljekki.
Röwende-ýu aende,
Zyban seni güende.
- 1) ajdar,     AZ'DARHA (p. ajdarha:, ajdar, ajdaha:) örän uly ýylan. Ertekilerde we gadymy dessanlarda gabatgelýän we agzyndan ot saçýan uly ýylan; 2) gm. uzyn garasaç.

Güne gargyş eden sary kelpeze,
Dem çekedir ajdarhany ýuwtmaga.
AZ'DAHA (p. ejdaha:) - ser. Ajdarha.
jelek saňsar daşyn saňa atypdyr,
Zemin ajdahasy paýyň ýuwtupdyr.
- geň, täsyn; geň AZ'AÝYj (a. aja:ýib, bs. aji:b) galdyryjy zatlar, täsin zatlar. Bu söz aslynda köplük sanFormasynda bolsa-da, türkmen dilinde birlik sanhökmmnde ulanylýar.
Gulak beriň gardaşlar,
Bir ajaýyp sözüm bar.
- ölüm; bir zadyň möhletiniň AZ'AL (a. ajel) gutarmagy, ömrüň gutarmagy, ölüm zamany; ajal desti -ölüm eli; gm. ölüm, ölüm wagty; ynsanyň we haýwanyňajaly ölümdir.
Bir gün gelip ajal desti,
Ýkaňdan tutmasdan burun.
ser. bat - AZ'AL BADY (a-p-t. ajal ba:dy)
ser.ajal. - AZ'AL DESTI (a-p-t. ajel destia)
ser.saky. - AZ'AL SAKYSY (a-t. ajal sa:kysy)
- geň, enaýy, täsin, geňsi, AJAj D (a. ajeb, ks. ä'ja:b)taň; ajap menzil - geň jaý, täsin öý.
Säher wagty seýran edip gezerkäm,
Ajap menzil, ajap jaýa sataşdym.
AJAj DD (a. Ajab) - köne düşünje boýunça, ýedi gatasmanyň ýedinji gatynyň ady. Bu asman nurdanýaradylypdyr. jerişdelei örän köp bolup, olara"kerrubiýan" diýilýär, olar adam sypatda bolsalar-da, herhaýsy başga bir suratda, biri-birlerine garamaýarlar webiri-biri bilen sözleşmeýärler. Olaryň ulularynyň adyNurbaýyldyr. Emma başga bir çeşmede ol Turaýyl diýlipgörkezilipdir. Edinji gat asmanyň adyny Magtymguly"Ajap" diýip beren-de bolsa, başga rowaýatlarda ol"Aribana" we "Aruba" görnüşlerde duş gelýär. Bu asmanhezret Jebraýylyň mekanydyr. Edinji gat asmandan arşaçenli aralyk bäş ýüz ýyllyk ýol bolmaly.
Sorsaň, ýedinji gat gökdäki syrdan,

Ady Ajap durur, asmany nurdan,
jerişdesi bardyr adam sypatly,
Beýikleri bardyr Nurbaýyl atlyg.
AJAj GALMAK (a-t. ajab galmak)- geň galmak, haýrangalmak.
Döwüň şeklin görüp, haýranlar galdy,
Ony görüp, ajap galdy, dostlar heý.
- ser.ajap.   AJAj MENZIL (a. ajeb menzil)
- ser.serişde.  AJAj SERIŞDE (a-p. ajeb serreşte)
- 1) süýji däl, ýakymsyz tagam; 2) gm. agyr, AJY (a:jy) erbet; kyn.
Şirin-şirin salar hasaba dünýä,
Ajy-ajy goýar azaba dünýä.
AJYZ (a. a:jiz, ks. awa:jiz)  - biçäre, güýçsüz,hor-homsy; ýadaw, sus; ajyz galmak - güýçsüz galmak,biçäre bolmak, hor düşmek.
Ajyz galyp, garrylyga ýetişen,
dert edinip, öz-özünden aglar, heý!
Ajyz janyň pida kyl, saýasynda bir merdiň.
Ajyz menem, senden özge kimim bar.
- geň, geň galdyryjy, täsin, AJYj (a. aji:b, ks. aja:ýib) haýran galdyrýan, geň-taň; ahwaly-ajyp - geň ýagdaý,haýran galdyrýan halat.
Kyldylar neFsi-howa bihet maňa mekr-u Ferip,
Kim nazar kylsam özüm ki düşmüş ahwaly-ajyp.
AZ D (a:z)  - kem, ujypsyz mukdar, kem zat; kiçi.
Mejlis halkasyny gurmaň beýle az,
Adam köpdür, uly gurgun diýdiler.
AZ DD ( p. a:z)    - 1) nebsewürlik, açgözlük,nebisjeňlik, tamakinlik; 2) köp zady arzuw etmeklik,aldajylyk; hirs-u az- nebsewürlik we açgözlük.
Ähli-dil jemgyny tapgyl, terki hirs-u azkyl.
1) ot azaby, ot azary; 2)  AZABAN-NAR (a. aza:b en-na:r) dowzah, jähennem, dowzah ody.
Hem bu dünýä, hem o dünýä kimleriň armanyýok,
Kimleriň ornun azaban-nar eden, pebbim jelil.

AZADA (p. a:za:de) - azat, erkin; asylly, jomart; boşan,azat bolan; azada kylmak - azat etmek,boşatmak.
Otlaýyp-suwlagan arşy- aglada,
Goçgarlar gönderip, kyldyň azada.
AZADALYK (p-t. A:za:dalyk) - erkinlik, azatlyk, erkinýaşamaklyk.
AZADUD-DÖWLE (a. azad od-dewleh) - Abu Şuja"jena Husrow", Rükneddöwläniň ogly. Al-e Buýadinastiýasynyň iň meşhur patyşasy. 324-nji hijri ýylynda(935-936) Ispyhanda dogulýar. 366-nji ýylda (976-977)patyşa bolýar. Onuň hüküm süren ýeri ummandeňziniň kenaryndan, tä Şama (häzirki Siriýa) weMüsüre baryp ýetýär. Öz döwründe köp abadançylykişlerini amala aşyrypdyr. jarsda möhüm gurluşyklar alypbarypdyr, "Bendi-emir" atly bendi gurdurypdyr. Bagdatdabolsa uly keselhana saldyrypdyr. 372-nji hijri (982-983)ýylynda 47 ýaşynda Bagdatda aradan çykypdyr.
Bähram Güwri tutup, medhuşeýleýip,
Azadud-döwläni bir guş eýleýip.
- kýDDD asyr türkmen (1700-1760), AZADY (p. A:za:di) beýik Magtymgulynyň kakasy. Onuň ady Döwletmämmetbolup, Azady edebi lakamy- tahallusydyr. Ol "Wwgzy-Azat","Behiştnama", "Hekaýat" poemalarynyň we birnäçegazallaryň, rubagylaryň awtorydyr.
Azadynyň eserlerinde arap, pars we çagataý-gadymytürki sözleri köp ulanylypdyr. Şahyra Azady lakamynyňgalşy yakda şeýle rowaýat bar: Ol bir gije ýatyrkaMuhammet pygamber düýşüne girip, oňa: "sen dowzahodundan azat!" diýipdir. Şu sebäpli DöwletmämmedeAzat lakamy galýar. Soňra şahyr ony edebi lakam-tahallushökmünde ulanypdyr (Seret: SSSR Ylymlarakademiýasynyň Aziýa halklary institutynyň Leningradbölüminiň golýazmalar Fondy. Inw. I S - 163, 3). Bumaglumaty Magtymgulynyň aşaky bendi-detassyklaýar.
Mgtymguly, çagyr rebbil-ybady,
Bu düiýä, ahyret bergil myrady,

Resulalla goýmuş adyn Azady,
Atam döwletmämmet molla haky üçin.
- asly ybry sözi bolup, manysy AZAZYL (a. Aza:zil) hudaýyň ezizi diýmekdir. Şeýtanyň (iblisiň) behiştdenkowulmazyndan öňki lakamy. Dini düşünjelere görä, ol,göýä, otdan ýaradylanmyş.
Azazyl dünýäniň syratyn bozdy.
Otdan Azazyl ýaraldy,
Edi gat ýerde jaý aldy.
Adam süjudynda tekepbir urdy,
Azazyldyr towky düşen günler heý.
- Habardar etmek, ägä etmek; namaza AZAN (a. aza:n) çagyrmak, namaza çagyrmak maksady bilen gygyrylypaýdylýan sözler.
Säher çagy bir mähraba sataşdym,
Namaz kaýsy, azan kaýsy bilmedim.
- jeza, azar, ez'et, gynamaklyk, horlama; AZAj (a. aza:b) gynama; horluk; azaban-nar ot azary; gm. jehennem,dowzah.
kimleriň ornun azaban-nar eden rebbim jelil.
Ajy-ajy goýar azaba dünýä.
Azapda, hasratda-kände çilimkeş.
AZAR (p. a:za:r) - ynjytma, azap berme; yza, dert, agyry;horluk, ez'et; azar bermek-ynjytmak, azap bermek.
Hiç azar bermegin bir musulmana,
Ogry ärden, bir dogry iş ýagşydyr!
1) ot reňkinde, ot ýaly, AZARGÜWN (p. a:zergu:n) gyzyl reňk; 2) ot reňkindäki gyzyl gül, gülälek, çigildem,bägül.
Hozuň daş postuny, azargüwn güli,
Suwun saça çalsaň, gara reň bolar.
- 1) erkin, öz ygtyýarly, hak-hukukly; AZAT (p. a:za:d) 2) gadymy manysy: asylzada, pähimli, päk. Eýrandasasanylar döwründe hatda aýratyn azatlar gatlagy hembolupdyr. Şoňa görä bu söz iki manyda hem ulanylypbilner. Döwletmämmediň bir lakamy.
Magtymguly diýer, şermende, asy,

Atasy sähraýy Azada belli.
- "azmak" sözünden; azan, bozuk, AZGYN (a:zgyn) ahlak taýdan bozulan, dogry ýoldan çykan.
Bu dünýäni tutma gyzgyn,
ÝOldan çykyp, bolma azgyn.
AZDYRMAK (a:zdyrmak) 1) ýoldan çykarmak,bozmak, ahlak taýdan bozmak; 2) küşgürmek;bulaşdyrmak.
Kuwwatyň kemelder, güýjüň azdurar,
Keýpi kellä gelse, aklyň azdyrar.
AZERBAÝJAN (p. A:zerba:ýja:n) - 1) SSSR-iňsostawyna girýän respublikalaryň biri, paýtagty bakuşäheri; 2) Eýranyň uly oblastlarynyň biri, merkezi,şäheri Tebrizdir.
Aslynda bu iki ülke bir bolup, gadymy midiýadöwletiniň sostawyna giripdir, Zerdoşt (Zoroastr)pygamber şol ülkede doglupdyr. Azerbaýjanyň käbirşäheri köp wagtlap türk ilhanlarynyň we mongollaryňpaýtagty bolupdyr. Gajarlar döwründe "Türkmençaý"dogowory boýunça Eres derýasy Eýran bilen Rossiýanyňarasynda araçäk bellenýär. Azerbaýjanda köp wagtseljuklar, akgoýunly we garagoýunly türkmenler hökümetedipdirler. Käbir alymlar "Azerbaýjan" adynyň aslyAtrupaten ýa-da Atrupat bolupdyr diýýärler, käbiri-deony Aleksandr Makodonskiniň serdarlaryndan biri bolanAzarbadyň ady bilen baglanyşdyrýarlar. Bu atAzerbaýgan, Azerabadegan, Azerbadjan we Azerbeýjanşekillerinde gabat gelýär.
Iki müň üç ýüz agaç ähli-yslamdyr,
Yrak, Azerbaýjan, Müsürdir Şamdyr.
AZM (a) - 1) erk, isleg, niýet, maksat, ýürege düwme,bir işi maksat edinme, karara gelme; ugrama; 2) haýbat,gazaplanma; azm etmek - niýet etmek, ugramak; maksatedinmek.
Gel, köňlüm, azm eýle baky dünýäe,
Kim pany dünýäde galar, ýaranlar.
Adan şahy etgeç Lahura azmy;
azm urmak - haýbat atmak, gazaplanmak, biriniňüstüne çişmek.
Bu pelege azm uran

janyda bir merdan barmy?!
AZMAÝYŞ (p. a:zama:ýiş) - synag, barlag, derňew;tejribe, ekzamen (r).
Azmaýyş kylar bolsaň,
Hiç tapylmaz iş üstünde.
Ne azmaýyş eýleýär,
dostuna perwerdigär.
- 1) ýoldan çykmak; ýoluňy AZMAK (a:zmak) urdurmak, päliňi bozmak, erbet işlere ýüz urmak;azaşmak; 2) beterlemek, çişmek, simlemek (ýara hakda);azgan - azan,ýoldan çykan.
Gardaşlary azyp, şeýtan ýolunda,
Ýusup diýr: "Zyndana düşen günler heý!".
Ugrum bilmeý, ýoldan-ýola azarkam,
Hup mekana, hup saraýa sataşdym.
AZY- alyn dişleriň aňyrsyyndaky iýmit çeýnelýänaşakda we ýokarda bolan iri we ýasy diş.
Ykbalyň oýansa, döwlet ýar olsa,
Daga azy ursaň, daşy syndyrar.
- ser. eziz. AZYZ (a. azi:z)
Azyz janyň pida kyl, saýasynda bir merdiň.
- pars dilinde "A:zu:ka" AZYK, AZYKA (a:zyk, a:zyka) we "a:zu:ga" şekilinde ulanylýar; iýmit, tagam; ryzk, zapasiýmit, ýola gidilende alyp gidilýän iýmit.
Hiç habaryň barmydyr, bu dünýäniň myhmanysen,
Azygyň taýýar kyl, kerwen çekilmesden burun.
- uly, beýik, AZYM (a. azy:m, ks. ozama: we yza:m) ullakan; renji azym - azaby uly, zähmeti uly; renji-azym(izaFet bilen) - uly azap, uly zähmet.
Renji azym, rahatny köp, şeýle bil,
Sözleri hadysdyr, aýaty delil.
Ne azym hünärler, ne syrly işler.
AÝMAK - aýtmak, açmak, äşgär etmak.
Tillerim öwrülmez any aýmaga.
Iç syryňny aýma her bir namarda,

Syryň ile ýaýyp, paş edeni.
- 1) göz, nazar; göreç; 2) AÝN D (a. ks. oýu:n)  çeşme; 3) päk; äşgär, goşundysyz; her zadyňsaýlantgysy; 4) bar bolan zat; 5) nebis, asyl, tüýs; 6) hut,edil, hut özi, edil özi; Aýnal-baky - Medinede bolan bir çeşmäniň ady; aýnyl-ýakyn - birzady görüp anygyna ýetmeklik, bir zadyň hiline görüpgöz etirmek; nury-aýn - göz ýagtylygy, göz nury.
Agzyň aby-haýat, Zemzem çeşmesi,
Aýnal-baky öuwnuiÛ laýy, gözel sen!
Çeşmi - çyragymdyr, hury-aýnymdyr,
Ý ymam Hasana bagyşla bizni.
AÝN DD (a)  - arap- pars elipbiýiniň Ýigrimi birinjiharpy. Ebjet hasabynda - 70. Bu harp diňe arap dilinemahsus bolup, pars sözlerinde gabat gelmeýär.
"Aýn" - älem düzdi kerwen, sen-de şondangalmagyn...
"Fi" - Feragat wagt eken, nebsyňni ram etmekgerek.
- ser.aýn.  AÝNAL-BAKY (a. Aýn-al-baky:,) D
- ser.aýn  AÝNAL-ýakyn (a.aýn al-ýaky:n) D.
- aljyratmak, buýsandyrmak, AÝNYTMAK howalandyrmak; özüne getirmek; üýtgetmek, kelpeňliketdirmek.
Aklymny aýnytdy yşkyň howasy,
Ýüz jan bolsa bir görnüşiň pidasy.
AÝRA  - 1) aýrylan, daş düşen, aýralykda bolan,üzňe; 2) aýratyn, ylaýta-da; aýra düşmek - daşdüşmek.
Ilinden aýra düşen,
Ah urar ili gözlär.
Orda başy bolmak aýra kyn bolar,
jarça geýse, gyz oglana syn bolar.
AÝRAK- dag keýigi, dag goçy.
Bilbile jeňňel bag olmaz,
Aýraga depe dag olmaz.
- 1) aýra düşmeklik, jyda düşmeklik; AÝRALYK hijran (ser.); 2) ölüm, dünýäden daşlaşmaklyk,dünýäden aýrylmak.
Aýralyk ýürekde derdi-dagyňdyr,

Toba kyl taňryga, ýigit çagyňdyr.
AÝRY - başga, özge.
Pakyr menem, senden aýry ýerim ýok,
Bir teselli bergin köňlüme meniň.
AÝŞ (a) 1) ýaşaýyş, durmuş; 2) keýpi-sapa,iýip-içme.
Gussa bilen geçirmek muşakgat,
Ne janda parahat, ne bir aýş galdy.
AÝY DOSTLUGY - - Gündogar we Günbatarertekilerinde aýdylyşyna görä, bir adam bir aýy bilen dostbolýar, ony öýüne çagyryp, hezzet-hormat edýär. Aýy-daöz gezeginde şol dostlaşan adamyny myhmançylygaçagyrýar. Iýlip-içilenden soň, ýaňky adam dynç alypýatýar, birsalymdan uka gidýär. Şol wagt bir siňek uçupgelip ýatan ýaňky adamyň ýüzüne gonýar. Aýy munygörüp, gahary gelýär, dostuna hyzmat etmek maksadybilen siňegi öldürmegiň ugruna çykýar. Bir daş göteripgelýär-de, siňegiň üstünden inderýär. Netijededostunyň kellesi çym-pytrak bolýar. Bu erteki soň nakylaöwrülip, köp halklaryň arasynda ýaýrapdyr weýedeoiýata-da ornaşypdyr. Magtymguly "daş döker" diýengoşgusynda şu ertekiniň mazmunyny gysgaça ýatlapýazýar:
Bedasyl götermez bäş gün mesligi,
Kelpezä ýuwtdyrmaz ajdar maslygy,
Bilgil, uzak gitmez aýy dostlugy,
gahry gelse, depäň üzre daş döker.
1) böwet, öňüni alyjy, AÝYK (a. a:ýyk, ks.awa:ýyk) böwet bolýan zat; 2) akyly ýerinde, serhoş däl; 3) anyk,açyk.
Bu iş hezrete laýyk,
resulga boldy aýyk.
- 1) pakyr, biçäre, mätäç; 2) maşgala AÝYL (a. a:ýil) ekleýji, aýally, maşgalaly; aýyl bolmak - 1) mätäçbolmak; 2) maşgalaly bolmak, köp maşgalalybolmak.
Jahyllykda geçen işler geň görner,
Kyrkdan aşyp, aýyl bolsa adamzat.
Aýylmak (a:ýylmak) - oýanmak, huşuňa gelmek,ukudan turmak, özüňe gelmek, açylmak.

Aýyl, aşygym, aýyl,
Mejnun bol, halka ýaýyl.
Aýylarmy yşka düşüp joş eden.
- 1) resim, däp, dessur, adat; tär, usul, AÝYN (p. a:i:n) tertip; 2) din, sünnet, mezhep; 3) bezeg; aýyn baglamak -bezemek, zynatlamak, şäheri dürli yşyk bilenbezemek.
Men ýarnyň sernegüwni,
Baglaýyr bu aýyny.
- gorkmak, heder etmek, howatyrlanmak, AÝYNMAK gizlenmek.
Gözel gökde günden aýynmaz,
Güli, dessemili ysgan doýunmaz.
- 1) nogsan, kemçilik; AÝYj (a. aýb, ks. oýu:b) utanmaga sebäp bolýan hal; 2) ýaramaz iş, günä, utanç,gelşiksiz iş, ýaramaz iş.
Magtymguly, aýbyn ýapar,
AŞ, gylyj-u til biläni.
- göwün etmek, aýyp hasap etmek; AÝYjLAŞMAK öýke etmek, kemçilik bilmek.
Aýyplaşmaň sözüme
Ýr-u ýaran içinde.
AÝYT (a. aýd, ks. ä'ýa:d) - baýram, toý; aýyt haly -baýramçylyk ýagdaýy.
diýdi aýyt halydyr,
Halk içerde doludyr.
AÝYT-HALY (a-t. aýd ha:ly) - ser. aýyt.
AÝÝR (a. aýýa:r) - 1) mekir, hilegär, haýýar,aldawçy; galp; 2) talaňçy; ezber, çalasyn, çeýe adam; 3)sergezdan, ykmanda.
Gözleriň jellatdyr, tilleriň aýýar,
Gamzaň bimar eder, ýüzleriň timar.
1) garyň, süýdüň reňkindäki zat, reňk; 2) - AK (a:k) päk, sap; ak pul - kümüş pul.
Ak puly saklarlar gara gün üçin,
Hoş gezerler kişi ýaşyl, al tapsa.
- ser. akym. AKAÝYM (a. aka:im, bs. aky:m)

AKAR - 1) hemişe akýan, rowan (ser.), akyp duran,akyp ýatan; 2) akýan ýap; derýa.
Häkim bolsaň, halky gün kibi çoýgul,
Akarda suw, ýa öwserde ýel bolgul!
- ser. kowul. AKWAL (a. akwa:l, bs. kawl)
- ser. kowum. AKWAM (a. akwa:m, bs. kawm)
AKMAK D (a.) - akylsyz, bilimsiz, nadan,akmak.
Akmak sözden hezl eýlemez, aňlamaz,
AryF bolsaň söz manysyn seçer sen.
- 1) dökülmek, guýulmak, bir tarapa AKMAK DDgönükmek; 2) syzmak; 3) gaýmak.
Magtymguly, dost ýüzünden,
Durmaz ýaş, akar gözünden.
AKMAR (a. akma:r, bs.kamar) - ser. kamar.
AKMASA (a., bs. kamy:s) - ser. kamys.
AKMAŞA (a., bs. kuma:ş) - ser. kumaş.
AKMAÝ (a:kma:ýa)- ak reňkli inen düe, urkaçydüýäniň bir görnüşi.
Akmaýa aldyrsa elden köşegin,
Bagryn bozup, bozlamaýyn bolarmy?
AKRAj (a. akrab, ks. aka:rib) - 1) içýan, reňki sarybognaýakly zäherli mör-möjekleriň biri; 2)asmanyň(pelegiň) on iki sany burjunyň (ýyldyzlartoparynyň) sekinjisiniň ady; ýyldyz ady.
Rum şäherni eýlär sayka harap,
Emeni howlaç ýykar, Müsüri akrap.
AKSUS (a.Aksu:s) - dakýanusyň (ser.) döwründe bolanbir şäheriň ady.
swr. eshabyl-kähF.

AKTAj (a. akta:b, bs. kotb) - ser. kutp D-j. AKYBET (a.- 1) ahyr, soň yz; 2) erbet netije; işiň a:kybet, ks. awa:kyb) soňy, her bir zadyň ahyry.
Akybet berdi nejaty, Müsürde han eýledi.
Öler siz akybet, barça ebesdir.

Tapmady akybet derde dermany.
AKYZMAK - akdyrmak, dökmek.
Gözlerinden akyzyp şury kyýamat eşkini,
Toba jamyn noş kyl, peýmana dolmasdan burun.
AKYK (a. aky:k) - gyzyl-narynç reňkli gymmatbahadaş, ondan köplenç ýüzüge gaş edilýär, agat, serdolik(r). Emeniň akyky meşhurdyr.
Eşek monjugna biýr ýa-da akyga,
Biçäre çopanlar ýakut-lagl tapsa.
AKYL D (a. akl, ks. oku:l) - oňat- erbedi saýgarmakduýgusy, düşünjesi, paýhas.
Jäht eder sen çalnyp jahan tutmaga,
Meger bu işlere aklyň ýetmez hiç.
Aklym haýrandadyr, etmişem puşman.
- akylly, dana, pähimli, AKYL DD (a. a:kyl, ks. okala:) paýhasly, parasatly. Bu söz türkmen dilinde-klassykyedebiýatda a:kyl şekilinde aýdylman, akyl görnüşde-deýokarky manyda ulanylýar.
Muhannes giň ýerde akyl saýynar.
Akyllar bar başa baglap keçeler.
Akyl äriň pähmi ýeter bu söze.
- 1) çagasy bolmaýan, AKYM (a. aky:m, ks. aka:im) dogurmaýan (aýal); dogurtmaýan (erkek); 2) netijesi wemiwesi bolmaýan; 3) güýçli uruş; 4) peýdasyz ýel; gm.kyýamat, ahyret.
Ilki gat zeminiň ady remkadyr,
Akym atly ýowuz ýeller anda bar.
- hile, mekir, pirim, aldaw; al etmek (salmak) AL D (a:l) - hile etmek, aldamak.
"Ý" - ýalançy dünýäniň pişesi al bilendir,
Alyn görüp guwanma, düýbi zowal bilendir.
Bu dünýä bazygär, biliň, al eder.
Düşüp bolmaz gahba pelek alyna.
AL DD (a:l) - sçyk gyzyl reňk, gyzylymtyl; al şerap -gyzyl çakyr, gyzyl şerap.
Gyzyl diýsem gyzyl, al daiýsem - al sen.

Al şeraba el uzatdym, emendim.
Elwan tagam iýip, ýaşyl, al geýip.
ALA (a:la) - 1) dürli reňkli; 2) bir sydyrgyn bolmadyk,menek-menek; 3) bedende menek-menek ak tegmillerdöreýän keseliň ady.
Halka ryswa, ala bolar tenleri,
Süw ýerine zäher berler, ýaranlar.
ALA-ALA- yzygiderli alyp, yzly-yzyna alyp.
Gitmez garamaty iki gün üçin,
Neçün boýna ala-ala geçer sen.
ALADA - pikir, çäre, gaýgy, gam, bir zat hakdaedilýän iş, pikir.
Anyň üçin hiç alada edilmez,
Gaýgydyr - külpetdir haly ýekäniň.
- 1) baýdak, tug; nyşana; ALAM D (a. alem, ks. ä'la:m) 2) adamyň meşhur ady; 3) taýpanyň ýaşulusy,başlygy.
Nesihatym uly ile alamdyr.
Ýşyl alam gurup dursa gerekdir.
ALAM DD (a. a:la:m, bs. elem)- ser. elem
- alyp bolar ýaly; basar ýaly; alar ýerden - alyp ALAR bolar ýaly ýerden, basyp bolar ýaly ýerden, ýykyp bolarýaly ýerden.
Duranda gaýa dek durup merdana,
Alar ýerden at salyşy gerekdir.
- 1) ala bolup görünmek, ALARMAK (a: larmak) mölermek; 2) gm. ölüm halyna düşmek; ölmek,ýogalmak.
Gögerse dyrnaklar, alarsa gözler,
Imandan özgesi hiçdir, ýaranlar.
ALAS-SABA (a. alas-saba:h)- ser. alas-sala.
ALAS-SALA (a. alas-sala:h)- namaza, namaz okamaga.Bu söz käbir golýazmalarda "alas-saba" görnüşindegabat gelýär. Onuň manysy "ertir, ertirki gün"diýmekdir.
Magtymguly, bir köňlüm ýüz müň hyýalbilendir,
Işim asan etmeseň döner alas-salaga.
ALASY - "almak" sözünden ýasalan iş ady, hereketprosesini ýa-da dowamlylgy aňladýar; aljakdyr, aljakdyr,almakçydyr.

Janyň hem tende myhmandyr.
Beren bir gün alasydyr.
ALAHEDDE (a. ala:hidde) ser. alahytda.
ALAHYTDA (a. ala:hidde) - aýry, aýratyn, başga,özbaşdak.
Hyýalyndan çykarmaýyn, bedenine erkiýetmez,
Alahytda nahan ýolda, köňül diýgen juwangörse.
- 1) derman etme; bejerme, nähoşy ALAÇ (a." yla:j)bejerme, nähoşy bejermäge çalyşma, syrkaw adamysagaltmak ugrunda tagalla etme; 2) gm. çäre, derman,däri, tedbir (ser.); 3) gm. mümkinçilik.
Agsagyň elinden alsaň agajyn,
Ýman derde düşer, tapmaz alajyn.
ALGYR - 1) alagan, gowy alyp bilýän, almaga, tutmagaökde; 2) ýyrtyjy guş ady; 3) gm. batyr, edermen,söweşjeň, uruşgan.
Atarman, çaparman algyr ýigide,
Eri gelse aman-nurbat ýagşydyr.
ALDAMAK (a:ldamak) - aldawa salmak, ýalansözlemek, nädogry aýtmak, galp sözlemek.
Bu eýýamda betkärler,
Ýüz til bile aldarlar.
ALDATMAK (a: ldatmak) - aldawa salmak, aldamak,aldawa düşürmek, al salmak, hile gurmak.
Kimse şatda, kimse otda, her kişi birhaldadyr,
Maly-dünýä yssy bermez, bazygärdir, aldadyr.
ALDYDA (a:ldyda) - öňünde, garşysynda.
Kimki müňkür bolsa, anyň aldyda bardyrlahat,
Aýdadyr Magtymguly, goýarlar ol gün buişi.
ALDYŇDA (a:ldyňda) - öňünde, alnyňda.
Bende sen bet işe batyrlyk etme,
Aldyňda goýarlar ol gün bu işi.
ALDYRMAK - 1) elden gidermek; 2) ýitirmek; 3)ogurlatmak.
Ak maýa aldyrsa elden köşegin,
Bagryn bozup bozlamaýyn bolarmy?

ALEÝK (a. aleýke) - saňa; aleýkum sözüniňgysgalan Formasy; salam aleýk - saňa salam, saňa saglyk(bolsun).
Olturyp, tagzym kyldy:
"Salam aleýk, ýa Aly!"
Hemme awaz eýläp "aleýk!" aýdylar.
ALEM (a) - ser. alam D.
Tug çekiler, alem urlup,
ÝOwuz günler gelmek hakdyr.
ALILI- Türkmen taýpalarynyň biriniň ady.
Teke, ýomut, gökleň, ýazyr, alili,
Bir döwlete gulluk etsek bäşimiz.
ALKYŞ - biriniň eden ýagşylygy üçin oňa aýdylýanminnetdarlyk sözi; alkyş almak - minnetdarlykbildirilmek.
Ýgşylardan alkyş algyl.
Alkyş alyp, derejesi zor bolar.
Ömür saly artar alkyş alanyň.
- hudaý ýalkasyn, hudaý ALLA RAHMET ETSIN (a-t) rehim etsin; ser. rahmet.
"Bu dünýäden o dünÝäge gitdi" diip,
"Alla rahmet etsin" diýip dargarlar.
ALLAH (a. Alla:h) - hudaý, taňry, ýaradan, biribar.Arap dilinde many jähetden biri-birine örän ýakyn ikisany söz bar. Biri "ila:h", beýlekisi "Alla:h". "Ila:h" umumyat bolup, "Alla:h" has atdyr. Ol musulmanlaryňhudaýynyň ady. Hristianlaryň (ruslaryň) hudaýynyň adybolsa "Bog". Araplar umuan hudaý hakda gürrüňedenlerinde "al-ila:h", ýagny "ol hudaý" diýipdirler. "Ila:h"sözüniň öňünden "al" artikli getirilip, konkret belli birhudaý göz öňünde tutulypdyr we (Ila:h) sözi has adaöwrülipdir. Kem-kemden wagtyň geçmegi bilen "al-ila:h"sözündäki "ila:h" sözüniň iki lamyň arasynda ýerleşenhemzesi düşüp galyp, "Allah" şekilinde täze söz emelegelipdir we hudaýyň adyny aňladypdyr. "Allah"

sözüniňdöreýşi barada dürli (20-30) garaýyş bar (seret:"Täjil-hurus", 1H tom, "ila:h" sözi). ÝOkarky garaýşyňshemasy şeýle:
Dilegim duş eýle gözel Allahym,
Ersgin boldy gitdi gyzylbaşymyz.
Dilber derdi goýmaz meni ýatmaga,
Bagyşlasaň neýlär, ýarym, ýa Allah!
ALLAHU EKBER (a. alla:h-o ekber)- Alla beýikdir,hudaý uludyr.
Habaryn berdi Haýdar,
Diýrler "Allahu ekber".
ALLAHUS-SAMAT (a. alla:h-o s-samad)- hudaýmätäç däldir, hudaý binyýaz we hemişelikdir, -"Kur'anyň" bir ýüz on ikinji "Yhlas" süresiniň ikinjiaýaty.
Iki älemni ýaratgan kadyry-gapbar ahat,
Bir adyňdyr kulhualla, biri Allahus-samat.
- ýaňaklary alma ýaly, ýaňaklary gyzyl ALMA ÝŇAKalma ýaly owadan.
Badam gabak, alma ýaňak,
Bir zyba senem islärin.
ALMAZ - 1) asly grek sözi, örän berk gymmat bahadaş; şu manyda arap, pars dillerinde "almas" şekilindegelýär; 2) alyp bilmeýän, tutup bilmeýän; almazguş -alyp bilmeýän guş, aw awlap bilmeýän guş.
Almaz guşlar awa çapmaz.
Almaz daş urarlar her kim bidindir.
Almaza kümüş mis görner,
Dula gyrnak tüýs görüner.
ALMAMYŞ - almandyr, alman eken.
Edi gün almamyş taňry salamyn,
Kutbul-aktap atly betnamy gördüm.
ALj - batyr, gahryman, ýigit, päliwan.
Aş üstünde alp dek arlar,
Ersiz-ere har dek harlar.

ALTY JÄHET (t-a. alty jehet)- alty tarap: gündogar,günbatar, demirgazyk, günorta, ýokary (asman tarapy),aşak (ara tarap).
Bäş - hawassy-hamsa kat,
Altydyr - alty jähet.
ALTYN - tylla, gyzyl.
Altyn tagtaly, almaz täçli,
Döw begleri daşyndadyr.
ALHA-AL (alha: al) - ýerli-erden almak, nebsewürlikbilen almak, yzygiderlik bilen almak.
Bu dünýä gowgadyr, bir galmagaldyr,
Kimi berhä-berdir, kim alha-aldyr.
ALHAMD (a. al-hamd) - 1) Hudaýa şükür; 2)"Kur'anyň" birinji süresiniň ady. Onuň "Kur'anda"görkezilen ady "Fatyhadyr". Ol alty aýatdanybaratdyr.
Ezber eýläp okydylar "Kur'any",
"Taha-u, "Ýsyny", "Alhamd" süräni.
Bu gün ýedi gündür "Alhamd"okyryn.
ALHAMDYLILLA (al-hamd-o lilla:h) - Allaha şükür,hudaýa şükür; öwgi hudaýyňkydyr, öwgi hudaýadegişlidir (Kur'anyň birinji süresiniňbirinji aýatynyňbaşy).
Magtymguly aýdar: "Alhamdylilla",
Dölet bakysyny özüň ber Alla!
Şükür, alhamdulilla,
Janana gözüm düşdi.
ALY D (a. a:li:) - 1) ýokary, beýik, belent, uly; 2) oňat,gowy; eziz; aly jah - beýik mertebeli, ýokary derejli, ýokaryorunly.
Süleýman dek aly jahy,
Dört ýüz gurular bargähi;
döwrany-aly- oňat zaman, oňat döwür.
Sür, Feth serdar ogly, geldi wagt,
Ene bu döwrany-aly siziňdir.
ALY DD (a. Ali:) - ser. ymam Aly.
ALYAL-NAGY (a. Ali: NAKY:) - ser. ymam.NAKY.
D. - ser. ymam Aly ALYJAH (a. Ali:+ja:h)

ALY YMRANY (a. Ali: ÛYmra:ni:) - ser. ymam Aly.
- hezret Alynlň ogullarynyň biri. ALY EKBER (a)Kerbela wakasynda uly dogany ymam Husaýyn bilenbirlikde şehit bolýar. Hem Aly Ekber Eşidip, nalaýy-perýat edip.
ALYBAN (alyba:n) - alyp; "almak" işliginiň gadymy halişlik Formasy; alyban gitdiler - alyp gitdiler.
Şol iki diwana tutdy golumdan,
Alyban gitdiler durgan ýerimden.
ALYM (a. a:lim, ks. a:lima:n we olama:) - ylymly,bilimli, pähimli, ylym alan, ylym eýesi.
Adam ýagşysy alymdyr,
Amal etmese zalymdyr.
ALYN (a:lyn) - öň, maňlaý, öň ýan, kelle süňküniňöň tarapy.
Bende, sen bet işe batyrlyk etme,
Alnynda goýarlar ol gün bu işi.
ALYS- daş, uzak, ýakyn däl; alys ýer - uzak ýer, daşer.
Myhman geler alys ýerden,
Garşylasaň söwüş bile.
ALYŞR NOWAÝY (a-p. Ali:şi:r Newa:i:)- NyzametdinMir Alyşir Gündogaryň meşhur klassyk şahyry,görnükli, dölet işgäri, akyldar. Ol türki dilli edebiýatyňiň tanymal wekili, özbek edebiýatynyň-da meşhurklassygydyr. Nowaýy 1441-nji ýylda Hyratda Teýmurylardinastiýasyndan bolan Gyýasetdin Kiçginäniňmaşgalasynda eneden bolýar we 1501- nji ýylda hem şolýerde aradan çykýar. Ol on bäş ýaşynda OrtaAziýa-türki hem-de Farsy dillerinde şygyrlar ýazyp, özünişahyr hökmünde tanadýar. 1460-njy ýylda SoltanHusaýyn Baýkaranyň möhür saklaýjysy (möhürdar),1472-nji ýylda-da onuň weziri bolýar. Nowaýy SoltanHusaýyn Baýkara bilen ýaşlykda bile okap, bileulalypdyrlar. Ol mydama şahyrlara, sungat işgärlerineýelinden gelen kömegi edipdir, köp sanly alymlary,şahyrlary, we sungat işgärlerini köşge ýygnap olary herjähetden goldap, höweslendiripdir. Öz döwürdeşi şahyrAbdyrahman Jamy bilen ýakyndan aragatnaşykda

bolup,şonuň ýol görkezmegi bilen nagyşbendi meslegini kabuledýär. Jamy köp eserlerini şonuň adyna ýazypdyr,Nowaýynyň edebi mirasy örän baýdyr. Ol iki dilde - türkiwe Farsy dillerde eser döredipdir. Farsy dilänki şygyraryny"Fany" tahallusy bilen ýazypdyr. Onuň takmynan otuzagolaý eseri belli. Şolardan iň möhümleri hökmündeaşakdakylary gökezmek mümkin: 1) "Çar diwan"; 2)"Hazaýyn-al-maany"; 3) "Diwan Fany"; 4) "Hamasa"; 5)"Lisan at-taýr"; 6) "jend-name"; 7) "Çihil hadys"; 8)"Mejalis an-neFaýys"; 9) "Hamsat al-mutahaýýyryn"; 10)"Mahbup al-kulup"; 11) "Mizan al-owzan"; 12) "Muhakamatal-lugataýn"; 13) "Nesaýym al-muhapba"; 14) "Taryh-emuluk-e ajam"; we başgalar.

Nowaýy edebi döredijiligiň daşyndan medenigurluşyklar saldyrmak ugrunda-da köp tagalla edipdir. OlHorasanda üç ýüz ýetmişe golaý metjit, medrese wekerwensaraýlar saldyrypyr ýa-da remontetdiripdir.

Nowaýynyň orny türkmen edebiýatynyň wesungatynyň taryhynda-da uludyr. Türkmen klassykşahyrlarynyň hemmesi diýen ýaly ondanöwrenipdirler.

Nowaýy jindeli, egni hyrkapuş,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?!

AMAL D (a. ks. ä'ma:l) - iş, hereket, işjeňlik, etmiş;amal etmek - ulanmak, ýerine ýetirmek, praktikadadogry iş; ulanmak; amalan salyhan - oňat iş,namaýy-agmal - dini düşünje boýunça, adamlarňýagşy-ýaman işleriniň ýazylýan ýazgy kitaby.

Mollalar ylmyna etmedi amal.
Agmalyň soralar, diýme ykbaldyr.
Amalan salyhan ýagşy amal kyl.

AMAL DD (a. a:ma:l, bs. emel) - ser. emel.

- mynasyp iş, AMALAN SALYHAN (a. amalen sa: lihen) oňat, dogry iş ("Kur'anyň" 18-nji süresiniň 110-njiaýatyndan bölek) ser. amal we salyhan.

AMAN (a. ama:n)  - 1) howpsuzlyk, gorkusyzlyk,dynçlyk, asudalyk, rahatlyk; 2) dat, haraý, pena, bukalga,gaçalga; sag-salamatlyk; 3) bagyşlama, günäniötme;
aman galmak - sag-salamat galmak, dynç galmak.
Gelen geçer dünýäden, biri aman galmazlar;
amana gelmek - dada gelmek, gaçalga soramak, penaislemek; bizar bolmak.
Köp pakyrlar aglaşyp, geler andan amana;
aman bermek - pena bermek, bagyşlamak, günäniötmek.
Bildim ki, janym alar,
Aman bermez, ýa Aly!;
aman etmek - pena getirmek, sygynmsk.
Şerary şowkuň artar etdikçe aman, eý dost;
aman tapmak - dynç bolmak, asuda bolmak, dynmak,rahat bolmak.
Tapdy dowzahdan aman kim söhbetiň göreç,resul!
AMANAT (a. ama:net, ks. ama:na:t)  - 1) dogrulyk,dogruçyllyk, emin bolmak; "hyýanat" sözüniň antonimi;2) wagtlaýyn başga biriniň ýanynda goýlan zat, karz,başganyňky; 3) jan, ruh; dini düşünjä görä, göýäynsanyň ruhy wagtlaýyn oňa berlipdir.
Eý ýaranlar, musulmsnlar,
Amanatdyr, jan eglenmez.
Bir gün amanadyň alar,
Sen toba etmezden burun.
AMIN (a. a:mi:n)  - şeýle bolsun, goý, şeýle bolsun;hudaýym, kabul et! Bu sözüň asly  ýewreý (ybry) dilindenbolup, soň arap diline geçipdir.
"Amin!" diý, tur, oglum, pata bereli,
Bir taňry ýar olsun saňa, git, oglum!
 - beýleki bir ady Ribat-e  AMMAN (a. Amma:n) Amman ýa-da Amun. ÝOrdaniýanyň paýtagty. Ençemetaryhy ýadygärlikleri bar. Ilat sany elli müň gowrakhasaplanýar.
Balhy bogaz derdi, jişaweri daş,
Amman şährin derýa, Basrany ataş,

Medinäni açlyk, Mekgäni Habaş,
Hyrat, Kandahary mar harap eýlär.
- öwrenen, tälim alan, AMUHTA (p. a:mu:hte)öwrenişen.
Amuhta men örtenmäge, bişmäge,
Kişi ýok sözleşip, dert alyşmaga.
- kör, görmeýän; 2) sowatsyz, AMY (a. a:mmi:)bisowat, nadan; öz ýoluny saýgaryp bilmeýän.
Alym ermiş a:mylaryň soltany,
Kim munda yzzatlap tutsa mollany.
- ol, şol; an hezret - ol jenap, ol hormatly AN (p)adam.
An hezret - hak resul magraja aşdy,
Asmanlar derbe-der gapysyn açdy.
- asyl, madda, sada ANASYR (a. ana:sir, bs. onsor)jisim, bölünmeýän madda, element; tört anasyr - dörtelement, gadymy düşünjelere görä, suw, toprak, ot(agoň), howa.
Üç witr, tört hem bolmaz,
Tört anasyrdyr - çahar.
- 1) alada, kömek, üns; ýagşylyk; ANAÝT (a. ina:et)goldaw; tagalla; 2) yhsan (ser.), kerem, ýagşylyk; 3) niýetetme; 4) gorama; 5) biriniň işi üçin tagalla etme; kömeketme, ýagşylyk etme.
Ezelde her kime kylsa anaýat.
Ger anaýat bolmasa senden, açylmaz ýolumyz.
ANBAR D (a. ks. ana:bi:r, anba:ra:t) - asly pars sözibolsa-da, arap diline geçip, ýokarda görken köpük sanFormasynda-da ulanylypdyr; 1) galla we başga zatlaryňsaklanýan ýeri; 2) artykmaç zatlar saklanýan uly sandyk;3) üst-üstüne goýlan zatlar; 4) gm. köp, örän köp; dürlimaglumatlary özünde jemlän adam; anbar-anbar - öränköp.
Bela geldi lenber-lenber,
Doga kyldy anbar-anbar.
ANBAR DD (a. anber) - 1) Hind okeanynyň GünortaAziýadaky käbir kenarynyň ýalpak suwlarynda ýaşaýankaşalotyň, ýagny

dişli kitler otrýadyna girýän süýtemdiriji uly haýwanyň içinden alynýan hoşboý garamadda, jisim.
Ol haýwana anbar balygy-da diýilýär. Onuň boýy onmetre çenli ýetýär; 2) oňat ýakymly ys; 3) gm. gözeliňhoşboý zülpi.
Ý müşkmi sen, ýa kokunar anbarmyň.
Eý zülpi-saçyň anbar.
Melikler müşk ile anbar saçdylar.
- 1) şeýle, şeýle ANDAK, ANDAG (anda:k, anda:g) bir, şonuň ýaly; andak husny jemalan - şonuň ýaly ýüziowadanlar, şeýle bir gozel, şeýle bir görklüler.
Janym rahatyn aldy,
Andak husny-jemalan.
Bagrym andag gaýymdyr, öhdesinden daşgelmez.
(a. andali:b) - 1) bilbil; kýDDD asyr ANDALYjtürkmen şahyry Nurmuhammediň tahallusy.
Magtymguly, binowa, biçäre, andalyby,
Bir parça gam döwrany, bolmuş anyňnesibi.
Andalybyn aldyran şol bagty gara gül menem.
- an - ol we "jak" böleginden emele gelen; 1) ANJAKonuň ýaly; beýle; täk, ýalňyz; 2) mahsus; 3) hal, ýagdaý;emma; diňe.
Işiň beýle bolsa, durma sen anjak...
Goýmazlar gezmäge, näge ýatyp sen.
ANKA (a. anka:) - 1) ertekilerde duş gelýän boýny uzynFantastiki uly guş, oňa symrug hem diýilýär.
Bu guş, göýä, adamdardan uzakda Kap dagyndaýaşap, hiç kime görünmeýänmişin. Anka käbirrowaýatlýara görä, bir pygamberiň döwründe döräp,adamlaryň çagalarny alyp gidýän eken. Soň şolpygambwriň doga etmegi netijesinde ol ýok bolupdyr; 2)Ewropada bolan bir saz guralynyň ady. Şol sazyň dessesiankanyň boýny ýaly uzyn bolany üçin, oňa şeýle atdakylydyr; 3) gm. ady bolup, özi ýok zat; anka sypat - ankaýaly göze görünmeýän.
Anka aýdar: "ÝOlçyýam!",
Hüthüt aýdar: "Ilçiýem!"

Anka sypat turup, "Hüw!" diýp galkan guş.
ANKA SYjAT (a. anka: siFet) - ser. anka.
- Magtymgulyň döwürdeşi ANNAHAL (Annaha:l) Çowdur hanyň aýalynyň ady.
Yzynda galdylar il intizaryň,
Umyt bilen gezdi Annahal ýaryň.
ANT - 1) kasam; 2) wada, äht, söz berme, wadaetme;
nezir (ser.); ant içmek - kasam etmek.
Magtymguly, gördüň ýagşy- ýamany,
Ýlançynyň bolmaz anty-imany.
ANUŞIRWAN (p. Anu: şi:rwa:n) - ser. NowşirwanAdyl.
ANÇA - şonça, şonuň ýaly, şol mukdar.
Ýlan dünýä paýan berendir kime,
Ança ýagşy, ança ýaman geçipdir.
AŇDYRMAK (a:ňdyrmak) - 1) duýdurmak, bilirmek,mälim etmek, huşuna getirmek; 2) gm.oýandyrmak.
Aňylsyzy aňduryr,
Götin dölet daş gitmek.
AŇLAMAK (a:ňlamak) - düşünmek, akyl ýetirmek,duýmak, syzmak, bilmek, aňmak.
Aňlamazdym, boldum yşka giriFtar,
Bilmedim, istedim dilberden didar.
AŇŇYRTMAK - aňň yrmaga mejbur etmek, eşekýaly ses çykarmaga mejbur etmek.
Haraý diýr, eşitmez kimse haraýy,
Eşek deý aňňyrdyp, doldyr saraýy.
AŇRY - 1) ýeňse, arka tarap, bir zadyň arka tarapynygörkezýän söz; 2) asyl, oňat gelip çykyş.
Köp ýygylsa, terhos almaz,
Aňyrsy bolman ýigide.
AŇTAMAK - agtarmak, gözlemek, birini ýa-da birhaýwany tutmak ýa-da awlamak maksady bilenyzarlamak.
Bişeleriň aw aňtaýan şiri sen,
Rumustan beýnisi, döwüň biri sen.

AŇYLSYZ (a:ňylsyz)  - düşünjesiz; nadan, bilimsiz,huşsuz.
Aňylsyzy aňduryr,
Götin dowlet daş gitmek.
Bu setiriň "aňyrsyzy azdyrar" diýen warianty hembar.
Aj (p. a:b)  - ser.ab.
AjARMAK  - äkitmek; almak.
Hyýalym pikre dolup, aklymy  ýel aparyp.
Imanym metagyn aFaran ýolda,
Rahzenler goýmagyn ýoluma meniň.
AjAT (a. a:Fet)  - 1) bela; zyýan, zelel, heläkçilik, howp,hatar; 2) gm. adamy yşka uçradýan, gözel; jan apaty - gm.gözel, söýgüli.
Asmandan inipdir zemine apat.
Gorkaram jan apaty, el-aýak güwähiimden.
Gerçe yşkyň derdidir diwanaýy jan apaty.
- Apbas ibn Aly ibn Ebi  AjBAS ALY (a. Abba:s Ali:) Talyp, enesi Ummulbenin.Hezret Alynyň ogly. Ol altmyşbirinji hijri (680-681) ýylynyň muharram ( aşyr) aýyndaKerbelada öz dogany hezret Husaýyn ibn Alyny goldap,Ezidiň garşysyna batyrlarça uruşýar we şehit bolýar.Onuň lakamy AbulFazldyr. Ol ýerän görmegeý ýititbolany üçin, oňa "Kamary-beni-Haşym" "Beni-Haşymtaýpasynyň aýy" hem diýilýär.
Kemine bendeýem, kelbi-gedaýam,
Ý Apbas Alyýa bagyşla bizni.
AjERIN (p. a:Feri:n)  - 1) berekella, ýaşa; 2) dörediji,ýaradyjy; aperin diýmek - berekella aýtmak, sag bolsundiýmek; sed aperin - ýüz berekella.
Diýse bolar sed aperin, ruhun besläp, nebsinbasan.
Hem pelek üzre melekler diýdiler sed aperin.
AjY (a. aF"a:, ks. aFa:y:)  - zäherli uly ýylan, kellesiýassy, boýny inçe sarymtyl gara reňkde bolýar, uly ikidişi bolup, çöllerde, daşlyk  ýerlerde ýaşaýar we kiçihaýwanlary, guşlary awlaýar.
Baýlar baglap, sahawatyň gapysyn,
Köpelder tamugyň möýün-apysyn.
AjYTAj (p. a:Fta:b) - ser.aFtap.

AR (a. a:r, ks. ä'ýa:r) - 1) utanç, haýa; namys; gaýrat;2) aýYp, kemçilik, biabraýlyk.
Bigaýratlyk etme, saklagyl ary.
Bara-bara köňül geçer,
Täsibi ýok, arsyz ärden.
ARA (a:ra) - 1) orta; 2) gatnaşyk,aragatnaşyk.
Magtymguly, yşkyň eýlär erada,
Yşkyňa kemal et, goýma arada.
ARABY (a. arabi:) - 1) araplara degişli; 2) arapça, arapdilinde; 3) arap...; araby at - arapara degişli at, arap aty.
At araby bolsa, meýdanyn gözlär,
Ýigit goçak bolsa, utuşdan sözlär.
ARAÝYŞ (p. a:ra:ýiş) - bezeg, bezeme (bir zatartdyrmak, goşmak arkaly); araýyşy-jan - janyň bezegi,jana bezeg berýän.
Sen-Sen araýyşy-jahan, hem jan senden bihabar,
Sen jahana dolug sen, jahan sendenbihabar.
ser. ARAÝYŞY-JAN (p. a:ra:ýiş-e ja:n)-araýyş.
ARALMAK - agtarylmak, gözlenmek,yzarlanmak.
Söweş bolar ol gün namys aralsa.
ARAM (p. a:ra:m) - 1) asudalyk, rahatlyk, ynjalyk,karar; 2) dynçlyk, parahatlyk; durmaklyk, saklanmaklyk.
Ne ýüregimde aram, ne köňlüm içre karar,
Huda-ýa, men ne asy - şermende guluňboldum.
ARAMAK (a:ramak) - agtarmak, gözlemek,yzarlamak.
Ryzkym arap gezer men,
Çöl-beýawan içinde.
- Arabystanda, Müsürde, ARAj (a. arab, ks. ä'ra:b) Siriýada, Ýkyn Gündogar bilen Demirgazyk AFrikadaýaşaýan millet we halk; arap at - Arabystandaýetişdiriýän jyns at; owadan we ýüwrük at.
Edi ýaşan arap atyň şanynda,
Mälim bolmaz, depe nedir, düz nedir.

- 1) kyýamatda ARASAT (a. arasa:t, bs. arsa)adamlaryň direlip ýygnanjak meýdany, mahşar meýdany;2) gm. kyýamat, ahyret; 3) gm. topalaň, gowga.
YsraFyl sur urup, halklar direlse,
Ähli-älem arasatga sürülse,
- ARASTU (grekçe: Arista:ta:li:s ýa-da Aristota:li:s) Aristotel, gadymy Gresiýanyň uly alymlarynyň biri. Onuň"ilkinji mugallym" diýen lakamy bolupdyr. Arastu biziňeramyzdan 384 ýyl ozal Makadoniýada doglupdyr, olýigrimi ýyllap EFlatunyň şägirdi bolupdyr. Ussady ölensoň köp ere syýahat edipdir. Soň Isgenderiň(AleksandrMakadonskiniň) mugallymy bolupdyr, käbir syýahatlardaşonuň ýanynda bolupdyr. Arastu FilosoFiýa, logika,ahlaga, syýasata hem-de tebigy ylymlara degişli birnäçekitap ýazypdyr. Ol logika ylmyny döreden hasaplanýar.Onuň kitaplaryna birnäçe gezek musulman alymlarydüşündirişler ýazypdyrlar. Arastuwyň köp kitaplaryapbasylardan bolan Mä'mun halyFanyň zamanyndaBagdat şäherinde arap diline terjime edilipdir. Arastu 322ýyl biziň eramyzdan öň aradan çykypdyr.
EFlatun, Arastu ötdi dünýäden,
Isgenderni ýere saldy bu dünýä.
ARBAGYN (a. arbä'y:n) - 1)kyrk, kyrkynjy, çille; 2)sufizmiň tarapdarlarynyň kyrk gün ýekelikde ybadatameşgul bolmaklary, çillede oturmaklary; 3) öliniň,aýratyn-da Alynyň ogly Husaýnyň şehit bolmagynyňkyrky.
Atlary nujeba, özleri çilten,
Arbagynda mydam okyp otyrmyş.
ARBAj (a. erba:b, bs.reb) - 1) pomeşÛik, hojaýyn,ýereýesi; eýe; 2) patyşa; 3) bu söz türkmen we parsdillerinde birlik san hökmünde "pully we baý adam"manysynda ulanylýar.
Ülkede sahyp bolmasa,
Arbaplar emire döner.
ARWANA - düýäniň bir görnüşi, inen düe, urkaçydüe.
Arwananyň kuwwaty

Ner ýanynda bellidir.
ARWAT (a. awrat) 1) ynsanyň görülmesi wegörkezilmegi aýp hasaplanýan beden agzalary, uýatýerleri; 2) aýal, zenana; 3) ýanýoldaş, ýassykdaş. Busözüň asly "awrat" bolsa-da, halk arasynda "arwat"görnüşde aýdylýar.
Bäş wagty bilmegen bihabar baýdan,
Segsen-togsan ýaşan arwat ýagşydyr.
ARWAH (a. arba:h, bs. ru:h) - 1) ruhlar, janlar; 2)hereket; güýç: işeňňirlik; 3) täsir, täsirlilik; 4) gm. jyn;perişde;ylham, wahý (ser), Alla buýrugy.
Garyşypdyr halal, haram, arwah, jyn.
Deçjal dünýä inende arwah bile jyn dörär.
ARGALY - ýabany gyýun, dag goýny.
Boz güsbent, gyr ýylky, gara gäwmişli,
Argaly, gäw bolar maly Gürgeniň.
ARGUWAN (p. argawa:n) - owadan gyzyl reňkli gülibolan bir agajyň ady. Magtymgula ýöňkelen bir goşgudagabat gelýän söz.
Bag içinde şejer atlyg,
Ki bir arguwany bardyr.
ARGYMAK 1) dag keýigi; 2) bedew at; ýüwrükat.
Argymak balasy bara ozdurar,
Bende, sen hojaňa ýazgyjy bolma.
ARZ (a) - 1) äşgär etmek, haýyşy beýan etmek;görkezmeklik; 2) şikaýat; arz etmek (kylmak) - 1) beýanetmek, görkezmek, bildirmek, orta atmak; teklip etmek; 2)şikaýat etmek; arzy-hal - arza, şikaýat.
Şol demde laçyn geldi,
Hezrete arzyn kyldy.
Gullar iman arzyn etdi, ýaranlar!
ARZAN (p. arza:n) - 1) bahasy az, gyýmaty kem,ujyz,gymmat däl, nyrhy pes; 2) laýyk, mynasyp.
Zalymlar unudar zikri-Allany,
Arzan alyp, gymmat satar gallany.

ARZUW (p. a:rizu:) - pars dilinde "r" harpy assynlyokalsa-da, türkmençe ol säkin - hereketsiz okalýar; 1)isleg, haýyş; 2) höwes, meýil; arzuw çekmek (etmek) -muşdak bolmak, güýçli meýil etmek.
Bäş pup diýp, hakdan dilär garny aç,
Bäşni tapan arzuw eder on bolsa.
- isleg birdirmek, ARZUWLAMAK (p-t. a:rzu+lamak) höwes etmek, güýçli meýil etmek.
Arzuwlama hany, begi, soltany...
Aldyrma köňlüňni, gitmegil, oglum.
ARZUWMENT (p. a:rzu:+mend) - 1) arzuw eýesi; arzuwedýän, isleg bildirýän; muşdak; 2) arzuw edilýän zat.
On bäşde arzuwmendiň,
Gyz gerek, juwan gerek.
tä jan bardyr bu tende,
Arzuwmendim bar sende.
ARZUWMEN (p. a:rzu:+mend) - ser. arzyman wearzuwment.
ARZY - GANBAR- gadymy rowaýatlar esasynda ortaasyrda dörän bir dessan. Ol giň ýaýraman, soňabakaýitip gidipdir.
Aryzda Ganbar Arzyny,
Söen dek söýmüşem seni
- Türkiýäniň gadymy şäherlerinden ARZY-KARS biri. Ýurduň gündogar tarapynda Karsçaý derýanyňkenaryda erleşýär.
Arzy-Karsda, Kerbelanyň çölünde,
Ý reb, habar bilerinmi, ýar, senden.
ARZY-RUMUSTAN (a-p. arz-e ru:mista:n)- 1)Rumustan ýurday, Rum ýeri; 2) gadym döwürdeAziýada, Ewropada we AFrikada giň territoriýa häkimlikeden impepiýa. Italiýa-da şonuň bir bölegihasaplanypdyr.
On iki müň agaç jaýy-Hindistan.
Alty müň agaç ýol arzy-Rumustan.
ARZY-HAL (a. arz-e ha:l)- ser. arz.
ARZYMAN (p. a:rzu:mend) - 1) islenýän, arzuwedilýän; 2) muşdak; arzuwly; 3) ser. arzuwment.

Däli köňlüm arzymany,
Külli gözelleriň hany.
Hemra bolup ýörgen iller barysydyr arzyman.
- 1) birinden wagtlaýynça ARIET (a. a:riýet) peýdalanmak üçin alynýan zat; karaz alma; 2)wagtlaýyn.
Bolma garra ariýet dünýäde mülk-u malyňa,
Ýt edip gör-u kyýamat, ýygla daýym halyňa.
ARKA (a) - köne düşünjelere görä, ýedi gat ýeriňÜçünji gatynyň ady. Bu ýerde dowzahyň içýanlarybolýar. Üçünji gat ýerde ýaşaýan adamlaryň ýüziadam ýüzüne, agyzlary itiň agzyna, aýaklary-da öküziňaýagyna meňzeýär. Bulara kyýamatda azap-da ýok,sogap-da. Bize gije bolsa, olara gündiz bolýar. Neşirde busoz "Garkaýy Apak" diýlip nädogry berlipdir.
üçünji ýer ady Arkaýy-aFak,
Oduny demirden, tap etmez toprak.
ARKAN D - tanap, urgan, ýüň ýa-da süýümdenişilip edilýän ýogyn ýüp.
Reýis bolan paekiden pup alar,
Bermese, boýnyga gyl arkan salar.
Riýazatyň ýüküni arkan ýüpün sal, göter.
- ýeňsa , arka tarapa, ARKAN DD (arka:n) arkanlygyna.
Niçeler ýüzindir, niçeler arkan,
Süýthor başy bilen gelse gerkdir.
ARKAÇ - 1) gaýra, demirgazyk; 2) arka tarap; dagyňetegi, arkasy, dagyň gaýra tarapy.
Arkaçda Türküstany...
Ol Rumustany görsem.
ARKLAWYN (a) - Köne düşünjä görä, ýedi gat- asmanyň ikinji gatynyň ady. Bu at käbir çeşmede (ArFalun) şekilinde gabat gelýär. Bu asman göýäkümüşden ýa-da misden ýaradylypdyr, ýagtylygy hemmeasmanlardan köp, perişdeleri iki esse zyýat. Olaryň iňulusynyň ady Kabaýyl (Magtymguluda), başga käbirçeşmelerde Zukaýyl diýilýär, onuň ýarysy otdan,ýarysy-da

gardan. Ikinji asman bilen üçünji asmanyňarasy bäş ýüz ýyllyk ýolmuş.
Ikinji gat gögi diýsem bu başdan,
Ady Arkalwyndyr, asly kümüşden,
jerişdesi bardyr bürgüt suratlyg,
Beýikleri bardyr Kabaýyl atlyg.
ARLAMAK - güýçli ses çykarmak, aýylganç sesetmek (esasan ýyrtyjy haýwanlaryň sesi).
Gaplaň kimin arlap girse meýdana...
Alar ýerden at salyşy gerekdir.
ARMAGAN (p. armaga:n) - sowgat, peşgeş.
Barmy barmaga ýeriň, başga, hudadangaýry,
Armaganyň barmydyr ruýy-syýadan gaýry.
ARMAK (a:rmak) - ýadamak, ýadap halysbolmak.
Aryp galar gam öýünde ýykylan.
Ulag gadryn bilmez kişi armasa.
Çoh sözleýip, galdym aryp.
- 1) arzuw, umyt; uly arzuw; ARMAN (p. a:rma:n) etilmedik maksat; 2) ökünç.
Hak işine ten bermişem, göreli,
Arzuw kaýsy, arman, kaýsy bilmedim.
Hem bu dünýä, hem ol dünýä kimleriň armanyýok.
ARSLAN - 1) pişikler maşgalasyndan bolan güýçliwagşy haýwan, ýolbars, şir, peleň; 2) gm. batyr adam; 3)hezret Alynyň lakamy.
Daglaryň arslany, babry, peleňi,
Muş bile deň bolar pil, peşe jeňi.
Osman geçdi "Kur'an" tilawet bilen,
Din gylyjyn çalyp, arslan geçipdir.
- arka, yz tarap, syrt, yz; art olmak - yza ART (a:rt) galmak, pese düşmek; öň-art - başy-aýagy.
Ý bir merde ýykyl, ýa-da hudaýa,
Bende işi baş tutmady, art oldy.

ARTMAK - 1) köpelmek, zyýat bolmak; 2) artykmaçgalmak; 3) ösmek, ösuş gazanmak.
Ol on bäş aýaldyr, artmaz perzendi,
Ol on bäş aýalyň üçi öwlatdan.
ARTYK - köp, kän, zyýat.
Taý geler dünýäge derem-daşlary,
Artykdyr her ýatan çizi behştiň.
- ser. Arkalwyn, Kabaýyl. ARFALUN (a.ArFalu:n)
- 1) kiparisler maşgalasyndan bolan hemişe gök ARÇAöwsüp duran agaç; 2) sandyk; arça-arça - sandyk-sandyk;gm. köp, ummasyz.
Arça-arça tolug mallaryň bolsa,
jaýany ýok, taşlap-taşlap gider sen.
- ser. ARŞY-AGZAM (a. arş-e ä'zam) agzam.
- ser. aryş. ARŞY-AGLA (a. arş-e ä'la:)
- ser. kürs. ARŞY-KÜRS (a. arş we kürs)
ARŞYN (r. arşi:n) 1) Russiýada 71 santimetre barabaruzynlyk ölçegi; 2) barmaklardan omuza omuza çenliaralyk.
Kysmat olsa garyş ýere girer sen,
Nesip etse alty arşyn biýz bile.
- arassa, päk, tämiz, goşantsyz; ary bada - ARY (a:ry:) arassa içgi, goşandy bolmadyk arassa içgi, çakyr.
Yhlasym ary kyl, ýalanym ýok et,
Tilimni deraz kyl, ýüzümni ak et.
Ýr elinden ary bada noş eden.
Ne gözgüdir, bu aýnadan arydyr.
ARY BADA (t-p. a:ri: ba:de)- ser. bada we ary.
- 1) arassa, päk, tämiz; 2) gm. dury; ARYG (a:ryg) duýgur, kesgir; akyly aryg - akyly dury, oňatdüşünýän;ser. ary.
Eý, akyly aryg ýigit, munda gel,
Birniçe sözüm bar, jandan gulak sal.
ARYZ D (a. erz, ks. era:zi:)- 1) ýer; 2) Er şary.
On iki müň agaç jaýy-Hindistan,
Alty müň agaç ýol arzy-Rumustan.

ARYZ DD (a. a:riz) - 1) ýüz, ýaňak; aryzy gül dek -ýüzi gül ýaly, ýaňagy gül ýaly.
Aryzy gül dek peri ruhsary gördüm şondadyr,
Hup şejerler boý çekipdir bary gördümşondadyr.
ARYK (a:ryk) - 1) ýap, arna, salma; 2) howuz;çeşme.
Akmaýyn galmazdyr bir akan aryk.
Köwser arygydan içdi Muhammet.
ARYj (a. a:riF, ks. oraFa:) ser.aryF.
ARYF (a. a:riF, ks. oraFa:) - 1) bilimli, dana; tanaýan;Ylymly; 2) sopy, sufist, hudaşynas.
AryF bolsaň, aslyn sorma ýigidiň.
Ynanmasaň, habar algyn aryFdan.
Magrypetniň derýasyna ýüzdürip,
AryFlar sürerler ýüz gämi gördüm.
ARYŞ (a. arş, ks. ä'ra:ş) - 1) saýawan, gupba; 2) tagt;çadyr; üçek; 3) köşk; her zadyň paýasy (arap dilindäkişu manylar türkmen dilinde ulanylmaýar); 4) dinidüşnjelere görä, göýä Allanyň dokuzynjy gat asmandabolan tagty; 5) gök, asman; dokuzynjy gat asman, pelek,asmanyňiň ýokarkysy; arşy-agla- iň ýokarky asman;arşy-azym - (agzam) iň beýik asman, iň ulyasman.
Magtymguly, perman boldy Alladan,
Ere inip geldi arşy-agladan.
Ý arşmy sen, ýa kürsmi sen, ýermi sen?
Adyň asman gider arşy-aglaýa.
- asman we ýeriň ARYŞ-jERŞ (a. arş we Ferş) ýüzi.
Aryş-perş olmuş tejelli çün munuň dek şowkdan,
Bu mukarraplar besi babähredir bu zowkdan.
ARYÝ (a. a:riýet) - ser. ariýet.
1) namaz; 2) hudaý AS-SALA (a. as-sala:t, ks. salawa:t) üçin okalýan namaz we doga, hudaýyň öz bendelerihakda bolan aladasy we rahmaty; 3) Muhammet pygamberedoga etmek.
Magtymguly, bir köňlüm ýüz müň hyýalbilendir,
Işim asan etmeseň, döner, ýa, as-salaga.

ASA (a. asa:) - hasa, el taýagy.
Gollary tylladan asaly geldi.
Sag elinde bardyr Musa asasy.
Kany Musa Kelim, mugjuz asasy.
Ele asa göterip, dogry mekana geldim.
ASADULLA (a. Asado-lla:h) - 1) hudaýyň ýolbarsy,Allanyň şiri; 2) hezret Alynyň lakamlarynyň biri.
Ebabekir Sytdyk-resul ýarany,
Omar, Osman, Aasadulla haky üçin!
ASAL (a) - bal; süýji zat; asal zyban - şirin dilli, süýjisözli; şirin söz, süýji söz.
Diýrler: "Şirin, asal ýaga gelişe".
Nebsiň bir megesdir, mal bir asaldyr.
Kimseler ömründe datmaz asaly.
- 1) aňsat; ýeňil, kyn dän; 2)asuda; ASAN (p. a:sa:n) asan etmek - aňsat etmek, ýeňilleşdirmek.
Özi müşgil eder asan işini.
Ölüm asan erer dost pyragyndan.
Barça müşgil işleri sen özüň eýle asan.
ASAR (a. a:sa:r, bs. eser) - 1) eserler, nyşanalar,alamatlar; 2) emele getirilen zatlar; kitaplar; taryhlar,wakalar; asary-sungulla - hudaýyň ýaradan zatlarynyňnyşanalary.
Kyl nazar asary-sungullaga çeşmi-did ile,
Gir hakykat ýoluga bu jezbeýi-temhit ile.
ASDAK (a) - has dogry, has sadyk (ser.), dogrurak, hasdogruçyl.
Diýdiler: "Soltany-älem adyňa asdak bola",
Mugjuzyňny birisi görsetgeli, ol şakbile.
- ser. ASARY-SUNGULLA (a. a:sar-e soň'olla:h) asar.
ASGYRYŞMAK - ýerli-erden asgyrmak, birnäçeadam bilelikde asgyrmak, agyzdan üsgüren ýaly edip sesçykarmak.
Asgyrşyp-asgyrşyp görden çykarlar,
Durarlar, asmana gözler dikerler.
ASMAK 1) bir ýere ildirip, sallap goýmak; 2)sallandyrmak; 3) dara çekip öldürmek.

Yşk dagyn asdylar gögüň boýnundan,
Gök titreýip çekebilmez bu derdi.
- 1) iki sany "a:s" (degirmen) we ASMAN (p. a:s+ma:n) "ma:n" (ýaly, dek) diýen sözlerden görä emele gelen,ýagny degirmen ýaly; pelek; köne düşünjelere göktegelek we aýlanýar diýip hasaplapdyrlar; 2) şemsi (Gün)aýlarynyň 29-njy güni.
Aý-Gün, Aasman - Zemini,
Söwen dek söwmüşem seni.
Hytaýa asmsndan kejdumlar ýagar.
ASSY - peýda, nep; assy bermek - peýda bermek, nepetirmek.
Kimi şatda, kimi otda, her kişi birhaldadyr,
Maly-dünýä assy bermez, bazygärdir, aldadyr.
AST - aşak, teý; ýeriň asty - ýeriň teýi, ýeriňaşagy.
jelek bir gün salar ýeriň astyna,
Agyz tilden galar, zyban eglenmez.
- 1) bosaga, dergä, gapynyň öňi; ASTAN (p. a:sta:n) gapynyň öňündäki köwüş çykarylýan ýeri; 2) gm.köşk, hökümdarlaryň adamlary kabul edýän ýeri.
Kyrk bäşde gurduň dastany,
Ellide bostan astany.
ASTYN (p. a:sti:n) - 1) ýeň geýimiň eginden ýeňineçenli; 2) etek.
Astynyga gelip rahy-nowmydy imes,
Ý Abulkasym, meni ymmat diýban destimni al.
ASUDA (p. a:su:de) - rahat, dynç, ýuwaş, aram;rahatlanan; parahat; asudaýy-zaman - parahat döwür;asuda zaman.
Ýürek-bagrym kylyp para,
Asudaýy-zaman istär.
ASUDAÝY-ZAMAN (p-a. a:su:de-ýe zama:n)- ser.asuda.
ASY (a. a:si:, ks. a:siýa:n) - 1) boýun egmezek,topalaňçy; 2) günäkär, ýazykly, etmişli, Allanyň emriniýerine etirmeýän; asy bolmak - günäkär bolmak.
Adam ogly awaradyr, asydyr.
Asy bolup, şikat etme bu günden.

Magtymguly-asy guluň,
KüFr sözden sakla tiliň.
Huda-ýa, men ne asy şermende guluň boldum.
ASYL (a. asl, ks. osu:l) - 1) kök, agajyň köki; düýp,başlangyç; 2) soý, gelip çykyş; esas; 3) hakykat, dogrulyk;hakyky, dogry; 4) her bir zadyň iň gadymy we ilkinjigörnüşi.
Söz sözlededip, söz aslyna ýetmeseň.
Ümsüm otur, halk içinde sözleme,
Sözlär bolsaň, söz aslyna ýet ýagşy!

- ASYLZADA (a-p. aslza:de, has dogrusy: asi:lza:de)asylly, asyllydan dogan, abraýly, gelip çykyşy arasa,päk.
Hyzmat etseň bolsun bir asylzada.
ASYLZAT (a-p. aslza:d) - asylly, gelip çykyşy abraýly,päk adam; asylzada (ser).
Bedasyla emel ýetse,
Biliň, asylzatça bolmaz.
ASYLSYZ (a-t. asl+syz)- aasyly ýok, gelip çykyşyýaramaz, asly erbet, ýaman; näkes; çöpdüýbi; antonimi:asylly.
Asylsyz, näkes bolmasyn,
Sadadan bolsun türkana.
ASYF (a. A:siF ibn Berhyýa:) - bu at bilen taryhdabirnäçe adam duş gelýär. Emma yslsm taryhynda iňmeşhury Süleýmanyň weziri bolan AsyF ibn Berhyýadyr.Dini rowaýatlara görä, ol Süleýman pygamberiň iki ýüzweziriniň serdary bolupdyr. AsyF döwlet işlerini oňatdolandyrmakda görelde bolupdyr. Ewreý taryhlaryndaDawudyň sahabalaryndan (ser). biri bolup, saz çalmakda,heň döretmekde ussat bolandygy ýatlanýar.
Üç ýüz on üç mursal galmady biri,
Kany AsyF, Süleýmanyň weziri?
ASYÝj (p. a:s - degirmeniň iki daşy, a:b-suw)
suw degirmeni. El degirmenine bolsa "destas"diýilýär.
jelek asyýabyn bikarar kylmyş.
Namysdan daş düşüp, hakdan uýalmyş.

AT D - münmek, çapmak ýa-da iş maly hökmündepeýdalanylýan, bir toýnakly iri öý haýwany; bedew at - çapylýan tohum at.
Ýigidiň dünýäde üçdür myrady
Mahbup ýagşy, ýarag ýagşy, at ýagşy.
AT DD (a:d) - 1) isim, çaga doglandan soň dakylýanşahsy isim; 2) düşünje we predmet aňladýan sözler; atdakmak - at goýmak, at bermek; gm. göwnüetmezçiliketmek.
Magtymguly diýrler meniň adymy,
Älem elin çoýar, görse odumy.
AT SALMAK- ser. salmak.
ATA (a. ata:, ks. ä'tiýe) - 1) berme, berim; birineberilýän zat; 2) bagyşdama, geçme; ata kylmak -bagyşlamak, bermek; ataýy-döwlet kylmak - baýlykbermek, döwlet bagyşlamak.
Ylmy-dünýä ata kylmaý,
Malga zar eýlediň meni.
Niçe pygamberlere kyldyň ataýy-dowlet,
Imtihan eýläp, niçe gullargaderdi-mähneti.
- ser.ata. ATAÝY-DÖWLET
- Magtymgulynyň döwründe ATANAZAR (t-a) türkmenleriň goşun başlyklarynyň biri bolan Çowdurhanyň doganynyň ady.
Atanazar oldur çekerge zaryň,
Gözleý-gözleý ýoller Çowdur han üçin.
ATAj (a. ita:b) - käýinme, käýinç.teýene; gaharlanma,gazap etme; birine gaharlanyp söz aýtma; azarberme.
Harama azap bar, şübhäge atap.
Munda ýagşy, anda ýaman görüner.
ATARMAN - batyr, edermen, gaýduwsyz.
Atarman, çaparman algyr ýigde,
Eri gelse aman-nurbat ýagşydyr
- bu ATAŞ D (asly siriýa dilinde a:teş, parsçasy a:zer) söz şu şekilde pars hem-de türki dillere girip, klassykyedebiýatda köp ulanylýar; 1) ot (ogoň), odunyň, kömrüňýanmagyndan emele

gelýän madda, hal; 2) gyzgynlyk; 3)gm. gazap, gahar; 4) ýangyn; ataşy-suzan - ýandyryjy ot;ýanyp duran ot; ataş don - otly don.
Dowzahyň odundan beter ataşy-suzany bardyr.
Nijelere ataş donlar geýdirler.
Amman şährin derýa, Basrany ataş...
Hyrat, Kandahary mar harap eýlär.
ATAŞ DD (a. ateş) - suwsuzlyk, suwsamaklyk; ataşbolmak - suwsamak.
Teşnelikden agzyn açyp, it kibi bolmuş ataş,
Her neFesde neFsi-nas birle bolmasdyr ki gaş(?).
ATAŞBAR (p. a;teş+ba:r) - 1) ot saçýan, otýagdyrýan; 2) gm. güýçli, ýiti, gyzgyn; ahy-ataşbar - otsaçýan ah, güýçli ah.
Ahy-ataşbar ile çäki-giriban eýlegil...
Kylganyň magşar era yzhar kylmasdanburun.
1) ot iýiji, ot iýýän; 2) ot ATAŞHOR (p. a:teş+ha:r) iýýän guş, haýwan; 3) gm. zalym adam, sütem edýänadam.
Degirmen deý baňňir men, semender deýataşhor.
Ýndym, bişdim, ýar-dostlar, ortendim edaboldum.
ATAŞY-SUZAN (p. a:teş-e su:za:n)- ser. ataş.
ATAŞYN (p. a:teşi:n) - 1) ot ýaly, gyzgyn; otly; 2) oduňreňkinde, gyzyl.
Serinden köp geçer köýler,
Ýtaryň ataşyn öýler.
Bulut dek küküräp, bark kimin gürlär
Gähi buzdan tagtlar, ataşyn ýerler.
ATLYG (a:tlyg) - atly, adynda.
Mikaýyl, YsraFyl, Azraýyl atlyg,
Dördünjisi bardyr Jebraýyl atlyg.
ATMAK - 1) zyňmak, taşlamak, oklamak; 2)öldürmek, tüpeňläp öldürmek; agzyna atmak - lak-luketmek, iýmek.
Iman gazan, ynsabyňy ýuwtmagyn,
Göre-bile özüň oda atmagyn.
Janly-jansyz herne gelse destine,
Dalnamaý agzyna atyp durupdyr.

ATRABAN (a. atra:bon) - ýaşyt, ýaşdaş;ýoldaş.
Uruban atraban täze ýetilen
AFGAN (p. eFga:n) - ser. eFgan.
AFGY (a. aF"y: we aF"a:, ks. aFa:y:) - zäherli uly ýylan,apy (ser).
Suzlaýan haly demi bir aFgyýý-mardyr çilim,
Tarar özün özüne, göýä ki zengardyr çilim.
AFZAL (a., ks. aFa:zil)- 1) iň bilimli, iň ylymly; iňalym; iň otňt, iň gowy; artykmaç; enbiýalar aFzaly -pygamberleriň nň alymy, artykmajy, iň gowusy.
Enbiýalar aFzaly ol mustapa - haýrul-beşer,
Hem melaýikler görüp, kyldy başygatäji-ser.
Omary-Hattaby- adyl, muhtasyplar aFzaly.
AFTAj (p. a:Fta:b) - Gün, Gün planetasy; 2) güneş,gün; 3) gm. iň owadan, iň gözel ýüz.
Janyňny tartarlar bogazyň gyssap,
Şol dem garaňkyrar Aý ile AFtap.
Ahyrzaman boldy, AFtap tutuldy
Äleme destan eýläp, aFtaba serdi meni.
AFUW (a. aFw) - biriniň günäsini geçme, bagyşlama,günä ötme; aFuw etmek (eýlemek) - günä geçmek,günäsini bagyşlamak.
Eý huda, Magtymgulyny lutFy-yhsan eýlegil,
Barça ummat jürmüni aFuw ile ýegsan eýlegil.
Özüň aFuw etmeseň, günähim bihetdir.
AH (a:h) - 1) ökünç, gynanç, käýinç aňladýanümlük, ah, waý, şatlyk ýa-da dert zerarly gursakdançykýan dem; 2) ahmyr; nala.
Älem içre bir ah ursam bir zarba,
Eda bolar ynsan, gelmez pil gurba.
AHAL - 1) Gyzylarbat bilen Tejen aralygyndakyterritoriýa. Ol ýerde türkmeniň teke taýpasyýaşaýanlygy üçin, oňa Ahalteke-de diýilýär; 2) jarsdilinde bu sözüň manysy "çör-çöp". Sözüň asly "ak hal"bolmagy ähtimal.
Teke, ýomut, ýazyr, gökleň, Ahal ili bir bolup,
Kylsa bir jaýga ýörişni, açylar gül lälesi.

AHENGER (p. a:hen+ger) - demirçi, demirçi ussa,demir ussasy.
Hezreti-Dawudyň huzur şägirdi,
Alty müň alty ýüz ahenger geçdi.
AHAT (a. ahad, ks. a:ha:d) - 1) ýalňyz; bir, ýeke,ýeke-täk; 2) hudaý; hiç ahat - hiç kim, hiç kişi.
Eý ýaranlar, nähý kylmyşdyr any bizge ahat.
Iki älemni ýaratgan kadyry-ganbar (?) ahat.
AHBAR (a. ahba:r, bs. habar) - habarlar, maglumatlar;ser. habar.
Şäher mü'mün bolmuşyn
Hekime berdi ahbar.
AHWAL (a. ahwa:l, bs. ha:l) - 1) ýagdaý, halat; 2)düýş; köplük sanda bolsa-da, dilimizde birlik sanhökmünde ulanylýar; ser. hal.
Bir ahwala duş boldum, gam hüjüm etdi, öldürdi.
Bir gije ýatyrdym, bir ahwal gördüm.
AHEŇ (p. a:heng) - 1) heň, ton; ses; 2) melodiýa; ýol;
3) niýet, maksat; 4) saz heňi; aheň kylmak - heňetmek, owaz etmek.
Her eşýanyň özüne öz owazy boldy geň,
Sebze içre sandywaç ýüz tilde kylyp aheň.
AHLAK (a. ahla:k, bs. holk) - ser. hulk.
AHMAK (a) - ser. akmak.
Ahmakga iç berip, syryň paş etmäň,
Galbyrda suw durmaz gözemek bilen.
AHMEDI (a-p. ahmedi:) - Muhammediň dinine uýýan,musulman.
Diýdiler: "Tapsak ahmedi".
Turdy Aly ýerinden,
Tiýdi: "Menem ahmedei ýar!".
AHMEDI-MUHTAR (a. Ahmed-e mohta:r)- Muhammetpygamberiň atlarynyň biri. Şondan öň hiç kim şu adyalmandyr; Ahmet (ser).
Ummatynyň şaFygy Magtymgulynyň manzary,
Ol Muhammet Ahmedi-Muhtary gördüm -şondadyr.

AHMET (a. Ahmed) - 1) Muhammet pygamberiňatlarynyň biri, ondan öň şu ady hiç kim almandyr. Soňhem onuň hormatyna köp wagtlap hiç kime şu adydakmandyrlar; 2) iň öwülen, has taryplanan

Hormatyna Ahmetniň,
Günähim güzeşt eýle!
Diýdi Ahmet ummatymny eýlegil nurdan gany.

- AHMET IBN ABDYLLA (a. Ahmed ibn Abdolla:h)Muhammet pygamberiň bir ady. Köp ulanylýanyMuhammet ibn Abdylladyr.

Müner ony Ahmet ibn Abdylla,
Geldi zybanyma sözi Byragyň.

AHMET ŞA- Owganystanda ilkinji gezek özbaşdakdöwlet guran adam. Aasly abdal taýpasyndan bolan.Nedirşa ony Eýrana getirip, özüne ýakyn serkerdeleriniňbiri hökmünde jogapkärçilikli wezipelere belleýär.1160-njy hijri (1747) ýylynda Nedirşa öldürilenden soň,Eýrandaky owgan esgerlerini Owganystana äkidip,özbaşdaklyk yglan edýär. Şol ýerdäki Nedirşanyňhazynasyny-da ele salýar, öz adyna zikge kakdyryp,patyşalyk yglan edýär. Soň Eýrana, Hindistana goşunçekip, bir topar ýeri, şol sanda jenjaby, Keşmiri basypalýar. Ahmet şanyň "dürri-döwran" "döwranyň düri" diýenlakamy bolupdyr. Ol patyşa bolndan soň şol lakam bilenşöhrat gazanypdyr. Soňa-baka abdal taýpasy-da"dürrany" ady bilen meşhur bolupdyr. Ahmet Dürrany 26ýyl höküm sürenden soň 1185-nji (başga maglumatagörä, 1187-nji) ýylda (1771-1774) Kandaharda heýwerekeselinden aradan çykýar. Ölenden soň ogly Teýmur şazamanynda Ahmet şanyň döreden döwleti pese düşüpbaşlaýar. Magtymguly Ahmet Şany hormatlap, oňabagyşlap ýörite goşgy ýazypdyr.

Ý, Ahmet şa, ýerde ýaýylyp çawyň
Adyň asman gider arşy-aglaýa.

AHMET ÝSAWY- XII asyrda Orta Aziýada ýaşanmeşhur pir we şahyr. Ol sufizmiň görnükli wekillerindenbiridir. 1105-nji ýylda häzirki Türkstanyň Ýsa (ýassy)diýen obasynda (Saýram

raýonynda) Şyh Ybrahym atlyruhanynyň maşgalasynda eneden bolýar we 1166-njyýylda-da aradan çykýar. Ol halk arasynda Hoja AhmetÝsawy ady bilen meşhurdyr. Hoja Ahmet ýaşlykda ýetimgalýar, Arslanbaba atly işanyň elinde terbiýelenýär.Onuň kakasy Ybrahym bek we ejesi Garasaç hakda hiçhili maglumat saklanmandyr. Garyndaşlary Hoja Ahmedişol döwrüň ylym we magaryF merkezi bolan Maryşäherine eltip, Hoja Ýusup Hemedanynyň (ser).medresesine ýerleşdirýärler. Ol soň Buharada-da bolýar.Soňabaka Hoja Ahmet belli sopy hökmünde Orta Aziýadagiňden şöhrat gazanypdyr. Ol özüniň dini-mistikihäsiýete eýe bolan şygyrlaryny "Hikmet" ("FilosoFiýa","akyllylyk") diýip atlandyrypdyr. Onuň halky Formadaýazan bu "Hikmetleri" özbaşdak ýygyndy şekilinde ilkinjigezek 1878-nji ýylda neşir edilipdir. Şondan soň bu eserGazanda, Daşkentde we başga ýerlerde ençeme gezek çapedilipdir hem-de golýazma görnüşinde köp erlereýaýrapdzr. Hoja Ahmet Ýsawynyň ençememürit-şägirtleri bolupdyr. Ol birnäçe asyryň dowamyndakeramatly öwlüýä, pir hasaplanypdyr. Magtymguly-daoňa uly hormat goýup ýatlaýar. Ol hakda köp rowaýatlarhem döräpdir. "Medinede Muhammet, Türküstanda HojaAhmet" diýen sözler halk arasynda ýaýrapdyr.

Hoja Ahmet Ýsawynyň mazary Türküstan şäheriniňetegindäki Ýsa obasynda ýerleşýär. 1395-1397-njiýyllarda Emir Teýmur Körekeni Hoja Ahmediň könemazarynyň üstünde uly, haşamatly mawzoleý-gümmezsaldyrýar. Bu arhitektura ýadygärligi XIII-H1Üasyrlardan galan gadymy medeni miras hçkmünde halkaragurama bolan Ýunesko tarapyndan hasaba alnypdyrhem-de ajaýyp ýadygärligi hökmünde halkara turistikmarşruta goşulypdyr (Seret: N.M. Mollaew. Özbekedebiýatynyň dünýä medeniýetiniň taryhy, Daşkent,1963, 184-194 sah. we S.S.takibaewa. Taýny nebesnoýglazury, Alma-Ata, 1987, 31-40 sah.

Hojam Ahmet Ýsawy ýüz sopy bilen,
Keştisiz derýadan şeýle geçdiler.

Hyrka geýen Hoja Ahmet,
Saýramdadyr, Saýramda.
AHRAM (a. ahra:m, bs. harem) - 1) öýüň dört-töweregi; jaýyň içi; 2) Käbäniň töweregi; erkek adamyňhamaýatynda bolan ýer; 3) hormatly we eziz ýer; ahramy- hyrsyz (göz).
Eý gözleri ahramy,
Gel, gözlegil ýaramy.
AHTAM (a. Ahta:m) - Muhammat pygamberiňsahabalaryndan-ýaranlaryndan biri.
Dogry baryp, Ahtam ganyn dileýip,
Makatyla gowga salan Alydyr.
AHTAR (p., ks. ahtara:n) - 1) ýyldyz; 2) gm. bagt, täleý,ýazgyt; 3) baýdak, tug; ahtary-bet (bet ahtar) - betbagt,bagtsyz; erbet ýazgyt.
Täleýim etdi tulug, aňdym any ahtary-bet.
Ilki asman tutmuş ahtardan zynat,
jerişdesi bardyr sygyr suratlyg.
Sen göýä mähtap sen, eshabyň ahtar.
ser. - AHTAR-BET (p., ahtar-e bed)ahtar.
AHY-ATAŞBAR (p. a:h-e ataşba:r)- ser.ataş.
- ser. perýat. AHY-jERÝT (p. a:h we Ferýa:d)
AHYR (a. a:her) - soň soňky; 2) tamam bolan, biten,gutaran.
Owwl aman, ahyr iman istärem,
Hak gulnuň myradyn berse gerekdir.
AHYRET (a. a:hyret) - "ahyr" sözünden; ahyrzaman, oldünýä, kyýamat.
Magtymguly, çagyr rebbil-ybady,
Bu dünýä, ahyret bergil myrady.
AHYRZAMANA (a. a:her+zama:ne) - ahyret, kyýamat,ol dünýä.
Köňlüm aýdar, dostdar, eýläýin beýan,
Bilmenem ýakynmy ahyrzamana.

AHÝR (a. ahýa:r, bs. haýr) - oňat adamlar;saýlantgylar, ylymlyler, kemallylar, iň oňatlar, gowygörülýänler; ýagşylyk isleýänler; jomartlar.
Hak kabul eýleýip dostun, ahýaryn,
Aýryldym ahýarlardan, bigäne boldumimdi.
AÇYLMAK - 1) açyk bolmak, agyzýapysy aýrylmak; 2)herekete başlamak; 3) gm. saýramak, sözebaşlamak.
Bular beýle diýgeç, tilim açyldy,
Gana-gana meý-muhapbet içildi.
- "aşmak" sözünden; öte, aňry, ýokary, AŞA D (a:şa) köp; aşa düşmek - hatden aşmak, öte geçmek.
Ý şeýle güýçlümi yşkyň zyýada,
Hetdiň bilmeý, aşa-aşa düşüp sen!
AŞA DD (a. yşa:') ser. yşa.
AŞASY (a:şasy) - "aşmak" işliginden ýasalan iş ady;aşar, hereket prosesini ýa-da dowamlylygyaňladýar.
Owazaň Çyn-Maçyn, daglar aşasy,
Seni görenleriň akly çaşasy.
AŞLY - jomart, sahy, berimli, il-halka aş-nan berýänadam.
Magtymguly, bolsa başly,
Uýalmaz gylyçly, aşly.
AŞMAK (a: şmak) - 1) geçmek, ötmek; ätlemek; ýolgeçmek; 2) bir zadyň üstüne çykmak; 3) gm. köpelmek,hetden geçmek.
Söz bardyr hetden aşar,
Gitseň mundan bu ýana.
Joşgun geldi, hetdin ýardy, söz aşdy,
Bul ýollardan dogry bargan düz aşdy.
AŞNA (p. a:şna:, ks. aşna:ýa:n) - 1) tanyş, biliş,görşülen; dost; 2) gm. habarly, maglumatly, tanyş;antonimi- bigäne; aşna kylmak (etmek) -tanyşdyrmak.
Namart aşnasyna hile getirmiş.
Ruhy-päkimge hemme ummatny kylgyl aşna.
Ne aşnadyr, müň ýyl gider, ýat olmaz.
AŞRAT (a. yşret) - ser. aşret.

- keýp, hözir, aýyş, hoşluk; dostluk; AŞRET (a. yşret)hoş geçirme, içgi içip, hoşluk etme; aşretnema - keýpligörnüşli, aşretli ýaly, hözir görkezýän.
Magtymguly, bäş gün aşret sürmäge.
Aýalsyza aşret ýokdur.
Aşret tilän ogul-gyz-u zen üçin.
Görnüşiň aşretnema, görküň üçin köňlümgüdaz.
AŞRETNEMA (a-p. yşret-nema:)- ser. aşret wenema.
(p. a:şoFte) - 1) bulagaý, bulaşyk; gaharly, AŞUFTAgazaply; 2) haly perişan; däli, diwana; aşyk, telbe; aşuFtahal - haly perişan, haly harap; aşuFta bolmak - haly harapbolmak, gaýgylanmak, gussa çekmek.
Jebir ile bimar olup, aşuFta bolganhalymyz,
Synaýy-aşuFta zowwary-älem.
Bir zaman rehm eýlemes aşuFta halymgameniň.
AŞUFTA HAL (p-a. a:şoFte+ha:l)- ser. aşuFta.
AŞYK (a. a:şyk, ks. oşşa:k) - "yşk" sözünden; 1) yşkadüşen, söýýän, gowy görýän; şeýda, ýanyk, köen; 2)bagşy; aşyky-ezel - doga-bitdi aşyk, başdan aşyk.
Men aşyky-ezel men, sonam, men saňa.
Bir jurgadan kyrk aşyk gandardygym bilmezmin?
"Gül we Nowruz" (ser) dessanynyň - AŞYK NOWRUZbaş gahrymanlarynyň biri.
Aşyk Nowruz Gül-Ferhary,
Söen dek söýmüşem seni.
AŞYKY-ZAR (a-p. a.şyk-e za:r)- ser. zar.
- ser. aşyk we AŞYKY-EZEL (a. a:şyk-e ezel) ezel.
- 1) höwürtge, ketek, guş ýatagy; AŞÝN (p. a:şýa:n) 2) gm. mesgen, ýaşalýan ýer, jaý.
jylan ýerde aşýanym,
Bäş çagam bar, ýa Aly!
AŞÝNA (p. a:şýa:ne) - ser. aşýan.

 - şerap guýulýan    AÝG (p. eýa:g, türkçesi aýak) käse, pyýala, bokal, rýumka; aýak tutmak - käsetutdurmak, şerap guýup hödürlemek.
Kyrklar le jem bolup, pyýala içsem,
Künji-meýhanada aýag  ýetişse.
AÝK  - ser. aýag.
AÝK BASMAK- ser. basmak.
AÝKLAŞMA  - baş-başdaklyk, topalaň, talaň, her kimbir zadyny alyp gitme; aýaklaşma etmek - baş-başdaklyketmek, talaň etmek.
Men aýdaýyn, diňlemeseň özüň bil,
Aýaklaşma edenlere baş bolmaň.
AÝL (a. aýa:l)  - 1) maşgala, imek-içmekleri bir bolup,bir öýde ýaşaýan adamlar; 2) hatyn, ýanýoldaş,heleý.
Ýylan zähri bolup ýaýryr tenine,
Ýigit garryr aýal ýaman ýoluksa.
AÝMAK   - gaýgyrmak, gaýgyryp saklamak; goramak,aýawly saklamak.
Ondan aýamagyn taňry salamyn.
Magtymguly, aýama jan,
Biliň guşa, geý gazap don.
AÝN (a. aýa:n)  - 1) göz bilen görünýän, görnüpduran; 2) äşgär, açyk, aýdyň, mälim, belli, zahyr (ser);aýan eýlemek (etmek) - äşgär etmek, aýtmak, mälimetmek; aýan bolmak - äşgär bolmak,mälimbolmak.
Dostlara derdimni aýan eýläýin.
Haka aýan boldy halym.
Magtymguly, derdiň aýan.
Barça iş haka aýandyr.
- ser. aýan. AÝNA (a. aýa:na)
Dost kaýsy, duşman kaýsy, parhyn ede bilmez men,
Hiç kimse aňmaz halym, aýana boldum imdi.
AÝT (a. a:et, ks. a:ýa:t)   - 1) nyşan, alamat; belgi,bellik; 2) "Kuryan" süreleriň her bir sözlemi; 3) gm. beýikadam; geň zat.
Aýatydan bilmäge, okyrga "Kur'an" gerek.

Musa dur golun açyp, Isa okyp ýüz aýat.
Aňlamaza aýat sözlerin diýseň.
Rahy-zulmat boldy röwşen aýatyň görgeç resul.
Bu sözde bar hadys, aýat.

B

B- arap elipbiýiniň ikinji harpy "b", ebjet BA D (a. ba:) hasabynda - 2); muňa türkmençe "bi" diýilýär.
Elip-Alla adydyr, dogry durup gitmek gerek,
Bi-bir hudanyň birligin berhak bilip bitmek gerek.
BA DD (a. ba:) - bilen; - ly-li goşulmasynyň manysynyaňladýan predlog. Mes.: bakerem - keremli; babähre - 1)bähreli, peýdaly, peýda alan, paýly, nesipli, paý alan; 2)hasylly.
Bu mukarraplar besi babähredir bu zowkdan,
Hem besaty-gurp üze bardyň oturdyň Fowkdan.
BABA DARGAN- Tssr-iň Çärjew oblastynda raýon weposýolok Darganatanyň gadymy atlarynyň biri. OňaDargana-da diýlipdir.
Nurata, Baba Dargan,
Degresi derýa, gorgan.
BABA OMAR- atalaryň Gözli atadan gaýdýan birinjinesli, ol-da öz wagtynda belli sopy bolupdyr.
Baba Omar gaçdy, belki, gutula,
Any kowa-kowa sen tutduň, dünýä!
- ser. Selman Farsy. BABA SELMAN
Eýa Eslem hoja, ýa Baba Selman,
Ebubekir Sytdyk, ýa Omar Osman.
Gözli ata, Baba Selman, şypa ber!
BABUL-HAK (a.ba:b-ol-hakk)- hudaýyň gapysy,Allanyň dergäsi, hudaý tarapy.
Aňladygym işi eýlesem yzhar,
Babup- hakdan keşF olmuşdyr bu esrar.
BABUR (Ba:bor) - ser. Zahiretdin Babur.
BABYL (a. Ba:bil)- Wawilon harabaçylgy; gadymydöwltleriň biri. Tigr we EwFrat derýalarynyň kenarynda,häzirki Yrakyň ýerinde bolan kaldeýleriň (keldanylaryň)ýurduna berlen at. Biziň eramyzdan 625 ýyl ozalözbaşdak bolýar. 538-nji Babyly Eýran şasy Kir (Kuruş)basyp alýar. ŞU ýurduň paýtagtyna-da Babyl diýlipdir.Bu şäher EwFratyň gyrasynda, häzirki Hulla

şäheriniňerinde bolupdyr. Şol döwürde Gündogaryň möhümpaýtagtlarynyň biri hasaplanypdyr. Ol özüniň ajaýypbag-bakçalary arkaly şöhrat gazanypdyr. Babylyňharabaçylygy Yragyň paýtagty Bagdadyň 160 kilometrgündogar - günortasynda erleşýär.

Harut - Marut atly iki perişde,
Babyl guýusynda çaýa düşdüler.

BABYR (p. bebr) - gaplaňa meňzeş, ýöne ondanulurak örän ýyrtyjy haýwan. Ol Hindistanda we AFrikadaýaşaýar.

Temennasy ýerden asmana deňdir,
Bişede babyrdyr, dagda peleňdir.

- ser. ba. DD BABÄHRE (p . ba:+behre)

BAWAR (p. ba:wer) - 1) ynam ; ynanç; 2) ideýa,ygtykat,
ynanç, bawar kylmak - ynanmak, ynam etmek.

Bahyl baýda berim bolmaz,
Merdiň sözün bawar kylmaz.
Bu sözüme bir bawar ýok.

BAWER (p. ba:wer) - ser. bawar.

BAGD (a. bä'd) - soň, soňra, bagd ez an - ondansoň.

Bagd ez an Osmany-Zünnureýn, andan soň Aly.
Çep elini dilip bagd ez an.

ser. batd. - BAGD EZ AN (a-p. bä'd ez an)

- 1) sözüň asly ba:g-e da:d - BAGDAT (p. Bagda:d) adalat eri, parahatlyk öýi. Häzirki Yrak respublikasynyňpaýtagty. Bu şäher Tigr derýasynyň iki tarapyndaerlrşýär. Bagdady 766-767 - nji ýyllarda apbasylaryňikinji halyFasy Abu JaFar Mansur saldyrýar we özpaýtagty edýär, ony Medinetil-yslam diýip atlandyrýar.Bagdat Harunerreşidiň we Mamunyň döwründe hasşöhrat gazanýar we bäş ýüz ýyllap yslam ýurtlarynyňmerkezi bolýar. 1258-nji ýylda Bagdady Hulaku basypalýar. 1413-1414-nji ýyllarda bolsa, Emir Teýmur onyeýeleýär. 1534-1535 - nji ýyllarda-da osmanylaryň golastyna geçýär we birinji jahan urşy gutarýança şolaryňygtyýarnda bolýar. Özbaşdak Yrak dowleti

gurulandaBagdat şonuň paýtagty bellenýär; 2) köne, harap, 3) gm.şerap pyýalasy.
Durna aýdar: "Uçar men,
Bagdat suwun içer men".
Bagdatda gyş bolmaz, Gyrgyzda tomus.
BAGZY (a. bä'zi:) - käbiri, käbir, birnäçe;ençeme.
Bagzy gözel sirkä basdyr saçyny.
Halk işinden bihabar halk içre bagzy kazydyr.
Bagzyny görüň, biser-u saman bolup ötdi.
BAGLY (ba:gly) - 1) daňylgy, baglanylan, baglanylypgoýlan; 2) degişli, garaşly; 3) ýapyk, gulply.
Galar sen görde bagly,
Belli bir ýurda bagly.
BAGT (p. baht) - 1) ykbal, täleý, kysmat; 2) paý; nesip:betbagt - bagtsyz, biçäre, gara maňlaý.
Ynanmaň bagta-ykbala,
Döner sen ýüz müň hyýala.
Magşugym tapdyrmaz, tapsam el bermez,
Ykbalym oýanmaz, bagtym hem turmaz.
BAGTY-SYÝH (p. baht-e siýa:h)- ser.syýah.
BAGÜFTAR (p. ba:goFta:r) - çeper sözli, çeper.
Ýigit bardyr, parhy azdyr arwatdan,
Bilal bolsa, bagüFtary gerekdir.
BAGŞAŞ (p. bahşiş) - ser. bagşyş.
BAGŞYŞ (p. bahşiş) - berim, mal berme, ýaagşylyk,haýyr; edilen hyzmat üçin berilýän pup; bagşyş etmek(eýlemek) - ýagşylyk etmek, pup bermek; bagyşlamak,sahylyk etmek.
Bir bagşyşdan ýetmiş bela dep bolar,
Bagşyşyň bent eder biler-bilmezi.
BAGY-RYHLAT (p-a. ba:g-e rihlat)- ser. ryhlat.
BAGYR - 1) adamyň we haýwanyň içki organlaryndanbiri, jiger; 2) gm. gujak, gursak.
Dünýä gaýgysy birle boldy gara bagrym,
Ahyretni unutdym, ýeldim, ýügürdim herýan.

BAGYRDATMAK - tarpa-taýyn basmak, aşagyňa alyp,üstünde ýatmak, bagyr-bugur basmak.
Ömür niçe gyz görmegen ýigit deý,
Bagyrdadyp, tarpa basar gara ýer.
BAGYRTMAK (ba:gyrtmak) - 1) düýäni bagyrmagamejbur etmek; 2) gm. birini gaty ses bilen aglatmak,gygyrtmak, zeýrendirmek.
Ajal geler, ýakaň tutar, bagyrdar,
Giden gaýdyp gelmez, bu bir ugurdyr.
BAGYŞ (p. bahş) - 1) bir zady birine mugt bermeklik;2) geçmeklik, ötmeklik, günäni geçmeklik; 3) bölek;raýon; bagyş etmek (eýlemek) - bagyşlamak; bermek,günäni geçmek.
Ady Günden meşhur olmuş jahanda,
Ý ymam Esgere bagyşla bizni.
BADA (p. ba:de) - 1) çakyr, şerap; içgi, serhoş edýäniçgi; 2) SuFizmde entek ýokary derejä ýetmedik yşk, täzebaşlanlaryň yşky; badaýy-nap - sap şerap, arassa çakyr;gülgün bada - gyzyl şerap; ary bada - arassa çakyr,goşandy bolmadyk arassa çakyr, sap şerap; bada noşetmek - şerap içmek, serhoş bolmak; yşkadüşmak.
Magtymguly, noş etdim gam badasyn iki tas.
Sag elinde gülgün bada.
Badasyn noş eýläp, gitdim huşumdan,
Gam dideden eşki-girýan getirdi.
- ser. bada. BADA NOŞ ETMEK
BADAÝY-NAj (p. ba:de-ýe na:b)- ser.bada.
BADAXIIIAN (p. badahşa:n) - 1) Owganystsnyňdermigazyk - gündogarynda, jakistanyň, we OrtaAziýanyň aralygynda ýerleşýän daglyk territoriýanyňady, onuň ilaty esasan täjik. Merkezi jeýzabat şäheri.Badahşanyň lagly (lagly-Badahşan) we beýlekigymmatbaha daşlary gadymdan meşhur bolupdyr.Gündogar edebiýatynda, şol sanda türkmen klassykypoeziýasynda "lagly-Badahşan" diýen düşünje köp duşgelýär; 2) Owgwnystandan gözbaş alyp gaýdýan

w e T ä j i g i s t s n y ň B a d a h ş a n d a g l y k r a ý o n y n d a n geçýänAmyderýanyň bir şahasynyň ady.
Deken käni - Jahangiriň almazy,
Badahşan magdany-lagly siziňdir.
- ser. bat. BADY-BARAN (p. ba:d-o ba:ra:n)
BADY-ZUD (p. ba:d-e zu:d) - ser. zud.
ýüwrük; tiz, çalt (köplenç at BADYjAÝ (p. ba:d+pa:)barada aýdypýar), sözme-söz manysy-aýak ýel, ýel aýak,aýagy ýel ýaly.
Badypaý dek ýer ýüzüne ýeldim tut.
Badypaý atlanyp, seýran etmeýen.
BADY-SABA (p-a. ba:d-e saba:) - ser.bat we saba.D
BADY-SERT (p. ba:d-e serd)- ser. bat.
BADY-HAZAN (p. ba:d-e haza:n)- ser. bat wehazan.
- ser. bat BADY-HÄK (p. ba:d-o ha:k)
- ýelmaýa, ýüwrük BADYŞÜTÜR (p. ba:d+şotor) düe.
Bady-şütri münüp, elwana ýörsem,
Gözüm batyl bolsa, jahany görsem.
BAÝEZIT BESTAMY (p. ba: ýezi:d Besta:mi)- asyl ady Abu Ýezit Bestamy. Tifur ibn Suruşan, lakamy "soltanal-aryFyn", Gündogaryň iň uly sopy-pirleriniň birihasaplanýar. Ol Eýranyň Bestam şäherinde 776-777-njiýyllarda doglup, 874-875 - nji (käbir rowaýata görä,845-846) ýyllarda 73 ýaşynda hem aradan çykypdyr. ŞyhFeridetdin Attar (XIII asyr) özüniň "Tezkiretil-öwlüýä"atly kitabynda oňa "keramatly, kemally, uly pir" diýipýokary baha beripdir.
Baezit görnükli şahyr hem bolupdyr. Ol BestamdanŞama gidip, otuz ýyllap takwalyk we riýazat (ser) edýärwe bir ýüz on üç sany piriň gullugynda bolýar, soňMekgä zyýarat edip, ene-de Bestama öwrülip gelýär.Mazary şol ýerde erleşýär. Baezidiň geçmiş otparazboFan bodsapar-da, onuň atasy soň yslamy kabup edýär.Baezit Bestamynyň Adam we Aly atly iki sany dogany-dabolupdyr. Olar hem sufizmiň wekileri hasaplanýarlar.Baezit sufizmiň "bestamyýe" ýa-da "tifurye" diýen toparynydöredipdir.

Baezit Bestamy barada dürli rowaýatlary aýry-aýrykitaplarda, şol sanda "Tezkiretil-öwlüýäde" görmekbolýar. Onuň asly Türkmendir.
Baezit, Soltan Weýis hyrkany geýgen onda bar,
Birniçe Mejnun kibi çäki-giriban onda bar.
BAZ D (p. ba:z) - aw awlatmak üçin terbiýelenýänguş, algyr. Arap dilinde-de "baz we bazy" diýilýär, bu guşköplenç daglarda bolýar.
Müň garga ýygylsa, degmez bir baza.
Garga ýiter baz, balaman jeňinde.
Sonam el bermedi, saldym bazymy.
BAZ DD (p. ba:z) - 1) ýene, ýene-de, gaýtadan; 2)açyk; döndüm baz- ýene-de dolandym.
Hudaýa toba eýläp, dergahyňa döndüm baz,
Ömür az, döwran deraz, ne roza bar, nenamaz.
BAZARGAN (p. ba:zarga:n) - ser.bezirgen.
BAZARYSTAN (p. ba:za:rista:n) - bazar ýeri, söwdamekany, söwda edilýän ýer.
Anda adam sowular,
Hezarystana sary,
jelek bakgal oturmiş,
Bazarystana sary.
BAZY (p. ba:zi:) - 1. oýun, bir iş bilen meşgul bolma;humar; 2) gm. hile, mekir, pirim; bazy bermek - oýunetmek; bazy gurmak - oýnamak; bazy kylmak (etmek) -oýnamak.
Ortala gyz-u juwan, diýr sen ki toýdur, bazydyr.
Tilki kimin bazy berse her ýana.
jelek bazy bermiş jümle jahana.
Gyz bile bazy gurduň,
Tä on dört ýaşa ýetdiň.
**BAZYGÄR** (p. ba:zi:-ger) - 1) oýunçy, oýnaýan; 2) gm.al salýan, hile edýän; 3) artist; bazygärlik - hilegärlik,mekirlik; bazygäri - kezzap - ýalançy oýunçy, hilegäroýunçy.
Maly-dünýä assy bermez, bazygärdir, aldadur.

jelek gelip, biziň gaşda,
Bakyň, bazygärlik eýlär.
Dünýä owwal bedel, galpdyr, gallapyr,
Çarhy-çenber bazygäri-kezzapdyr.
Bu dünýä bazygärdir,
Bazysyn çaldy gitdi.
BAZYGÄR-KAZZAj (p-a. ba:zi:ger-e kezza:b)- ser.bazygär we kezzap.
1) bir döwlete, BAÝDAH (a. baýdak, ks. baýa:dyk) turama degişli, agja berkidilen belli bir ýa-da dürlireňkdäki mata; 2) galanyň burjunda dikilýän nyşana,alamat; baýdak; 3)ýol görkeziji, belet.
Şirwan galasydyr, any kim biler,
Her burçunda altyn baýdahlary bar.
BAÝRAK - sylag, hadat, serpaý, ýaryşda üstünçykandygy üçin berilýän sylag.
Öýlükde ýaýlany gursak,
At çapdyryp, baýrak bersek.
BAÝRAM - bir dinde ýa-da rejimde mübärekhasaplanýan gün, aýyt. mes.: gurban baýramy, orazaaýdy.
Goç ýigide toýdur, baýram,
Her iş gelse il biläni.
BAÝYNMAK (ba:ýynmak) - baý bolmak; heziletmek.
Magtymguly baş bermese, baýynmaz,
Mährimi inderip, nazar salanym.
BAKA (a. baka:) - 1) hemişelik, mydamalyk; dowam,bolnan ýagdaýda galmak; antonimi-pena (Fena); 2)kyýamat, ol dünýä; bakalyk - hemişelik; gm. Oldünýälik; bakasyz - hemişelik däl, wagtlaýyn;mydamalyk däl.
jenada görewer bakalyk işiň,
Gapyl galyp ýatma deme agzanyp.
Dünýä bakasyzdyr, aýan görüner.
BAKALYK (a-t. baka:lyk) - ser. baka.

B A K A M - "b a k m a k" i ş l i g i n d e n ; b a k a ý y n , seredeýin.Işligiňbuýruk Formasynyň birinji ýöňkemesiniň birliksanynda gelen görnüşi. many tarapdan islegaňladýar.
Meger Ýusup düşdi çaýa, jemalyň diýp bakamAýa,
Yrak zemin, Kerbelaýa, bakam Ýusupdiýe-diýe.
BAKASYZ (a-t. baka:syz) - ser. baka.
BAKGAL (a. bakka:l) - bakaleýa harytlaryny satýanadam, azyk harytlaryny we gök önümleri satýanadam.
jelek - bakgal, utar uruşsaň, söýseň.
jelek bir bakgaldyr, dünýä bir bazar,
Kimse ýagşy ýolda, kimseler azar.
jelek bir bakgaldyr, söwda eder sen.
BAKMAK - 1) seretmek, garamak, gözlemek, äňetmek;2) gözegçilik etmek, garaşyk etmek; 3) gm. seretmek,hyzmat etmek.
Döwlet üçin baksaň döwlet humaýa,
Genç üçin syhr okyp, mara ýüz ursam.
BAKY (a. ba:ky:)- 1) hemişelik, mydamalyk, ebedi; 2)galan, galyndy; 3) beýlekiler; baky haýat - hemişelikýaşaýyş, mydamalyk ömür.
Magtymguly, söz bakysy,
Garşyňda ajal sakysy.
"Gaýn" - gany men, maly-mülküm bakydyr diýipsanmagyn.
Hak yşkynda zinde jan, biliň, baky haýatdyr.
BAKY HAÝT (a. ba:ky: haýa:t)- ser. baky.
BAKYR (a. Ba:kyr) - 1) açyjy, ýaryjy, açýan, açypbilen; 2) köp mally adam; 3) alym, köp ylymly adam; 4)ymam Muhammet Bagyryň lakamy; 5) ser. ymam Bagyr weMuhammet Bagyr.
BAKYRGAN (Ba: kyrgan) - 1) Hoja Ahmet Ýsawynyň(ser) şägirdi Gul Süleýmanyň edebi lakamy. Ol HekimAta, Süleýman Ata ady bilen-de meşhurdyr. Bakyrgan(ýa-da Bakyrgany) Garagalpagystanyň Goňrat galasynyňdemirgazygynda, köne kerwen ýollaryň üstündäki birobada doglup, 1186-njy ýylda-da Horezmiň Bakyrgandiýen ýerinde aradan çykypdyr. Şol ýerde onuň mazaryhäzir hem bar. Ol Türküstanda, Seýramda,

soňÜrgençde terbiýe we bilim alypdyr. Bakyrgan HojaAhmede eýerip, sopuçylyk, dini-mistiki temalarda şygyrýazypdyr. Onuň eserleri "Bakyrgan kitaby" ady bilenGazanda 1877-nji, soň şol ýerde ýene-de iki gezek neşiredilidir. Bakyrganyň ejesi Enwar ene, gyzy Aýşa Bibi,dogany Garahan (öwlüýä Ata). Ýzan kitaplary:"Ahyrzaman kitaby", "Bibi Mer'em kitaby". Bularyňmazmuny dini, sopuçylyk, mynajat (ser) häsiýete eýedir,olarda Feodalizm döwrüne degişli maglumatlar bar; 2)Horezmde ýeriň ady.

Bardyk saýy Bakyrgan,
Şol Türküstana sary.
Soltan Weýis pälwany, Hekim Ata Süleýmany.

BAL (p. ba:l) - 1) ganat; per-u bal - ganat bilen ýelek; 2)gol, bilek; bal urmak - ganat kakmak; 3) köňül, hatyr,ýürek, kalp.

Bir jumga gijesi gördüm düýşümde,
Bal urup göklere uçdum, ýaranlar.

BALA (ba:la) - çaga; perzent, beçje.

Bir jeren aldyrsa elden owlagyn,
Bala sesin diňläp, salar gulagyn.

- aw awlaýan guş ady, togan; 2) aýy; 3) gm. BALAMAN deşli adam ýa-da haýwan.

Garga ýiter baz, balaman jeninde,
Görnebilmez ol meýdanyň deňinde.

- Türkmenistanyň günbataryndaky BALKAN DAGY dagyň ady. balkan daglary iki bolege: uly (1881) we Kiçi(1376) Balkana bölünýär.

Salsalar mizana, Balkan dagy bolmazdyrpehäň,
Aýdadyr Magtymguly ähdiň ýalan, ýokdurwepaň.

BALH (p) - demirgazyk Owganystanda Mazary-ŞeriFiňgünbatarynda ýerdeşýän şäher. Bu şäher gadymdaBahtar atlandyrylypdyr we gadymy Horasanyň iň ulyşähelerinden biri hasaplanypdyr. Üj asyrda Balh araplartarapyndan basylyp alnypdyr. Ol H D - H DD asyrlardaGaznewitler, Seljukitler, Guritler dinastiýalarynyňgolastyna geçipdir. 1221-nji ýylda

Balhy Çeňgiz han basypalýar. 1369-1370 -nji ýyllarda bolsa emir Teýmuryňygtyýaryna geçýär. Mongollaryň hüjüminden öň Balha"Kupbatul-yslam" diýlipdir. jählewi dilinde Balha derek"Bahl" ýa-da "Bähl" diýlipdir. Ahamenidler döwründe"Baktriýa", ençeme gadymy çeşmelerde bolsa, "Balhy - Bamy" şekilinde gelýär. Meselem, Farruhynyňşygyrynda.
Balhy bina eden adam hakda dürli rowaýatlar bar.Ibn-Esir ony Luhrasp bina edipdir diýip ýazsa, GazwynyMenuçihr bina edipdir diýýär. Käbiri Balhyň esasynygoýan Keýumers diýýär, ýene birnäçesi ony Guştaspsaldyrypdyr diýýär. Käbiri-de Balhy bina eden Isgenderdiýip belleýär. Emma bularyň hemmesinden has dogrusyGuştaspyň saldyrandygy hakdaky maglumat bolsa gerek.Çünki şahyr Dakykynyň bir şygrynda Balhyň Guştaspdöwründe bolanlygy we onuň ähmiýeti hakdabildirilýär.
Balhy bogaz derdi, jeşaweri daş,
Amman şährin derýa, Basrany ataş.
Medinäni açlyk, Mekgäni Hebeş,
Hyrat, Kandahary mar harap eýlär.
BALYG (a. ba:lyg) - 1) ýetişen, ýaşy ýeten;ýetişgenlik ýaşyna ýeten; 2) ýetýän; mynasyp; 3)takmynan.
Niçe mursal geçdi, niçe müň nebi,
Niçe balyg geçdi, niçe müň sabi.
BAMYÝN (p. Ba: miýa:n) - Owganystanyň gadymyşäherleriniň biri. Ol Balh bilen Hyratyň aralygyndaerleşip, daşynda mäkäm galasy bolupdyr. Köne dowürdebutparazlaryň "Surhbut" we "Hingbut" atly meşhur butlaryşol ýerde ýerleşipdir. Häzirki döwürde ol şäheriňharabaçylygy Kabulyň demirgazyk-günbatar tarapyndaerleşýär.
Gaýrasy horram Hytaý, Gypjak, jereňňi,Bamyýan,
Şargy, garby Hind-u Sent, Deken durardöwri-jahan,
BAŇGIRMEK - ser. baňňyrmak.
BAŇŇGRMEK - ses edip aglamak, gygyrp aglamak,möňňürip aglamak.
Degirmen deý baňňyr men, semender deýataşhor,

Ýndym, bişdim, ýar-dostlar, örtendim, eda boldum.
BAj D (a. ba:b, ks. ebwa:b) - 1) gapy, girelge; 2) birkitabyň bölegi; 3)geçit, bogaz; 4) derweze.
Haýran galdym bir jahansyz jahana,
Beýit kaýsy hem bap kaýsy bilmedim.
HeFtaýyl ebwabyn baryp kim açdy?
BAj DD (p. ba:b) - 1) hakda, hakynda, barada; 2)rowaç.
Magtymguly, sözlegil sen her bapdan,
Bu dünýä tutdurmaz, çüýrükdir düýpden.
BAR D (p. ba:r) - miwe, hasyl; pürbar - köp hasylly,köp miweli, bar almak- hasyl almak, miwe almak.
Bar almadyň bagyndan,
Hazan urdy tagyňdan.
Ekseň bar getirmez ol gury söwüt.
BAR DD (p. ba:r) - 1) ýük, agyrlyk; bary-mähnet -kynçylygyň ýüki; bary-yşk - yşkyň ýüki; bary-geran -agyr ýük; kynçylyk; agyr wezipe; 2) gezek, garen; sed bar -ýüz gezek.
BAR DDD (ba:r) - baýlyk, zat, mal, mülk; barsyz -baýlyksyz, zatsyz, malsyz; antonimi: barly.
Dura-dura dosty sowyr,
Garyp galan barsyz ärden.
Zamana beýledir, göze ilmezler,
Her kişiniň golda bary bolmasa.
- bolmaklyk, eýelik; antonimi: ýok; bar BAR 1Ü (ba:r) eden - ýaradan, döreden, bolduran.
On sekiz müň älem ählin bar eden rebbimjelil,
Dönderip dergahyna hem zar eden rebbimjelil.
- ýuwaş-ýuwaş, gitdigiçe, wagt geçdigiçe, BARA-BARA kem-kemden, barha.
Bara-bara köňül geçer,
Täsibi ýok, arsyz ärden.
BARABAR (p. bera:ber) - 1) deň; 2) birlikde bolan;bilelikde.
Bir eblehiň näkes sözi.
Barabardyr nar biläni.

BARADYR - barýandyr, bir işiň dowamly ýerineýetirilýänligini aňladýar; geçip baradyr - yzygiderligeçýändir.
Bu dünýä misli kerwensaraýmyş,
Gelen ýük ýazdyryp geçip baradyr.
BARAM (ba:ram) - "bardyr men, bardyryn men,bardyryn" diýen söz düzüminiň gysgaldylan Formasy; täbaram zinde - tä dirikäm, tä diri barkam.
Ýkyn köňül bile muştakam bende,
Ýdyňyz eýlärem, tä baram zinde.
BARAN (p. ba:ra:n) - ýagyş, ýagmyr, ýagyn;bady-baran - el-ýagyş.
ÝOgsa sönmes baran bile, buz bile.
Otlar hem diýr "Rebbena!",
Bady-baran içinde.
BARARGA - "barmak" işliginden ýasalan inFintiw,işligň nämälim Formasy; barmaklyga.
Bende men, bararga gaýry ýerim ýok,
Istegim özünden eýlemäýinmi?
BARGAN - "barmak" işliginiň gadymy ortak işlikFormasy; baran.
Magşar sary bargan bir ulug göçdür,
Keýnimizden ajal ýetip baradyr.
BARGU (bargu:) - barjak; barýan; bargu ýer - barjakeriň.
Gördür seniň bargu ýeriň ýatmaga...,
Bu işlere, meger, aklyň ýetmez hiç.
BARGÄH (p. ba:rga:h) - köşk, şa köşki, şalaryňadamlary kabul edýän ýeri.
Süleýman dek alyjahy,
Dört ýüz gurular bargähi.
BARDYK SAÝY- baran wagty, baranda; barýanwagty.
Bardyk saýy Bakyrgan,
Şol Türküstana sary.
BARK (a) - 1) ýyldyrym; 2)tok (r), elektrik; bark urmak-ýyldyrym çakmak.

Ýigitler, bu dünýä şuňa mysaldyr,
Bark urar asmanda, baran eglenmez!
BARMAK - 1)bir ýere gidip ýetmek, gelmek; 2) gitmek,öňe hereket etmek; 3) ýetmek, göterilmek.
Aç hem bolsaň, barma ile dilege,
Diý: "Köşkde men, başym barmyş pelege".
BARUK (p. ba:ryk) - ýagty, röweşn, ýaldyrawuk.
Bar ýüzi barukdyr, ýok ýüzi çirik,
Çirik diýp, gaty söz aýdyjy bolma.
BARHA D (barha:) - gitdikçe, bardykça, gün-günden,kem-kemden.
Magtymguly aýdar, barha ýol tany,
Bäş gün synamaga iberdi seni.
BARHA DD (ba:r+ha:) - ençeme gezek, birnäçe sapar.Iki sany sözden emele gelen: "Bar" - ýagny gezek we "ha" -pars silinde köplük sany aňladýan goşulmalaryňbiri.
Jary eýläp barha çeşmi-nedamat eşkini,
Gözleriňden akyzyp şory-kyýamat eşkini.
BARÇA - hemme, hemmeler; bütin, jem.
Barçany bidar gördüm, özüm uýkudabildim.
Ýgşy-ýaman, barça adamyň bary.
Barçasyn düýrleýip aldy, neýläýin.
BARY (ba:ry) - hemmesi, jemi.
Bir tört atly geldi, bary sebzebaz,
Asalary ýaşyl, aty teblebaz.
Magtymguly, bu dünýäniň höwesin,
Ýygyp, tirip, ýele berdim barysyn.
BARY-GERAN (ba:r-e gera:n) - ser. barDD.
- ser. bar BARY-MÄHNET (p-a. ba:r-e mehnet) DD.
- ser. bar DD. BARY-YŞK (p-a. ba:r-e yşk)
BARYŞMAK - 1)gatnaşyk etmek, baryş-geliş etmek; 2)ýaraşmak.
Hoş günüňde hoşwagtlaşyp gezmäge.
Baryşmaga, gelişmäge ýat ýagşy.

Bedew gerek - äre söweşde serhoş,
Ýt bilen baryşsaň, bolar garyndaş.
BASALAMAK - depelemek, aýak astyna almak;ýumurmak.
Bir gün basalap öldir sen,
Baky garyndaş bolmar sen.
BASAFA (p-a. ba:saFa:) - sapaly, arassa, päk; hoş,horram.
"Zal" - zelillik çekmesin diýp, basaFany eýledi,
"Ri" - rahmet bahrydan yhlas umyt tutmakgerek.
BASDYR (basdy:r) - basdyrar; batyrar, doldurar.
Bagzy gözel sirkä basdyr saçyny,
Artmaz, ýuwmaz tabagyny, daşyny.
BASMAK - 1) basalamak, depelemek, agram salmak; 2)üstün çykmak, boýun egdirmek, ýeňmek; 3)bir ýeretoplamak; aýak basmak - ýetişmek, ýetip başlamak;basyp ötmek - basalap geçmek.
ÝOl üstünde ölsem, ýola atsalar,
Razy men üstümden basyp ötseler.
Imdi aýak basdyň otuz öýüne,
Gözýaşy saçylar çagdyr bu çaglar.
BASRA (a. Basre) - Yrakda bir port şäheriň ady. OlTigr-EwFat derýalarynyň birigýän ýerinde - Şettilarabyň günbatar kenarynda ýerleşýär. Bu şäher ikinjihalyFa Omaryň döwründe onuň serdarlarynyň biri bolanAtaba ibi Gazwan tarapyndan bina edilipdir.
Amman şährin derýa, Basrany ataş...
Hyrat, Kandahary mar harap eýlär.
BASYM - tiz, çalt, derrew.
Adamzatdan çykar adamlyk ysy,
Galp adamyň basym biliner misi.
BAT (p. ba:d) - 1) ýel, şemal, howa, hereket edýänhowa; 2) çiş; bada bermek - ýele bermek, biderekgeçirmek, ýele sowurmak, bihuda harçlamak, hasapyzsarp etmek.
Wadaryg-a, geçdi ömrüm zaýa, berdim bada, heý;
ajal bady - ölüm ýeli.

Täze ömrüň solar ajal badyndan;
bady-baran- ýel-ýagyş.
Otlar hem diýr: "rebbena!",
Bady-baran içinde;
bady-saba - 1) ertir bilen ösýän mylaýym şemal; 2)sufizmde Allanyň ysy.
Bady-sart - sowuk şemal, sowuk ýel; bady hazan - güýzşemaly; gm. sowuk şemel; gaýgy-gussa.
Reňgi sollmuş bady-hazan ýelinden;
bady -häk - ýel bilen toprak, howa bilen toprak; bateýlemek - joşmak; çişmek, möwç urmak.
Magtymguly, yşk özünden bat eýlär,
Yşk işidir, aşnalary ýat eýlär.
BAT EÝLEMEK (p-t)- ser. bat.
BATAL (a. ks. abta:l) - 1)batyr, edermen; 2)sufizmtermini, ser. nakyp.
BATMAK - 1) çümmek, gark bolmak; bulamak(palçyga, laýa); 2) ýaşmak; çümmek; gara guma batmak- gm. ölmek, aradan çykmak.
Gün gyzdyrmaz, batmaz Aýlar.
Gana batdy üzeňňiler.
Tört müň tört ýüz ýaşan Lukman hekimiň,
Başy gara guma batdy, ýarandar!
BATYL (a. ba:til, ks. eba:ti:l) - 1) nädogry, nähak;bozuk; hakykata ters gers gelýän; antonimi - hak; 2) boş,bihuda, biderek; 3) ýapyk, bozuk; batyl galmak - ýapukbolmak, bozulmak; dagwaýy - batyl - biderek daea; batylbolmak - 1) ýatyrylmak; 2) kör bolmak.
Batyl galan aryk akmaz.
Eýleýip bir-birine dagwaýy-batylny heman.
BATYN (a. ba:tin) - 1) iç, içi; gizlin, pynhan; her birzadyň içi; antonimi - zahyr (ser); 2) syr, raz (ser); 3)ruh,jan, göwün.
Magtymguly, kimse bilmez batyny,
Öýlenseňiz, garap alyň Atyny.

BATYRLYK (ba:tyrlyk) - edermenlik, gorkmazaklyk,gorkmazaklyk, gahrymanlyk, gaýduwsyzlyk,gaýratlylyk.

Hile hem bir batyrlykdyr ýerinde,
Ony başarmaga kişi gerekdir.

1) gark etmek, çümdürmek (suwa BATYRMAK -ýa-da başga bir suwuklyga); 2) gm. çuň oýlanmak,oýlanmaga sebäp bolmak.

jikir derýasyna aklym gämisin,
Batyrmyşam, çyka bilmen, neýläýin?!
Ýigitlik paslyny gyşa ýetirdim,
Kämillik keştisin derýa batyrdym.

BAHA (p. baha:) - nyrh, gyýmat.

Kimi berip, anyň bahasyn alyp,
Her kime bir belli baha eýledi.

BAHAWETDIN NAGYŞBENDI (a-p. Baha: od-di:n- ady Hojamuhammet, sufizmiň meşhur Nakşbendi:) pirleriniň we ýolbaşçylarynyň biri. Ol sufizmde"nagyşbendiýe" "nakşbendiýe" akymynyň esasynygoýupdyr. Bahawetdin 1318-1319 -njy ýyllar çemesindeBuharanyň golaýynda bolan Nagyşbent obasynda enedenbolýar. Seýit Emir. Kulalydan sapak alýar. Ondanbaşga-da hoja Abdylhalyk gajduwany, Möwlana AryF weHalyl Ata dagynyň ýanlarynda bolup okaýar. Onuň"Haýatnama" "Ýşaýyş Kitaby", "Delili-aşykyn""Aşyklaryň ýol görkezijisi" ýaly sufistik temada ýazaneserleri hem bar. Bahawetdiniň taglymaty doga we zikiridilden, gygyryp okap aýtmagy däl-de, ýürekden aýtmagytalap edýär. Magtymguly öz eserlerinde ençeme gezekBahawetdini ýatlap, oňa uly hormatgoýupdyr.

Bahawetdiniň mazary Buharanyň demirgazykgündogarynda Kakan şäherine degişli bolan Bahawetdinatly ýerde ýerleşýär we onuň doglan ýerinden onkilometr aralyk bar.

Bir gije ýatyrdym şa Nagyşbendi,
Keremi joş eýläp, bir nan getirdi.
Ol Bahawetdin, ol hem bir ärdir.
Bahawetdin Mirkulal,

Zeňňi BabanY görsem.
Bahawetdin atly diwana geldi.
BAHADUR (baha:dor) - batyr, edermen, pälwan,gorkmazak.
Gulan, keýik ol Karuna mal bolsa,
Bahadurlar göwni Rüstem Zal bolsa.
BAHAR (p. baha:r) - ýaz, ýaz pasly; bahar eýýamy -ýaz wagty, ýaz pasly; ýigitlik bahary - gm. ýigitlik çagy,ýigitligiň hoş günleri.
Bahar eýýamynda, heýhat gününde.
Ötürdim men ýigitligiň baharyn.
BAHR (a., ks. bohu:r we biha:r) - 1) deňiz; derýa; 2)aruzda şygyr ölçegi (mes.:remel, rejez, tewil, medit we b.,jemi 19 bahr bar); 3) gm. ylymda deňi-taýy bolmadykadam; bahr era - deňiz içinde.
Bahr era balyk içinde rahat eýläp uklanan;
Rahmat bahry - mähribanlyk deňzi.
"Ri" - rahmat bahrydan yhlas umyt tutmakgerek;
bahry-umman - umman deňzi; gm. giň göwünli, giňgöwrümli.
Ähli-kanyg meňzär bahry-ummana.
Bahary-Umman - (a. bahr-e Omma:n) - ser. bahr.
BAHS (a., ks. ebha:s) - 1) bir zat hakynda töwerekleýinsöz açyp, hakykaty ýüze çykarma; gürrüň; gepleşik,jedel; bahs etmek (kylmak) - jedel etmek, hakykaty ýüzeçykarmak üçin jedelleşmek; bahsy-jeň- jedel - uruş;uruş jedeli.
Diýdim: "Dünýä üçin nedir bahsy-jeň?",
- Bihuda bogaz ýyrtmak ýersiz galmagal.
- ser. bahs. BAHSY-JEŇ (a-p. bahs-o jeng)
BAXIIIAŞ (p. bahşeş) - ser. bagşyş.
BAHYL (a. bahy:l, ks. bohala:) - husyt, gysganç; näkes;jümri; pes; antonimi - sahy (ser).
Bahyllardan yrak eýde ýoluňny.
Bahyl baýda berim bolmaz,
Merdiň sözün bawar kylmaz.

BAŞ - 1) kelle, ynsanyň ýa-da haýwanyň kellesi; 2)gm. ýolbaşçy, ýol görkezýän; 3) üst, boýun; başgoýmak - pida bolmak, janyňy bermek.
Dört müň, dört ýüz ýaşan Lukman hekimiň,
Başy gara guma batdy, ýaranlar.
Kämil ýoluna baş goý, ýalançydan el göter.
Artyk salgydyny özüň tölir sen,
Agzy ala kowumlara baş bolman!
Kim belany satyn alsa başyna,
Reşk edip, rakyplar geçer daşyna.
BAŞARMAK - bir işiň hötdesinden gelmek, oňarmak,bir işi alyp baryp bilmek.
Hile hem bir batyrlykdyr ýerinde,
Ony başarmaga kişi gerekdir.
- çak edilişine görä, bu sözler BAŞAŞAK AGAÇ arkaly şahyr "Bagy-muallagy" "Asylyp duran bagy" gözöňünde tutýar. Ol bagy Babylyň (Wawilonyň) patyşasy(biziň ermyzdan 562-605 ýyl öň) öz aýaly Semiramisüçin saldyrypdyr. Ol bag dörtburçluk şekilinde bolup,EwFrat derýasynyň gündogaynda ýerleşipdir. Gradotasalgylanylyp, käbir sözlüklerde ol bagyň sütünler arkalyýetmiş ädim ýerden ýokarda ýerleşýänligi hakdaaýdylýar.
Başaşak asdylar kaýsy agajy,
Hak kaýsy dostuna berdi magrajy.
BAŞDAŞ - erkegiň ilkinji gezek öýlenen aýaly ýa-dagyzyň ilki durmuş çykan adamy.
Jeň wagtynda ýigitleriň başdaşy,
Il üstünde namys biden baş döker.
BAŞÇY - ýol görkeziji; ýolbaşçy, başlyk.
Başçysyz, pähimsiz ýola girenler,
ÝOlun şeýtan urar, ýoly ters çykar.
BAEDEj (p-a. ba: edeb) - edepli, tertipli.
Towazyg pişe kyl, bolup baedep.
BAÝK - öň, öňräk, arada; ol gün, birnäçe günmundan öň.
Kyýamatdan bir söz diýdim baýakda,

Garaw bardyr ýersiz urlan taýakda.
BE (p) - herektiň ugruny görkezýän predlog. Bupredlog türkmen delindäki ýöneliş düşüme gagatgelýär. Mes.: behak - haka; bedergäh - bosaga:, gapa.
Ylahy behakky-jatmaýy-kyýam,
Muhammettagyýa bagyşla bizni.
BEG - 1) köne döwürde häkim gatlagyň belli birtoparyna berilýän titul; 2) rewolýusiýadan öňki döwüredebiýatynda we Folyklorynda käbir gahrymanlaryň adynahormat üçin goşulyp aýdylýan epitet.
Bedasyl özün beg saýar.
Ýrlygy ýöriban nurbatsyz begler,
jukaranyň gözde ýaşyn aňlamaz.
BEGZALA (t-p. beg-za:de) - begden dogan, beg ogly; ser.zada.
Hyzmat kylsaň, bolsun bir asylzada,
Ata-babasyndan beýik begzada.
BEDASYL (p-a. bed+asl) - asly ýaramaz, pes, erbet,asylsyz.
Bedasyla beglik ýetse bir günde,
Alar awun, salar guşun aňlamaz.
BEDGAT (b. bid"at) - ser. bidgat.
BEDEW (p. bedew) - ýüwrük at, çapylýan tohum at.
At gazanar goç ýigidiň,
Owwal bedew aty gerek.
BEDEL (a., ks. bedela:t we ebda:l) - 1) derek, öwez,ýerine, deregine; üýtgeýiş; 2) bir zadyň ýerini tutýanýa-da tutup bilýän; 3) garşylyk; bir zadyň ýerine berlen,ýasama, galp; 4) hormatly, uly, abraýly; bedel kylmak -garşylyk bildirmek, galpyk etmek.
Allanyň emrine kylmagyl bedel.
Dünýä owwal bedel, galpdyr, gallapdyr.
BEDEN (a., ks. ebda:n) - göwre, ten, endam.
Ruza tutmaz bendelerni hak jähennemde ýakar,
Suraty hynzyr sypat, nagşy bedenlerondadyr.

BEDARGÄH (p. be+derga:h) - köşge, gapa bosaga; ulyadamlaryň kabul edýän ýörite jaýlaryna;bedergähi-deri-gurbat - (hudaýa) ýakynlyk gapysynyňbosagasynda.
Bedargähi-deri-gurbat erer olhadyýy-wahdat.
- ser. BEDERGÄHI-DERI-GURBAT (p-a) bedergäh.
BEDI (p. bedi:) - ýamanlyk, erbetlik, ýaramazlyk;antonimi - hu:bi: - ýagşylyk; bedi eýlemek - ýamanlyketmek.
Diýrler, tapsak Ahmedi,
Eýlärmiz oňa bedi.
BEDIL (a. bedi:l, ks. bodala:) - ser.budala.
BEDIR-JEŇI (a-p-t. Bedr jengi)- Mekge bilenMedinäniň arasynda bir oba hem-de Bedir ibi Kuraýşyňgazdyran guýusynyň ady.
623 - nji ýylda şu ýerde Muhammet pygamber mekgeliküFFar (ser) bilen urşup, olary ýeňýär. Şu uruşBedirde bolany üçin, oňa "Bedir Urşy" "Jeng-e Bedir" atgalypdyr. "uhut" urşunda musulmanlar ýeňilýärler.Taryhy kitaplarda hakyky Fakt şeýle bolsa-da, nämeüçindir Magtymguly "Muhammet Bedir urşunda basyldy"diýip ýazypdyr.
Muhammet basyldy Bedriň jeňinde.
Bedriň urşunda daglar,
Edi aýlap duman oldy.
BEDIRKÜWH (p. Borz+ku:h) - ser.Burzküwh.
BEEKBAR (p. be+ek+ba:r) - 1) birdenkä, birden,tötänden;
2) bir gezek; ser. beýewbar.
Kişi terk eýlese witrin beýekbar.
Şa didigin halk diýdi, men hem soraýbeýekber.
BEZGEK - bezbeltek, toklutaýlar maşgalasyndan bolanguş ady.
Bezgek galyp haýrana,
Haýran bakyp her ýana.
BEZEMEK - bezeg bermek, gelşige getirmek,owadanlamak, gözelleşdirmek (bir zat artdyrmakarkaly).
Biribar boş etse aklyň käsesin,
Ne peýda daşyndan bezamek bilen.

BEZENMEK - özüňi bezemek, owadan görnüşegelmek, gelşikli bolmak, timarlanmak.
Eý ýaranlar, maly-dünýä maýasy,
Görünmekdir bir-birine bezenip.
BEZZAT (p-a. bed+za:t)- tüýsi ýaman, päli ýaman ,bolşy ýaman, zaty ýaman.
Başyň goşma gadryň bilmez bezzada,
Goşsaň, goşgul başyň bir asylzada.
- toý-meýlis, şatlyk, keýpi-sapa; 2) BEZIM (p. bezm) aýyş-eşret, içgi içip keýpi-sapa etmek; bezim eýlemek(etmek) - keýpi-sapa sürmek, şatlyk etmek, meýlisgurmak; döwran sürmek, aýşy-eşret etmek.
Bolsa-da bezm era bir ýada salmak.
Bezimiň lezzetin bilmeýen adam.
Gaýr ile bezm eýleýip, eýlese hoş köňlüni ýar.
BEZIR (a. bezr, ks. bozu:r) - 1) tohum, däne, ekiljekdäne; 2) keten tohumy.
Bezriňi ýere seper sen.
BEZIRGEN (p. ba:zarga:n) - sözdegär, täjir,alyş-beriş edýän uly täjir; bezirgenlik - söwdegärlik,täjirlik, başga ýerler bilen söwda etmeklik.
Hindistana bezirgenlik kylanlar,
Malyn satyp geldi, bular gelmedi.
Agyr bezirgenler, tüçjar eýeler.
Bezirgenler mydam ýola bil baglar.
BEZIRKÜWH (p. Bedrku:h) - ser. Bedirküwh weBurzküwh.
BEZM (p) - ser. bezim.
BEÝZE (a) - 1) ýumurtga; 2) tohum, erkeklik organy;beýzeýi - enwar - gm. Gün.
Haýbat ile Ferş öýün hemwar eden rebbim jelil,
Emr edip, bes, beýzeýi-enwar eden rebbimjelil.
BEÝZEÝI-ENWAR (a. beýze-ýe enwa:r)- ser. beýze weýenwar.
BEÝT D (a., ks. boýu:t) - öý, işik, mesgen, jaý,ýaşalýan ýer.

Beýt kaýsy, hem bap kaýsy bilmedim; beýtil-ahzan - 1)gaýgylar öýi, gam-gussa öýi; 2) dini rowaýatlara görä,Ýkup pygamberiň öz ogly Ýusubyň gamy zerarlyýekelikde ýaşan öýi.
Kyrk ýyl zar ýyglatyban beýtil-ahzaneýledi;
beýtil-hazan - gam öýi, gussa öýi. gm. saralyp solanwagty, garrylyk ýaşy.
Göiýa beýtil-hazan men, şat gelen gamnäk ola,
Tä haýaty-panyýam, synam seniň çün çäk ola.
BEÝT DD (a., beýt,ks. ebýa:t) - 1) Gündogarpoeziýasynda şygryň yzly-yzyna gelýän iki setiri. Mundasan taýyndan täkler ilkinji we jübtler hem ikinji setirbolup gelýär. Beýdi emele getirýän setirlerkapyýalaşmagy ýa-da kapyýalaşmazlygy-da mümkindir;2) türkmen dessanlarynda, bagşylaryň dilinde şygyr,goşgy, gazal manysynda ulanylypdyr.
Gulak beriň, gardaşdar, bir ajaýyp sözüm bar,
Ne azmaýyş eýleýär dostunaperwerdigär.
BEÝTIL-AHZAN (a. beýt el-ahza:n)- ser. beýtD.
BEÝTIL-HAZAN (a. beýt el-ahzan)- ser.beýtD.
1) hudaýyň öýi; 2) BEÝTILLA (a. beýt ol-la:h)-Käbäniň we Mekgäniň ady, beýtlharam hemdiýilýär.
Beýtillanyň SaFa, Merwe dagynda,
Ý reb, habar bilerinmi, ýar,senden.
1) BEÝTIL-MUKADDES (a. beýt ol-mokaddes) "mukaddes öý", Ierusalim (urşalim), Iordaniýa bilenYsraýylyň bilelikde eýelik edýän bir şäheriň ady.jalestinanyň merkezi. Oňa Kuds hem diýilýär. Buewreýleriň, hristiýanlaryň hem-de musulmanlaryňbilelikde mukaddes hasaplaýan ýeke-täk şäherleridir. Buşäheri Dawut kenganylardan basyp alýar we öz paýtagtyedýär. Soň onuň ogly Süleýman şol ýerde"Mesjidil-aksany" saldyrýar. 638-nji ýylda bu şähermusulmanlaryň eline geçýär. Hezret Isa-da şu şäherdeýaşapdyr. Hezret Omar şu şähere gelende,"Beýtilmukaddes" metjidini salmaklygy buÝurýar. Şoňagörä, ol metjide Omaryň metjidi diýen at galypdyr. Olmusulmanlaryň ilkinji kyblasydyr.

Beýtilmukaddesde, Ymran ilinde.
Beýtilmukaddesden kyldy başyny,
Köwser topragyndan kyldy dişini.
 - öý, jaý, "beýt" sözünden nädogry BEÝTIN (a) ýasalan söz. Şeýle zat türkmen dilinde gabat gelenok. Olýalňyz Magtymgulynyň ady bilen ýazylan käbir goşgudaduş gelýär.
Beýtinleriň zaryna dözmän,
Bu jahany ýel deý gezmän.
- ser. bihuda. BEÝHUDA (p. bi:hoda)
- 1) ser. bihuş; 2) turşy bilen BEÝHUŞ (p. bi:hu:ş) süýjiniň aralygy, ne turşy, ne süýji.
BEKDAŞ (bekda:ş) - ser. Bektaş.
BEKDURDY IŞAN- Magtymgulynyň döwründe ýaşanbir piriň ady.
Tamugdadyr tä dünýäden ötinçä,
jirimiz Bekdurdy işan hem dälmi?
BEKENAR (p. be+kena:r) - gyrada, kenarda,daşda.
Barça zatdan bekenar men.
Bilmez sen sud-u zyýany.
BEKLEMEK 1) goramak, gorap saklamak; 2)garaşmak; 3) ýapmak, baglamak; öňüni tutmak; 4) pugtabaglamak.
jul-syrat üstünde oklar seni,
Zulmata salarlar, beklärler seni.
BEKTAŞ (Hajy Weli) - 1) Hajy Bektaş ibn SoltanYbrahym Musa. Ol 646-njy hijri (1248-1249) ýylyndadoglup, 697-nji hijri (1297-1298) ýylynda hem aradançykypdyr. Sopüçylygyň uly piri we welileriniň birihasalanýar. Onuň asly Horasanyň Nişapur şäherindenbolupdyr. Ady Muhammet, ejesi Nişapurly şyh Ahmediňgyzy jatmadyr. Ol Horasanda bolan şyh Lukman Sarahsy(jerrendeden) sapak alýar, soň Kiçi Aziýa göçýär,osmanly patyşalary tarapyndan hormatlanýar. Olsufizmiň "bektaşiýe" ugruny esaslandyrypdyr. HÜasyrdan soň Bektaşyň taglymaty Kiçi Aziýada dolyrowaçlanypdyr, soň Müsüre, Siriýa ýaýrapdyr; 2)Horezm şalarynyň biriniň ady; 3) taýpa başlygy. Ol606-njy we

738-nji hijri kamary ýyllarynda doglupdyr diýenmaglumat hem bar.
Hajy Bektaş, Abdylkadyr...
Baryndan hümmet islärin.
BELA (a. bela:, ks. bela:ýa:) - azap, bagtsyzlyk;gaýgy-gam, heläkçilik.
Sag-salamat, sermest bolup gezen jan,
Dört belanyň birisinden iglärler.
BELA-BETER (a. bela: beter) - howp, howply zat,elhenç zat; betbagtlyk. Asly bela:ýe bedter - erbedräk bela -bolmagy mümkin.
Umydym bar, goýmaý bela-beterge,
Dergahyndan açsa der bizim sary.
BELAÝY-BEDTER (a-p. bela:ýe+bed+ter)- ser.bela-beter.
- 1) beýik, ýokary; 2) uzyn, uzyn BELENT (p. bolend) boýly.
Öňünde belent dag, serinde duman,
Deňizden öwüser ýeli Gürgeniň.
Belent daglaryň başynda
Bulut oýnar sil biläni.
BELET (p. beled) - bilýän, bir zady, wakany gowybilýän; 2) ýoly gowy bilip, ýol görkezýän, ýol görkeziji,ýol salgy beriji, oňat bilýän.
Belet başlar dogry ýola çen bile,
Akyl ýigit söz başlamaz "men" bile.
BELI (a. bela:) - hawa, jogap sözi.
Bu dünýäniň işi beýlemiş, beli,
Ömrüniň tanapyn kesdi atamyň.
- belkem, ähtimal, BELKI (a. bel+ p. ke+ t. kem) mümkin, bolup biler; ikuçlulygy aňladýan girişsözi.
Köňlümni geçirdim jümle jahandan,
Ne jhandan, belki, el üzdüm jandan.
BELLI - 1) mälim, äşgär, aýan, takyk, konkret; 2)meşhur, tanymal, ady ýaýran.
Bilmedim, sen kaýsy bolduň, belli bir iş tutmadyň,

Ne sypahygerlik bilen bolduň, ne mollalyk bilen.
BENDE (p. ks. bendega:n) - 1) gulam, gul, satyn alnangul; tabyn, boýun egen; 2) ýesir, tussag, bagly; antonimi -azat; 3) birine hormat goýmak we sypaýylyk üçin "men"sözüniň deregine ulanylýar; bendeýi-perman - buýrugaboýun egen.
Bendeýi-permanam, ne bardyr mende.
Adyň bende bolsa, adam,
Dergahyndan eýmenewer.
BENDEÝI-jERMAN (p-a. bende-ýe Ferma:n)- ser.bende.
- ser. bent der BENDER BENT (p. bend+der+bend) bent.
BENDIWAN (p. bendi:wa:n we bendi:ba:n, bs. bendi:)tussag, bagly, tutlan, daňylgy; gul.
Gelen geçer, munda hiç kimse galmaz,
Bendiwandyr anda, baranlar gelmez.
BENDIL - 1) ýüp, tanap; 2) gäminin labyry dakylýantanap.
Hak işine bendil olmaň.
Keştisi kölegde, bendil galmaýan.
- 1) jynyň ogly, jynyň BENI JAN (a. Beni: ja:n) garyndaşy; 2) bir kowumyň ady, şeýtan, jyn göýä, şolkowumdan döränmiş. Magtymgulynyň ýazyşyna görä,Beni jan dünýäde elli müň ýyl ýaşap geçipdir; ser.jan.
Elli müň ýyl döwran süren Beni jan,
Dünýäde galmady, ýerbe-er geçdi.
BENT (p. bend) - 1) bag, ýüp, baglama; bent etmek -baglamak; 2) bagly, ýapyk; 3) bogun, bedende iki süňküňbirigýän ýeri; 4) kitabyň ýa-da kanunyň bir bölegi; 5)gatla.
Dünýä bentdir, ten perde,
Turdy mekanyndan, çykdy bendnden.
Ykbalym işigin aklym bent etdi.
- bag üstüne BENT DER BENT (p. bend+der+bend) bag; pugta bagly.
Magtymgulynyň bendi,-
deştdir, eşit, bentder bendi.

BENÄGÄH (p. bena:ga:h) - birden, tötänden,duýdansyzlykda, garaşylmadyk ýerden.
Hasan ýyglap gitdi uFtan-u hyzan,
Benägäh aldyga uçrady şeýtan.
BEŇŇI (p. bengi:) - beň çekýän, beňe endik edenadam.
Sap gurdy batyr beňňiler,
Döwüşe çykdy Zeňňiler.
BER (a. berr) - ýer; toprak, gury ýer; antonimi: bahr(deňiz); berr-u bahr - gury ýer we deňiz; berr-u asman -ýer we gök.
Berr-u asman barça bolgan serişde,
Nyzam bergen erur şol dört perişde.
BERAT (a. bera:t, ks. berewa:t) - 1) birine berlennyşany, derejäni ýa-da artykmaç hukugy aňladýanperman; 2) çek, iberilen puly almak üçin berilýän hat;z)Şaban aýynyň on bäşi.
Kimdir hatym islän görüp Töwratda,
ÝOlugypdyr daş aýaklar beratda.
BERAHYN (a. bera:hi:n, bs. borhan) - ser.burhan.
BERBAT (p. berba:d) - ýele bermeklik, dargatmaklyk;ýok etmeklik; weýran etme, harap etme; zaýalama; puç,hiç; berbat kylmak - dergatmak, weýran etmek;zaýalamak.
Owwaly gam-gaýgy, ahyry berbat.
Gala ýykyp, bagyn berbat kylarlar;
berbat gitmek - ýok bolmak, dargamak, harapbolmak.
Ol ne şähri-zynadyr, külli gider berbada...
Lutuň şähri zynadyr, bary gitdi berbada;
berbat görünmek - ýok görünmek; dargan görünmek,harap görünmek.
Gör, ogulsyz bendeleriň,
Ýurdy ýok, berbat görüner.
BERG (p) - 1) ýaprak; 2) saz, heň; 3) esbap, ýaşaýşagerek zatlar.
Bergimni hazan çaldy, bisowt-u sedaboldum.
Bagy-ryhlatdan nahalyň bergi solmasdanburun.
BERDAR (p. berda:r) - göter, galdyr, göterip al; berdarolmak - göterilmek, galmak; dara çekilmek.

Berdar olup, bir dem bardy süjuda,
Sejdeden ser ýolmaz, aýdar, ýa möwla.
BERE - berere, bermäge, bermek üçin.
Wa:gyz çykdy münbere,
Halka nesihat bere.
Biwepaga geldiň ine,
Süýt bere besledi ene.
BEREKAT (a. bereka:t, bs. bereket) - ser.bereket.
BEREKET (a. ks., bereka:t) - 1) nygmat, bolçulyk,artmaklyk; 2) mübäreklik; bagtlylyk; asudalyk,parahatlyk.
Belent dagdan haýbat gider,
Erlerden bereket gider.
BEREM - bereýin.
Gel, köňlüm, nesihat berem,
Lamekana ýar olmagyl!
- ýerine ýetiriş, amal ediş; BERJAÝ (p. berja:ý) berjaý getirmek (etmek) - ýerine ýetirmek; berjaý kylmak- ýerine ýetirmek, amal etmek.
Magtymguly hak gullugyn bitirse,
Är ol bolar - emrin berjaý getirse.
jygamber sünnetin berjaý
Kylaýyn diýseň, öýlengin.
BERIBAN (beriba:n) - berip, berýän ýagdaýda,berýän halatda.
Birewniň myradyn beriban haý-haý,
Birew gam şerabyn içip baradyr.
BERIM - 1) berilýän zat, jomartlyk edilip bagyşlanýanmal, zat; 2) para, peşgeş, pul.
Dynçlygyň gadryny bilmez armaýan,
Beglik edebilmez berim bermeýän.
berimsiz - gysganç, bahyl, husyt, sahy däl, jomartdäl.
Malyny küýseme berimsiz baýyň,
Il gezdikçe, gözi doýmaz gedaýyň.
BERK - 1) pugta, gaýym, mäkäm; 2) tutaňerli,gaýduwsyz.
Çöl tarapyn berk edip, der açar suwa harçeň,

Zemin sebzezar olup, bu tenden aýrylarzeň.
BERKARAR (p-a. ber+kara:r) - 1) hemişelik, dowamly;durnukly, mydamalyk; 2) dikeldilen, düýbi tutulan; ser.karar.
Hor galmasyn puşdar-puşdum,
Berkarar döwlet islärin.
- dikeldilen; dikeltme, galdyrma; BERjA (p. berpa:) döretme; berpa etmek - dikeltmek; berpa bolmak-dikeldilmek, döredilmek.
Bu baryga kipaýat,
Emriň biledir berpa.
Käb-u nundan berpa boldy bu dünýä.
BERRE (p) - guzy, goýun guzusy.
Köňül hokgasynda berre - imandyr,
Nebsiň- ajdarhadyr, böri - şeýtandyr.
BERRI-MEJNUN (a. Berr-e Mejnu:n)- Mejnun çöli,Mejnun sährasy. Arabystanda bir çölüň ady.
Mama aýtdy: "Äriň ak it bolupdyr,
Berri-Mejnun diýgen çöle barypdyr".
BERSISA (a. Bersi:sa:) - dini rowaýatlara görä,gadymy döwürde ýetmiş ýyllap dindarlyk edip, iňsoňunda hem şeýtandan aldanan we gümra bolanweli.
Bersisa şeýtanyň sözige girip,
Şerap içiban, şyh zynaga ýörip.
BERUHYLLA (p-a. be+ru:h-oll:h)- hudaýyň ruhuna(Isa pygamber manysynda).
Gudratyň meşhurdyr Mer'em oglunda.
Ý reb, Isa, beruhylla haky üçin.
BERF (p) - gar.
Bul sebäpden berF-u buz,
Bagra basar suz alan.
BERHAK (p-a. ber+hakk) - dogry, hakyky, çyn,çyndan, hakykatdan; berhak bilmek - dogry saýmak,hakykat hasaplamak, dogry bilmek.
Ý reb, berhak dosty hoşwagt bolarmy,

Bir köňül çün ýüz hünäre ýüz ursaň.
"Bi" - bir hudanyň birligin berhak bilip bitmekgerek.
BERHEM (p) - bulaşyk; dargan, dagan; garyşyk;bozuk; berhem bolmak - dargamak, bozulmak.
Berhem bolar, galar jaýyň,
Bozular köşk-u saraýyň.
BERHIZ (p. perhi:z) - 1) saklanmak; nähoşluk halatdaagyr iýmitleri iýmekden saklanma; 2) gm. haram zatlaryiýmekden saklama; 3) hristinlaryň belli wagtda et we ýagýaly iýmitleri iýmekden saklanmagy.
Nämähremden berhiz etdirgil gözüň,
Ýogsa haýran kirdigärden bolar sen.
BERHÄ-BER (berhä:ber) - ýerli-erden bermek,üznüksiz bermek.
Bu dünýä gowgadyr, bir galmagaldyr,
Kimi berhä - berder, kim alha - aldyr.
BES (j) - käbir türki sypatlaryň öňünden gelip,nygtamaklygy we ulaltmany aňladýan predlog; meselem,bes belli.
Aaýdadyr Magtymguly,
Bes pişekärem, dogrusy.
BESAT (a. bisa:t) - 1) düşek, her bir düşelýän zat(saçak, haly, palas ýaly); 2) saçak, supra; 3) desgä,baýlyk, sermaýa; besaty-kurp - ýakynlyk düşegi.
Hem besaty-kurp üze bardyň, oturdyňFowkdan.
Beýiklik besaty size ýaraşar.
- ser. besat. BESATY-KURj (a. bisa:t-e korb)
BESI (p. besi:) - köp, kän; köplenç; ençeme, zyýat. Busöz pars dilinde "besa:" şeklinde-de edil şu manydaulanyýar.
Hem besaty-kurp üze bardyň oturdyň Fowkdan,
Bu mukarraplar besi babähredir buzowkdan.
BESLEMEK - bezemek, timar bermek, çaglamak;nebsiňi beslemek - gm. nebsiň islegini ýerineýetirmek.
Taňry dest bersin yslama,
Täsip edip at besläne.

jarahat ýatyrdym nebsimi besläp.
BEST (a) - açma, giňeltme, ýaýma, giňişlik; besteýlemek - giňeltmek, ýaýmak.
Älem takdyr gözlär - gudrat permany,
Jahany best eýle, çyksyn armany.
BESTAMY (p. Besta:mi:) - ser. Baezit Bestamy.
BESTE (p) - 1) ýapyk, bagly; 2) daňy; 3) garyndaş; 4)paket (r); posylka (r); beste dahan - agzy bagly, dymýan,saýramaýan.
Er ýüzüne ýaýylyp, ýörirler nahan peýda,
Bu beste dahan guşlar, kylarlar pygan peýda.
BESTE DAHAN (p. beste+ daha:n) - ser. beste.
BESTER (p. bister) - ser. bister.
BET (p. bed) - erbat, ýaman, ýaramaz; bet hyýal -ýaman hyýally, ýaramaz niýetli; bet ahtar - bagtsyz,garamaňlaý, ser. ahtar; betbuý - ýaramaz ys, erbet ys,porsy.
Işini bet aňdym, özün puç bildim,
Işi rowaç tapar bet iş tutanyň.
Herkkişi akyl durar kim, beýle bet buýdan gaçar.
BET AHTAR (p) - ser. ahtar we bet.
BET BUÝ (p. bed+bu:ý) ser. bet.
BET EFGAL (p-a. bed+eF"a:l)- erbet işler, ýaramazişler, betpällik (ser); bet eFgallyk - erbet işlik, betniýetlik,ýamanlyk.
Deň bolar diýp sanmagyn, işiň bet eFgallyk bilen,
Hiç kaçan eşek bolarmy deň bedew şalykbilen.
BETAMAMAN (a. be+tama:men) - bütinleý,büs-bütin, hemmesini.
Tä magryp-maşryk ol betamaman alyp ötdi,
Bir nagmagäri niçe nowalar çalyp ötdi.
- ser. bagt. BETBAGT (bed+baht)
BETGYLYK (p-t) - ýaramaz häsiýetli, ýaramazgylykly, gylygy bet adam, gylygy ýaman adam.
Dostun duşman eder bolsa betgylyk,
Ak uçmahlyk bolar, gara tamuglyk.

- 1) ýaman, erbet; 2) örän, has, güýçli. Bu BETERsözüň asly "bedter" - erbedräk, has ýaman - bolmagyähtimaldyr.
Gardaşlar, gün-günden beter bolupdyr,
Ýyl-Ýyldan bidgatlar bolsa gerkdir.
BETKÄR (p. bed+ka:r) - erbet işlere baş goşýanadam, putur, şer, şer işler edýän adam; günäkär, bozukahlakly; betgylyk.
Bu eýýamda betkärler,
Ýüz til bile aldarlar.
Bu diýary-panyda ýokdur meniň dek betkär.
BETNAM (p. bed+na:m) - ryswa, biabraý, ady ýaman;masgzra, ady gara.
Ol emiriň ady halk era betnam olur.
Edi gün almamyş taňry salamyn,
Kutbul-aktap atly betnamy gördüm.
BETNEMA (p. bed+nema:) - betgelşik, gelşiksiz, erbetgörnüşli, owadan däl, göze erbet görünýän zat.
Bir betnema, bikir gezen gyz eken,
Adam oglun ýere saldy bu dünýä.
BETNYŞAN (p. bed+nişa:n) - betgelşik, gelşiksiz,görksüz, keşbi erbet.
Gözleri açylyp, ol döw betnyşan,
Hezreti - Alyny gördi, dostlar heý.
BETjÄL (p-a. bed+Fi"l) - betniýet, niýeti ýaman,ýaramaz iş edýän, betkär (ser).
jir bolup, peş orap, betpäl seg ogly.
Kazylar betpäldir, uzyndyr tili.
BETSYÝK (p-a. bed+siýa:k)- 1) ýaramaz söz, erbetsöz sözleýiş, 2) tär, usul.
Betsyýakly, bethüý bolan adam,
jerzadyň eden näzine degmez.
BETHOÝ (p. bed+hu:ý) - ser. bethüý.
- betgylyk (ser), ýaramaz BETHÜÝ (p. bed+hu:ý) häsiýetli.
Betsyýakly, bethüý bolan pis adam,
perizadyň eden näzine degmez.

Bethüýnüň - duşman ýanynda,
Ýgşylyk - ýar behim eder.
BETFEGAL (p-a. bed+Fi"a:l) - erbet iş edýän, bozukahlakly, betkär.
Men doga kyldym jemyg betFegal-u gendäni,
Jennet içre jaý kylgyn ruzy-magşar bendäni.
BEHAKY (p-a. be hakk-e) - hakyna, haky üçin;hatyrasyna; ilahy behakky - Fatyma - huda-ýa, jatmanyňhaky üçin, hatyrasyna.
Ilahy, behakky-Fatymaýy-kyýam,
Muhammet Takyýa bagyşla bizni.
BEHAMDYLLA (a. behamdylla:h) - hudaýa şükür,hudaýa öwgi.
Eý, behamdylla ki, bolduk ol Muhammetymmaty,
Müşgil erdi halymyz, hak bizge asan eýledi.
BEHEM (p) - bile, birlikde, bir gezekde; behem etmek - gazanmak, hasyl almak, ele getirmek; ýygnamak.
Her närsäni ýere sepseň,
Sepdigiň ýer behem eder.
BEHIL (a) - günäni geçme; gany geçme; iki aradakyduşmançylygy aýyrama; behil kylmak - gany geçmek,duşmanyň günäsini bagyşlamak.
Hak götersin aradan, şaed, rakyp-şermendeni,
Kyl behil bizden ýaňa ynjytsalar sözden seni.
BEHIŞT (p) - uçma, jennet.
Behişt gapysyna gelip duranda,
Bismilla diýp işik açdy Muhammet.
BEÇE (p. beççe) - ser. beçje; şir beçesi - ýolbarsyňçagasy.
Şir beçesi togsan tilkä atdyrmaz,
Öli ýylan ýüz kelpezä ýuwtdurmaz.
BEÇJE (p. beççe) - oglan, çaga, perzent; şugul beçje -şer oglan, bozgak oglan; betgylyk, pitneçi oglan, adamýamanlaýan oglan.
Şugul beçjeler baş bolar,
Zamana ahyr bolanda.
BEŞER (a) - ynsan, adam, adamzat.
Erde beşer patyşahy

Hudaýymnyň halany.
Beşer resulynda zyýada belli.
BEŞIR (a. Beşi:r) - 1) buşlukçy, hoş habar getirýän;2) adam ady; "Ýusup-Züleýha" dessanynda duş gelýänat.
Beşir, Beşer atly iki gulama,
Ketden gowalaryn tartdy, ýaranlar!
BEÝBAN (p. beýa:ba:n) - çöl, düz, meýdan,sähra.
Çykar beýabana gyzy, gelini,
Ak ýüzüne ýapar gara telini.
BEÝZ (a. beýa:z) - 1) ak; aklyk; 2) agtarmaklyk; beýazkylmak (etmek) - kagyza geçirmek.
Magtymguly, sözlediň az,
Dert-yzhzryň kyldyň beýaz.
BEÝN (a. beýa:n) - aýdyş, düşündiriş; äşgärbolma, açyk we äşgär söz, çeperçilili söz; beýanagetirmek - aýtmak.
"Kelamda" bar iş beýandyr.
- Sözüň bolsa, sora - diýrler - rugsatdyr,
Köňle gelen sözüň geltir beýana!.
BI D (a. ba:) - arap-pars elipbiýiniň ikinji "b" harpy.Ebjet hasabynda - 2. käwagt wawa (baz - waz), käte hem"F" sesine öwrülýär. Mes.: ebzar - eFzar.
"Biden", "elipden" bihabar,
Bäş demde bir "Kur'an" çykar.
"BI" - bir hudanyň birligin berhak bilip bitmek gerek.
BI DD (p. bi:) - ýoklugy görkezýän goşulma (- syz, -siz, - suz, - süz). Mes.: bigüman - gümansyz; bibat - abatdäl, harap, biderek.
Ýranlar, pany dünýäniň,
Ahyry bibat görüner.
BIADET (p-a. bi:+aded) - sansyz, köp, zyýat;hetdenaşa.
Asy, jany bende men, köpdür günähim biadet,
Kyl kerem pazlyň bile kulhuallahu - ahat.
BIAKYL (p-a. bi:+akl) - akylsyz, akmak, nadan.
jikir kyldym ýer-gögi,
Biakyl jan içinde.

Magny söz aňlamaz biakyl adam,
Danalaryň aýdan sözüne degmez.
BIBAKA (p-a. bi:+baka:) - hemişelek däl, wagtlaýyn,durnuksyz, baky däl.
Magrur olma bu gondugyň ýurduňa,
Bibakadyr, eglenmez sen, göçer sen.
Bibaka dünýäde niçe durar sen?
BIBAT (p. bi:+ba:d) - harap, zaýa, biderek, puç; bibatbolmak - zaýa bolmak, biderek bolmak.
Belli, bibat bolar diniň, gybatkeş.
Galaň ýykyp, bagyň bibat kylarlar.
Ýmany goý, ýagşa ýol ber,
Şeýtan işi bibat bolsun.
- 1) bahasyz; gymmat, bahasyna BIBAHA (p. bi:baha:) ýetip bolmaýan; 2) eziz.
Bendelerge bibaha bolgan Muhammet Mustapa.
BIBAŞ (p-t. bi:baş) - 1) başsyz, ýolbaşçysyz; 2)bozgak, erbet, şer.
Arslsn bolsa durmaz döwlet,
Hiç ülke bibaş bolmasyn.
BIBI MER'EM- Mer'em Azra- Ymranyň gyzy we Isapygamberiň ejesi. Kakasy ýewreýleriň alymlaryndanbolupdyr we Mer'em ýaşka aradan çykypdyr. Ymranyňdogan oglany Zekerýa ony saklapdyr.
Mer'em Nasyra şäherinde ybadathanada ulalypdyr. Dinidüşünjelere görä, göýä hudaý tarapyndan Jebraýylperyşde gelip, oňa päk bir çaganyň ruhuny demsaljakdygyny buşlaýar. Soň ondan Mesih (Isa) dünýäinýär. Emma protestanlaryň pikirine görä, Mer'emÝusup Neçjar atly adama durmuşa çykýar we şondan-daIsa dünýä inýär.
Bibi Mer'em ogly - hezreti - Isa,
Gaçyp, käpirlerden aýrylmadymy?
BIBÄK (p. bi:+ba:k) - gorkusyz, gorkmazak; batyr,perwaýsyz, gaýduwsyz, äwmezek.

Ol mübärek gollaryda hem asa, miswäkni,
Ymmatym diýgeý meniň dek asy-u bibäkni.
BIBÄHRE (p. bi:+behre) - 1) paýsyz, nesipsiz; 2)peýdasyz, haýyrsyz; peýda getirmeýän; mahrum.
Ol dideýi-dildardan bolmagaý sen bibähre,
Galamgaý sen meniň deý akly az-u görke baý.
Bolma ýene bibähre.
BIWAGT (p-t. bi:+wakt) - 1) wagtsyz; 2) bimahalçak,wagtynda däl, garaşylmadyk wagt; 3) degişli wagtynda däl,ir ýa-da giç.
Dogry ýörgen, dogry gezgen dok bolar,
Biwagt ýörgen melamata çoh galar.
BIWEjA (p-a. bi:+weFa:) - 1) wepasyz,durnuksyz; 2) gm.şu dünýä.
Gözläp köňül berme biwepalarga,
Bak, kim wepa görmüş biwepalardan.
- ser. BIWEjA MAHBUj (p-a. bi:weFa: mahbu:b)mahbup.
1) biderek, elinden zat BIWEÇ (p-a. bi:+wejh) gelmeýän; 2) ýüzsüz, abraýsyz.
Gümrah bolup, ýol ýitirdim,
Oturdym biweçler bile.
Näçe mertlik etse adam biweji.
Magtymguly aýdar, bagtym biweçdir.
Bir akylsyz biweç bilen
Deň- duş olup, jora olmagyl!
BIGADYR (p-a. bi:+kadr) - gadyry bolmadyk, sylagsyz,hormatsyz, gadyr etmeýän, gadyrsyz.
Bigadyrlar duşmanyna dost diýir,
Tälim beren ustadynden aýrylma!
- gaýratsyz; namyssyz; BIGAÝRAT (p-a. bi:+gaýret)gorkak.
Ýigidiň maksady: mahbup, ýarag, at,
Il üstüne namys getir bigaýrat.
BIGAM (p-a. bi:+gam)- gamsyz, gussasyz; şat,şadyýan, aladasyz.
Niçe ýerde görseň aglap oturgan,

Niçe  ýerde bigam gülen-de bardyr.
BIGANA (p. bi:+ga:ne) - ser. bigäne.
BIGAÝT (p-a. bi:+ga:et) - hetdenaşa, köp,hetsiz-hasapsyz; soňsuz.
Murlar mülki-Munzere gelse, bihet, bigaýat,
Musa nur golun açyp, Isa okyp kyrk aýat.
BIGURUR (p-a. bi:+goru:r) - men-menliksiz, ulumsydällik; pespäl, tekepbirsizlik; bigurur bolmak - pespälbolmak.
Bende bolsaň, daýyma düýäde bolgul bigurur,
Külli ymmatlarny etgil ataşy-yşkyňa pur.
BIGÜMAN (p. bi:+goma:n) - şeksiz, şübhesiz,gümansyz; ser. biDD.
Maly-mülküňeýlemez bihbut ol dem bigüman.
Bir gün ýaka tutar, bir gün ýaka tutar, bilseňbigüman.
BIGÜNEH (p. bi:+goneh)  - ser. güneh.
BIGYMMAT (p-a. bi:+ky:mat) - bahasyz, bahasyna etipbolmajak; dürri-bigymmat - bahasyna ýetip bolmajakgymmatbaha daş.
jis äriň ýagşy hatyny
Dürri-bigymmata meňzär.
BIGÄNE (p. bi:ga:ne) - keseki, ýat, nätanyş, başgaýurtly; antonimi-aşna.
Genç isteýenler gelsin, weýrana boldum imdi
Aýryldym ahýardan, bigäne boldum imdi.
BIDAR (p. bi:da:r) - 1) oýa, ukuda däl; 2) habarly;hüşgär, ägä, seresap; bidar etmek - oýandyrmak.
Säher wagty bidar bolgul.
Barçany bidar gördüm, özüm uýkuda bildim.
Eý ykbaly bidar, döwlete mesrur.
"Sin" - säherler bidar et, sal çeşmimni oýaga.
BIDAT (p. bi:+da:t) - 1) adalatsyzlyk, zulum, sütem; 2)zalym, sütemkär, adalatsyz, ser. dat; dat ile bidat - gm.haýp, wah, kömek ediň.
Dünýäýi-peläket elinden dat ile bidat,

Sen tüýs ki, aldagujy jilwegeri-perizat.
- agyzsyz; dilsiz. BIDAHAN (p. bi:+daha:n)
Bidahan-u bizyban otlar, agaçlar aglady,
Eşgi-abyn joşduryp, bu dag-u daşlar aglady.
BIDGAT (a. bid"at) - 1) täzelik; 2) açyş; 3) dinetäzelik girizmeklik, diniň ortodoksal düzgünlerine garşytäzelik girizmek.
Bir Nil dek suw ýagar, tutar dünýäni,
Görünmez bidgatlar gelse gerekdir.
Ýyl-ýyldan bidgatlar artsa gerekdir.
BIdEM (p. bi:+dem) - demsiz, jansyz, sessiz.
Asy bolup ýügir sen, köp güle-güle bu dem,
Azap çekip ýatar sen, ýeriň astynda bidem.
BIDER (p. be+der) - daşary, daş, gapydan anry; biderkylmak - çykarmak, daşary çykarmak.
Magsyetni, eý hudaýa, sen tenimden kylbider.
BIDÖWLET (p-a. bi:+dawlet) - 1) döwletsiz, malsyz,baýlyksyz; 2)bagtsyz, biçäre.
Bidöwlet ynanjaň, käsip käýinjeň,
Edi ýeser bolsa, biri göwünjeň.
BIÝOLDAŞ (p-t. bi:+ýoldaş)- ýoldaşsyz,hemrasyz.
Goýma biýoldaş gadam, menzil uzakdyr, ýolhatar,
Gözleriňden 3ş ornuga döküban huny-jiger.
BIJAN (p. bi:+ja:n) - jansyz, ruhsuz; öli; bijanlar -ölüler.
Bijanlar jana girip, açarlar dahan peýda,
Gögermedik giýalar, gögerip rowan peýda.
BIJIN (bi:jin) - maýmyn; bijin bazy - maýmynoýny.
Elem bile gözel ýara ýylda ýeke gowuşsa,
Diýse ol peri aňa, gurar bijin bazyny.
BIZAR (p. bi:+za:r) - 1) irgin; halys ýadan, iren, bez; 2)ýigrenýän, gaçýan.
Sözläbilseň, ýagşy sözle,
Halk ýamanyň bizarydyr.
- zekatsyz, zekaty BIZEKAT (p-a. by:+zeka:t) berilmedik; ser. zekat.

Dünýäde süýthoruň pul ýygma derdi,
Baýlaryň mallary bizekat erdi.
BIZIM - biziň; bize; bizim sary - bize tarap, biziňtarapa.
Bir şunçakly bolsa, görsem jan brsem,
Jemalyn görkezse ýar bizim sary.
BIZOWK (p-a. bi:+zawk) - 1) hezilsiz, lezzetsiz,keýpsiz; 2) ukypsyz, zehinsiz, zehinsiz.
Ýlançy dünýäde isteme wepa,
Ot iýmek bolarmyş bizowk-u sapa.
BIZYBAN (p. bi:+zeba:n) - 1) dilsiz, lal; 2) gm.haýwan.
Hamdyna tiller gusurdyr, arşy-perşler aglady,
Bidahan-u bizyban otlar, agaçlady.
- 1) imansyz, ynançsyz; BIIMAN (p-a. bi:+i:ma:n)hudaýa we Muhammet pygambere ynanmaýan; 2)ynsapsyz, merhemetsiz.
Biimanlar hergiz görmez jenneti,
Dowzah içre köp azaplar bar, çeker.
BIÝZ (bi:z) - 1) ak reňkli irimçil nah mata; 2) gm.köpün, kepen.
Kysmat olsa, garyş ýere girer sen,
Nesip etse, alty arşyn biýz bile.
BIKARAR (p-a. bi:+kara:r) - 1) ynjalyksyz, kararsyz;närahat, aramsyz; 2) aljyraň, karay ýetmeýän; ser.karar.
Getirdi näz-u nygmat,
Diýdi bolmaň bikarar.
Görmeýinçe gül ýüzüňni, bikararam,dogrusy.
BIKEMAL (p-a. bi:+kema:l) - kemalsyz, başarnyksyz,kämil däl, paýhassyz.
Deň tutmasa ýaryn, bikemal bolar.
Deň-duşlar ýanynda bir bikemalam.
Men bikemal ol ýerde.
BIKENAR (p. be+kena:r) - ser. bekenar.
Magtymguly, bikarar sen,
Barça zatdan bikenar sen.

BIKIR (a. bikr)  - 1) el degmedik; päk, çykmadyk (gyz),börükli gyz, boý gyz; 2) bozulmadyk; 3) her bir zadyňbaşlangyjy; 4) ene-atanyň ilkinji çagasy.
Bir betnema, bikir gezen gyz eken,
Adam oglun  ýere saldy bu dünýä.
BIKUWWAT (p-a. bi:+kowwat)  - kuwwatsyz, güýçsüz,ysgynsyz.
Täleýim zebundyr, tenim bikuwwat,
Gaçganym köplükdir, istegim halwat.
BIKÄR (p. bi:+ka:r)  - işsiz, boş, biderek,peýdasyz.
Tenden jyda olar ganyň,
Bikär galar istihanyň.
Sabyr eýlegil, bisabyrlyk hem bikär.
BIL (bi:l)  - bedeniň orta, guşak baglanýan  ýeri,guşaklyk; 2) beýik dagyň arasyndaky geçit.
jelek bilim towlaýyp, çarha sarydy meni,
Hyrydar gözi birle kim gelip gördi meni.
BILAL (a. Bila:l)  - Bilal ibn Ryýah ibn Hamama -Muhammet pygamberiň azançysy. Onuň aslyEFiopiýadan bolup, 641-nji ýylda 60 ýaşynda Damaskdaölüpdir. Bedir, Uhut, Handak uruşlarynda pygamberiňýanynda boludyr.
Säher turdy pygamber,
Mesjit içre Bilal bar.
Bilal bolsa, bagüFtary gerekdir.
BILBIL (p. bolbol)  - pars we tüki lilllerde deň derejdeulanylýar; serçä çalymdaş hoş owazly kiçijik guş. Ýzpaslynda agaçlaryň, gülleriň üstünde oturyp saýraýar,onuň güle aşykdygy meşhurdyr. Arap dilinde bilbile"andalyp" diýilýär. jars dilinde oňa "hezar", "hezarawaz"we "hezar destan" hem diýilýär.
Magtymguly, dost ýüzünden, durmaz, akar ýaşgözünden,
Bilbil bolup, ýar sözünden okam Ýusupdiýe-diýe.
BILDIJEGIN  - bilýän zadyny, bilýänjesini, bilýänjezadyny, bilýän azajyk zadyny.
Ýgşy-ýaman sözüm köpdür, talaşmaň,

Neçün, her kim bildijegin diýr gider.
- 1) bilýän, bilimi bolan, habarly bolan; 2) bILEN birlikde, bilelikde; bileligi, ugurdaşlygy görkezýänbaglaýjy.
Myradym nesihat etmekdir halka,
Sözümni diňleýe bir bilen belke.
BILEN ÝNDA (bilen ýa:nynda)- ser. ýanda.
BILEŇ - ser. böleň.
Bişeleri şir-peleňli,
Gülgüzar, nowça bileňli.
BILIK - ylym, bilim, maglumat.
Bilik sorma, köp sürdi diýp ýaşyny.
Hor galmaz alanlar bilenden bilik.
Niçe sala deň-duşlar,
Şeýtan biligin başlar.
BILIŞ - tanyş, öňden bilýän, görüp ýörenadamyň.
Eger geňeş salsam ýada, bilişe.
Diýrler: "Şirin, asal ýaga gelişe".
- hudaýa kasam edýärin, hudaýdan BILLA (a. billa:h) ant içýärin.
Bu ýalançylyk bile ötgeý mah-u salyň seniň,
Dowzaha dogry barar, billa, giden ýoluň seniň.
BILMEZ - "bilmek" işlinginden; bilmeýän,düşünmeýän; nadan.
Magtymguly, sözüm gysga, şerhi köp,
Bilmeze hiç, bilen kişä nyrhy köp.
BILMEZEM - bilmerin; "bilmek" işliginiň nämälimgeljek zaman Formasy.
Eý ýaranlar, bu nädendir, bilmezem,
Hyzyr diýip el urdugym, hyrs çykar.
- "Bilmek" işliginiň nämälim geljek BILMEZMIŇzaman sorag Formasy; bilip bilmermisiň?bilmeýärmiiň?
Tört gije, üç gün aglap, dyndyrygym bilmezmiň?
Eşek münüp Isa dek, ýeldirdigimbilmezmiň?
1) aňşyrmak, akyl ýetirmek, habaly BILMEK -bolmak; 2) görmek, hasap etmek, üstüne atmak.

Başyňa gelenin bendeden bilme,
Eger adam bolsaň, bihuda ýelme.
BILMEN - "Bilmek" işliginiň häzirki zaman Formasy;bilebilmerin; geçebilmek - geçip bilmek.
jikir derýasyna aklym gämisin,
Batyrmyşam, geçebilmen, neýläýin?!
- gorky, howp, gorkmaklyk, wehim BIM - (p. bi:m) (ser);
bim bolmak - gorkuly bolmak, howply bolmak.
Baranlar bent boldy, ýollar bim boldy.
Çeşmeler höşk boldy, daşlar mum boldy.
BIMAR (p. bi:ma:r) - nähoş, syrkaw, kesel; bimarbolmak - nähoşlamak, syrkawlamak; bimar etmek -syrkawlatmak, telbe etmek, serhoş etmek.
Ýtsaň düşekde bimar,
Yssyg etmez mal-u kär.
Gamazaň bimar eder, ýüzleriň timar.
Jebr ile bimar olup, aşuFta bolgan halymyz.
BIMAHAL (p-a. bi:+mahall) - 1) ýersiz, mekansyz; 2)erliksiz wagt.
Bimahal Ýük baglap imdi gardaşlar,
Ahyret azmyna göçe başlady.
BIMYRAT (p-a. bi:+mora: d) - 1) maksatsyz, islegsiz; 2)maksadyna ýetmedik, myradyna ýetmedik, islegi ýerineýetmedik.
Magtymguly, bimyradam,
Iller hoşdur, men näşadam.
BIMYSAL (p-a. bi:+misa:l) - mysalsyz, deňsiz, taýsyz;deňi taýy bolmadyk.
Kimleri gümrah kylyp, berdi aňa rahy-zelal,
Kimleri mü'mün kylyp, özün tanatdy bimysal.
BINA D (a. bina:) - esas, düýp, jaý, ymarat; gurluşyk;binaýy-behişt - behştiň jaýy; bina tutmak (gurmak) -esasyny goýmak, jaý gurmak.
Binaýy-behiştde ol gün ýörär.

Ýgşylar tutmuş bina, bir şährigördüm-şondadyr.
Ýurt binamyz gaýym bolsun, goýulsyn.
BINA DD (p. bi:na:) - 1) görüji, görýän; iki gözi sagadam; 2) ägä, habarly; bilýän; 3) göreç, göz;daýymy-bina - mydama bilýän, ägä.
Bu bazara sen dana-u sen bina.
Bu bazara sen-sen daýymy-bina.
BINALY (a-t. bina:+ly) - 1) jaýly, gurluşykly; 2) gm.düýpli, mydamalyk.
Magtymguly bilmiş haly,
Sen bu ýurtda däl binaly.
BINAMAZ (p. bi:+nama:z) - namazsyz, namazokamaýan adam.
Gulak sal, ýagşyja diňle, sözüňni binamazçirkin,
Jähennem diýdiler, aňla, ýeriňni binamazçirkin.
BINAMYS (p-a. bi:+na:mu:s) - namyssyz, asylsyz;edepsiz.
Binamys beg boldy, asylly azdy,
Azazyl dünýäniň syratyn bozdy.
BINAHAÝT (p-a. bi:+niha:et) - soňsuz, ahyrsyz; köp,zyýat, hetdenaşa; neşirde "binehaet" berlipdir.
Owwalyňa ýok gaýat,
Ahyryň binahaýat.
BINENDE (p. bi:nende) - görýän, görüji; tomaşaçy,tomaşa edýän; binendeýi-eýýam - zamananyňtomaşaçysy.
El açan, gahryn geçen,
Binendeýi-eýýam olur.
BINI (p. bi:ni:) - burun, ys organy.
Hemra bolup, oturmagyn pis bile,
joha degseň biniň dolar ys bile.
BINOWA (p. bi:+newa:) - biçäre, pakyr, garyp, gurpsuz;öýsüz-öwzarsyz, bagtsyz; ser. nowa.
Ýgşy-ýaman, yzzat kylar baýlara,
Pakyr-u binowa galar waýlara.
Magtymguly binowa,
Gözlemez senet sewa.

BINURBAT (p-t. bi:+nurbat)- geçirimsiz, rehimsiz.
Ajal tiz oragyn golda tutupdyr,
Binurbatdyr, biçer, näge ýatyp sen?
BINYŞAN (p. bi:+nişa:n) - nyşansyz; perzentsiz,zürýatsyz.
Her ýigit ölse binyşan,
Orny öçmeli dünýädir.
BINYÝZ (p-a. bi:+niýa:z) - 1) sadaka bermeýän,ýagşyk etmeýän, berimsiz; 2) mätäç däl, barly,bol-elinlikde ýaşaýan.
Öýüne barsaňyz bir binyýazyň.
Göwresi gysylar, köňli dar bolar.
- birdenkä, birden, BINÄGÄH (p. be+na:ga:h)tötänden.
Bir säher düşmüş erdi ýadyma diýar, eý dost.
jan güwşüne ýetişdi binägäh habar, eý dost.
BINÝT (p. bonýa:d) - esas, düýp, asyl, paýa, diwaryň,jaýyň düýbi, esasy; binýat eýlemek - düýbüni tutmak,zsaslandyrmak; binýat gurulmak - esas gurulmak,ýaradylmak.
Käbe binýat eýlegen mygmary gördümşondadyr.
Kime şakawatdan gurulsa binýat,
Älem terbiýeti eýlemez abat.
Magtymguly, söz binýadyň,
Agzynda ýakynyň, ýadyň.
BIjAÝN (p. bi:+pa:ýa:n) - soňsuz, ahyrsyz, çäksiz,hetsiz, uzyn, uzak; çen-çaksyz.
Bu dünýä çohlara bipaýan boldy.
Her köşeýi-weýranadan sed genji-bipaýançykar.
BIjEDER (p. bi:+peder) - atasyz, kakasyz.
Gudratydan Mesihany ýaratdy ol bipeder,
Otny Ybraýym Halylga Lälezar etgen kerim.
BIjEÝDA (p. bi:+Fa:ýide) - peýdasyz, bähbitsiz;biderek.
Bihuda bipeýda ömrüň ötürme,
Dünýä bakasyzdyr, aýan görüner.
- 1) gorkusyz, gorkmaýan; BIjERWA (p. bi:+perwa:) aladasyz, çekinmeýän, gaýduwsyz; 2) gm. bikarar;bozgak.
Kemallyk sözünden jan bolar täze,

Biperwanyň şekli meňzär doňuza.
Bu dünýä bir düýpsüz derýa,
Gark eder, bolma biperwa.
BIjERZENT (p. bi:+Ferzend) - perzentsiz, çagasyz, ogul- gyzsyz.
Niçeleriň perzent-zürýady öner,
Ançalar biperzent ötüp baradyr.
BIR (a. birr, ks. ebra:r) - ser. ebrar.
BIRGE  - bile, bilelikde.
Hergiz ýaman bilen birge ýörmäňler,
Oýnaýyp gülüban bile barmaňlar.
BIREW  - bir, biri; birewni-birini.
Birewni baý eder, birewni gedaý.
Ne kylsa erki bar, ol kadyr hudaý.
Habar alsaň birewden,
Özün kem saýmaz döwden.
BIREHNE (p)   - ýalaňaç, çyplak, egin-başsyz; tenbirehne - ýalaňaç, bedeni ýalaňaç, çyplak; birehneýi-tenkylmak - endamyny (tenini) ýalaňaçlamak.
Ten birehne olturyp, donuňny berseň azhenuz.
Birehneýi-ten kylyp, oýan-buýan itseler.
BIRIBAR (bir we ba:r)- hudaý, Alla, taňry; asly: bir-ubar.
Biribar boş etse aklyň käsesin,
Ne peýda daşyndan bezemek bilen.
Kimler gezer biribara ýalbaryp,
Kimler gezer hakykatda ýol ýörip.
 -  ýekeme-eke, bir-birden,  BIRIN-BIRIN (bi:ri:n-bi:ri:n)başdan-aýak, jikme-jik, boýdan-başa.
Ýgşy-ýaman eden işiň başyňa,
Birin-birin gaýdyp gelse gerekdir.
 - bilen, bilelikde.  BIRLE
Aýry söwdaýa salyban raýyny her bendeniň,
Hoş ajap serişde birle murdanyň hemzindeniň.

BIRÝN (p. birýa:n)  - 1) kebap, oda tutulyp bişirilen et;gowurma; 2) Köen, gowrulan, daglanan; birýan etmek(kylmak) - kebap etmek; gowurmak.
Daşym dert, içim birýan.
Magtymguly kylmyş jigerin birýan.
Gudrat bilen birýan bolup göştleri.
BISABYR (p-a. bi:+sabr)  - sabyrsyz.
Bisabyr gul tiz ýolugar belaga,
Sabyrly gul dura-dura şat bolar.
BISER (p. bi:+ser)  - 1) başsyz, kellesiz; 2) gm. akylyaz;akylsyz, kemakyl.
Galypdyr maňa meňzeş akyly kem, bipa-ýubiser...
Çinançe men özümni pitneýi-ahyrzamangördüm.
BISER-U SAMAN (p. bi:+ser-o sa:ma:n)- öýsüz-ilsiz,öýsuz-öwzarsyz, sergezdan; garyp, gurpsuz; ykmanda.
Zyba boýuga geýgüziban hylgaty-şahy,
Bagzyny görüň, biser-u saman bolup ötdi.
BISMILLA (a. bismilla:h)- Allanyň ady bilen, taňrynyňady bilen, hudaýyň ady bilen.
Taňry söen Muhammediň ummaty:
"Bismilla!" diýp, owwal hakny ýar çeker.
"Bismilla" diýp başlady, çagyrdy ustadyny,
Hakdan gaýry hiç kimse eşitmedidadyny.
 -  BISÖWTI-SEDA (p-a. bi:+sowt-o seda:) sessiz-üýnsüz.
Sandywajy- sermestem, bergimden jydaboldum,
Bergimni hazan çaldy, bisöwt-u seda boldum.
BISTER (p)  - düşek, ýorgan-düşek.
Ýtyr erdim bisterde nägäh Ezraýyl geldi,
Bilbil tilim baglanyp, gyzyl ýüzlerim soldy.
- sähetli däl, saglykly däl, BISÄHET (p-a. bi:+syhhat) salamatlykly däl; şowsuz, ýaramaz. Sähetli gün däl,bagtsyz gün.
Magtymguly, diýsem men a:m-u hasa,
Bisähet gün dogan beterli ýasa.
Bisäheti sapar aýy,

Bezirgenim ugrady.
BISÝR (p. bisýa:r) - köp, kän, zyýat, artyk;maly-bisýar - köp mal, köp baýlyk.
Eýa kadyr, senden gudratly kim bar,
Keremiň güýçlüdir, günähim bisýar.
Birniçäni kyldyň maly-bisýary,
Birniçäni kyldyň bir puluň zary.
BITAKAT (p-a. bi:+ta:kat) - 1) gudratsyz, güýçsüz; 2)sabyrsyz, sabry gaçan, ynjalyksyz.
Gorkup bitakat boldum,
Şirin jandan el ýoldum.
BITAj (p. bi:+ta:b) - ynjalyksyz, takatsyz, güýçsüz;kuwwatsyz, jydamsyz.
Bitap olup döker men, gözýaşymçeşme-çeşme,
Ýgşy-ýaman işimiň hiç birine garyşma.
BITGAT (a. bid"at) - ser. bidgat.
Her kişi bitgatga batyr, any kim är bildiler.
BITEDBIR (p-a. bi:+tedbi:r) - 1) bialaç, çäresiz,alaçsyz; 2) oýsuz, pikirsiz; 3) plansyz,meýilnamasyz.
Çäräň ýok, bitedbir sen,
Taňla ne jowap biýr sen.
BITEMIZ (p-a. bi:+temi:z) - 1) temiz däl, päk däl,hapa; 2) huşsuz, parasatsyz, saýgaryp bilmeýän (adam),näpäk.
Akylsyz, bitemiz ärler,
Ýzylan bet hata meňzär.
BITILMEK - ýazylmak.
Eý ýaranlar, ýowuz destsn bitildi.
Hat bitildi, gitdi ol ilden ile (A).
BITIN (biti:n) - döwülmedik, abat, bitewi, tutuş,
Nähak dökülmesin gyzyl ganymyz,
Duşmana galmasyn bitin nanymyz.
BITIRMEK - 1) etmek, ýerine ýetirmek; 2) gutarmak,tamamlamak, bir işi ýerine ýetirip tamamlamak.
Bitiren işin görüň gende namardyň,

Jeňdir diýip gaçar duman ýoluksa.
BITMEK - 1) ýazmak (kitap, hat we ş.m.); 2)sygynmak; 3) erine ýetmek, tutmak; ynanmak.
Dünýä dostlugyna bitip bolmaýyr.
MynaFyklar hakyň emrini bitmez.
Ummat bolsaň, biribara bitewer.
Işimiň rowajy ýokdur bitmäge.
Kimse şeýtan sözün bitip baradyr.
- tobasyz, toba etmedik, toba BITOBA (p-a. bi:+tawba) etmän.
Bil, bu işler - nyşanaýy-kyýamat,
Zalymlar bitoba öte başlady.
BITÜTÜN (p. bi:+tu:tU:n) - tütünsiz, tüssesiz,düýtsüz.
Bu pany jahana bakyň, gymmat eýlemiş yşky,
Daýym bitütün kylypdyr, görüň, yşkyňközüni!
BIHABAR (p-a. bi:+habar) - habarsyz, maglumatsyz;tötänden.
El-aýaksyz, bir bihabar basar sen,
Ýykan basar-ýatar gaýdyp gülmezmi?
Sen-sen araýyşy-jan, bu jan senden bihabar.
BIHASAj (p-a. bi:+hasa:b) - hasapsyz, sansyz, sanetmez, çäksiz; ummasyz.
Kimlere berdi hudaýym aýş-u aşret bihasap,
Kimseler hasrat bilen nan tapmaýyn, bagrykebap.
BIHATAR (p-a. bi:+hatar) - howpsuz, hatarsyz,gorkusyz.
Her kim gadamyn düz goýsa,
Güzerden bihatar gider.
BIHBUT (p. bihbu:d) - peýda; haýyr; oňat, gowy,şowly; gowy bolmak; saglyk, oňatlyk; bihbut eýlemek -haýyr etmek, peýda bermek.
Maly-mülküň eýlemez bihbut ol dem bigüman.
BIHET (p-a. bi:+hedd) - çeksiz, çensiz, çaksyz, öränköp, biçak köp, hetdenaşa.
Dergaha dogam köp, nalyşym bihet.
Kylmyşam bihet nysary.
Murlar mülki-Munzere gelse, bihet, bigaýat.

Şer işim bihetdir, günähim kändir.
BIHIL (a. behil) - ser. Behil.
BIHÖZIR (p-a. bi:+hozu:r) - ser. bihuzur.
Bir bihözir tapsa häzir,
jer baglaýyp asman çykar.
BIHUDA (p. bi:+huda) - asly "hoda" hak, hakykatsözünden; 1) nähak, nädogry; 2) biderek, boş,peýdasyz.
Bihuda ötürma ömrüňi zaýa.
Bir gülçihre ýolunda bihuda pida boldum.
Ömrümi bihuda geçirdim - ebes.
BIHUZUR (p-a. bi:+hozu:r) - rahatsyz; hormatsyz; ser.huzur.
BIHUŞ (p. bi:+hu:ş) - huşsuz; özünden giden,çaşan, essinden agan.
Anka sypat turup, "Huw!" diýp galkan guş,
Gijesi tirikdir, gündizi bihuş.
BIÇMEK - 1) ormak, oraklamak; 2) kesmek, ýolmak:3) ýarmak, bölmek; 4) ölçäp kesmek.
Gelen geçer, eken biçer hasylyn,
Orta ýerde sen ne işler tutar sen.
BIÇÄRE (p. bi:+ça:re) - 1) çäresiz, alaçsyz; 2)bagtsyz, bagtygara; ejiz.
Il-gün rehm eýlemezler, men kibi biçäre ýok.
Köp azaplar tartdy ol it biçäre.
BIŞ (p. bi:ş) - köp, kän; biş olmak - köp bolmak,zyýat bolmak.
Ryzk bir mukatderdir şah-u gedaga,
Galam birdir, munda ýazan biş bolmaz.
BIŞE (p. bi:şe) - 1) tokaý, jeňňel; 2) gargy,gamyş.
Türkmen dilinde "mişe mäşe we meşe" şekilinde hemgabat gelýär.
Bişeler içre arslan her ýyrtyjy derrendeniň,
Er ýüzünde her ne bar, mur-u marjünbendeniň.
Bişeleri şir-peleňli.
Bişeleriň aw aňtaýan şiri sen.

BIŞMEK - 1) ýanmak; 2) ýetişmek (miwe hakda); 3)gm. gaýgy-gam çekmek, horluk görmek.
Magtymguly, köýsem, bişsem,
Ynanmazlar oda düşsem.
BIŞUMAR (p. bi:+şoma:r) - sansyz, köp, ummasyz,san etmez, kän, tükeniksiz, hetdenaşa.
Ol melaýiklerni gökde bişumar etgen kerim,
Gudratyn iki jahanda äşikär etgen kerim.
Barçasy razy bolup, mal berdiler bişumar.
BIYKBAL (p-a. bi:+ykba:l) - ykbalsyz, bagtsyz,betbagt.
Biykbal, ýazykly, ýaman görgüli,
Uçraş gelse, bir ýamana ýar bolar,
BIYHLAS (p-a. bi:+yhla:s) - yhlassyz, tüýs ýürekdendäl, söýgüsiz, betniýet.
Namazga bergil köňül, her kimse biyhlasdyr,
Ýşy on tördüde oglun beren Sagdy-Wakgasdyr.
BOWL (a. bewl) - ser. böwül.
BOWUL (bowl) - görelde; täsir; bowul almak - göreldealmak.
Munda ne iş etseň, anda garawly,
Sen hem ýagşylardan alawer bowly.
BOGAZ - 1) damak, gyzylödegiň we dem alyşýollarynyň başlanýan ýeri, bokurdak; 2) iki ýeriňarasyndaky deňiz ýoly, kanal; 3) iki dagyň arasyndakydarajyk geçit; 4) ynsanyň we haýwanyň göwreli döwri;bogaz bolmak - 1) göwreli bolmak; 2) gm. kitüwli bolmak,göwün - garyn edinmek, kineli bolmak.
Ýüregim sabyrdan, gitdi karardan,
Ýman işdir bogaz bolmak är-ärden.
BOGUN - 1) beden süňkleriniň birigýän ýeri,barmaklaryň birigýän, açylyp ýapylýan ýerleri;bogun-bogun - gm. jikme-jik, büs-bütin.
Hijran meni kowdy sabyr dagyndan,
jyrak bogun-bogun söküp baradyr.
BOZ - çalymtyl (reňk) toprak reňkinde.
Ýüke werzişkär boz eşek,

Bolaýyn diýseň öýlengil.
BOZLAMAK - mylaýym ses bilen sokduryp ses etmek(düe, köşek hakda); gm. aglamak.
Çöle çykyp, maýa bozlar,
Torum göze ilmegine.
Bagryn bozup, bozlamaýyn bolarmy?
BOZMAK - 1) zaýalamak; ýykmak, dargatmak;bulaşdyrmak; 2) sandan çykarmak, döwmek; 3)öçürmek, süpürmek.
Magtymgüly özge dini bozdular,
Yklym-yklym, şäher-şäher gezdiler.
BOZUK - 1) bozulan, ýykylan, harap, weýran; 2)tertipsiz, nyzamsyz.
Degse jana garrylygyň zäheri,
Bozuk bolar köňül-göwde şäheri.
BOÝ (p. bu:ý) - ys, kok; bet boý - erbet ys; ser.bet.
Burnuňyzga ysgaýyp, almaň oşol bet boýuny.
Her kişi akyl durar kim, beýle bet buýdangaçar.
BOÝRA (a-p. bu:rýa:) - ser. borýa.
BOLA-BOLA- yzygiderli bolup, köp bolup, yzly-yzynabolup.
Gara ganlar ýuwtup, hasratlar çekip,
Mala meşgul bola-bola geçer sen.
BOLGAÝ - "bolmak" işliginiň gadymy geljek zaman wearzuw Formasy; bolar.
Munda jebr etgen kişi ol günde bolgaý rusyýa,
Her kişi zor eýleýip alsa bu gün, bergeýsaba.
BOLGAÇ - bolup, bolanda, "bolmak" işliginiň gadymyhal işlik Formasy.
Artdy yslam şöhreti, kapyrlar oldy hem zebun,
Hem Ababekr-u Omar, Osman çü bolgaçrehnemun.
BOLUBAN (boluba:n) - bolup; "bolmak" işliginiňgadymy hal işlik Formasy seýranda boluban - gezelençdebolup.
Bir yşarat boldy şol wagt ýanymdan,
Seýranda boluban durgun diýdiler.

BORÝ (a-p. bu:rýa:) - inçe gamyşdan edilen düşek;käbir şiwede "boýra" şekilinde aýdylr
Menzilň mesjit kyl, düşegiň borýa.
Borýa düşegimni aldy astymdan.
BOSTAN (p. Bu:sta:n) - 1) bossan; bag-bakça; gülbakçasy; 2) gawun-garpyz we gök önüm bakçasy; 3)Gündogaryň meşhur klassyk şahyry Sagdynyň655-njihijri (1257) ýylynda Atabek Abubekir ibn Sagt ibn Zeňgäbagyşlap ýazan şygyrlar kitabynyň ady.
Sekiz jennetiň bostany.
Okyp, bildim Sagdynyň"Bostanny".
BOTA - 1) köşek, düýäniň bir ýaşar köşegi; 2) gm.çaga, perzent, ogul.
Keýininde galmadymy botasy,
Aýdyň, bu sözümiň barmy hatasy?
BOTLAMAK (bo:tlamak) - köşeklemek, düýäniňköşeklemegi.
Düe aýdar: "Otlar men...
Elmydama botlar men,
Sazak-selin içinde.
BOÝuRGANMAK - zeýrenip aglamak,hamsygmak.
Boýurganşyp degre-daşa bakarlar,
Kyrk gün haýran bolup dursa gerekdir.
BÖWÜL (a. bewl) - siýdik, peşew.
Gylça yssy görmegeý sen dag gadar puşmanedip,
Döküler gaýdyp dahanyňdan pohuň- böwlüňseniň.
BÖLEK-BÖLEK (bö:lek+bö:lek)- topar-topar,desse-desse, kowçum-kowçum.
Bölek-bölek kebuterler,
"Huw!" diýr, harman içinde.
BÖLEŇ - peslik (er); çemenlik, otluk (er); böleňli -dereli, otlukly.
Meşeleri şir-peleňli,
Gülgüzar, nowça böleňli.
ser. böleň. - BÖLEŇLI

BÖRI (bö:ri)  - gurt, möjek.
"Ýusup jany böri iýdi" diýdiler,
Bir börini tutup, baglap geldiler.
Mertler jende - toý içinde,
Aç börüdir koý içide.
BÖRK  - börük, tahýa (gökleň dialektinde).
Biziň pygambere berilen täji,
Habar bergin, şimdi börki kimdedir?
BÖHTAN (a. bohta:n)   - töhmet, birine ýalandan birzat ýöňkemek; böhtan baglamak - töhmetetmek.
Baglaýyp böhtan ile Fakr ähline tagsyrlar,
Selle baglap başyna aç böri sopy-pirler.
BUGA  - öküz.
Şerigatsyz pirler inek bolarlar,
Sopusy buga dek çüwse gerekdir.
BUGZ (a. bogz)  - duşmançylyk; göriplik;ýigrenç.
BUGRA  - iki örküçli düe, aýry; bugra boýun -bugranyň boýny ýaly; gm. uly, ýogyn; bugra sypat - bugraýaly; bugra mysal - bugra ýaly, bugra meňzeş; gm.uly.
Bugra boýun ýylanlar soksa gerekdir.
Çoh ýylanlar haşlaşyp, bugra sypat möýlerçykar.
Bugra mysal möýler çykyp çakarlar.
- ser. bugra. BUGRA BOÝuN
BUGRA MYSAL (bugra misa:l) -- ser. bugra.
- ser. bugra.  (t-a. bugra siFat) -  BUGRA SYjAT
BUDALA (a. bodala:, bs. bedi:l we bedel)  - abdallar,öwlüýäleriň bir topary. SuFistik çeşmelerdegörkezilişine görä, göýä Alla tagala Eri   ýedi yklyma -ülkä bölüp, onuň her birine öz bendelerinden birinibelläpdir we olara abdal (ser). at goýupdyr. Şol abdallarbolsa  ýedi yklymy gorap saklaýarmyş. Budalanyň sanysdi bolup, olara "Budalaýy-sebga" hem diýilýär. Bulargizlin gezýärlermiş, hiç kimiň olaryň halyndan habaryýokmuşyn. Käbir çeşmelerde bular abdallar däldiýilýär, çünki abdallar 70 we budala 7-dir.

Edi är bar, budaladyr atlary,
Bolajak şer işi kakyp otyrmyş.
BUDALAÝY-SEBGA (a. bodala:ýe seb"a) - ser. abdalwe budala.
BUJAK (bu:jak) - burç; tarap , çäk, het; künç.
Ajdaha lebinden, dag bujagyndan,
Derwezesin çekip Haýbar dagyndan.
BUZAW - 1) göle, tana, höjek; 2) ýer astyndaýöreýän bir möjegiň ady.
Otlaga gaçar buzawlar,
Öňün başlar ýagşy gäwler.
BUZAHOR (a-p. bu:ze+ha:r) - çakyr içýän; arakhor;alkogolik (r).
Ne tama bar hamyr içen gedemden,
Buzahor ýagşyny, ýasy näbilsin.
BUZURG (p. bozorg) - uly, ullakan; başlyk,ýolbaşçy.
Her işandan buzurg bolmaz, pir bolmaz.
BUÝ (p. bu:ý) - ser. boý.
Her kişi akyl durar kim, beýle bet buýdangaçar.
Burnuňyzga ysgaýyp, almaň oşol betbuýuny.
BUÝNUZ - 1) şah, käbir haýwanlaryň goranmakýa-da hüjüm etmek üçin kellelerindäki ýaragy; 2)gözüňtogalak agy; goç buýnuz - 1) goçuň şahy; 2)goçuň şahyna meňzeş nagyş, ol köplenç keçäsalynýar.
Äleme ýagty biýr alynyyň agy,
ÝOgyndyr buýnuzy, ýuka dodagy.
BUÝSAMAK - 1) guwanmak, begenmek; öwünmek,guwançly bolmak; 2) daýanmak, arkaýynsyramak.
Awyňa buýsanma, çemenli düzler,
Çemen sende guryr, jeýran eglenmez.
BUKMAK - gizlenmek, ýygşyrmak.
Duşman jepasy dostuna,
Öýsüz ýerde bukup geçdi.
BULAK - çeşme, ýerden çogup çykýan suw;gaýnag.

Döke-döke gözýaşynyň bulagyn,
Mäleý - mäleý, yzlamaýyn bolarmy?
Sekiz haýwanyň mesgeni,
Diýrler jennet bulagydyr.
BULAKLAMAK - çeşme ýaly bolmak;joşmak.
Ýüregimde ança pygan,
Gözden akdy bulaklap gan.
BULAMAK - 1) bulaşdyrmak, hapa etmek; 2) garmak,garyşdyrmak; 3) gm. bozmak, bulagaýlyk etmek, arabozmak.
Agzy gülüp, kalby bulan namarda
Gardaş olma, ýyrak eýle özüňni.
BULAŞMAK - hapalanmak, garyşmak,gatyşmak.
Harama ulaşmaz, pise bulaşmaz,
Haka dogry bolsa ýoly bendäniň.
- 1) Wolga - Kama derýalarynyň BULGAR (bolga:r) kenarynda ýaşan gadymy türki halklaryň biri hem-deşolaryň ýaşan ýurdunyň we şäheriniň ady."Hududyl-älemde" bu şäher iň ilaty musulman hem-deonuň näz-nygmaty örän bol diýlýär. Bu ýerde ýaşanhalk Dk-k asyrlarda Feodal döwlti bolupdyr. Öz döwründebulgarlaryň ösen ykdysadiýeti bar eken. XIII asyrdamongollar olaryňýurduny eýeleýär. Şondan soň olar tatar,çuwaş we ş. m. halklar bilen assimilleşipgidýärler.
Bulgarlaryň otuz müňe golaý bir topary takmynan DÜasyrda Ewropa göçüp gidýär, olar kem-kemden ýerliilata goşulyp, dilleri-de slawýan diline öwrülýär. Käbirçeşmelerde Bulgar şäherini Zülkarneýn saldyrypdyrdiýilýär, onuň asyl ady bolsa Bungar (bun-e gar-Gowagyň düýbi) diýlip düşündirilýär; 2) gyzyl reňkli,ýakymly ysy bolan gaýyş, deri. Edebiýatda bulgar baly wegözeli meşhurdyr.
Hindistanda - şeker, Bulgarda - bal sen...
Ýusup- Züleýhanyň taýy gözel sen.
Bulgarnyň şäherni ol orus alar.
BULKYS (a. Bilky:s) - ser. Bylkys.

BULMAK - tapmak, ele salmak, ele getirmek.
Çölde galsaň hiç tapmaýan kölege,
Erem bagy içre saýa buldum tut.
BULUT - Er ýüzündäki suwlaryň bugaryp, ýokarygalmagy netijesinde, ýerden birnäçe ýokarlykdaýygnaýan garamtyl ýa-da agymtyl goýy suw bugy, ebir(ser.).
Belent daglaryň başynda,
Bulut oýnar sil biläni.
BULUŞMAK - tapyşmak, gowuşmak,ýetişmek.
Magşaryň neşri ýaňlyg ten-jan kimin buluşmak,
Bir - birge derdin döküp, sergüzeştin kylyşmak.
BUN (a.bonn) - koFe dänesi.
Eradaň eýlemiş üşbu dukanny,
Bu bazara sen-sen däneýi-bunna.
BUNÝT (p. bonýa:d) - ser. binýat.
Adamdan dünýäde galasa bir nyşan,
Öçmez ady anyň şol bunýat ilen.
Dünýä bunýadyna goýmagyl köňül.
BURAG (a. Bora:k) - ser. Byrag.
BURGUN - derýada suwuň towlanyp akýan ýeri;girdap (ser).
Ý derýamyň, ýa möwçmi sen, lenbermiň,
Ý girdapmyň, ýa burgunmyň, näme sen?
BURJY - gyşyň doňaklyk günlerinde daşyň, dagyň,ösümlikleriň we başga zatlaryň ýüzünde emele gelýänbuz; burjy baglamak - buz emele gelmek, doňak emelegelmek.
Gar-ýagmyrly burjy baglan,
Kemerli daglar görüner.
BURZ (p. Borz) - ser. Burzküwh.
- Elburz dagy. Eýranyň BURZKÜWH (p. Borzku:h) demirgazyk tarapynda ýerleşýän daglar zynjyry, Elburzdagynyň ikinji ady.
Horasan, Fars, Burzküwhde tamamdyr,
ÝOk bolgunça galmagaldyr bu dünýä.

 - Anuşirwan Adylyň köşk tebibi,  BURZU (p. Borzu:) meşhur alym. Ol "Kelile we Dimne" atly kitabyHindistandan Eýrana getirip, ony sanskrit dilinden pählewidiline geçiripdir.
Kany Suhrap, Burzu, Rüstemi-destan,
Agmaly-dönmeli, ýeser bu dünýä.
 - 1) heýkel, but; 2) buthana.  BURKAT
Tört müň altyn zer nagdy,
Goýna jepbar burkady.
 - kesgir, ýiti, ötgür; tygy-burran  BURRAN (p. borra:n) - kesgir gylyç, ýiti gama.
Aly idi dünýäde Reşit pirini gördi,
Şiri-huda Alynyň hem tyg, hem burrany dört.
BURUN  - 1) öň, ozal, owal, öňürti; 2) ýüzüňortasynda iki gaşyň arasyndan agzyň üstüne çenli we ikiýaňak we gözleriň aralygynda  ýerleşen iki deşikli demalmaklyk we ysy duýmaklayk organy; 3) uç, dagyňsüýnüp deňze birleşýän ýa-da gury  ýerde gutarýanujy.
Mesgen tutmuş gara dagyň burnunda,
Saglygyň gadryny bilgin, hasta bolmasdan burun.
Senden burun öten jananlar kany?
Bizden burun gelen göçüpdir taňla.
BURUNDYK  - 1) baş bermezek atlaryň burunlarynysykmak üçin ýörite tahta; gysaç; 2) düýäniň burnunydeşip dakyýan agaçjyk, şoňa ýüp baglanýar, burunlyk,düýäniň büýlüsine dakylýan uzyn ýüp.
Etmiş müň perişde anda saklawdyr,
Müň ganym burundyk baglar anda bar.
BURUNKY  - öňki, ozalky.
Hergiz ataň bolsa bolmagyl kepil,
Burunkydan galan "kepiller sepil".
- delil, subutnama, BURHAN (a. borha:n, ks. bera:hi:n) pugta delil, aýdyň subutnama.
Edebi-erkany, şermi-haýasy,
Delili-burhandyr onuň güwäsi.

- 1) çüňk, künç, her bir predmetiň BURÇ D gutarýan ýa-da birigýän ýeri; tarap; 2) arap dilinde gala,galanyň töweregindäki çykyndysy, başnýasy; diň,minara; 3) gadymy astronomiýada Gün sistemasyndakyýýyllyzlar toplumynyň her biriniň ady; 4) aý; burjy-sagadat- bagtlylyk aýy.
Seýran etseň, bu dünýäniň dört burjun,
Garyşypdyr halal-haram, arwah, jyn.
Ol burjy-sagadat guralan bagtdyr,
Guralan ne şäherdir, niçe tagtdyr.
- süýnmek miweli dik ýaýrap ösýän BURÇ DDösümlik we onuň ýiti ysly we ajy hasyly.
Ýr synamda dag üstüne dert goýdy,
Dert üstüne burç goýupdyr duz bile.
BUSMAK - bukulmak, bukulyp galmak,gizlenmek.
Sowuldy Rüstemler, Selmanlar, şirler,
Diýme busup, sypyp, galan-da bardyr.
BUSTAN (p. Bu:sta:n) - ser. Bostan.
BUT (p. bot) - 1) daşdan, agaçdan, metaldan ýa-dabaşga zatdan adam we haýwan şekilinde ýasalypçokunylýan heýkel-hudaý; 2) gm. gözel; söýgüli,dilber.
"Kur'any" köýdürip, butga kyl sejde,
Merdumga azar iş ediji bolma.
BUTjARAZ (p. bot+perest) - buta çokunýan, butauýýan.
Butparazlar butdan alsa myradyn
Hajatyny hakdan dilän almazmy?!
BUHAR (p. Boha:ra:) - Özbegistanyň Buhara oblasty weşol oblastyň merkezi şäheri. Käbir sözlüklerde Buharaiki sany sözden, ýagny "ylym" we "ara" - bezeýän diýensözlerden emele gelipdir diýilýär, çünki geçmişdeBuhara ylym merkezi bolupdyr. Bu şäher Orta Aziýanyňiň gadymy şäherleriniň biridir. Ol samanylar (DH asyr)dinastiýasynyň paýtagty bolupdyr. Buhara - irki ortaasyrda ylmyň, medeniýetiň merkezi hasaplanypdyr.Çiňgiz han ony weýran edenden soň, Teýmur ýene-deabadanlaşdyrpdyr. Hajy Zeýnel-abidin

Şirwanynyň"Riýaz-as-syýahat" (DD tom, 1-nji kitap) atly kitabynda(kýDDD - kDk asyr) bu sözüň manysy "ylym öýi" diýlipdüşündirilipdir (10 sah.). Geçmişde Buharanyň köp adybolupdyr. "Yslam ensiklopediýasynda" aýdylyşyna görä,"Buhara" ady ilki "Buhar" şekilinde bolup, "Buhar" diýmekbolsa, türki-mongolça "ybadat jaýy" diýmekdir. Olsanskritçe "Mahara" ýa-da "Wahara" sözleriniň manysynagabat gelýör.

Elbetde, bulariň many muglaryň (zerdoştylaryňruhanynyň) dilinde şeýledir. Ol uýgur we hytaýbutparazlarynyň diline ýakyn. Olar-da öz ybadatjaýlaryna - butlarynyň saklanýan ýerine "buhar"diýipdirler. Hindistanyň Bihar oblastynda-da "Buhar" atlyşäher bar (bular hakda seret:Ahmet rençber. Horasan-ebozorg, 42-45 sah.).

Buharada köp uly şahyrlar, alymlar ýaşap geçipdir(mes.: Abu Abdylla Muhammet ibn Ysmaýyl Buhary,Abubekir Muhammet ibn JaFar Narşahy, AbulFazlBal'amy, Abdylla Jihany, Abu Mansur Buhary, Ibn Sina,Em'ak Buharaýy, Muhammet AuFy, Nasyr Buharaýy,Rudeki we ýene-eneler). Jelaletdin Rumy özüniň"Mesnewi" kitabynda "Ol Buhara ylym magdanydyr" diýpýazýar.

Asasyn süreýip gelmiş Buhardan,
Hak yşkyna mest-u mestana geldi.
Samarkandy kypty ýyglyp, bek basar,
Buhar şährin nan gahtlygy, türk basar.

- saýlantgy, saýlanan, BÜGZIDE (p. bogzi:de)halanan.

Sarp kyp päk tiliňni hulky-hoş bügzide bol,
Kyl duta puşduň amaldan, biriýa senjidebol!

BÜZRÜK (p. bozorg) - ser.buzurg.

- egrem-bugram, BUKLÜM-BÜKLÜM eplem-eplem.

Şuny kesipdir aklym,
Ýykylar ýedi yklym,
Er bolar büklüm-büklüm,
Erir, daglar galmazlar.

- 1) egrelmek, epilmek; 2) ýapyşypmak, BÜKÜLMEKaşak egilmek.
Segsen bäşde bil büküler,
Kirişsiz kemana geldiň.
BYLKYS (a. Bilky:s) - dini rowaýatlara görä, Emenwelaýatynyň (ülkesiniň) Saba şäheriniň aýal patyşasy.Onuň kakasy Ý"rap ibi Kahtanyň neslinden bolupdyr.BylkysyňSüleýman pygamer bilen bolan duşuşygybaradaky rowaýat meşhurdyr. Haçan-da Süleýman (ser.)Şam ülkesinde Beýtilmukaddesi gurduryp tamamlanda,bir topar adam bilen haja gidýär, soň Senga ýurdunabaryp, bir otluk meýdanda düşleýär, şol ýerde suwgözlegine çykýar, emma näçe agtarsa-da, suw tapypbilmeýär. Şol pursatda ýiti gözlülikde meşhur bolanhüthüt (hüýpipik) guşlaryň arasynda bolmaýar.Süleýman oňa gaharlanýar. Emma hüthüt Sabaşäheriniň baglary, ajaýyp aýal patyşasy Bylkys baradaSüleýmana gürrüň berýär, ýöne olaryň Güneçokunýandyklaryny aýdýar. Süleýman muňa geň galyp,Bylkysa hat ýazýar, olary hudaýa boýun bolmaklygaçagyrýar. Hüthüt haty eltip, Bylklsa tabşyrýar. Netijedebirnäçe maslahatdan soň Bylkys öz adamlary bilen gelip,Süleýmanyň dinini kabul edip, günparazlykdan elçekýär. Käbir taryhçyar Süleýman Bylkysa öýlenipdirdiýip ýazýarlar. Süleýman bilen Bylkysyň gatnaşygybarada "Kur'anyň" "Neml" (Garynja) süresinde we"Kysasyl-enbiýanyň" ýigrimi üçünji babynda(Kyssaýy-hezret Süleýman) giňräk maglumatberilýär.
Bag içinde Bylkysyň saçyn açypgördügim,
Süleýmanyň tagtyndan sözläp habar berdigim.
- ser. Byrak. BYRAG (a. Bora:k)
Müner any Ahmet ibi Abdylla,
Geldi zybanyma sözi Byragyň.
BYRADAR (p. bera:der) - dogan; gm. dost.
Byradarsyz gamda galdym bir özüm.
Byradarlar, biliň, däli bu dünýä.

BYRAK (a.Bora:k) - dini dişünjelere görä, gatyrdankiçiräk, eşekden ulurak, ýüzine, guýrugy we toýnagysygryňka meňzeýän bir miFiki haýwanyň-atyň ady.Muhammet pygamber göýä şol ata münüp, magraja -asmana çykanmyş.
Byrak sözüni käbir alymlar sümerleriň "barak" sözibilen baglanyşdyrýarlar. "Barak" sözi sümer dilinde"ýyndam, ýüwrük" diýen manyny anladypdyr diýip,azerbaýjn alymy Kemil Weliýew özüniň "Iliň ýatdaşy,diliň ýatdaşy" diýen işinde (23 sah.) ýazypdyr. ýönesümerlerde "Barak" at manysynda däl-de behişt itimanysynda gelpdir.
Magtymgulynyň "Byragyň" goşgusynda wasp edilýänat-haýwan sümerleriň "Baragy" bilen baglanyşyklybolmagy gaty ähtimal. Çünki "Byrak" sözüniň, başga-daençeme sözler ýaly, Beýnunnähreýnde (Yrakda) ýaşantürki kowumlaryň üsti bilen arap diline geçenliginibirnäçe alymlar belläpdirler. Magtymgulynyň "Byrak"diýen atyň waspyny berşi "Nähjül-Feradis" atly kitapdaberlişine doly gabat gelýär. Bu kitabyň awtory belli däl.Ol HDÜ asyr çemesinde Orta Aziýada (Köneürgenjiňtowereginde) gadymy türki dilde ýazylypdyr. Şu eserMagtymgulynyň okap, peýdalanan çeşmeleiniňbiridir.
Byrak aty mündi, galdy asmana.
Adamzada meňzär ýüzi Byragyň.
BYRAKMAK - elden çykarmak, taşlamak, bermek;terk etmek; gm. unutmak; elden byrakmak - eldenbermek.
Ynsabyn elden byrakmaz.
Ilin-ýurdun byrakmaz,
Bela bakmaz, ýowuz ýokmaz.
BYHAK (p-a. be+hakk) - ser. behaky.
BÄHIM - önme, döreme, peýda bolma; kuwwatlanma;bähim etmek - peýda bolmak, önmek;kuwwatlanmak.
Kimýany topraga çalsaň,
Toprakdan zer bähim eder.
BÄHRAM GÜWR (p. Bahra:m Gu:r)- Eýran şasybäşinji Bähramyň lakamy. Gulan awlamagy söeni üçinşeýle at galypdyr.

Ol sasanidleriň on bäşinji patyşasy.Birinji Ezdigerdiň ogly. Kakasy ony ýaşlykdan Eýranabakna bolan arap ýurdy Haýranyň patyşasy Nümanyňýanyna iberýär. Bähram şol ýerde terbiýelenýär.Kakasy ölende, onuň ýokluyndan we ýaşlygyndanpeýdalanyp, Husrow atly bir adam tagty eýeleýär. EmmaBähram Nümanyň kömegi bilen 421-nji ýylda patyşabolýar. Onuň batyrlygy, jomartlygy hakda ençemerowaýatlar döräpdir. 439-njy ýylda Şiraz bilen Ispyhanyňaralygynda aw awlap ýören wagty, bir batlaga çümüpýogalýar. Firdöwsiniň "Şamanasynda ",Nyzamynyň"Hamsasynda" Bähram hakda, onuň şatlykmeýlisleri, edermenligi we halk söýüjiligi barada köpgürrüň- dessandar bar. Onuň iki ýolbarsyňarasyndanşalyk tagt-täjini alşy hakda-da rowaýatlar ýaýrapdyr.Bähram bilen baglanyşykly tema Gündogarda köpşahyrlaryň döredijiliginde yz galdyrypdyr.

Bähram Güwri tutup, medhuş eýleýip.

BÄHRE (p) - peýda, nep, gazanç; bähre tapmak(almak) - peýda görmak, nep görmek.

Dünýä menden hezl etmez, men hem bähre almazmen.

Kim bähre tapypdyr bu jepalardan.

Berip alaýym bähre.

- 1) peýdalanýan, peýda BÄHREWER (p. bahre+wer)görýän; 2) üstünlikli; ýeňiji.

Özüden kylgyl heme ymmatlarymny bährewer,

Ymmat üçin daýyma gözleriden ýaşy akar.

BÄŞ IŞ (bä:ş i:ş) - musulmanlaryň ynanjyna görä,her bir musulman bäş işi ýerine ýetirmeli. 1) Iman.Hudaýyň ýeke-täkligini, Muhammediň onuňpygamberidigini, kitaby "Kurbany", perişdelerini,kyýamaty, adamlaryň kyýamatda direljekdigini kabuletmeli. Imanyň alty sany aýdylmaly sözlemi bar. Olaryňatlary şeýle: "kelemeýi-taýýyp", "Kelemeýi-şahadat","Kelemeýi-temjit", "Kelemeýi-towhyt", "Kelemeýi-

istygFar"we "Kelemeýi- reddi-küFr"; 2) Namaz; 3) roza; 4) zekat; 5)hajj.
Bäş işi berjaý kyl musulman bolsaň,
ÝÖri Muhammediň ýoly biläni.
- Magtymgulynyň döredijiginde gabat BÄŞ KIŞI gelýän dürli sanlar hakda soňky wagtlarda ýençememakalalar metbugatda peýda boldy.
Olarda sanlaryň ulanylyşy, hatda her bir sanyň näçegezek ulanylandygu jikme-jik aýdylýar. Emma şahyryňözi hiç ýerde san hakda ýazýandygyny aýdanok, belki,sanalýan zat hakda gürrüň berýär. Meselem, (bäş wagtnamaz), (edi yklym), (on bäş aýal), (bäş kişi), (üçöwlat), (edi weli), (bäş günlük ömür) we şunuň ýalyonlarça sanlary getirmekden şahyryň maksady ol sanlardäl-de, şol sanlarda getirilýän şahsyetler ýa-da zatlardyr.Magtumgulynyň eserlerinde adamyň ýaşy bilenbaglanyşykly birden ýüze çenli sanyň agzalandygyhemmä mälimdir. Şoňa görä, esasy mesele sanyň özydäl-de, şol san bilen baglanyşykly görkezilýän manydyr.Meselem, (Bäş kişi) hakda şahyr iki goşgusyndaýatlaýar. Elbetde, şahyr şol kişileriň kymlerdigyniýatlamak isleýär. Eýsem bäş kişi kimler?
Şahyryň döredijiliginden görnüşi ýaly, ol yslamdininiň ähli mezhebindäkilere uly hormat goýupdyr.Muny şahyryň birnäçe, ylaýta-da "Bagyşla bizni" atlyeserinden aýdyň görmek bolýar.
Eýsem, beýle hormata eýe bolan we kyýamatda dabarabilen garşylanjak bäş adam kimkä? Şaýylaryň ynanjynagörä, olar Muhammet pygamber, gyzy jatma, pygamberiňdoganoglany we giýewi jatmanyň adamsy Hezret Aly weonuň jatmadan bolan ogullary Hasan we Husaýyndyr. Bu(jenç tene) /(Bäş kişä)/ (al-e aba:) hemdiýýärler.
"Hadys-e kesa" /(don hadysy)/ atly rowaýata görä, birgezek Hezret Resul /Muhammet pugamber/ öz giýewi, gyzywe iki agtygy bilen byr ulu don /aba:/ örtünip ýatýarlar,şondan soň olar (al-e aba) /(pygamberiň maşgalasy)/,(al-e ha:mus) /(baş kişi)/ ady bilen meşhurbolurdyrlar.

Şol gijede Jebraýyl perişde Allatagala tarapyndanpyrambere ýörte bir habar getirýär.
Magtymgulynyň Eserlerinde baş san bilen baglanyşyklyýene bir düşünje bar. Ol-da (bäş gün) ýa-da (bäşgünlük ömürdir). Şuny düşündirmekde-de biri-birinegapma-garşylykly garaýyşlar bar. (Bäş gün) hakdaMagtymgulynyň köp goşgusynda gabat gelýär. Şolaryňhemmesinde diýen ýaly (bäş günlük ömür), (bäşgünlük ýalançy dünýä) diýen düşünjeler göz öňündetutulýar. Beýik şahyr "pygan eglenmez" atly goşgusyndaşeýle diýýär: Bir menzildir, üç gün iýip-içensoň,Ornaşyp, geňrenip, biliň açnsoň, Üzeňňiň çekerlertört gün geçenson, Bäş günden ýokary myhmaneglenmez.
Bu ýerdäki (Bäş gün) diýen zaman aňladýandüşünje hakda birnäçe düşündirişler bar. Meselem,şahyryň ýokarda mysal getirilen goşgy bendindäki (bäşgün) sözleri hakda: (Doglan günüň; molla berlengünüň; öýlenen günüň, ogluň bolan güni; ýogalangünüň) diýlip hem düşündiriş berilýär.
Hakykatda, beýik şahur (bäş gün) aňlatmasy arkalyadamzadyň ömri hakda, onun gysgalygy barada aýtmakisleýär.
Şahyryň rikiriçe, adam ömri ýüz ýaşdan artyk däl.Bu barada ol ynsan ömrüniň dürli ýaşlaryndakyýagdaýyny häsiýetlendirip, şeýle netijägelýär:
Magtymguly hümmeti,
Galmaz gadyr-gymmaty.
jygamberiň ummaty
Hiç bolar ýüz ýaşynda.
Şeýlelikde, Magtymgulynyň (bäş günlük) ömürdiýýän düşünjesi şol ýüz ýaşyň içinde ýerleşýär.Şol (bäş günüň) birinji etaby 1-20 ýaşlar, ýagny,ýaşlyk-etginjeklik ýaşydyr. Ikinji (baş gün) 20-den 40aralygy, ýagny ýigitlik çagy. Üçünji (bäş gün) 40-dan 60aralygy, ýagny, kämilik derejesine ýetilen ýaş. Dördünji(bäş gün) 60-dan 80 aralygy, ýarny, garrylyk döwri.Bäşinji (bäş gün) 80-den 100 aralygyndaku döwür. Bubolsa ömrüň ahyrky döwri. Ine, şu bäş döwür-deadamyň ýaşaýyş etaplaryny jemleýär. Şoňa

bolsa beýikşahyr (bäş gün) ýa-da (bäş günlük ömür) diýip atberipdir. Şol döwür aralykda gapyl oturman, Hak ýolundaiş bitirmegi tabşyrypdyr:

Magtymguly, oturdyň,
Ömrüň gapyl ötürdiň,
Hak üçin ne iş bitirdiň,
Eger ýüz ýaşa  ýetdiň.

Şunlukda, şahyr (Bäş kişi) diýende, bäş sanuşahsueti göz öňünde tutuşy ýaly, (bäş gün) diýende-de,ynsanyň ömür ýaşynyň bäş etabyny göz öňündetutandyr diýip pikir etmäge doly esas bar.

Bäş kişiniň haryş atly,
Öňünden ýylan gitmezmiş.

W

WA D (a. wa:)  - "Waý, eý waý" manysyndakyümlük;
wa-hasrata - haýp, gynanç;
wa-daryga - haýp, ökünç, gynanç.
Wa- hasrata, boş gitdiler güm bolup.
Wa-daryga, geçdi ömrüm zaýa, berdim bada heý.
WA DD (a. wa:)   - pars dilinde käbir sözleriňöňünden gelip, "yz,arka", "açyk, ikinji gezek" ýalymanylary berýän predlog.
WA-DARYGA (a. wa:dary:ga:)  - ser. waD.
WA-HASRATA (a. wa:hesreta:)  -  ser. waD.

WAW (a. wa:w) - arap elipbiýiniň ýigrimi ýedinji,pars elipbiýinin otuzynjy we türki elipbiýiniň ýigrimidokuzynjy "W" harpy.
Ebjet hasabynda - b.
"Waw"-waslyňa ýetinçä, "hi" - hijretiň besdälmi?
"Waw"-wasl rutbasyn bir gizli bazareýlemiş.
WAWEÝLA (a. wa:+weýla:) - wah, haýp; gynanç,matamda, gynançly ýagdaýda ulanylýan ökünçsözi.
Dermanda bolup mahrum,
galdym meni-waweýla.
WAWEÝLETA (a. wa:weýlena:) - 1) haýp, wah,ökünç, gynanç sözi; waý bize, waý biziň gynançlyhalymyza; 2) gykylyk, ah-wah; waweýleta eýlemek - ah-wahetmek; gynanmak. Bu söz şahyryň ähtibarlygolýazmalarynda gabat gelenok. Onuň asly "wa-weýlena"bolmagy ähtimal, megerem göçürijiler üýtgeden bolmagymümkin. Häzirki görnüşde sözlüklerde duşgelmeýär.
Niçäniň matamdan gutulmaz başy,
Gije-gündiz waweýleta eýledi.
WAEN (a. wa:en) - eý waý, gam-gussany, musybetiýa-da nähoşluk duýgusyny we agyrynyň güýçlüdiginibildirmek üçin ulanylýan söz; waen-waý - musybete, ýasaduçar bolanlaryň ahy-nalasy, gowga-gykylygy.
Tutsalar gyl köprüde, durmasa anda, waen.
WAGDA (a. wä'da) - ser. wada.
WAGŞY (a. wahşi:) - ýabany, eldeki däl haýwan,ynsandan gaçýan janawar; antonimi:ähli.
Ten kapasy içre wagşy jan guşy,
Her dem perwaz eýläp, urnup durupdyr.
Ten bir dar kapasdyr, jan bir wagşydyr.
Üns tapar dilin bilseň wagşynyň.
WAGYZ D (a. wä'z) - öwüt, nesihat, pent, ýagşylygahöweslendirme.
Mesjitde mü'münlere
Wagyz aýdardy pygamber.

WAGYZ DD (a. wa:yz) - öwüt-nesihat ediji, dinidüzgünleri öwüt berýän.
Wagyz çykdy münbere,
Halka nesihat bere.
WAGT (a. wakt, ks. awka:t) - zaman, döwür, möwsüm,aralyk; ser. owkat.
Teriň derýa, haýbatyňa daýanma,
Wagt ýetişse, guryp, ýer tek bolar sen.
WADA (a. wä'da) - bir iş üçin öňünden bellenenwagt, zaman, möhlet; 2) söz, söz berme; wada bermek(etmek) - söz bermek, wagt bellemek.
Günorta berdiň wada,
Wagt geçdi, saýa döndi.
WAJYj (a. wa:jib, ks. wa:jiba:t) - 1) terk edilmegimümkin däl; hökmany iş, paryz.
Ýgşylar yzynda ýörsem dowamat,
jarzy-wajyp, terk etmesem hem sünnet.
WAZG (a. waz", ks. awza:" ) - 1) ýagdaý, tär, biçim,hereket, boluş, duruş; 2) goýma, ýerleşdirme; 3) belleme,mahsus etme.
Gadr-u wazgyňga mynasyp haýr-u yhsaneýlegil,
Kylganyň magşar era yzhar bolmasdanburun.
WAZZYHA (a. wazzyha:) - ýagty, aýdyň, açyk; gözel;wejhm-ruýy wazzyha - ýüzi ýagty, ýüzi açyk; açyk ýüzli,ýagty ýüzli.
Wejhi-ruýy- wazzyha,
Serwi-rowanym geldi.
WAÝ (p. wa:ý) - gynanjy, geň galmaklygy aňladýanümlük; 2) türkmen dilinde-de gynanjy, geň galmaklygy,gorky we agyry duýgularyny aňladýan ümlük.
Adamyň aslyny sorsaňyz laýdyr,
Ýüz müň ýaşasaň, bir güni waýdyr.
WAKA (a. wa:ký'a, ks. waka:ýý') - 1) hadysa, ýüzeçykan ýagdaý, hal; 2) düýş; ýalan waka - nädogryýagdaý, ýalan hadysa; ýüze çykmadyk waka.
Yşk derýasy joşar geler sakadan,

Köňlüňi saklagyl ýalan wakadan.
WAKYj (a. wa:kyF) - ser. wakyF.
WAKYF D (a. wa:kyF) - 1) bilýän, habarly, ägä;düşünýän; 2) aýak üstünde duran; 3) wakyF (ser). eden;wakyFy-esrar - syrlardan habarly, gizlin gürrüňlerdenolmak - habarly bolmak. ägä; wakyF
jany eýläp özlüiňni wakyFy-esrar bol.
jygly-şeýtan wakyFy-esrar bolgan naskeş.
Aly çün wakyF oldy,
Kepderiň halyn bildi.
durma, hereketden galma, WAKYF DD (a. wakF) - 1)saklanma; 2) bir mal ýa-da mülki satylmazylk şerti bilenköpçüligiň haýyrlanmagynda goýma; 3) din wekilleriniňhabardar bolmagy bilen köpçüligiň peýdalanmagyndagoýulýan mal, mülk.
WAKYF OLMAK (a-t. wa:kyF olmak)- ser. wakyFD.
WAKYFY-ESRAR (a. wa:kyF-e esra:r)- ser. wakyF.
WALA (a. wa:lih) - däli, diwana; yşk ýoluna düşen,telbe, haýran; geň galan.
Ýranlar, haýrany-wale,
Söz ýetişgeç bu hala.
WALLA (a. walla: hi) - Alla üçin, hudaý, Allanyň hakyüçin.
Walla görmäge muştakdyr,
Beg-de, han-da, gul-da seni!
WALLAHY AGLAM BISSOWAj (a. walla:h-oä'lem
 - we Alla dogrusyny örän oňat bilýär. bis-sewa:b)WALYDA (a. wa:lide, ks. wa:ledeýn) - eje, ene.
WALYDEÝN (a. wa:lideýn, bs. wa:lide) - ene-ata,dogran ene-ata; ser. walyt we walyda.
WALYT (a. wa:lid, ks. wa:lideýn) - 1) dogran, dünýäinderen; 2) kaka, ata.
Walydym, Mekge, Mediniäm, mähribanym, kaýdasen.
WAMYK (a. Wa:myk) - 1) aşyk, yşka düşen, telbe,höwesli; 2) "Wamyk-uzra" (ser). dessanynyň başgahrymanlarynyň biri, uzranyň söýgülisi.

Wamyk Uzranyň yşkynda.
Wamyk uzrasyndan aýrylmsdymy?
- Orta asyrda ýazylan romantiki "WAMYK-UZRA"poemalaryň biri, onuňýazuwly wariantynyň awtory SoltanMahmydyň köşgünde melekuş-şuaralak (şahyrlaryňbaşlygy) derejesine ýeten kasydaçy şahyr AbulkasymHasan ibn Ahmet unsurydyr.
Bu poema barada ýatlamalardan we aýry-aýrysetirlerden başga bize hiç zat gelip ýetmändir. Şeýlehem bolsa, bu eseri köp şahyrlar, şol sanda HÜŞ-HDHasyr türkmen klassyk şahyrlary-da ýatlapdyrlar. Bupoemanyň asyl çeşmesi gadymy Eýran ertekileriniňbiridir. Türk şahyry Lamygy (1531-nji ýylda aradançykan) unsurynyň poemasy esasynda türk dilinde"Wamyk-uzra" eserini ýazypdyr. Bu temany başga-dabirnäçe şahyrlar işläpdirler. Olardan aşakdakylarygörkezmek bolar: Fasihi jürjäni (HD asyr), Jamygy (HÜasyr), Kemaliddin Husaýyn Zamyry (HÜD asyr), MämmetAly Astrabady (Ekber şanyň döwründe Deken şäherindearadan çykan), Mürze Mämmet Sadyk) 1790-njy ýyldaaradan çykan), Tebibi (HDH asyr), MagFur Hoja Horezmi(HDH asyr) we başgalar.
Bir-birini Wamyk-uzra,
Söen dek söýmüşem seni.
Leýli Mejnunyndan, Şirin jerhatdan,
Wamyk uzrasyndan aýrylmadymy?
WARAK (a. ks. awra:k) - 1) agaç we ot ýapragy; 2) birtagta kagyz, list (r); 3) depder; kitap; ýazylan hat; gm."Kur'an."
Mustapaga indi warak,
Müňkür bolan - dinden yrak.
Bu dünýä diýgeniň iki warakdyr.
Boldy huş ähline her warak deFter.
WARAKA-GÜLŞA - Orta asyrda pars, türki we kürtdillerinde ýaýran, goşgy bilen ýazylan gadymy romantikidessanlaryň biri. jars we türki dillerde kyssa bilen ýazylanwariantlaryna-da gabat gelmek bolýar.

Bu eseri ilkinji gezek pars dilinde ýazan Soltan MahmytGaznawynyň döwründe (HD asyr) ýaşan Aýýukydyr.Onuň ýazmagyna görä, dessanyň asyl çeşmesi arapkitaplarynda we rowaýatlarynda duş gelýär. Hakykatda olH asyrdan öň araplaryň arasynda bolan "urwa we AFra"atly dessanyň az-owlak üýtgedilen wariantydyr. Arapdilindäki wariantyny urwa ibn Hyzam el-uzraýazypdyr.
"Warka-Gülşanyň" türki warinty (ýa-da terjimesi)HÜj asyr azerbaýjan şahyry Rüknüddin Mesgut Mesihitarapyndan ýazylypdyr. Ol öz poemasyny Şaapbasyňadyna ýazýar, emma ol patyşa öleni sebäpli, onyŞaapbasyň agtygy şa SaFyga sowgat berýär."Warka-Gülşanyň" başga bir wariantyny bolsa, ÝusupMeddah diýen türk şahyry 770-nji hijri (13b8-13b9)ýylynda Anatolyda ýazypyr.
Bu dessan-poemada iki sany ýaş juwanyň biri-birinisöýüşleri, şeýle hem bolsa maksatlaryna ýetip bilmän,ölüşleri hakda gürrüň berilýär. Onuň mazmuny"Leýli-Mejnuna", "Zöhre-Tahyra" çalym edýär. Eseriňahyrnda aradan çykan aşyk-magşuk Muhammetpygamberiň keramaty bilen direlýärler. "Warka-Gülşa"dessany türkmen klassyk şahyrlaryna, şol sandaMagtymgula-da belli bolupdyr. Onuň bu warianty OrtaAziýada daşbasma usuly arkaly neşir edilipdir. Bu hakdaseret: A.Meredow. "Warka we Gülşa" dessany parsy hemtürki dillerinde, Aşgabat, "Ylym ", 1980.
Emende Warka Gülşany,
Söen dek söýmüşem seni.
Warka kimin Gülşadan ölüp, umytüzdügim.
WARLAMAK - 1) war-war etmek, wagyrdy edipgürlemek; 2) ugursyz geplemek; ýaňramak.
Eý dostlarym, ölmeris diýp warlama,
ÝOldan çykyp, ýolsuz ýeri gözleme.
WARHAM (p. berhem) - bulaşyk, garyşyk; warhambolmak - bulaşmak, garyşmak, bulanmak, bulam-bujarbolmak.
Köp pakyrlar aglaşyp, geler andan amana,

Istäri bar az wagtdan warham bolsa zamana.
WASWAS (a. waswa:s, ks. wasa:wi:s) - 1) ýürekdäkierbet pikir, şeýtan pikiri, göwünlilik; 2) azdyryjy, aldaýjy,azaşdyryjy, ýoldan çykaryjy; 3) şübhe, howsala, dowul;waswasyl-hannas - şeýtanyň waswaslygy.
Serimde sansyz söwda, içde waswasyl-hannas....
Galynmaz, Zinde bolmaz, hut murda bolanköňlüm.
- ÓWASWASYL-HANNAS (a. waswa:s el-hanna:s) "Kur'anyň" "En-nas" atly 114-nji, ýagny iň soňkysüresiniň dördünji aýatyndan bölek; ser. waswas.
WASL (a) - gowuşma, ýetişme, duşma, birikme; 2)söýgülä gowuşma; 3) aruz ölçeginiň bir termini; 4)harplaryň goşulyp aýdylmasy; antonimi: hijr, Fasl(aýralyk); wasl umydy (umydy-wasl) - gowuşmaklyk umydy(birine), birikmeklik umydy.
Waslyň umydyna bir dem ygtybarym galmaz-a!
Waslyňa umyt etgen üzmüş elin janyndan;
wasl rutbasy - gowuşmak derejesi, birikmekderejesi.
Waw-wasl rutbasyn bir gizlin bazar eýlemiş.
WASLAT (a) - gowuşmaklyk, birikmeklik;aşyk-magşugyň bir-birine gowuşmagy; antonimi:pyrkat.
jyrkat, waslat, her ne ki,- aslyn ez hudabilim...
Köýdüm, bişdim ýar-dostlar, örtendim, edaboldum.
WASj D (a. wasF, ks. owsa:F) - 1) bir adamyň ýa-dazadyň eýe bolan ýagdaýy, sypaty; 2) öwme, taryp etme,magtama, bir şahsy ýa-da bir zady öwme; 3) öwgi sena;waspyny diýmek (etmek) - öwmek, taryplamak.
Waspyny diýmäge sözüm, tilim ýok.
Hakdan nuzul oldy Musaga "Töwrat",
"Injil" waspyn Isa eýledi isbat.
WASj DD (a. wasF) - 1) öwgi, taryp; 2) yslamdan öňkiarap poeziýasynda duş gelýän edebi janr Formasy.Waspda şahyrlar Arabystanyň çölüni, onuň Florasyny,Faunasyny, arap atlaryny, düelerini we göçüp-gonýanýurtlaryny öwüp, taryplapdyrlar. Wasp

kasydanyň esasybölegini emele getirýär. Ol özbaşdak şygyr hökmündeseýrek duş gelýär.
WASYL D (a. wa:sil, ks. wa:sila:n) - 1) ýetişen, gowşan,ulaşan; 2) magşugyna ýetişen; maksadyna ýeten; 3)hudaýy tanamaklyga ýetişen; wasyl bolmak - ýetişmek,gowuşmak, duşmak; wasyl etmak - gowşurmak,duşurmak, bir-birine ýetirmek; wasyly-dergah - 1)derwüşleriň ýygnanan ýerlerine giren; 2) huzuryna ýeten;ez wasylan - gowşanlardan, birigenlerden.
Bolup erdi özi wasyly-derga,
Ady erdi anyň şeýhi-Bersysa.
Tapman anyň le hergiz,
Şemmeýi ez wasylan
WASYL DD (a. wasl) - ser. wasl.
- ser. WASYL RUTBASY (a-t. wasl rotbasy)rutba.
- ser. WASYLY-DERGA (a-p. wa:sil-e derga:h)wasyl.
WASYj (a. wa:siF) - öwýän, taryplaýan, magtaýan,wasp edýän, biriniň tarypyny edýän, öwüji, wasp ediji;wasyp bolmak - öwüji bolmak, taryplaýjy bolmak;öwmek.
Gurby-wahdat isteseň, bol wasyFy temjitile,
Ukdaýy-lebden gireh aç, nükteýi-towhyt ile.
WATAN (a. ks. owta:n) - bir adamyň dogup, ulalyp,ýaşaýan eri; ülke, ýurt; adamyň önüp-ösen ýeri.
Göz, köňül, til, akyl-galdy bu tördi,
Jan watan arzuwlap, turdy ýel bile.
WATAT (a. watad, ks. awta:d) - ser. owtat.
WAFYR (a. wa:Fir) - köp, kän, zyýat, artyk,
Zen talak, halal Fitwa bergen käFir,
Bu sözler aýat, hadys içre waFyr.
WAHDAT (a. wahdet) - birlik, ýekelik, ýalňyzlyk,täklik.
Gurby-wahdat isteseň, bol wasyFy temjit ile.
Bu dergahy durar kurbet, erer olhadiýi-wahdat.
WAHEME (a. wa:hime) - ser. wahime.

WAHIME (a. wa:hime)  - 1) gorky; güman, hyýal; 2)görünýän we görünmeýän hem-de dogry we nädogryzatlary ynsanyň hyýalyna getirýän hyýaly güýç.
Anyň wahimesine Eýran-Turana geldi,
Ol ne guşdur uçadyr asmana, perwazy dört?
WAHÝ (a) - 1) ylham; dini düşünjelere görä, hudaýtarapyndan ses gelip, bir işiň ýa-da pikiriň pygamberlereylham bolmagy, tabşyrylmagy; 3) hudaý tarapyndaniberilýän habar; wahý indermek (etmek) - dini düşünjeboýunça, bir işi ýerine ýetirmegi hudaýyň pygamberleretabşyrmagy, habar bermegi.
Jebaýyldan wahý inderip rowana,
Käpirlere Şahy-merdan ýaratdy.
WAHYDYL-KAHHAR (a. wa:hid el-kahha:r)  - ýeke-täkgahar eýesi, ýalňyz ýok eden. Bu söz düzümi hudaýyňsypatlarynyň biri bolup, bu ýerde ýerliksiz görünýär,goşgy Magtymgulynyň stiline çalym etmeýär,Magtymgula ýöňkelen "Naskeş" şygrynda duşgelýär.
Çün ezelde wahydyl-kahhara bolgan, naskeş,
Nebs üçin jandan geçip, bimara bolgannaskeş.
WAHYMA (a. wa:hime)  - ser. wahime.
WAHYT (a. wa:hid)  -  ýeke, täk, ýalňyz (hudaýyňepiteti).
- ser. eýzan.  WE LEHU EÝZEN (a. we leh-o aýzen)
-  WE SAKAHUM ŞERABAN (a. we saka:hom şera:ben) olara (hudaý) arassa şerap içirer "Kur'anyň" 76-njysüresiniň 21-nji aýatyndan bölek.
Mü'müne hoş wagdadyr, we sakahum şeraban...
Ý reb, ol gün lutF eýläp, atmagyn oda bizni.
WEBAL (a. weba:l)  - ýazyk, günä, tagsyr; zyýan,kynçylyk, azap, agyrlyk; erbet netije; işiň soňunyňýaramazlygy.
Diýdim: "Nedir mülki-jahan söýgüsi?"
Diýdi: "Derdeserdir, ýa boýna webal".
WEDA (a. weda:") - hoşlaşyk; aýralyk, ýola gidýänadam bilen hoşlaşmaklyk; weda kylmak (etmek) -hoşlaşmak, aýrylyşmak.
Karun kylyp malyn weda,

Sed jan istär bolsa pida.
WEDAG (a. weda:") - ser. weda.
WEJH D (a. ks. woju:h) - ýüz, keşp, surat, çihre (ser),her bir zadyň ýüzi; wejhi gara - ýüzi gara, gara ýüz;wejhi-ruýy wazzyha - ýüzi ýagty, açyk ýüz.
Ý nebi-Allah, tarahhym eýle, weji gara men.
wejhi-ruýy wazzyha,
Serwi-rowanym geldi.
WEJH DD (a. ks. woju:h) - 1) tär, ýol; tarap; niýet;sebäp; 2) pars dilinde pul manysynda ulanylýar.
Her närsäni bir wejh ile ýykar sen,
Jülgäni sil bile, dagy gar bile.
WEJHI-RUÝY (a-p-t. wejh-e ru:ýy) - ser.ru.
WEJHI-RUÝY WAZZYHA (a-t-a. wejh-e ru:ýy wazzyha:)- ser. ru we wejh D.
WEZIN (a. wezi:n) - 1) agyr, agramly; 2) abraýly; agyr,seýkin; salyhatly; wezin sorag - agyr sorag.
Uruglyg men diýme, taňla urug bar,
Hasab-u nama-ýu wezin sorag bar.
WEZIR (a. wezi:r) - 1) patyşaşanyň wekili bolup,döwlet işlerini dolandyrýan adam, patyşanyňmaslahatçysy; 2) döwlet agzasy, her bir ministerligiňbaşynda durýan adam, ministr; 3) wekil, ilçi.
Isa, Sahypzaman geler şol demde,
Adyl gurlar, wezir bolar şol günde.
WEZN (a., ks. awza:n) - 1) agram, agyrlyk; 2) çekme;çekip agramyny bilme; 3) ölçeg (poeziýada).
Uruglyg men diýme, taňla urug bar,
Hasab-u nama-ýu wezin, sorag bar.
WEÝIL (a. weýl) - ser.weýl.
WEÝIS (a. uweýs) - ser. Weýsil-Karan.
Şiblini, Mejnuny alyp gelmişem,
jäliwan jurýay, Weýsi-galandar.

WEÝL (a)  - 1) heläkçilik, ýamanlyk  ýetişmek;kynçylyk, gaýgy-gam, betbagtçylyk; 2) waý, haýp; 3)jähennem; jähennemde bir ýeriň ýa-da guýynyňady.
"Weýl" diýgen jaýda tütüniň çykar,
Edi gat  ýerde kylmyş sakar dowzahy,
Weýildir guýusy, syçjyn bulagy.
Çilimkeşiň jaýy weýl bolur ermiş.
  - gaýgy, gussa; WEÝL-WAÝ (a. weýl wa:ý)heläkçilik.
Ne aşretdir aşyga jennet içre jemaly,
Aýralyknyň ataşy tamug içre weýl-waý.
WEÝLA (a. weýla:)  - 1) eý waý, ah-wah, iňňildi;bagtsyzlyk; 2) masgaraçylyk; 3) dini düşünje boýunça,jähennemiň bir bölegi.
Eger misgin, eger bir baý, taparmy sen-aizin hiçraý,
Ýmandyr aýralyk, eý-waý, arap labzyndaweýladyr.
WEÝRAN (p. weýra:n)  - 1) bozuk, harap, ýykyk,ýykgyn, abat däl; 2) gm. gaýgyly, gamly; weýran bolmak -harap bolmak, ýykylmak, bozulmak; gm. gamlybolmak.
Weýran bolup, beýik daglar ýykylar.
Köpelse her iliň seri-serkary,
Nyzamy bozulyp, weýrana gelgeý.
  - ser. WEÝSI-KARANY (a. Weýs-e Karani:)weýsil-Karan.
WEÝSIL-KARAN (a)- Soltan Uweýsil-Karan.Muhammet pygamberiň döwründe ýaşan arap sopusy.Onuň doly ady uweýs ibn Amyr ibn Jeze ibn Mälik Karany(657-658-nji ýyllarda aradan çykan). Weýis Emende Karandiýen ýerde ýaşapdyr, örän takwa we namazhon adambolupdyr. Ol ýerde şöhratly bolany üçin, gaçyp, KüwFeşäherine barýar. SiFFeýn urşunda hezret Alynyňgoşunlarynyň hatarynda uruşýar we şol uruşda hemöldürilýär. Weýis hakda köp rowaýatlar döräpdir.Onuň esasy käri düe çopançylyk bolup, çöldeterkidünýälik edip gezipir, halkdan gizlinlikde ybadatedipdir. Muhammet pygamber ölenden soň, onuň weşetiboýunça hezret Aly bilen Omar Karan obasyna baryp, onygörýärler we pygamberiň beren geýimini

oňagowşurýarlar. Weýsil-Karanyň ady soltan Weýis,Weýsi-Karany şekilinde-de gabat gelýär.
"Ol Weýsil-karandyr, bilgil" diýdiler,
Ol weliler serweri soltan Weýis dek öwlüýä.
WEL-ULÝ (a. wel+olýa:) - ser. ulýa.
WELAÝT (a. wela:et, ks. wela:ýa:t) - 1) oblast',guberniýa (r); 2) häkimlik, hökümdarlyk; 3) welilik,öwlüýälik; 4) ýakynlyk; 5) ýer, ýurt, watan.
Kaýsy welaýatda köpelse eyna.
Mekgeden keşt eýlediň şähri, welaýat känisen.
WELET (a. weled, ks. ewla:d) - ser. öwlat.
WELI (a. weli:ý, ks. awliýa:) - 1) dost, ýakyn (hudaýa),keramatly, öwlýä; 2) eýe; kömek berýän, goraýan; başgabiriniň işlerine jogapkär adam (meselem, maşgalaagzalarynyň işlerine); 3) Alla tagala ýakyn adam(Lukmana we hezret Ala şeýle sypat berilýär); 4) emma,welin; 5) ser. öwlýä.
Çäre tapmadylar öten weliler,
Barçanyň başyga ýeter bu dünýä.
Bir sapar hatadan çekipdir Aly,
Seýl üçin sähraga çykypdyr weli.
WELI-ULLA (a. weli:ol-la:h, ks. awluýa:ol+lah) - haktagala ýakynlyk gazanan adam, öwlüýäleriň biri.
Saňa dat eýleý, weli-ulla, kany azadalar?
WEPA (a. weFa:) - 1) sözüňde durma, wadaňdatapylma; 2) söýgüde, dostlukda yzygiderli we durnuklybolma; 3) etişme, ýeterlik bolma; biwepa -wepasyz.
"Ýlançynyň wepasy ýokdur" diýsem, ýalanýok.
Gözläp köňül berme biweparga,
Bak, kim wepa görmüş biwepalardan.
WEPADAR (a-p. weFa:+da:r) - wepaly, sözündedurýan, wadada tapylýan.
WEPAT (a. weFa:t) - ölüm, ölme, ýogalma; merk;wepat kylmak (bolmak) - ölmek, aradan çykmak,ýogalmak.

Biziň mertler wepat kylyp,
jelek başa bela boldy.
AryF ähli bolup wepat.
WERDIŞ (p. werziş) - ser.werziş.
Bakyň bu eýýamy, görüň gerdişi,
Pakyra zulm etmak boldy werdişi.
WERZ (p) - 1) üznüksiz ýerine ýetirlýän iş; kär,iş, pişe; 2) ekiş, daýhançylyk, ekin ekiş.
Sekiz arşy göteren
"La ilaha!" werz dälmi?
WERZIŞ (p) - 1) bir işi üznüksiz gaýtalap ýerineýetirmek; işleme, çalyşma, taglla etme; 2) prktika,gönükme: 3) bedenterbiýe; werziş etmek - endik etmek,bir işi köp gezek gaýtalap ýerine ýetirmek.
Werzişiň ýok, ýaş sen, gidebilmer sen.
Çekdigim pygandyr, werzişim zardyr.
WERZIŞGÄR (p. werzişka:r) - 1) endik eden, öwrenen,praktika edýän; 2) bedenterbiýeçi, sportsmen (r).
Ýüke werzişgär boz eşek
Bolaýyn diýseň, öýlengin.
WES-SUFLA (a. wes+soFla:)- ser. suFla.
WEŞET (a. wesi:ýet) - 1) tabşyryk; nesihat; 2) her biradamyň diri wagtynda ölenden soň mal-mülkünimaşgala çlenlerine näme etmelidigini anyklap aýdanýa-da ýaayp galdyran tabşyryrgy.
jygamber kimsäge weşet kyldy,
Asasy, hyrkasy, kürki kimdedir?
WEHIM (a. wehm, ks. awha:m) - 1) esassyz we nädogrypikir, ýalňyş pikir; 2) şek, şübhe; 3) gorkmaklyk,çekinme, ätiýaç etme; wehim eýlemek (etmek) - gorkmak,ätiýaç etmek, çekinmek.
Müşgil sapar bolar ölüm sapary,
Wehimi çoh bolar, köpdür hatary.
Giň ýerde garga deý bolsun wehimli.
Halal işle, ahyretden wehmiň bar.
WEÇ (a. wejh, ks. woju:h) - ser. wejhDD.

WIRDI-ZYBAN - (a-p. werd-e zeba:n)- ser. wirt.
1) doga, zikir, biriniň her WIRT (a. wird, ks. awra:d) -gije-gündizde tekrarlap okaýan "Kur'andan" bir bölegi; 2)bir sözi ýa-da dogany üznüksiz gaýtalama; werdi-zyban -hemmeleriň dilinde bolmaklyk.
Baýguş aýdar: "derdim bar,
Tesbihim bar, wirdim bar.
WITIR (a) - 1) ýassy namazyndan soň okalýan üçrekagat (ser). namazyň ady; 2) täk, ýeke-täk zat.Metbugatda "wütF" şekilinde nädogry berlipdir.
HuFtanda witr okyp, ýatsaň serişde,
Razy bolar senden kunut perişde.
Üç witir hem tört bolmaz,
Kişi terk eýlese witrin beýekbar.
WUJUT (a. woju:d) - ser. wüjut.
WUSUL (a. wosu:l) - ýetişme, gowuşma; barma;girme.
"Sütüni syýamyş, nädir wusula?"
Haýypdyr janyňa, çilim çekmegil!
WÜJUT (a. woju:d) - 1) bolunma, bar bolma, barlyk,suşestwowaniýe (r); 2) göwre, beden; jeset; wüjuda gelmek- döremek, peýda bolmak.
Adem diýaryndan wüjut şährine,
Üç ýüz altmyş günlük ýolmuş bu dünýä.
WÜJUH (a. woju:h, bs. wejh) - ser. wejh we weç.
WYSAL (a. wisa:l) - 1) duşuşma, gowuşma; 2) aşygyňmagşuga gowuşmagy; antonimi: hijran we pyrak; wysalolmak - duşuşmak.
Ugradym Ylýasa, Hyzr oldy wysal.
Wysala umyt berip, ýüz tilli bilbil etdi.
Wysala doýmak olmaz, hijrana dözmekolmaz.
WYSALAN (a-p wisa:la:n) - wysal sözüniň parsçaköplük sany gowuşmalar, duşuşmalar; şemmeiý ezwysalan - duşuyklaryň iň kiçi böleginden. Bu söz käbirneşirde "wasylan - gowşanlar" şekilindeberlipdir.
Tapmaýyn hergiz eýläp,

Şemmeiý ez wysalan.
 - asly Eýranly bolup, WÄHIj (a. Wehb ibn Monebbih) Emende önüp-ösen we Muhammet pygambrriňsahabalarynyň (egindeş-ýaranlarynyň) hem-deşägirtleriniň biri (646-739).
- ser. wahý. WÄHÝ (a. wahý)

G

GABAK (ga:bak) - gözüň üstki kirpikli ham örtügi;Maral gabak - gabagy urkaçy keýigiň gabagynameňzeş.
Golun sallap maral gabak periler,
Iner olumyndan däli Gürgeniň.
GABARTMAK (ga:bartmak) - çişirmek, gübertmek,pökgertmek.
Zalymlar mazluma syrtyn gabardyp,
Gamçysyndan ganlar saça başlady.
GABAT - duş, garşy, alyn, öň; gabat gelmek - duşgelmek, duşmak.
Hüjüm eýlär barça ary,
gabat gelse bal biläni.
GABAHAT (a. kaba:het) - 1) ýaramaz iş, hapa iş, erbethereket; 2) ýeňil günä, jürm.
Ne iş gördi gözlerim,
Gabahatdyr ýüzlerim.
GABSA (p. kaFasa) - 1) kapas ýaly, kapasa meňzeşzat; kitap ýa-da başga zatlar goýmak üçin diwardaýasalýan jaý; penjire we penjiräniň içinden ýa-dadaşyndan goýulýan gözenekli agaç gapy.
Kellesini süsňedip gabasany açdy,

Munuň müşgil işler başyna düşdi.
GABYZ (a. kabz) - 1) alma, ele alma; 2) tutgunlyk;daraltmak; 3) adamyň janynyň Ezraýyl tarapyndanalynmagy, ölme, aradan çykma; 4) pars dilinde pul ýa-dabaşga bir zat birine berlende, şonuň deregine alynýanhat-ýazgy ýa-da dokulment; gabyz olmak - alynmak.
Jan pany, jahan pany, kepene çolan köňlüm,
Söz bilen için egser, gabz olup, dolan köňlüm.
GABYR (a. kabr, ks. kobu:r) - 1) gör, mazar, olijaýlanan ýer; 2) ölini göre salma, ölini jaýlama.
Gabyr ýarylur, gum dökuler serinden,
"Waý, ummatym!" diýip galsa gerekdir.
GAGYR (a. kä'r) - ser. kagyr.
GADAM (a. kadam, ks.akda:m) - 1) aýak; gadambasmak - aýak basmak; 2) ädim; gadam ätmek - ädimätmek; 3) ýarym arşynlyk ölçeg; 4) gm. ugur, bereket;mübärek.
Gadam ýerne ganat baglap uçar men.
Basan gadamlaryň ýola myhmandyr.
GADYM (a. kadi:m) - 1) has öňki zaman, ozalky, esgi;geçmiş; 2) başlangyjy bolmadyk, ezel (ser.).
Bu gadymdan bolup gelen meseldir,
Kirpi ýaryp gider gawun ýagşysyn.
GADYR D (a. kadr) - 1) ynam, ähtibar; 2) dereje; 3)mukdar, ölçeg; 4) hormat; başarnyk; sylag.
Ýgşa gadyr bolmaýyp, döndi döwür ýamana.
Menem Pyragy ol gadyr,
Aklymny kyldym derbeder.
GADYR DD (a. gadi:r) - köl, akman, bir ýerdejemlenen suw.
GADYR GIJE (a-t. kadr gi:je) - Oraza aýynyň 27-sigijesi.
Derwüşler gadyr gijesin,
Söen dek söýmüşem seni.
- 1) baha, deger; 2) GADYR-GYÝMAT (a. kadr ky:mat)ähtibar; hormat.
Dök, getür Allaga bu gün gadyr-gyýmateşkini.

Magtymguly hummeti,
Galamaz gadyr-gymmaty.
GAET (a. ga:et, ks. ga:ýa:t) - 1) soň, gutaran ýeri,sonky dereje; 2) netije, maksat; 3) köp, zyýat, soňkyderejede; bigaet - hetdenaşa, soňderejede; hasapsyz, hasköp.
Bir biçäre görse - duran telmuryp,
Anyň işin gaet gerçek är çeker.
Owwalyňa ýok gaet.
GAZA (a. gyza:, ke. agziýe) - 1) iýmit, iýilýän zat,nahar; çaý-çörek; nan; 2) bir adamyň iýimäge weiçmäge endik eden zady.
Adam gazadyr, haý ismiň jilwe.
GAZAL D (a) - 1) mogazala - sözunden, ýagnyaýal-gyzlar bilen sözleşmek; söýmeklik; aýal-gyzlar bilenoýun-maza etmek, aýaz-gyzlara seýgi bildirip, şolaryňwaspynda aýdylan söz; 2) liriki şygyň Gündogarda giňýaýran bir Formasy. Onuň mazmuny aýal-gyzlara bolanyşk-söýgä degişli bolýar. Beýt sany 11-15-den köp we5-7-den hem az bolmaly däl. Eger beýt sany artlk bolsa,oňa "kasyda" diýlýär. Gazalda köplenç yşk-söýgi wemagşuk hakda wasp edilýär. Oňa "teşbip" hemdiýilýär.
Many bazarynda haýýata döndüm,
Şirin gazal donun biçdim, ýaranlar.
Husrow okydy niçe gazal, birniçe ebýat.
GAZAL DD (a. gaza:l) - 1) Keýik; keýik çagasy, tokar;jeren; 2) gm. gözel, söýgüli; çeşmi-gazal - uly we owadangöz.
Ak göwsun biýr jeren deniz ýeline,
Mäleýir gazaly (maraly) çöli Gürgeniň.
- 1) girdeji almak, gazanç etmek; 2) eýe GAZANMAKbolmak; haýyr gazanmak - oňat iş etmek, sogapgazanmak.
BU jan saglygynda haýyr gazangyn,
Er astyna girseň, sowap tapmas sen.
GAZAj (a. gazab) - gahar, gyzma; gyzgynlyk, güýçligahar duýgusy.
Magtymguly, aýama jan,
Biliň guşa, geý gazap don.

GAZAjNÄK (a-p. gazab+na:k) - gazaply, gaharly;gyzgyn.
Iki gürzli topuldy, sähmnäk-u gazapnäk,
Ruhum teslim etdiler, direldim, jana geldim.
GAZNA (a. hyza:ne we hazi:ne , ks. haza:in)- 1) pul wegymmatbaha zatlar saklanýan ýer; 2) her bir döwletiňkagyz we gyzyl-kümüş pulunyň saklanýan ýeri; 3)gömülip gizlenen baýlyk, pul.
Dünýä doly gazna ýygsaň ne peýda.
Gaznasy uruldy, öýi talandy.
GAÝB (a. gaýb, ks. gyýa:b we goýu:b) - 1) gözegörünmezlik, göz öňünde bolmazlyk, gaýyplyk; 2)näbelli zatlar; görünmeýän we bilinmeýän ahwal, syrlywe gizlin zatlar.
Her zişt-u ziwer-u zib,
Şahydy-älemi-gaýb.
GAÝGY - gam, gussa, ünjüli duigy.
Kethudalyk gözel ýoldur,
Gaýgy garrydyr, gam öldir.
GAÝGYÇY- gaýgy çekýän , gussa çekýän,gaýgylanýan.
Är ýigit köňlüne gaýgy getirmez,
Namart ogly deýin gaýgyçy bolma!
- 1) bulut, asmany tutp duran bulut; 2) GAÝN (a) teşnelik, suwsuzlyk; 3) bilbil; 4) arap-pars elipbiýiniňýigraimi ikinji "G" harpy, ebjet hasabynda - 1000. Bilbilmüň dürli owaz edýänligi sebäpli, pars dilinde oňa"hezar-mün" diýilýär.
Gaýn harpynyň-da müň sany bar. Şuňa görä,umumylaşdyryp arap dilinde bilbile-de "gaýn" diýlipdir."Gaýn" harpy pars dilinde az ulanylypdyr. Bu harp käwagt"G" käte "j" we başga harplara-da öwrülýär. Meselem: şagal - şagal.
"Gaýn" - gany men, maly-mülküm bakydyr diýpsanmagyn,
"Fi" - Feragat wagt eken, nebsiňni ram etmekgerek.
GAÝNAMAK - 1) suwuk bir zadyn ýokary temperaturazerarly lakyrdamagy, joşa gelmegi; 2) gm. joşmak, möwçalmak, rahat durmazlyk.
Gadam goýsam sähralara, çöllere,

Köňül gaýnap, söz joş eder tillere.
GAÝRAT (a. gaýret) - 1) eziz we mukaddes bir zadakesekiniň dokunmagyny görmekden ýüze çykýan duýgywe ýagdaý; 2) tagalla; 3) sabyr, çydam; 4) gujur, güýç,kuwwat; 5) namys.
Magtymguly beg ýanynda til başlar,
Gylyjy, gaýraty bolan il başlar.
GAÝR (a. ks. agýa:r) - 1) başga, özge; 2) keseki, ýat;3) besdeş, rakyp (ser.) Arap dilinde sypatlaryň öňündengelende ýokluk manysy bilen goşma sypatlar emelegetriýär; gaýry tebigy tebigy däl.
gaýr ile bezm eýleýip, eýlese hoş köňlüni ýar,
Mejlis içre ýat edip diý: "Ol garyp gaýgylydyr."
GAÝRY (a. gaýry:) - 1) başga, özge; 2) özgeriş; 3)keseki, bigäne, ýat; hakdan gaýry - hudaýdanbaşga.
Hakdan gaýry jumle jander galmazlar.
Hasylyň nedir seniň jürmi-günäden gaýry.
Hakdan gaýry bir kimse eşitmedidadymy.
GAÝRYLMAK - bejerilmek, ýasalmak,düzelmek.
Derwüş düýşde görüp, bolmuş aşygy,
Gyzyldan gaýrylmyş perşi, işigi.
GAÝTA - tersine, garamazdan.
Gaýta bedasyllar asylzadan,
jisint etmeý, töre geçe başlady.
GAÝTMAK - 1) öwrülmek, dänmek; yzyna dolanmak;3) aşak düşmek.
Ajal bendäniň boýnuna,
Gaýdawer münmezden burun.
GAÝYM (a. ka:im) - 1) aýak üstünde düran, dikdüran; 2) pugta, mäkäm; 3) biriniň ýerini tutýan.
Gulluk eýläp gaýym hyzmatda durdy,
Melekler seýrinde aňa ýer berdi.
GAÝYj D (a. ga:ib) - "gaýb, gyýa:b" sezlerden; 1)görünmeýän, gözden pynhan bolan; 2) ýok; ýokluk; 3)Ýiten, ýitirim bolan; başga ýerde bolan; antonimi: häzir;gaýyp bolmak - ýok bolmak,

başga ýerde bolmak, gözegörünmeýän bolmak; gaýyplar - göze görünmeýänler,dini düşünje boýunça, göze görünmän gezýän weliler,erenler, keramatly adamlar.
Özi gaýyp, zülpleri ýeldaýa aşyk bolmuşam,
Gaýyp olgan ol erenler özün gurban eýledi.
Üç ýüz altmyş eren - bary gaýypdyr.
Birniçe gaýyplar jemg olmuş anda.
GAÝYRMAK - 1) döretmek, ýaratmak; 2) bejermek,ýasamak; 3) bitirmek, ýerine ýetirmek.
Namarda ýüz ursaň, işiň gaýyrmaz,
Itden süek islän bir zat aýyrmaz.
Akly, görki Alla gaýyrmamyş deň.
GALA (a. kal"a, ks. kala:") - gorgan, berkitme;duşmandan goranmak üçin dört töwereginde beýikdiwarlar edilen we ok atmaga degişli diňleri bolanberkitme.
Gitdi Ýusup, gelmez habar, turar men ýyglap hersäher,
Gala-gala, şäher-şäher sökem Ýusupdiýe-diýe.
- 1) gamyş; 2) ujy GALAM (a. kalam, ks. akla:m) ýonulyp, hat ýazmak üçin ulanylýan bir hili gamyş; 3)gamyşdan ýonulyp ýasalýan ruçka; ýüwüş; 4) umumanhat ýazmak üçin ulanylýan gural; 5) hat; 6) nagyş, surat;gm. gözel; owadan; galam gaş - gözel gaş, gyýmagaş.
Oturşy-turşy edaly,
Gaşlary galam isläin.
GALANDAR (p. kalander, ks. kalandera:n) - 1) derwüş,dünýäden el çekip, ýalnyz gezýän adam, pakyr, ýoksul;2) dünýäniň maddy zatlaryndan el üzüp, hakykatyagtarýan päk adam; FilosoF.
Aşyklar ähliniň hany, soltany,
Tejlli tagtynyň şasy galandar.
GALAj (a. gyla:F) - gyn, gylyjyň, pyçagyn gyny,gap.
Şiri-huda döwnüň ýanyna bardy,
Zülpükaryn galapyndan çykardy.

GALAT (a. ks. agla:t) - 1) ýalňyş, hata, säw; 2) sözdeýa-da hasapda ýalňyşmak; galat etmek - ýalňyşmak,hata etmak.
Sözüm galat däldir, behştdir jaýyň.
Hak sözüme diýer mollalar galat.
GALBYR (a. garba:l) - çal elek, däne elenýän iri gölielek.
Galbyrda suw durmaz gözemek bilen.
Galbyrdan çal çykar syrym berenim.
GALEN (Kawdiý (129-201) - Rim wraçy we tebigathadysa laryny derňeýji. Antik medisinanyň klassygy.jergamda jlatonyň (EFlatunyň), Aristoteliň medisinasynywe FilosoFiýasyny öwrenýär. Birnäçe ýere, şol sandaIsgenderiýe (Aleksandriýa) syýahat edýär. 164-nji ýyldaRime gelip, imp. Mark Awreliň wraçy bolýar. Galen400-den köpräk traktat ýazypdyr. Olaryň köpüsimedisina we FilosoFiýa degişlidir. Şol eserlerden 100-dengowragy saklanypdyr. Magtymgula ýönkelýän goşgudaGalen EFlatuna ýol görkezýän hökmünde beýanedilýär. Hakykatda EFlatun ondan öň geçip, Galen onuňeserlerini öwrenipdir. Şeýlelikde, goşgynyň şular ýalynätakyk mazmuny onuň beýik şahyra degişlidigine esaslyşübhe döredýär.
Galen EFlatuna ýolun görkezip,
Dawut, Osman bilen aly ürküzip.
GALKAN - uruşda duşman ýaragyndan goranmaküçin, tegelek görnüşli, elde göterilýän metaldan ýasalangadymy uruş guraly.
Guş dumly, guş tilli galkan gulakly,
Depesi üstünde bäş gyraň geler.
GALKMAK - 1) turmak, aýak üstüne galmak; 2)göterilmek; 3) oturmak; 4) oýanmak; 5) ýokary çykmak;6) gm. aýaga galmak, topalaň turuzmak.
Anka sypat turup, "Huw!" diýp galkan guş,
Gijesi tirikdir, gündizi bihuş.
Derýa galkyp, howa uçdy,
Köpüginden ýere düşdi.
GALKYNMAK - 1) ruhuň göterilmek; ruhlanmak; 2)gurplanmak.

Niçeler galkynyp turabilmezler,
Melekniň zarbyndan durabilmezler.
GALLA (a. galle, ks. galla:t) - 1) däne; azyk; ýer ekipalynýan hasyl; 2) öýi ýa-da dükany kireýine berip,alynýan girdeji.
Arzan alyp gymmat satar gallany...
Haram peýdasyna berişin görüň!
GALLAj (a. galla:b) - galp pul zikge kakýan adam, galppul ýasaýan adam.
Dünýä owwal bedel, galpdyr, gallapdyr,
Çarhy-çenber bazygeri-kezzapdyr.
(ga:l+a:ç) - 1) garyp, mätäç, malsyz, pakyr, GALLAÇbiçere; 2) ykmanda, müFlis. Bu söz pars dilinde weşekilinde ulanylýar. Ol arap dilinde-de görnüşinde wehilegär, mekir manysynda ulanylýar; gallaç kylmak -garyp etmek, pakyr etmek.
Kimni gany kyldy, kimlerni gallaç.
Dermendeýem, mätäjem,
Şermendeýem gallajam.
Jomart herçent gallaç bolsa, bar eýler.
GALMYK - esasan hazirki Galmygystan Assr-indehem-de RSFSR-iň Astrahan, Wolgograd, Rostowoblastlarynda we Stawropol ülkesinse ýaşaýan hakyň ady.Biziň eramyzyň birinji asyrynda we ikinji asyrynyňbaşynda galmyklaryň ata-babasy bolan oýrotlar MerkeaiAziýada ýaşapdyrlar. Olar XIII-H1Ü asyrlarda Çingizhanyň we onuň nesilleriniň harby-Feodal imperiýasynyňsostawyna giripdirler. Galmyklaryň dili-de mongol dillertoparynyň gunbattar şahasyna degişlidir. Galmyklargeçmişde lamaizme uýupdyrlar. Häzirki wagtda ol ýokbolupdyr, häzir hristian dinine uýýarlar.
Rumuň tagtyna Hebeş soltany,
Käbe mesjidine galmyk ýaraşmaz.
GALj (a. kalb) - 1) öwürmek, çewürmek, çalyşmak;2) ýalançy, hilegär; 3) ýasama, hakyky dal.
Galp adamyň basym biliner misi.
Dünýä owwal bedel, galpdyr, gallapdyr.

- togalanýan; togalak, togalanyp GALTAN (p. galta:n) duran; göwheri-galtan - togalak göwher.
Ol kim idi genç-maly topraga batdy gitdi,
Ol ne sadap açylmyş göwheri-galtanydört?
GALTYŞMAK - gatyşmak, sokulmak.
Magtymguly aýdar, keremli gaFFar,
Galtyşma kyldygym pyglyma meniň.
GALYNDYRMAK - güýçelendirmek, gurplandyrmak,aýak üstüne galdyrmak; erbet ýagdaýdançykarmak.
Ömür saly artar alkyş alnyň,
Gargyş galyndyrmaz, ýaşy syndyrar.
GAM D (a) - gaýgy, gussa, tukatlyk.
Binaýy-behiştde ol gün hoş ýüzer,
Dünýäde hemhana bolan gam bile.
GAM DD (p. ga:m) - ser. gäm.
GAM ÄHLI (a-t, gam ýehli:)- ser. ähl.
GAMGAM - hezret Alynyň gylyjynyň ady.Zülpükar.
Nyzam berdiň serhetlere hat bile,
Gamgam gylyç bile, Düldül at bile.
GAMGEŞTE (a-p. gam+geşte) - gamly, gaýgyly,gussaly.
ÝOgsa galyp sen tenha, sergeşte-ýu gamgeşte.
Aýdan sözüňe pyglyň bolmasyn ýalan,köňlüm.
GAMGÜSAR (a. gam, p.gosa:r) - gamhor, mähriban;arkadaşlyk edýän, gam-gussany aýryjy; dost, ýar.
Beýle maglumdyr ki, hiç bir gamgüsarymgalmaz-a.
Gamgüsar eýlediň meni.
GAMGYN (a. gam, p.gi:n) - gaýgyly,gamly,gussaly,tukat.
Magtymguly, ýakyn-ýatlar,
Gamgynlar-u köňül şatlar.
Gamgyny görende, ýagşy söz bergin.
GAMZA (a) - näz, kereşme; 2) näzli bakyş, göz-gaşbilen näzli yşarat etme; kirpik süzüp bakma.
Bir dilbere duş geldim, gamzasy ok, gaşy ýaý.
Gamza birle galam-gaşyn kakypdyr.

Gamzaň bimar eder, ýüzleriň timar.
GAMZEDE (a. gam, p. zede) - gaýgyly, gussaly, gamly,gam basan, tukat.
Magtymguly bir gamzede, tä ki bu dert ile gider.
Men gamzedäniň gökge çykyp düýt ile ahy.
GAMKEŞ (a. gam, p.keş) - gam çekýän, gaýgyly,gussaly, tukat.
Çekdigim naladyr, ýüregim gamkeş,
Höregim ataşdyr Semender bile.
GAMMAZ (a. gamma:z) - 1) gybatkeş, gep gezdirýän;töhmetçi, biriniň aýyplaryny ýüze çykarmaga çalyşýan;2) içaly, jansyz; 3) göz-gaş bilen yşarat edýän, gamzaedýän (ser).
Magtymguly gerçe dünýä gammazdyr.
Könlüm perişandyr, sözim derazdyr.
gaýgyly, gussaly, gamly, GAMNÄK (a. gam, p. na:k) -tukat.
Göiýa beýtil-hazan men, şat gelen gamnäkola.
Ajdarhanyň zährinden ol naskeş gamnäkolar.
GAMHANA (a. gam, p. ha:ne) - gam-gussa öýi, matamöýi; köp gaýgy-gussaly.
Gamhanadyr, belli menzil-mekan ýok,
GAMHAR (a. gam, p. ha:r) - ser. gamhor.
GAMHOR (a. gam, p. ha:r) - - 1) gam çekýän, tukat,gaýgyly; 2) mähryban, ýüregi awaýan; göwünlik berýän,alada edýän; 3) sözýgüli.
Ilsiz, garyndaşsyz galsa gamhorsyz,
Eşdilmez hiç ýerde ady ýigidiň.
GANA-GANA (ga:na-ga:na) - puta ganyp, doýa-doýa,doly doýup.
Içer boldum yşkyň meýin,
Aç göz bilen gana-gana.
- hezret Alynyň (ser). gulamynyň GANBAR (a. Kanbar) ady.
Ol şahy-Düldülsuwar
Neda kyldy Ganbary.
GANDYRMAK (ga:ndyrmak) - 1) suwsuzlygyny,teşneligini kanagatlandyrmak; doýurmak; 2) gm.ynandyrmak.

Aşyklyk bir joşgundyr, akmaz daşgyn derýadyr,
Bir jurgadan kyrk aşyk gandyrdygymbilmezmiň?
GANLY (ga:nly) - 1) bir adam öldürip, gan bergiliadam; 2) gan degen, gan ýokuşan.
Ganly bolsa, geç ganyndan,
Bir garyp myhman ýigide.
GANY (a. gani:, ks. agniýa:) - 1) baý, gurply, mally,döwletli, mally-mülkli; 2) mätäç del, hiç zatdan kemiýok; gany eýlemek - barly etmek, döwletli etmak, gurplyetmek.
Diýdi Ahmet ummatymny eýlegil nurdan gany.
"Gaýn" - gany men, maly-mülküm bakydyr diýpsanmagyn.
GANYM (a. gani:m, ks. gana:im) - duşman, garşy,tarap, ýagy, ýow; talaňçy; ogry, galtaman.
Ganym janyn gyýym-gyýym dograsam,
Sütemni, jebri köp eýlär ganymyn natuwangörse.
GANYMAT (a. gani:met, ks. gana:im) - 1) uruşdaduşmandan alnan mal, olja; 2) bir sebäp bilen goladüşüp, gaýtadan düşmegi mümkin bolmadyk zat ýa-dapursat; 3) peýda.
Ganymatdyr gardaş ýüzi,
Dowadyr gadamy, tozy.
GAŇRYLMAK - boýnüňy bir tarapa öwürmek; terseöwrülmek, boýnuňy bir ýana öwrüp seretmek.
Gögi büküp, ýazsa ýeriň ýüzüni,
Gurt gaňrylyp, gapabilmez guzyny.
GAjBAR (a. gaFFa:r) - ser. gaFFar.
Kim ýamanlyk eýlese, hem bilgüji gapbarbar.
Nebsimiň raýyna keremli gapbar.
GAjMAK - 1) oklanan zady ýere düşürmen howadatutüp almak; 2) zor bilen almak; uzakdan çekip almak; 3)dişlemek, agyz salmak.
Aýdarlar: "Ýyrtyk don görse, it gapar",
"jäli ýaman bende, hudadan tapar".
GAjYL (a. ga:Fil) - 1) habarsyz, bihabar, ünssüz;aňkaw; 2) duýdansyz; gapyl bolmak - habarsyz bolmak,bihabar galmak,

bilmän galmak; gapyl otürmek(geçirmek) - biderek geçirmek, habarsyzgeçirmek.
Magtymguly aýdar, gapyl oturmaň.
Duşmandan gapyl idim.
Adam ogly, ýatma gapyl.
ÝOkmuş men dek jahanda ömrün gapylötürgen.
GAjYLMAK - 1) ýapylmak, baglanmak; 2) ker bolmak,eşitmez bolmak; 3) ker bolmak.
Gulaklarym gapylyp, gözlerim tutdy gubar,
Daşyma ýygyldylar kowum-gardaş, her ne bar.
Ykbal ýatsa, iki dide gapylar.
GAjYR (a. ga:Fir) - ser. gaFyr.
GAR (a. ga:r), - 1) köwek, gowak, dag gowagy; 2)ýapraklary söwüdiň ýapragyna meňzeş bir agajyň ady;müň ýyl ýaşaýar diýen düşünje bar; 3) gm.gabyr.
Gapyl adam, gar agzynda ýatyp sen,
Ötdi ömrüň uşak-duşak kär bile.
GARA ÄLEM ATA - Garrygala raýonynyň Hojagalaobasynyň golaýyndaky gadymy bir öwlüýäniň ady.
Gara Älem ata, ýa Halat nebi,
Gözli ata, Baba Selman, şypa ber!
GARAW - gaýtawul, jogap, garşylyk.
Kyýamatdan bir söz diýdim baýakda,
Garaw bardyr ýersiz urlan taýakda.
- jogaply, gaýtawully, jogap bermeli. GARAWLY
Munda ne iş etswň anda garawly,
Sen hem ýagşylardan alawer bowly.
GARAGOL (garago:l) - bezzat, ýakymsyz.
At alsaň gyr algyl, mekrudyr akýal,
Kitapda görüner çaman-garagol.
GARAKÇY - galtaman, ýol kesen, garakçy, ýol urujy;ogry.
Garakçylar kerwen görse, guwanar.
Binasyn dargatdy, garakçy doldy.
GARAMAK - seretmek, nazar salmak,gözlemek.

Ötgün eýlen: "Bäri gel!" diýr, telmuryp, her ýan garar,Dostlar-a, men ne kylaý, şonda gider meýlimmeniň.
GARAMAMYŞ - garamandyr, seretmändir.
Akyl, görki Alla garamamyş deň,
Ýgşydan ýaman iş çyksa bolar geň.
GARAMAT (a. gara:met) - 1) töleg, tawan, borç, bergi;2) zyýan, zelel; muşakgat.
Gitmez garamaty iki gün üçin,
Neçün boýna ala-ala gider sen.
GARAT (a. ga:ret, ks. ga:ra:t) - talaň, çapawul,duşman topragyna talaň üçin edilen hüjüm; garaty-jan -jana hüjüm edýän, jana zyýan berýän.
Dostlarym, duşman biliň, älemde bir bardyrçilim,
Eýle mahbup eýlemän, bir garaty-jandyrçilim.
- ser. garat. GARATY-JAN (a. ga:ret-e, ja:n)
GARAÇY - 1) gelip çykyşy boýunça öwlatlara(mes.seýit, hoja, ata, şyh we ş.m.) degişli bolmadyk sadaadam; 2) ürkek haýwan.
Garaçymyň, ýa seýitmiň, hojamyň!...
Ý Aýmy sen, ýa Günmi sen, näme sen?
GARBAMAK - çalasyn almak, ur-tut almak,nebsewürlik bilen tiz almak.
Niçeler bar - haýyr islär, şer tapar,
Niçeler bar - gum diýp garbar, zer tapar.
GARGYŞ - birine ýamanlyk arzuw edilip aýdylýansöz, nälet, ýigrenç, bet doga.
Gargyş galyndyrmaz, ýaşy syndyrar,
Gargyşym daşlary mum dek erider.
GARDAŞ - dogan, bir ene-atadan doglan oglançaga.
Gardaş-u ata-enemden,
Aýrylşyp doganymdan.
GARK (a) - suwa batma, suwa çümme, suwdabogulma, suwuň aşagyna gitme; gark bolmak - 1) suwdabogulmak; 2) gm. çuň pikire batmak; batmak; gark etmek- suwa batyrmak, suwda bogmak.

Gark etmänkä, rakyp gyrylsyn indi.
Gark eder, bolma biperwa.
Uçraşyp kölüge gark oldum diýr, "Haý!"
GARKAÝYL (a. karka:ýyl) - ser. Karkaýyl.
GARKAj (a-p. gark+a:b) - 1) gark bolan, suwa batan; 2)girdap, adamyň bilelikde gark bolýan çuň suwy.
Nuhuň ymmatyna berdi tupany,
Müňkürleri garkap etdi bu dünýä.
GARKYLDAMAK - gark-gark edip ses çykarmak,gagyldaşmak (gaz hakda), garkyldyly sesçykarmak.
Ýşylbaş sonalar, gazlar garkyldar,
Haly harap düşer, köli bolmasa.
- günbatar, günüň batýan tarapy; GARj (a. garb) antonimi: şark (ser.).
Zemin, asman, garb-u şark pertüwindegerdandyr,
Zamanyýa sen gerdan, zaman senden bihabar.
GARRA (a. gyrre) - bihuda bir zada aldanyp öwünýän,ulumsy, men-menlikli, tekepbir; garra bolmak -men-menlik etmek, güpülemek, ýerliksizöwünmek.
Bolma garra ariýet dünýäde mülk-u malyňa,
Ýt edip gör-u kyýamat, ýygla daýym halyňa .
Garra bolma iki günlük iýgu-içgu,malyňa.
GARRYMAK (garry:mak) - garramak, garrylyk halataýetmek, gojalmak.
Ýylan zähri bolup ýaýrar tenine,
Ýigit garryr hatyn ýaman ýoluksa.
GARSAK - 1) çölde ýaşaýan gysgajyk aýakly, tilkämeňzeş gymmat baha derili garny ak wagşy haýwanýňady; 2) gyzlaryň oýnaýan bir oýunlarynyň ady; 3) gysga,kelte.
Tilki özün gurt biler,
Garsak özün seg saýar.
GARSANMAK - 1) suwda ýüzmek, suwda elihereketlendirmek; 2) eli hereketlendirmek, eligymyldatmak.
Gulzumy garsanyp kyrk ýol geçer men,

Eger ki meýl etse, ýar bizim sary.
GARÇYGAÝ  - awa salynýan el guşuň birgernüşi.
Ganatsyz uçup men, garçgaý guş bolup.
Aç garçygaý, algyr laçyn öňünde,
Müň ýygylsyn, ördek nedir, gaz nedir.
GARYBA (a. gari:ba:)  - köne düşünjelere görä, ýedigat ýeriň ýedinji gatynyň ady. Bu  ýerde şeýtanlarbolýarlar. Olaryň iki aýagy bagay, bir elleri gursagyna, birelleri-de arkasyna bagly. Şuňa garamazdan, şeýtan turupuruş etmek üçin birinji gat ýere ýokary çykýar. Bu gatýeriň her biriniň aralygy bäş ýüz ýyllyk ýoldur."Gyýasul-lugat" atly sözlükde ýedinji gat ýeriň ady"Ajiba" diýlip görkezilipdir. Başga käbir ýerde bolsa"Aýna" diýlip atlandyrylypdyr.
Edinji  ýer ady Garyba weýlde,
Dowzahlardan gorkup, sedasy dilde.
GARYK (a. gary:k)  - gark bolan, suwa çümüp heläkbolan; gark bolup barýan.
Sorsaň habar berer Nuhdan,
Garyga nawlar görüner.
GARYN (a. karn, ks. koru:n)  - 1) buýnuz, şah; 2)ýüzýyllyk zaman, taryhyň her ýüz ýyly; 3) zaman, asyr,döwür; 4) ynsanyň we haýwanyň iýmit siňdirişorganlarynyň biri.
Ýüz ýigrimi garyn perzent getiren,
Adam Howa bile serbeser geçdi.
GARYj D (a. gari:b, ks. goraba:)  - 1) ýat  ýere düşen,keseki ýere düşen; 2) keseki, ýat, del; 3) garyp, biçere,pakyr adam; garyp düşmek - öz watanyňdan aýradüşmek, ýat illere düşmek; ýeke galmak.
Watandan aýrylyp, garyp düşmeýen.
Kerem eýle, ýa reb, güdratly subhan,
Garyp, gamgyn geçen halyma meniň.
GARYj DD (a. Gari:b)  - "Şasenem-Garyp" dessanynyňbaş gahrymanynyň ady.
Aşyk Garyp Şasenemi

Söen dek söýmüşem seni.
2) öli ýuwýan GASSAL (a. gassa:l) - 1) köp ýuwýan;adam.
Gassal golun çyzgaýyp, meýdimi ýuwdular päk,
Agaç ata mündürip, eltdiler ol suýy-häk.
GASSAj (a. kassa:b) - 1) mal öldürip, etini satýanadam; 2) gm. rehimsiz; jellat; haýasyz.
Adamlar asylgy durar darlarňyz,
Ýüzden tutduň bil, gassaby sen, Fattah.
GASYK (ga:syk) - garnyň aşaky etegi.
Bir mada eşek dek gelip sen deme;
Gasygy gam bilen doly, dünýä, heý.
GATLANMAK - 1) gat-gat bolmak, epilmek; 2) kabuletmek, razy bolmak; 3) galmak, turmak; gaýratagatlanmak - gaýrata galmak, namys etmek.
ÝOw güni gaýrata gatlan,
Lagnat goýma riş üstünde.
GATMAK - goşmak, garmak; gatyşmak; el gatmak - eldegirmek, gatyşmak.
Bir gün aşymyza awy gatar sen,
Owwal aldap biýrsen baly, dünýä, heý!
Şir her çakda bir aw atar,
Diýr: "Awyma kim el gatar".
GATYLMAK - garyşdyrylmak, goşulmak,garylmak.
Birniçelerniň aşyga, ger awy gatyldy,
Takdyr ezel kätipge neden beýle çatyldy?
GATYR (p. ga:tir) - dogrusy türkmençe - 1) erkek eşekbilen baýtalyň ýanaşmagyndan emele gelen haýwan, olgysyr bolýar; 2) gm. hilegär; haýyn.
Eşekden ulugdyr, gatyrdan kiçi,
ÝÖrise bilinmez yzy Byragyň.
GAFLAT (a. gaFlet) - gapyllyk, habarsyzlyk, bihabarlyk;duýdansyzlyk; gaFlatda ýatmak - bihabar galmak.
Ruz-u şeb gaFlatda ýatyjy bolma.
GaFlat içre gapyl ýatma, turawer.

GAFFAR (a. gaFFa:r) - hudaýyň sypatlaryndan biri-köprehimli, günäni geçiji, şepagatly, ýarlygaýjy.
Barmy günä derdine, ýa, reb, men deý giriFtar,
Bu jürm ile gelip men dergahyňa,ýa,gaFFar!
Keremiň-le, ýa, gaFFar,
Günähim güzeşt eýle!
GAFYR (a. ga:Fir) - günäni geçiji, bagyşlaýjy; doganykabul ediji, hudaýyň epiteti.
Seniň dek gaFyrym bar, jahanda ne gamym bar,
Ne ýüregimde aram, ne köňlüm içre karar.
GAHAR (a. kahr) - 1) zorluk, zorluk etme, zulum, etme;2) eňme, üstün çykma; 3) gazap duýgusy.
Bilgil, uzak gitmez aýy dostlugy.
Gahary gelse, depäň üzre daş döker.
GAHAR ÝuWUTMAK (a-t)- ser. ýuwutmak.
GAHBA (a. kahbe) - 1) erbet gezýän aýal, jelep, loly,köwli; 2) gm. wepasyz, durnuksyz; hilegär, mekir; erbet,ýaramaz; ters; gahba pelek - wepasyz dünýä; gahba jan -durnuksyz jan, mekir jan.
Gahba pelek oýun salar.
Dünýä bir gahba heleýdir adamzadyňgaşynda.
Hormat bilen oýnadarlar gahbany.
GAHR (a. kahr) - gahar, gazap; ser.gahar.
Ezraýyl gahr ile iner şeýtana,
Şeýtan ajyzlaýyp, gaçar her ýana.
- ser. kahhar. GAHHAR (a. kahha:r)
GAÇAR - "gaçmak" işliginiň nämälim geljek zamanFormasy. Bu ýerde substantiwleşip (atlaşyp), düşümgoşulmasyny kabul edipdir; gaçýan wagtda;gaçalgada.
Uçarda, gaçarda - garga, gulana,
Edi ýüz ýaşaman ölmek ýaraşmaz.
GAÇGYN - 1) öz ýurdundan gaçan, öz ýerindengiden; 2) gaçylýan, islenmeýän.
Gaçgynym köplükdir, istegim hylwat,

Maňa hiç jaýy-pynhan tapylmaz.
GAÇMAK - 1) gizlin gitmek, daşlaşmak; jyrmak; 2)çekilmek; azalmak; 3) gm. aýrylmak, bozulmak; 4) gatyylgap gitmek; 5) eliňden ýa-da ýokardan aşakdüşmek.
Indi bildim zamananyň azanyn,
Ýmanlar ýagşydan gaça başlady.
GAŞ D (ga:ş) - 1) gözüň üstünde gyýlyp duran garatüý; 2) ýüzük ýaly bezeg şaýlaryň ýüzüne oturylýangymmat baha daş; gm. öň, barabar, garşy,ýüzbe-ýüz.
jelek gelip, biziň gaşda,
Bakyň, bazygärlik eýlär.
GAŞ DD (a.gaşý) - bihuş bolmak, özüňden gitmek;pars dilinde "gaş" şekilinde ulanylýar; gaş bolmak(etmek) - huşdan gitmek, bihuş bolmak, özüňdengitmek.
Her neFesde nas birle bolmasdyr ki gaş.
Aýdadyr Magtymguly: "Hunhara bolgan naskeş".
- ser. çytmak. GAŞ ÇYTMAK (ga:ş çytmak)
GAÝ - 1) uçut, uçrum, dagyň dik ýokary çykýan ýeri;2) iri we gaty daş; daşlyk uçrum; 3) dag, belentdag.
Seňriklep, abanyp duran gaýalar,
Öňi-ardy, sagy-soly Gürgeniň.
Duranda gaýa dek durup merdana,
Alar ýerden at salyşy gerekdir.
GAÝT (a. ga:et, ks. ga:ýa:t) - ser. gaet.
Diýr, eý şahy-welaýat,
Biz hoşwagt bolduk gaýat.
GEDAÝ (p. geda:) - gedaý, oňşuk-oňalgasyny el seripýa-da gapy gezip toplap oňýan garyp adam, saýyl.
Il gezdikçe, gözi doýmaz gedaýyň.
Seni istän gedalarga zekat husnunda öwladyr.
GEDEM - ulumsy, gopbamsy, boýny ýogynlykedýän.
Geçer ömür, öter bu dem,
Ne ýörir sen gedem-gedem.
Ne tama bar hamr içen gedemden.

GEDI - ser. gidi.
Gedi namart gitse, hyzmat bitirmez,
Gadyr bilmän, mert bahasyn ýetirmez.
GEZ D - gezek, mertebe, gaýta, keren.
Söwdügim, sen günde bir gez ýadyňa salsaň meni.
Şu gez ibermeseň köňlüm hoş olmaz.
GEZ DD - 1) uzynlyk ölçeginiň birligi (takmynan 105sm.barabar); 2) bir hili süýjiniň ady; 3. esse.
Hak ýaratdy şol pisleri,
Segsen gez boldy pesleri.
Barsaň imanyňny alyp,
On bäş gez bize dolanyp.
GEZ DDD (p) -1) ýylgyn, gadymda ýörite ok ýasalýanýylgyn agajy; 2) gm. ok, gezden, ýylgyndan ýasalan ok(ýaý üçin).
Ajal goýmuş ok gezini kerişe,
Bilip bolmaz haçan jana irişe.
GEZGEN - gezen; ýaşan; gezmek işliginiň gadymyortak işlik Formasy.
Eý, jahan mülkünde gezgen sereFraz,
Bir bende men, köp sezleýip bilmen, az.
GEZEMEK - çenemek, dogrulamak, uzatmak, tüpeňiatmak üçin uzatmak, tupeň çenemek.
Etmiş ýaşly gardaş, girmegil ýaýa,
Okuň ýola düşmez gezemek bilen.
GEZMEK - aýlanmak, gezelenç etmek; ýaşamak, wagtgeçirmek.
Hudanyň penasynda
Gezerdim sährалary.
GEÝGÜZMEK - geýdirmek, geýindirmek, egin-başlyetmek; geýgüziban - geýdirip, geýindirip.
Ziba boýuga geýgüziban hylgaty-şahy,
Bagzyny görüň, biser-u saman bolup ötdi.
GELGISI - "gelmek" işliginden iş ady; gelmegi,gelmekligi.
Garrylyk gelgisi bir gün apaty,
Ýigitlik gitisi bir gün kuwwaty.

GELLE (p) - süri, topar, ser. gele.
- çopan, süri çopany GELLEBAN (p. gelleba:n)(goýun, sygyr, düe we ş.m. sürüleriniň çopany).
Gelleban arbaba dönüp, bolmuş arbaplaremir,
Şahlara bolaz itagat, ili näFerjam olur.
GELMEZEM - gelmerin; "gelmek" işliginiň nämälimgeljek zaman Formasy.
Magtymguly aýdar, bir zat bilmezem,
Işlwr bardyr, öhdesinden gelmezem.
GENDE (p) - porsy, erbet ysly; pis, hapysa.
Ýby aýdar "Men gende,
Üstüme münen bende,
Azabym köpdür günde,
Günüm arman içinde.
GENDELIK - pislik, ýaramazlyk, gyňyrlyk.
Hasylym usýandyr gendeligimden,
Ölüm asan erer zindeligimden.
GENJI-BIjAÝN (p. genj-e bi:pa:ýa:n)- ser.genç.
GENJI-KARUN (p-a. genj-e Ka:ru:n)-ser.karun.
- ser.genç. GENJI-KÄN (p. genj-e kä:n)
GENJI-NAHAN (p. genj-e naha:n) -- ser.genç.
GENJI-ÄLEM (p. genj-e a:lem) -- ser. genç.
GENÇ (p. genj) - baýlyk, pul, hazyna, mal, döwlet,tylla-kümüş gaznasy, bir ýerde gizlenip goýlantylla-kümüş we göwher; genji-bipaýan - hetdenaşa känbaýlyk, aňrysy-bärisi ýok baýlyk.
Her köşeýi-weýranadan,
Sed genji-bipaýan çykar; genji- kän - köp baýlyk, känpul-baýlyk.
jelek, maňa mal berer sen, ol genji-ken gerekmes;genji-nahan - gizlin hazyna, gizlenp goýlan baýlyk. Käbirhalk düşünjesine görä, gizlin genjiň üstünde göýeýylan ýatýarmyş.
Döwlet üçin baksaň, döwlet humaýa,
Genç üçin syhr okyp, mara ýüz ursaň; älem genji -dünýä baýlygy.
Boýny renbe-ben hinji,
Gymaty älem genji.

GEŇ  - seýrek, täsin, enaýy, taň, haýran ediji.
Aş, suw bilen gerçe tapar ten maza,
Şirin sözdür jan gulagna geň maza.
GEŇEŞ  - maslahat; sowet, bir mesele baradamaslahatlaşmak, Bu söz pars diline girip, "kenka:ş"şekilinde ulanylýar.
Namart otyr, geňeş eder zen bile,
Goç ýigitler zen geňeşin aňlamaz.
 - giňelmek, ýaýramak, ýazynmak. GEŇRENMEK
Bir menzildir, üç gün iýip-içensoň,
Ornaşyp, geňrenip, biliň açnsoň,
Üzeňňiň çekerler tört gün geçenson,
Bäş günden ýokary myhman eglenmez.
GEjLETMEK   - 1) gürrüň berdirmek, söz sözletmek,2) çykyş etdirmek; 3) gm. käetmek.
Ýigit bar, gepletseň, çölüň haýwany,
Ýigit bar, gepletseň, janyň söeni.
GER (p)  - "eger" sözüniň gysgaldylan Formasy.
Ger diýseler küFr olur, eşýa senden halydyr.
Erada diýarynda, ademde guluň boldum,
Ger pany-ýu, ger baky, her kanda guluňboldum.
 - 1) agyr, götermesi kyn; 2) gymmat, GERAN (p. gera:n)bahasy ýokary.
jürhatar, ol ýol ýyrak, yşkyň geran, kuwwatymaz,
Duşmuşam bir müşgile, sen-sen bu işeçäresaz.
  - aýlanýan, dolanýan, dolanyş; GERDAN (p. gerda:n)gerdana düşmek (geçmek) - dolanmak, aýlanypbaşlamak.
jelek gördi, gorkup düşdi gerdana.
Gökde pelek gerdandyr.
Gerdany keç gahba pelek elinden.
- 1) gezme, gezim; aýlanyş; hereket; akym GERDIŞ (p) 2) bir zadyn öz töweregine aýlanmagy; döwran gerdişi -durmuşyň akymy.
Döwran gerdişinde gapyl adamyň,
Üstünden salar sen ýoly, dünýä, heý!

gerdişi-çarh - durmuşyň aýlanynyp durmagy,aý-günüň gelip-geçip durmagy.
Ýrlar, gerdişi-çarhyň elinden,
Bu meniň ýüregim para-paradyr.
Bakyň bu eýýamy, görüň gerdişin.
GERDUN (p. gerdu:n) - 1) pekek, dünýä, asman; 2)takdyr, täleý, ýazgyt, maňlaý 3) aýlanýan, çarh,tigir.
Gerdana gelip gerdun, ýörür mydamsernegüwn.
Gerdun öýüniň hemme işi jana gelendir,
Yşk birle höwes ikisi hemhana gelendir.
GERIM (p. germ) - 1) yssy, gyzgyn; 2) gm. açyk ýüzli;gerim eýlemek (etmek) - gyzyşdyrmak, gyzdyrmak.
Germ eýlediň, pelek, sen bu bazaryň,
Maglumdyr ki, bu söwdada utar sen.
GERKEZ - gökleňleriň bir taýpasynyň ady.Magtymguly şol taýpadan bolupduyr.
Bilmeýin soranlara aýdyň bu garyp adymyz,
Asly gerkez, ýurdy Etrek, ady Magtymguludyr.
GERMEK - 1) asmak, ýazyp goýmak; 2) ýaýmak,uzatmak; el germek - 1) el uzatmak; 2) gm. haýyş etmek,kömek soramak.
Ýlançyda aýlanyp, altmyş ýana el gerdiň,
janyny baky bildiň, ýel deý ösdüň, ýüwrüdiň.
GERT (p. gerd) - tozan, çaň, gum, toz, gubar (ser.).
Yşk duş bolsa bir merde,
Toz bolar, döner gerde.
Horasanyň häki-gerdi bilinmez.
GERÇE (p) - pars dilindäki "egerçe" - sözüniňgysgaldylan Formasy; eger-de , eger hem; şeýle-de bolsa,emma, welin.
Hudawend-a, gerçe nebsim ýamandyr.
Gerçe oldum günäkär,
Sitr eýle aýbym, setdar!
Gerçe yşkyň derdidir diwanaýy jan apaty.
GERÇEK - 1) hakyky, dogry, düz; edermen; 2) pir,işansopularyn ýolbaşçysy.

Mollalar ahyret sözün söýlärler,
Müňkür olma, gerçek işdir, eýlärler.
Bir biçäre görse - duran telmuryp,
Anyň işin gaýat gerçek ýer çeker.
GETIRGEN - getiren; getirmek işliginiň gadymy ortakişlik Formasy.
Buýurdy tört atla-"eltiň, tabşyryň,
Getirgen jaýyňda goýgul!" diýdiler.
GIDEM - "gitmek" işliginden; gideýin. Işligiň buýrukFormasynyň birinji ýönkemesiniň birlik sanynyňgörnüşi; many tarapdan isleg aňladýar; goýmaz gidem -goýmaz gideýin, gitmege goýmaýar.
Kysmat olmaz gidem uzak ýollara,
Nesip goýmaz gidem, ýolum baglar heý.
GIDERMIŞ - gider eken, gidýän eken; gitmekişliginiň hekaýa öten zaman Formasy.
Imdi geldik, mü'mün gullar nedermiş,
Kaýsy işde, kaýsy ýollan gidermiş.
GIDI (p. gid we "i" degişlilik goşulmasy) - 1) namart;pes, bigaýrat; 2) galtaman; boş, bolgusyz.
Söz pähm etmez akmak-gidi,
Öz ýanyndan tilli görner.
GIEW - köreken, durmuşa çykan gyzyň adamsynagyzyň ene-atasynyň we garyndaşlarynyň berýän ady,damat (ser).
Giýewlere köňül bermäň
Bir dogan zürýatça bolmaz,
GIL (p) - palçyk, laý; gum.
Gül ýanyp, kule dönmüş,
Niçeler gile dönmüş.
- şikaýat, zeýrenme, närazyçylyk, dilgirlik; GILE (p)käýinç, göwün-garyn edinmeklik; gile etmek - şikaýatetmek, zeýrenmek, närazyçylyk bildirmek.
Adamzat ähline etmäwer gile.
Gile eder senden janyň, gybatkeş!

GIRDAj (p. gird+a:b) - 1) derýada suwuň aýlanypakýan çuň ýeri, burgun; 2) gm. hatarly ýer, howplyýer.
Gämide hüşgär oturgyl, girdaba gelmesdenburun.
Girdaba uçraşar häzir bolmaýan.
Ý girdapmyň, ýa burgunmyň, näme sen?
GIREH (p) - 1) düwün, ýüpde, tanapda we agaçşahasynda emele gelýän düwün; 2) bag, baglanyşyk; 3)buýra (mes. saçda).
Ukdaýy-lebden gireh aç nükteýi-towhyt ile,
Göz açyp saňa dilin herze gülmesden burun.
Bu dünýäniň jepasyndan girehler düşdigaşyma.
GIRIBAN (p. geri:ba:n) - ýaka, geýimiň ýakasy; çäkigiriban - ýakanyň ýyrtylmasy; gm. ahy-nala.
Ahy-ataşbar ile çäki-giriban eýlegil.
Bir niçe mejnun kibi çeki-giriban anda bar.
GIRIFTAR (p. giriFta:r) - 1) duçar bolma, sataşma;bendiwan, bagly; 2) tutulma,ele düşme;
giriFtar bolmak (galmak) - tutulmak, duçar bolmak,sezewar bolmak, sataşmak.
Howaýy-höwesge boldum giriFtar.
Yşk derdine düşdüm, galdym giriFtar.
Mansur belasyna bolsaň giriFtar;
giriFtar eýlemek (etmek) duçar etmek, sezewaretmek.
Bir zalym golunda eýläp giriFtar,
jermanda goýmagyl, ýazüljelalym.
GIRIGTARY-SAKAR KYLMAK (p-a-t. giriFta:r-e sakar - ser. sakar. kylmak)
GIRMEK (gi:rmek) - 1) bir zadyň ýa-da jaýyň içinegeçmek, dahyl (ser.) bolmak; 2) kabul edilmek, göterilmek;3) goşulmak.
Tamam olturdylar, mejlis gurdular,
Oglan maňa ara girgin diýdiler.
- aglaýan, eňreýän; aglaýan GIRÝN (p. gerýa:n) halda, aglap; agyly, gözýaşly; girýan bolmak - aglamak,eňremek.
Asman ahym görüp, girýana geldi.
Jismim kebaba döndi, girýana boldum imdi.

 - ser. girýan. GIRÝNA (p. gerýa:ne)
GITGISI- "gitmek" işliginden ýasalan iş ady; gitmegi,gitmekligi.
Garrylyk gelgisi bir gün apaty,
Ýigitlik gitgisi bir gün kuwwaty.
GIÝ (p. giýa:h) - ösumlik, ot.
Gögermedik giýalar, gögerip rowan peýda.
Giýalar guryýyp, derýalar kepär.
GOWGA (a-p, gawga:) - 1) köp adamyň ýynanan ýeri,pes we bulagaýlyk edýän adamlar; 2) jars dilindegalmagal, uruşda ýa-da adamlaryň ýygnanan ýerindäkigalmagal, gykylyk; topalaň, dawa, jenjel.
Bu dünýäniň gowgasyna baş urma,
Ol gowgaýa girseň çykabilmez sen!
GOWGA SALMAK (a-t, gawga: salmak)- 1) ser.salmak.
GOWS D (a. gaws) - 1) kömek, ýardam, dadaýetişýän, kömege gelýän; 2) sopularyň iň uly piri bolankutbul-aktabyň (ser.) sagy we solunda bolýan ikişahsyetiň biri, beýleksiniň ady Gyýasdyr. Bu sözlertürkmen edebiýatynda Kowus we Kyýas şekilinde hemgabat gelýär.
Gows äre barabar bir kimse ýokdur,
Terki-dünýä bolup, çykyp oturmyş.
Kowus, Kyýas, Musa, Ymran, şypa ber!
GOWS DD (a. gaws) - ýüzmek, suwa çümmek."Guwwas" sözi şundandyr.
GOWUS (a. kaws, ks. akwa:s) - 1) ýaý, keman; 2)şemsi (Gün) aýlaryň dokuzynjy aýynyň ady.
Magtymguly aýdar, Rum dek oýanmaz,
Isgender gowusdyr, döwülmez, synmaz.
GOWŞAMAK - 1) berkligi peselmek, pugtalygyaýrylmak; 2) gm. ýatyşmak, peselmek,köşeşmek.
Gowşar süek, alar göz,
Ýüz müň endişä ýetdiň.
GOJALMAK - garrymak, haldan düşmek,güýç-kuwwatyň gaçmak.

Gojalar sen, görküň ýüze myhmandyr.
Gojaldykça, gider süňňüň kuwwaty,
Ýigitligiň zory dyza myhmandyr.
GOýgujy - goýýan, ýerine ýetirmeýän, etmeýän,berjaý etmeýän.
Aldanyp, girmegil şeýtan sözüne,
Allanyň emrini goýgujy bolma!
GOÝMAK - 1) ýerleşdirmek; 2) terk etmek; 3) almak,kabul etmek; 4) tutmak; duçar etmek; 5) besetmek.
Şirin-şirin salar hasaba dünýä,
Ajy-ajy goýar azaba dünýä.
GOÝMUŞ - "goýmak" işliginiň kem işlik Formasy;manysy öten zamany aňladýar; yp-ip; goýupdyr.
Resululla goýmuş adyn Azady,
Atam - Döwletmämmet molla haky çün.
GOÝR (go:ýr) - "goýar" sözüniň gysgaldylangörnüşi. Bu sözüň gelýän goşgusy Magrupynyňkybolmagy çak edilýär.
Ölenden soň şah-u geda bary bir,
Mundan her kim buldujagyn goýr gider.
GOL (go:l) - meýdan, giň oý, ýer, oba.
Bir elli agaç ýollar anda bar.
Döw-peri mesgeni gollar onda bar.
GONAK - myhman; gonak barmak - myhmanbarmak.
Bir ak öe gonak barsaň,
Asla almaz ol myhmany.
GONMAK - 1) ýerde oturmak, howadan ýere düşüpoturmak; 2) bir ýerde ornaşmak.
Akyl, pikir et her kaçan,
Ýüz gonan bar, ýüz geçen.
GOjMAK - 1) turmak, ýerden galmak, aýak üstünegalmak; 2) gaçmak; soýulmak; 3) döwülmek, döwlüpaýrylmak.
Ynanmaýan kapyr, ýaranlar,
Her kim bir suratda gopsa gerekdir.

GOjUZ  - 1) türkmen gyzlarynyň agyz bilen çalýandemir dilli saz turaly; 2) asly manysy türk dilindegawun-garpyz ýaly bakça önümi.
Gulgula düşdi gopuz hem düşdi çeňi jeň,
Çeň şowkundan ol nigär ne nalaga düşdi naý.
GOR  - 1) guşak, bag, kemer. uçgur (asly içgor) sözi-deşundan emele gelipdir; 2) ýarag.
Toba gorun mäkäm bagla,
Kyrkyňa gelmesden burun.
GORGAN  - asly "gurmak" sözünden; 1) gala, berkitme;diwar; 2) köşk; erkli gorgan - köşkli gala; humaýungorgan- ser. humaýun.
Humaýun gorganyn saldyran Hamun,
Kany dünýäni dört bölen jeridun.
Erkli gorgan, agyr dalda,
Şerigatyň galasydyr.
GORKY  - howp, wehim, bim (ser.), hatar zerarly ýüzeçykaýan düýgy.
Elwan tagam iýip, al-ýaşyl geýip,
jarahat ýatyr sen, gorkyny goýup.
GORjAK  - 1) köwlen ýer, çüň çukur  ýer; gorp ýer;uçut; 2) gm. howply  ýer; pes ýagdaý.
Etilmemiş şunkarym, gamyş ganat ak türpek,
Dünýä meni taýdyrdy, bir ýanym etdi gorpak.
GORÇY - ser. sypahy.
GOÇ  - 1) erkek jynsly goýun we keýik; şahly goýun; 2)gm. edermen, batyr; bu söz pars diline girip gu:ç şekilndeulanylar; goç ýigit - gaýratly ýigit, gerçek ýigit, batyrýigit.
Tä ölinçä goç ýigitden
Myzrak, tir-keman gitmezmiş.
GOÇAK  - 1) edermen, batyr, gaýratly; 2)uly.
Goçaklara ýasaw guni,
Gurda goýmaz şir awyny.
GOÇAN (p. ku:ça:n)  - ser. kuçan.
GOÇGAR  - 1) goç, uruşdyrylýan iri goç; 2) gm.edermen, batyr.

Otlaýyp-suwlagan arşy-aglada,
Goçgarlar gönderip, kyldyň azada.
- iki eliň aýasyny birleşdirip tutanyňdaky GOŞAWUÇemele gelýän el arsyndaky boşluk.
Gam astynda ýatyp sen, ne muňa melhembardyr,
Goýmaz gözün dolmaga, bir goşawuç gumbardyr.
GOŞLAMAK - münülýän mallaryň birini münüp,başga bir maly idip alyp gitmek; eýelemek.
Kimse adam ýykyp, mimse at goşlar,
Abyraý tapmasa, paýa seretmez.
GOŞMAK - 1) üstüni artdyrmak, üstüni ýetirmek; 2)gatnaşyk etmek, girişmek; baş goşmak - iş salyşmak,gatnaşyk etmek.
Namart bilen uzak ýola gitmegil,
Baş goşawer bir töwekgel mert bilen.
Görüň bu gahba pelegi,
Awy goşar aşymyza.
GOÝuN - 1) goşa toýnaklylar toparyndan bolup, et,suýt, ýüň üçin saklanýan öý haýwany; 2) gujak.
Bakdy goýnun Şugaýbyň ýedi ýylMusa-Kelim.
Dilegçi dermanda, baý ýok, ýoksul ýok,
Barçasy ýer goýnun guçup baradyr.
GOÝSY - "goýmak" işliginiň geljek zamanFormasynyň manysyny berýär; goýjakdyr.
Häzir bu pikre gider sen,
Bir gün derde goýasydyr.
GÖWDE - göwre; jeset.
Degse jana garrylygyň zäheri,
Bozuk bolar köňül-göwde şäheri.
GÖWEÇ - içinde gyzyl-kümüş eredilýänzergärleriň iş gaby, guraly.
Belent daglar, beýikligňe buýsanma,
Göweçde suw bolan zer tek bolar sen!
GÖWRE - beden, adamyň tutuş bedeni,göwde;jeset.
Öýüne barsanyz, bir binyzyň,

Göwresi gysylar, köňli dar bolar.
GÖWÜS - 1) gursak, syna; 2) emjek, mäme.
Köňli giň, göwsi meýdanly.
Başyň göge, göwsüň ýele göterme.
GÖWHER (p. gewher, a. jewher) - 1) almaz, ýakut,piruza ýaly gymmatbaha daş; 2) her bir zadyň asly, gelipçykyşy; 3) gm. çuň manyly söz.
Göwher, ýakut ýar boýnunda.
Eý, lagly-lebi göwher,
ummana gözüm düşdi.
GÖGERMEK (gö:germek) - 1) ýerden çykmak, ösüpbaşlamak; 2) gök renke öwrülmek; 3) gm. döremek,peýda bolmak.
Doga bilen är gögär,
Ýgmyr bilen ýer gögär.
GÖGERÇIN (gö:gerçin) - düz kepderi, gögümtil külrenkinde bolan meýdan kepderisi.
Bir bölejik gögerçin,
"Huw!" diýr harman içinde.
GÖZ SALMAK- ser. salmak.
GÖZ ETMEK- görelde bolmak, görkezmek.
Owwal Magtymguly, özüň düzetil,
Özüňni sen özgeler göz etgil.
GÖZGI - aýna, ýüz görmek üçin ulanylýanaýna.
Içiň şerden sakla, gybatdan tili,
Saklamasaň, köňül gözgiň zeň bolar.
Köňül gözgüsine ýaryň adyny,
Hekgak dek eýleýip gazmaly boldum.
GÖZDEN SALMAK- ser. salmak.
GÖZEMEK - gözlerini daňyşdyrmak, çuwal, horjun,galbyr, elek ýaly gaplaryň deşiklerini-gözlerini baglamak,daňmak.
Akmaga iç berip, syryň paş etme,
Galbyrda suw durmaz gözemek bilen.
GÖZLEMEK - 1) seretmek, bakmak; 2) seresapbolmak, garamak, göz-gulak bolmak, esewan bolmak.

Asyl owuç gumdur, dem bir nepesdir,
Özüňe bir gözle işiň hebesdir.
GÖZLEŞIK - garaşýan, aňtaýan.
Bilbil aýdar keşigem,
Bahara gözleşigem.
GÖZLI ATA- atalaryň tire başlygy. Asyl ady Hasan, ulysopularyň biri. Takmynan 1310-njy ýylda doglan. HojaAhmet Ýsawynyň taglymatyny dowam etdiripdir. KöplençWas bilen Balkanda ýaşapdyr. Onuň mazary Krasnowdskşäheriniň 150 km. demirgazyk-gündogarynda ýerleşýär,aýalynyň ady Aksyl mama, onuň mazary-da şol ýerde.Olaryň perzentleri: Nur ata, Omar ata we Ybraýym (Ywyk)ata. Gözli ata barada köpräk maglumat üçin seret:S.M.Demidow. Turkmenskiýe owlýady, "Ylym" neşirýaty,Aşgabat, 1976, 141-158 sah. Gözli ata kä erde Gözlikata-da diýilýär.
Sen Gözli ata bolsaň, biz gerkez ili,
Çöl ýerde gezer sen, ýat edip ýeli.
Gözli ata, Baba Selman, şypa ber!
GÖÝÄ (p. gu:ýa:) - hamala; ýaly , dek, kimin, kibi;edil; tüýs. "Göýä" deneşdirme we meňzetme kömekçisihökmünde ulanylýar; göýä murgy-säherdir - ertir irden(saýraýan) güş ýalydyr.
Göýä murgy-säherdir, şeb suhan eýlär agaz,
Bag içre bilbil olup, okyr nagma hezar saz.
GÖK (gö:k) - 1) asman; 2) asman reňkine meňzeşreňk.
YsraFyl sur çalsa, ýer, gök egilse,
Şeýtan sar-sar ursa, daglar ýykylsa.
GÖKBAÝYL (t-a. Gökba:ýyl) - köne düşünjeleregörä, üçünji gat asmanyň perişderiniň iň ulusy; ser.Kaýdum.
jerişdesi bardyr bürküt suratlyg
Beýikleri bardyr Gökbaýyl atlyg.
GÖKJEK - görçek, gözel, owadan, görkli.
Nebsiň aýdar: joş bolsam,
Gökjeklere duş bolsam.

GÖKLEŇ - türkmen taýparynyň bириниň ady.Magtymguly şolardan bolupdyr.
Çöle çykar bolsa, meňzär
Keýige, gulana göklen.
GÖNDERMEK - ibermek, ugratmak, ýolasalmak.
Galam alyp, namany gönderdigim bilmeziň?
EFsun urup, hüthütni inderdigimbilmezmiň?
GÖNENMEK - 1) hezil etmek, lezzet tapmak; 2) üpjünbolmak, ýeterlik kanagatlanmak.
Zaty egri gönenmedi,
Asly dogular dänmedi.
GÖR (p. gu:r) - 1) mazar, gabyr; 2) wagşy eşek,gulan.
Ýt edip gör-u kyýamat, ýygla daýym halyňa,
Bir nazar sal, mä'menden geçip, özahwalyňa.
GÖRGEÇ - görmek işliginiň gadymy hal işlikFormasy; görüp.
Düşdi bir hoşluk jahana nusaratyň görgeçresul,
Sernegüwn boldy senemler lemgatyň görgeçresul.
GÖREÇ - göz, gözüň ortasyndaky garagy.
Gara daşdan gara gylny saýlan göz,
Çöňňeler görejiň, göze myhmandyr.
GÖRK - gözellik, owadanlyk, görmegeýlik.
Guba juwan, guwanmagyl görküňe,
Gojalar sen, görküň ýüze myhmandyr.
GÖRKANA (görka:na) - gözel, görkli, görçek,owadan.
Bir ýar bergil etli-ganly...
Dil bilen, akly kemally,
Ýüzi hem bolsun görkana.
GÖROGLY - Ýkyn Gündogada we Orta Aziýadagiňden ýaýran epiki-Fol'klor ýadygerligi bolan "Görogly"eposynyň baş gahrymany. Bu eposyň hemmewersiýalarynda baş gahrymanyň türkmeniň teke-ýomuttaýpasyndan bolandygy görkezilýär. Görogly halkyňar-namysy ugrunda göreşýär. Eposyň iň gadymy arhaikelementleri türkmen "göroglusynda" gabat gelýär.
Görogly dek dagdan-daga ugrasam,

Ý reb, habar bilerinmi, ýar, senden.
GÖRSETMEK - görkezmek, äşgär etmek.
Nykabyn ýüze salan,
Ýüz görsetip, jan alan.
GÖRÜM - 1) görelde, edep, ahlak, terbiýe, göreldealaryk zat; 2) görk, görnüş, syrat.
Halaýykda görelde ýok, görüm ýok,
Baýlarynda sahawat ýok, berim ýok.
GÖRÜSTAN (p. gu:rista:n) - mazarçylyk, gabrystan,gonamçylyk.
Hezreti-Isgender, kany süleýman,
Ahyrynda boldy jaýy görüstan.
Görüstany gör-de, otur, pikir eýle.
GÖSTERMEK - 1) görkezmek, salgy bermek; 2)aňlatmak, öwretmek; 3) delil bolmak; 4)bellemek.
Garky-zelalat boldum, hedaýatny sen göster,
Ne derwüş men, ne molla, ne sopy-ähli-destar.
GÖTIN (göti:n) - arka, arkan, yzyna, yza, öwrülme,götin döwlet - ters dölet, azalýan döwlet, pese düşýändöwlet.
Aňyrsyzy azdyrar,
Götin döwlet-baş gitmek.
GÖHERT - arwanadan bolan düýäniň birhili.
Gürbeden şir olmaz, göhert ner olmaz,
Her daş göwher olmaz, misden zer olmaz.
GÖÇ (p. ku:ç) - 1) bir ýerden başga ýere göçüpgidýän topar ýolagçylar; 2) küşt oýnunda bir gezekedilýän hereket, oýun.
Çekiler kerwenler, ýörir hatarlar,
Bir yzy üzülmez göçdür, ýaranlar!
GÖÇMEK - 1) bir ýerden ikinji ýere barmak, gitmek;2) küşt oýnunda bir hereket etmek.
Gelen geçer, gonan göçer, adamzat,
ÝÖri, sen hem bir menzile ýeter sen.
GÖŞT (p. gu:şt) - et, mal eti, goýun eti.
Bişgeý elwan el degmeýin aşlary,

Gudrat bilen birýan göştleri.
GUBA - 1) ak ýüňli inen düe; 2) gm. ak, owadan,görmegeý; 3) gyzgylt-goňur reňk.
Kölde guba gaz ýöreýip,
Suw seslener gamyş bile.
Guba juwan, guwanmagyn görküňe,
Gojalar sen, görküň ýüze myhmandyr.
GUBAR (a. goba:r) - 1) çaň, tozan, gum; 2) gm. gaýgy,gam; dert; zyýan; 3) kine; kitüw; gubar inmek (tutmak) -güýji gaçmak, gözüň öňi ümezlemek; göz öňüniperde tutmak.
Gulaklarym gapylyp, gözlerim tutdy gubar.
Ornuna elter any, ger degse gubar, eý, dost.
Gubar göçsün, älem gerdi gaçylsyn.
GUBARLANMAK (a-t. goba:r+lanmak) - kütelmek,güýji gaçmak, öňüni perde tutmak (göz hakda).
Kuwwat gitdi, gubarlandy gözlerim.
Münberim azany - Azadym kany?!
GUBUR (a. kobu:r, bs. kabr) - gabyrlar, mazarlar, ser.gabyr.
Bu söz köplük sanda bolsa-da, türkmen dilindeköplenç birlik san manysynda ulananylýar.
Gubur bolar bir gün basan gadamyň.
Ahyry möwt-u gubur, bu boş hyýalyneýlerem.
GUANMAK - buýsanmak, begenmek,şatlanmak.
Şeýtan ara düşer, goýmaz erkiňe,
Guba juwan, guwanmagyl görküňe.
GUWWAS (a. gawwa:s) - suwuň duýbüne çümýän,deňziň diýbünden sadap, merjen ýaly gymmatbahazatlary almak üçin suwa çümýän adam, wodolaz(r).
Bolmuşam guwwas-u ýüzmüşem köli.
Anda guwwas bolup, ýüzmeli boldum.
GUGARMAK (gu:garmak) - boşap galmak, hiç zatsyzgalmak, taňkyrap galmak.
Tomaşaly däli dünýäniň ýüzi,
Gugaryp boş galar, halydyr, haly.

Gugaryp galar sen, haly dünýä, heý!
GUDA-GAÝYN (guda+ga:ýyn) - gyz çykaran maşgalabilen şol gyzy gelin edinen maşgala arasyndaky ýakynlykaragatnaşygyny aňladýan söz düzümi.
Kösti ýeter bir gün, ýalan diýmäňler,
Guda-gaýyn bolup, bela duş bolmaň!
GUDAZ (p. goda:z) - ser. güdaz.
GUDRAT (a. kodrat) - 1) güýç, kuwwat, başarjaňlyk;2) hudaýyň güýji; 3) gurp, baýlyk güýji;gudratly-güýçli.
Eýa kadyr, senden gudratly kim bar,
Keremiň güýçlüdir, günähim bisýar.
Kerem eýle, ýa reb, gudratly subhan!
GUDUK - 1) guýy; çeşme; 2) kürre, eşekkürresi.
Weýil diýen guduk dowzah astynda,
Nagra tartar terazuwban kastynda,
Gelen guduk üste durdy telmurşyp,
Ady belli, arap tilli söwdügim.
GUENDE (p. gu:ende) - ser. gü'ende.
GUIÝ (p. gu:iýa:) - göýä, hamala.
Guiýa beýtil-hazan men, şat gelen gamnäk ola,
Tä haýaty-panyýan, synam seniň çün çäkola.
GUÝMAK - gowrulan una azajyk ýag, suw garylyptaýýarlanýan nahar; bulamak.
Gusdurmany goýmaz diýrler,
Guýmak iýsen gul biläni.
GUKLAŞMAK (gu:klaşmak) - gygyryşmak, "guk" edipses çykarmak, çygyrmak.
Baýguşlar guklaşyp, itler üýrüşip,
Ne şirler galypdyr, jeýran geçipdir.
GUL D (p. gu:l) - 1) döw, ertekilerde duş gelýänbetgelşik we betşekil ynsana çalymdaş janawar; 2)garankyda we ýekelikde ynsanyň gözüne görünýänhyýaly zat; 3) gm. uly beden, äpet göwre, gorkunçgörnüş.
Bir elli müň agaç ýollar anda bar,

Döw-peri mesgenli gullar anda bar.
GUL DD - 1) ýesir; tussag; uruşda ýesir alnyp, soňbaşga birine satylan adam; 2) hyzmat üçin satyn alnanadam, bende, gulam, hyzmatçy; 3) ýaradylan,mahluk.
julsyratdan asy gullar bir gadam ýol deýn geçer.
Her başda bir hyýal bar,
Gul özüni ig saýar.
GUL DDD (a. goll) - zynjyr, boýun zynjyry; zyndandaoturanlaryň boýnuna ýa-da el-aýagyna urulýanzynjyr.
Mubaryzlar tutabilmez özüni,
jil hem durar, baglasalar gul bile.
GUL SÜLEÝMAN- ser. Bakyrgan.
GULAN - gylýallar maşgalasyndan bolan eşegemeňzeşrek ýabany haýwan.
Ýýlada, ýylky içinde,
Boz gulan, taýlar iňňilder.
Çöle çykar bolsa, meňzär
Keýige, gulana gökleň.
GULATY - otriçatel' häsiýetli bir guşuňady.
Gulatynyň saýasynda ýatynçaň,
Bürgüt penjesinde galan ýagşydyr.
- 1) galmagal; başagaýlyk; GULGULA, GULGUL gürrüldi; 2) ses, owaz; 3) bir gapdan suw dökülende ýa-dasuw gaýnanda çykýan ses; 4) dabara.
Ne gulgula hem diwanlar guruldy,
Ançа şahy-sahypkyran geçipdir.
Gulgula düşdi gopuz hem düşdi çeňi jeňe.
GULZUM (a. golzom) - 1) asly grek sözi bolup, Gyzyldeňze aýdylýar. Gulzum aslynda Gyzyl denziň kenaryndaMüsürde Nil derýasynyň aýagynyň ýakynynda ýerleşenşäheriň ady bolup, hezret Omar ibn Hattabyň zamanyndaweýran edilipdir. Şol şäheriň ady bilen baglanyşyklyGyzyl denze-de Gulzum ady berlipdir. Gulzum deňziArabystan, Müsür we Sudanyň arasynda ýerleşýär; 2)Kaspi deňziniň gadymy atlarynyň biri.

Türkmenler, baglasak öir-bire bili,
Gurudarys Gulzumy, derýaýy-Nili.
Ol kim idi dünýäde Gulzum derýadan geçdi?
GULLA (a. kolle, ks. kolal) - 1) dagyň iň beýik depeai;2) beýik bina, beýik jaý; 3) käbir jaýlaryň depesindesalynýan beýik çykyndy.
Luw ýylynda düşdi magraç gullasyna,
Byrag münüp çykdy arş pellesine.
GULLAK - hyzmat; bolç, iş.
Mü'mün bolsaň, kyl gullugyn hudaýyň,
Bäş wagt ýada sala-sala gider sen.
- ser. gylman. GULMAN (a. gyma:n, bs. gola:m)
GUM - toprak, tozan.
Görer gözüň görkli göwräň gum bolar,
Dahan gider, dendan düşer, til galmaz.
GUMRY (a-p. gomri:) - gögerçin, kebderä meňzeş,ýöne ondan kiçiräk gyzgylt kül reňkinde bolan birguş.
Asla seni görmemişem, dildarym,
Gumrumy sen, bilbilmi sen, näme sen?
GUNDALMAK - gundaga dolanmak, çaganyň gundagadolanmagy.
Dokuz aýy ötürip, inip jahana geldiň,
Emip eneň süýdüni, gundalyp, dona geliň.
GUNÇA (p. gonça) - entek doly açylmadyk gül, dolyaçylmadyk gül naýçasy, gül gozasy; gunçaýy-handan -gm. açylan gunça, şat, göwni açyk.
Mejnuny görüň çäki-giriban bolup ötdi,
Leýlini görüň, gunçaýy-handan bolupötdi.
- ser. GUNÇAÝY-HANDAN (p. gonça-ýe handa:n) gunça.
GUjBA (a. kobbe) - 1) gümmez, ýarym tegelekşekilindäki jaýyň ýokarysy; 2) gyzlaryň börükleriniňbezegi; gupbatyl-yslam - 1) yslamyň gupbasy; 2) Buhara,Balh we Basra şäherleriniň lakamy.
Gupbatyl-yslamda, Jeýhun bahrynda,
Meniň sahypjemalymnygördüňmi?

- ser. GUjBATYL-YSLAM (a. kobbetil-ysla:m) -gupba.
GURABA (a. goraba:, bs, gari:b) - ser. garyp.D
GURBAN (a. korba:n ks. kara:bi:n) - 1) hudaý ýolundasoýlan janly, hudaý ýolunda berilýän sadaka; 2) birzadyň ugrunda pida bolma; gurban kylmak (etmek) - püdaetmek; hudaý ýolunda janly soýmak, sadakabermak.
Dünýäde ilkinji gezek gurban edilenler hezret Adamyňiki ogly bolupdyr. Şondan soň Nuh galagoply tupanybaşdan geçirip, hudaý ýolunda köp janly gurban edýär,olary ýörite bellenilen ýerde ýandyrýar. Nuhdan soňYbraýym hudaýa ýakynlaşmak maksady bilen adamlaraçörek, dürli tagamlar paýlaýar. Emma Allatagala oňa"ogluňy gurban et" diýip buýruk berýär. Haçan-daYbeaýym ogly Ysmaýyly ýatyryp, bogazyna pyçakgöýanda kesmeýär, hudaý onuň gurbanlygyny kabuledýär, Ysmaýylyň deregine bir goýun öldürmegibuýurýar. Şol döwürden başlap, adamy gurban etmeklikdäbi galdyrylýar. Şondan soň Musa pygamber gurbanlyketmegi ikä bölüpdir.
Şolaryň birinde gurban edilmeli maly çöle kowupgoýberýän ekenler. Araplar-da şu däbi ýewreýlerdenkabul edip, şolara öýkünipdirler. Emma yslam dorändensoň bu däp gadagan edilipdir. Hristianlarda gurbanlygyňözlerine mahsus däbi bar. Yslam dininde-de gurbanlygyňýörite däpleri bar. Ol gurban edilýän mayň etiniýakmaklygy gadagan etdi. Tersine, öldürilýän malyňetini garyp-gasarlaryň arasynda paýlamaklyk däbinigirizdi.
Kylsam janym ýar gurbany.
Ysmaýyl Zebihulla gurban boldy Menada.
GURBANLYK (a-t. korba:n+lyk) - gurban bolmaklygalaýyk, hudaý ýolunda soýulmaklyga mahsus,mynasyp.
Misli guranlyk soýarlar,
Deriňi binamaz çirkin.
GURBAT D (a. gorbat) - 1) aýralyk, jyda düşmeklik,watandan daş düşmek; garyplyk; 2) daşary ýurt, daşýer.
Aýrylyp näzliden (nalada), galdym gurbatda.
Gurbatda haýran galdy.

GURBAT DD (a. gorbet) - 1) ýakynlyk, golaýlyk, goňşybolma; 2) güýç, gurp.
Gurbat bersin saňa Alla,
Hijrana salmagyl jany.
GURBY-WAHDAT (a. korb-e wahdet)- ser.gurp.
GURBY-JELAL (a. korb-e jela:l)- ser. jelal,gurp.
GURIZAN (p. gori:za:n) - ser. gürizan.
GURMAK - 1) ýasamak, salmak, dikmek, bina etmek;2) emele getirmek, düzmek, döretmek.
Şäher ortasynda bir tagt gurdular,
Ýusup: "Sadyk gul men" diýip durdular.
GURj (a. korb) - 1) ýakynlyk, hudaýa ýakynlyk; 2)baýlyk, barlylyk; güýç, kuwwat; gurby-wahdat - hudaýaýakynlaşmak.
Gurby-wahdat isteseň, bol wasyFy temjit ile;
Gurby-jelal - beýiklige ýakynlyk, hudaýa ýakynlyk.
Ýüz hatardan ötgerür her bendenigurby-jelal;
besaty-gurp - ýakynlyk desgäsi.
Hem besaty-gurp üze bardyň, oturdyň Fowkdan;
gurby ýetmek - güýji ýetmek.
Gurby ýeten goç ýigitler,
Döküp-saçmaly dünýädir;
gurply - güýçli, kuwwatly; barly.
Oglanlyk, garrylyk hiçdir,
Gurply wagtyň duýunawer!
GURRA (a. kor"a) - 1) paý, nesip; 2) pal, täleý;bije.
Gurralar güň boldy, pallar şum boldy.
Gurralar güň boldy Çowdur han üçin.
GURRUMSAK - deýýus, pis, ýaramazhäsiýetli.
Niçesini rördüm pany dünýäniň,
Bu gurrumsak kimge wepa eýledi.
GURUBAN - gurup; "gurmak" işliginiň gadymy halişlik Formasy; mejlis guruban - meýlis gurup.
ÝOkluk meýdanynda mejlis guruban,
Menlikden gaçylar çagdyr;

GURUG (gu:rug)  gury, boş.
Harap olmaý galmaz bunýady-mekan,
Ne sud erer aňa gurug at ilen.
GURUN (p. koru:n, bs. karn)  - ser. garyn.
GURUH (p. goru:h)  - ser. güruh.
GURAN (a. kor"a:n)  - ser. "Kur'an".
GURYMAK (gu:ry:mak)  - 1) gury bolmak, guramak,çygy, nemi, öli aýrylmak, kepemek; 2) boşamak; 3) gm.ýok bolmak; juda arryklamak.
Sykylsa burunlar, saralsa ýüzler,
Gurysa dodaklar, bolmasa sözler.
- ser. gussa. GUSAS (a. gosas, bs. gossa)
GUSSA (a. gosse,  ks. gosas)  - gaýgy, gam, tukatlyk;ýas.
Gussa bilen däne - däne gözüňden,
Eşki-nedamatyň akança bolmaz!
GUSSA ÝuWUTMAK (a-t. gosse ýuwutmak)- ser.ýuwutmak.
GUSSAL (a. gassa:l)  - ser. gassal.
GUSUL (a. gosl)  - ýuwunma, suwa düşme, bedeniarassalama, ini halallama.
Dine taglym berildi,
Etdiler gusly küFFar.
GUSUR (a. kosu:r)  - ser. kusur.
GUTARMAK- 1) tamam etmek, tüketmek; 2) halasetmek; 3) gm. aradan çykmak, ölmek.
Nebs ile şeýtanyň paýmaly boldum,
Eýäm, sen lutF edlp, gutargyl ondan.
GUTLUG  - ugurly, mübärek bagtly.
Nury-mehweş bolan gutlug habybym,
Adyň serdepderde, lowada belli.
GUTULMAK  - 1) halas bolmak, dynmak, boşamak; 2)sagalmak, açylmak, sypmak.
Endamyna düşüp sansyz bir ýara,
Itlerden gutulyp giti, ýaranlar.
Gutular sen hak ýolunda jan berseň.

GUFRAN (a. goFra:n) - ýalkaw, ýalkama, rehmet;bagyşlama.
On sekiz mün älemi berkarar bar etgen kerim,
Edi guFrana (?) pelekni berkarar etgenkerim.
GUÇMAK - gujaklamak, çyrmaşmak, gujaga almak,gujaga gysmak.
Kim bilerki ahyretde neýlärler.
Iýip, içip, münüp, guçup, öt ýagşy.
Gara ýer barçany guçar, ýaranlar.
GUŞ SALMAK- ser. salmak.
- ser. güştasp. GUŞTASj (p. goştasb)
GUÝ (p. gu:ýa:) - ser. güwýa.
GÜWIÝ (p. gu:iýa:) - ser. guiýa.
GÜWŞ (p. gu:ş) - gulak; güwş tutmak - gulak asmak,diňlemek.
Güwş tutar nen her diýilen sözlere.
Jan güwşüne ýetişdi binägäh habar, eý, dost.
Güwş berdi, dahan berdi,
Dahana zyban berdi.
GÜWŞE (p. gu:şe) - burç, çet, künç, künjek; birzadyň çeti; çar güwşe - dört burç.
El uzadyp çar güwşesin dünýäniň.
Her güwşeden nyýaz okun gözlegil.
Basdy mähntniň nyşany, keşt eýledi çargüwşäni.
GÜWŞMAL (p. gu:wşma:l) - jeza, temmi; gulagynyňdüýbüni owmaklyk; terbiýe we edep etme.
Diýdim: "Andan neFsim nije ram olur?"
Diýdi ki: "jir olan güwşmal".
GÜ'ENDE (p. gu:ende)- 1) gepleýän, gürrüň berýän,aýdýan; 2) diktor; 3) ýazyjy, şahyr.
Rewende-ýu aende,
Zyban seni güw'ende.
GÜWÄ (p. gewa:h) - ser. guwäh.
GÜWÄH (p. gewa:h) - - şaýat; habarly,tanyş.
Magtymguly, ýyglar men bubagty-syýahymdan,
Gorkaram jan apaty, el-aýak güwähimden.

GÜWÝ (p. gu:ýa:) - gepleýän, sözleýän, geplepbilýän; saýraýan.
Çeşmeler höşk boldy, daşlar mum boldy,
Güwýa boldy tiller Çowdur han üçin.
GÜDAZ (p. goda:z) - ergin, eredýän, ýakýan, ýakyjy,(ot); kubra güdaz - uly ergin, uly ýakyjy ot.
Ol güdaza janym erip ýanaly,
Abat kaýsy, harap kaýsy, bilmedim.
Görnüşiň aşretnema, görküň üçin köňlümgüdrz.
GÜENDE (p. gu:ende) - ser. guw'ende.
GÜZAR (p. goza:r) - ser. guzar.
GÜZER (p. gozer we goza:r)- 1) geçelge, geçit; 2) geçiş,geçme; geç (buýruk Formasy); guzer etmek - 1) geçmwk,geçip gitmek, üstünden geçmek; 2) mydar etmek, güngeçirmek, ýaşamak.
Ajal saňa etse güzer,
Habaryň ber nedejek sen?
her kim gadamyn düz goýsa,
Güzerden bihatar gider.
GÜZERGÄH (p. gozer+ga:h) - geçelge, geçit,geçiýän ýer; güzer (ser).
Aldamaga al kumaşyň sim-zeriň,
Guzergähiň tutup durmuş bu ýeriň.
GÜZEŞT (p. gozeşt) - geçme, geçiş, ötme, ötüş;güzeşt eýlemek (etmek) - 1) geçmek (wagtyň, ömrüňgeçmegi); 2) bagyşlamak, günäni geçmek.
Bihuda imesdir ömrüň güzeşti.
Gelen geçer çaşt edip,
Eglenmez, güzeşt edip.
Eý gerimi-kärsaz,
Günähim güzeşt eýle!
GÜÝTMEK - 1) tutmak, salmak, asmak (gulak); 2)almak; saklanmak; kabul etmek.
Müň ýalbarmak bilen köňül guýtmez hiç.
Ýman hiç nasihat tutmaz,
Ýgşy söze gulak güýtmez.

Magtymguly öwüt aýdar,
Aňlan gulagynda güýder.
GÜL ROÝ (p. gol+ru:ý)- ser. roý.
GOL RUHSAR (p. gol+rohsa:r)- ser. ruhsar.
GÜL FERHAR- özbak klassyk şahyry LutFynyň webaşga-da birnäçe şahyryň ýazan eseri bolan "Gül weNowruz" dessanynyň gahrymany. Gül Ferhar ýurdunyňşazadasy. Bu at käerde Gulbahar şekilinde gabatgelýär.
Aşyk Nowruz gül Ferhary,
Söen dek söýmüşem seni.
- 1) gül suwy, gülden edilen atyr; GÜLAj (p. gol+a:b) 2) bägülden alynýan içgi.
Gül bolur sen guwanurga gulaba,
Lahat guma döner, hanaň haraba.
GÜLGUZAR (p-a. gol+oza:r) - 1) gül ýaňakly, gülýüzli; gözel, görkli; 2) söýgüli.
Bişeleri şir-peleňli,
Gülguzar, nowça böleňli.
GÜLGÜN (p. gol+gu:n) - gül reňkli, gül meňizli;gyzyl (reňk), al; güle meňzeş; gülgün şerep - gyzyl çakyr,al şerap; gülgün kaba - gyzyl geýim.
Bag içinde gülgünmi sen, näme sen?
Sag elinde gülgün bada şaraby.
Eý, aty ýüwrük ýigit, özi goçak, gülgünkaba.
GÜLGÜN BADA (p. golgu:n+ba:de)-ser.bada.
GÜLGÜN KABA (p-a, golgu:n+kaba:)- ser.kaba wegülgün.
GÜLGÜN ŞERAj (p-a. golgu:n şera:b)- ser.gülgün.
GÜLZAR (p. golza:r) - gül bilen örtülen meýdan;çemen, gülüstan, güllük, gül bakçasy, gülüň köpýeri.
Bilbilem, ahy-zar çekip,
Täze gülzardan aýryldym.
Rumuň şähriniň serdary,
Nirde saldyrmyş gülzary?
GÜLI-HANDAN (p. gol-e handa:n)- gm. açylangül.

Bilbilleri ýesir eden güli-handan,
Ý reb, habar bilerinmi, ýar, senden!
GÜLLE (p. golu:le) - 1) top ýa-da tüpeň bilen atylýanmetaldan ýasalan ok; 2) ýumak.
Ajal otdur, ten myltykdyr, jan - gülle.
Aýak, golsuz galyp, maýyp düşenden,
Gülle degip, alyp giden baş ýagşy.
GÜLÜSTAN (p. golesta:n) - gülleriň köp ýeri, güllermekany, gülçülik ýer.
Toty hemrahyndan, zenbur şekerden,
Bilbil gülüstandan aýrylmadymy?
GÜLÇIHRE (p. gol+çihre) - 1) gül ýüzli, gözel,owadan, görkli (köplenç aýal-gyzlar hakda); gyzyň ady;ser. çihre.
Bir gülçihre ýolunda bihuda pida boldum.
Bagda biten gulçihre sen bulgur bakymly.
Kany ol Gülçihre, simin uzaryň?
GÜLŞA (p. golşa:h) - "Warka-gülşa" dessanyň başgahrymanlarynyň biri, Warka atly ýigidiňsöýgülisi.
Emende Warka Gülşany,
Söen dek söýmüşem seni.
GÜLŞEN (p. gol-şen) - gül biten ýer, gülüstan, köpgülli bag, gülzar (ser).
Ýigitlik bir gyzyl gülşen.
Bagy-erem gülşeni,
jany jahana düşmez.
- 1) çak, çen; 2) hyýal, oý, GÜMANA (p. goma:na) pikir; 3) şek, şübhe.
Magtymguly diýr, iýgeniň,
Gümanadyr çeýnegeniň.
Bir-birine gümanda, güman senden bihabar.
GÜMRA (p. gomra:h) - ser. gümrah.
GÜMRAH (gomra:h) - azaşan, ýoldan çykan, ýolunyýitiren, ýoluny urduran; gümrah bolmak - ýoldançykmak.
Niçe ýüz müň gümrah bolan-da bardyr.

Gümrah bolup, ýol ýitirdim.
Magtymguly aýdar, dostlar, men gümrah.
GÜNEH (p. goneh) - "Gona:h" sözüniň gysgaldylanFormasy. Günä, ýazyk; bigüneh - günäsiz,ýazyksyz.
Külli-ummatny günähden bigüneh kylgyl,huda.
GÜNIN (güni:n) - bir günde, bir günüň içinde,günibirin, bir günüň dowamynda.
NeFyg ýokdur saňa masewalladan,
Kimse günin, kimse ýatyp baradyr.
GÜNMÜŞDIK - gün eken (ýomut, gökleňdialektinde ulanylýan Forma).
Ne sapaly günmüşdik, deň-duş bile başgoşman,
Başyň aldyň garyldyň ne dost bildiň, neduşman.
GÜNÄ (p. gona:h) - ser. günäh.
GÜNÄKÄR (p. gona:h+ka:r) - günäli, ýazykly,tagsyrly, günä iş eden.
Günäkär ummatyn hak resulalla.
Eger men bir günäkäriň, hemişeaşyky-zaryň.
GÜNÄH (p. gona:h) - günä, ýazyk, etmiş, tagsyr.
Her kime lutF eýlese, jürmi-günähiň olgeçer.
Günähiň agramy üstüňden basar.
GÜNÄHI-jISAT (p-a. gona: h-e Fesa:d)- ser. pisat.
GÜŇ (p. goňg) - dilsiz, gepläp bilmeýän adam, lal;güň-u lal - gepläp bilmeýän we dili tutulýan.
Isanyň demi mahal,
Lukman ol ýerde güň-u lal.
Nijeler güňdürler, nijeler laldyr.
- ser. güň. GÜŇ-U LAL (p. goňg-o la:l)
GÜRBE (p. gorbe) - pişik.
Gaplaň güýçden galar, döner gurt-gürbä.
Gürbe güýji ýetse, ger gaplanga hem bermezaman.
GÜRGEN (p. gorga:n) - Etrek derýasynyňgünortasynda türkmensährada bolan derýanyň ady; 2)Eýranyň Horasan oblasty bilen Kaspi deňziniň hem-deElburz daglarynyň we

Türkmenistanyň aralygyndaýerleşýän territoriýa, şol territoriýanyň merkezi şäheri.Gadymlar Gürgen bilen Dehistany bilelikde Astrabatatlandyrypdyrlar. Eýran türkmenleriniň köpüsi şolýerde ýaşaýarlar. Ol şäheriň düýbüni tutan Gürginhasaplanýar.
Öňünde belent dag, serinde duman,
Deňizden öwüser ýeli Gürgeniň.
GÜRZ (p. gorz) - gadymy uruş ýaraglaryndan biri(demirden, agaçlan edilen süýri-togalak bolan tokmak),gürzi.
Zybanyýýa melekler
Gollarynda gürz dälmi?
Melekler göterip, gürzler urarlar.
GÜRIZAN (p. gori:zan) - "gori:hten" işligiden; gaçýan,gaçyjy, gaçýan halatda; gürizan bolmak - gaçmak,daşlaşmak.
Boluňyz binamazlardan gürizan,
Alarnyň gaşydan uFtan-u hyzan.
GÜRK (p. gorg) - gurt, möjek, böri.
Diýdim; "Ähli-zalym ne taýpadandyr?"
Diýdi: "gürk, it-u eşekdur, şagal".
GÜRLEMEK - 1) geplemek, sözlemek, gürrüň etmek;2) gm. güpülemek, öwünmek, lap etmek.
Namart goş üstünde harlar.
Orta-aş üstünde gürlär.
GÜRUH (p. goru:h) - topar, bölek, jemagat;güruh-güruh - topar-topar, bölek-bölek.
Edinji güruhy nukaba, biliň,
Üç ýüz ärdir, söze bir gulak salyň.
On iki güruh bolup resul ummaty,
Her biri bir jynsda sürler ýaranlar.
GÜSBENT (p. gu:sFend) - goýun.
Bir süri güsbende gurduň söweşin.
Boz güsbent, gyr ýylky, gara gäwmişli,
Argaly, gäw bolar maly Gürgeniň.
GÜFTAR (p. goFta:r) - 1) söz, gürrün, gep; 2)sözlemek, geplemek; şirn güFtar - süýji sözli.

Hoş owazly bilbilimden,
Şirin güFtardan aýryldym.
Ile-ulusa hoş gelen,
Aş, gylyç, är güFtarydyr.
GÜŞADA (p. goşa:de) - 1) açyk; göwni zçyk, şat 2)çözülen, açylan; güşada bolmak - şatlanmak, göwünaçmak; güşada bagt - bagty açyk, bagtly; açykbagt.
Tapmaý güşada bagty ol talyg ile ýyldyzdan,
Görse wepalarny mundag her kim tutupöz-özünden.
- ser. GÜŞADA BAGT (p. goşa:de baht)güşada.
GÜŞAÝYŞ (p. goşa:ýiş) - açylyş, giňeliş,ýaýbaňlanyş, dynuw; açyklyk.
Magtymguly aýdar, haka sitaýyş,
Her müşgil işime sen-sen güşaýyş.
GÜŞAT (p. goşa:d) - 1) açyk, açylan; giň; 2) ýeňil,aňsat; güşat eýlemek- 1) açmak, giňeltmek; 2) aňsatetmek, rowaçlandyrmak.
Tugun bolar daýyma, bolmaz güşat ykbalymyz.
Güşat etdiň niçe kagbaröwleri.
GÜŞTASj (p. goşta:sb) - Firdöwsiniň "Şanamasynda"getirilen rowaýatlara görä, Eýranyň keýanylardinastiýasynyň bäşinji patyşasy. Ol Luhrasbyň ogly weIspendiýar Ruýinteniň (endamyndan ok geçmeýäniň)kakasydyr. "Şanamada" aýdylyşyna görä, Zertoşt onuňdöwründe özüni pygamber yglan edýär, Güştasp hemşonuň dinini kabul edýär we ony rowaçlandyrýar, şuugurda köp zähmete, bela duçar bolýar.
Zal oglunyň almaz peýkam, tiri sen,
Güşatsyp ogly dek belli belaýa.
GYBAT (a. gi:bet) - 1) biriniň yzyndan erbet gürrüňedip ýamanlamak; 2) bolmazlyk, gaýyp (ser.)bolmak.
Nämährem gören gözleriň,
Şol gybat eden sözleriň.
GYBATKEŞ (a-p. gy:bat+keş) biriniň yzyndan gybat(ser.) edýän, gep gezdirýän, biriniň yzyndan erbet sözaýdýan.
Kyýamat ahyry-magşar bolanda,

Süýthorlary, gybatkeşi nar çeker.
GYDYRMAK - zähmet çekmek, işlemek; bir zadyňyzynda tagalla etmek; gydyrmak görnüşinde-de duşgelýär.
Gün üçin gydyrganyň,
Sowap üçin güýmenewer.
GYZMAK - 1) yssy bolmak, gyzgyn olmak; 2)gm. gyzyklanmak, höweslenmek, joşmak,hyjuwlanmak.
Köňül, sen bir bazar sen,
Her işe bir gyzar sen.
Joşgun berip yşk ody, gaýnap gyzdygym.
GYZYL ASLAN (Arsala:n)- Ildego'züň ogly. Azerbaýjanatabeklerinden biri. Ol 581-nji hijri (1185-1186) ýylyndantä 587-nji hijri (1191) ýylyna çenli häkimlik edipdir.Üçünji Togrul (seljuklardan) bilen urşup, ony ýeňipdir.Gyzyl Arslan 587-nji hijri (1191) ýylynda-dao'ldürilipdir.
Zo'hre, Näzperi, Humaý, Dursuti haýran sizlere,
Beýle adalatly şa sen, Gyzyl Aslan istemen.
GYZYL BAÝYR- Gyzyletrek raýonynda bir ýeriňady.
Kesgin-kesgin ýolun geçer,
Gyzylbaýyr go'wün açar.
GYZYLBAŞ - 1) Şa Ysmaýyl SeFewiniň goşunynyňbir bo'legine dakylan at. Olar şaýy mezhebinden bolup,seFewileri goldapdyrlar, on iki burçly (megerem 12 ymamyaňladýan bolsa gerek) gyzyl telpek geýenleri üçin, olaragyzylbaş at dakylypdyr.
Taryhçylaryň ýazmagyna go'rä, ol gyzyl telpek ilkinjigezek şa Ysmaýylyň kakasy Soltan Haýdar tarapyndanulanylypdyr. Ol şol do'würde rowaç bolan türkmentelpeginiň deregine kiçijik gyzyl selle geýmegi buýrupdyr.Şondan soň seFewileriň tarapdarlaryna gyzylbaşlardiýilipdir. 2) şol do'wür Eýran goşunynyň esgeri;Eýranly.
Bäş ýylda bir kitap eden işimiz,
Gyzylbaşlar alyp, weýran eýledi.
Gylyç urup gyzylbaşa,

Dolar sen Eýrana go'kleň!
GYZYLMAK - 1) gyzyl bolmak, gyzarmak; 2) gyzgynbolmak.
Beýik diwan gurlar, bir iş düzüler,
Gün ýüzi ço'wrüler, älem gyzylar.
GYÝMAK - 1) kesip ýaralamak, ýyrtmak, dilmek; 2)do'zmek.
Go'wresin gyýmamyş, ko'ňlün bozmamyş.
Oýarmaga gyýmaz go'züm.
Gyýmazlykda müň so'z gulagna guýsaň.
GYÝMAT (a. gy:mat) - 1) baha, nyrh, deger, bedel,durýan eri; 2) ätibar, hormat.
Gyýmatyň aýt, ne bahasy, galandar.
Boýny reňbe-reň hinji,
Gyýmaty älem genji.
GYLMAN (a. gylma:n, bs. gola:m) - 1) oglan, ýaş oglan;2) hyzmatkär, gullukçy; 3) dini düşünjelere go'rä,behiştdäki hyzmatkärler. Bu so'z türkmen dilinde birliksan ho'kmünde ulanylýar.
jazly bilen barça işim bitirip,
Hüýr-u gylman içre Ferag ýetişse.
GYMMAT (a. gy:met) - 1) baha, nyrh, 2) hakykybahasyndan artyk satmaklyk; gymmat etmek - bahabermek.
Eşek o'zün egsik saýmaz bedewden,
Gymmat etseň, ýat ýanynda bellidir.
GYN (gy:n) - pyçagyň, gylyjyň tygyna laýyk edip,gaýyşdan bejerilýän gap. Arap dilinde "gyla:F", parsdilinde "niýam" diýilýär.
Uzak ýola düşüp namart ýo'rmegil,
Ne iş kylsyn gury pyçak gyn bilen.
GYNAMAK (gy:nanmak) - 1) gyn ýagdaýa sezewaretmek, ynjytmak, azar bermek, janyny ýakmak; sütemetmek, horlamak.
Yslam üçin jän gynagan,
Ol Hemze pehliwan kany?
GYŇRALMAK - 1) azm urmak, herrelmek; 2)hyrsyzlanmak, gyňyr bolmak.

On ikide her kime gyňralyp so'z gatardym,
On üç ýaşa ýetmede, agyr mejlis tutardym.
GYR (gy:r) - çalymtyl ak reňk, kül reňkine ýakynak.
Boz güsbent, gyr ýylky, gara gäwmişli,
Argaly gäw bolar maly Gürgeniň.
GYRA - kenar, çet; boý; deňziň gyrasy - deňziňkenary, deňziň boýy.
Er-go'güň arasynda,
Harmanlar gyrasynda.
- kenar, gyra; çet, burç. GYRAK
Bu dünýäniň gyragynda,
Şejerler bitmiş bagynda.
GYRMYZY (a. kyrmyz) - 1) gyzyl reňk; 2) gyzyl reňkdebolan bir hili ýüpek mata, keteni; 3) Bu so'z aslyndaýumurtga şekilli, ululygy nohut ýaly kiçijik bir mo'jegiaňladýar. Onuň urkaçysynyň ganaty bolmaýar, reňkigyzyl bolýar, näçä ko'p dursa, gyzyllygy artýar. jarsdilinde oňa "gyrmyzdäne" hem diýilýär. Ol kaktus ýa-dajidar atly o'sümligiň ýüzünde emelegelýär.
Gyrmyzdänäni ýetişdirilýän ýerde ilki kaktus ekinmeýdanlary do'redilýär. Gyrmyzdäneler ýygnalandansoň, mahsus desgäde olar o'ldürilip, gün astynda goýlupguradylýar. Gyrmyzdänäniň meşhur reňki ýüň, ýüpekreňklemek üçin peýdalanylýar.
Dünýä, seniň bu gezekli gerdişiň,
Gyzyl gandan gyrmyz bolupdyr dişiň.
GYRNAK - 1) ko'ne do'würde alamançylakda, uruşdaýesir alnyp, soň bazarlarda satylan aýal, eger ol erkekbolsa, oňa gul diýilýär; 2) barly adamlaryň ýa-dahäkimiýet eýeleriniň o'ýlerinde hyzmat edýän aýal.
Goç ýigit kem go'rner guldan-gyrnakdan,
gallaç bolup, maldan-başdan aýrylsa.
GYSGA KAT (t-a. gysga kadd)- ser. katD.
GYSSAMAK - howlukdyrmak, bir işi ýerine etirmägehowlukdyrmak, howlukmaga mejbur etmek.

Janyňy tartarlar bogazyň gyssap,
Şol dem garaňkyrar Aý ile AFtap.
GYSYK - gysganç, husyt.
Ýygnanan ýygynçagyň bary kül boldy,
"Görümsiz, gysyk" at galdy özüňden.
GYSYM - owuç, el ýumlanda, içinde emele gelýänboşluk; şol boşlukda ýerleşip biljek mukdar zat,tutum.
Bir Allaga aýdaý hamdy-senalar,
Bir gysym toprakdan ynsan ýaratdy.
GYÝ - kese, gyşyk, ters; gyýa bakmak - kese bakmak,ters bakmak.
jeleňler çyrpynyp çykan,
Boz marallar gyýa bakan.
jelek, pelek gyýa bakyp,
Jan alar sen hanjar sokup.
GÄW (p. ga:w) - sygyr, öküz.
Öňün başlar ýagşy gäwler.
Dag başynda ýören gäwler.
GÄWBAN (p. ga:wba:n) - sygyr çopan.
GÄWDAR (p. ga:wda:r) - demirgazyk Eýranda şalyetişdirmek we aýdym-saz bilen meşgul bolýan aýratyntaýpa. Olar musuman däldikleri üçin, doňuz etiniiýýärler, däp-dessurlary beýleki Eýranlylardantapawutlanýar.
Gäwdar ogly doňuz bilen it oýnar,
Beg balasy sadranç oýnar, nert oýnar.
GÄWMIŞ (p. ga:wmi:ş) - gämiş, uzyn şahlary bolansygyra meňzeş haýwan, süýdi köp we ýagly bolýar.Arapça "Jamus" diýilýär.
Magşar gün hak ýanda bolsaň uýatly,
jil, gäwmiş, boýunly möýler sokalar.
Boz güsbent, gyr ýylky, gara gäwmişli.
GÄWÜR (gä:wür) - pars dilinde otparaz diýenmanyny aňladýan "gebr" ýa-da arapça "kaFyr" sözündenbolmagy çak edilýär; 1)

hudaýa ynanmaýan adam, kapyr,dinsiz; 2) musulman däl, hristian, isaýy.
Magtymguly, ýalançydyr bu jahan,
Mestde akyl bolmaz gäwürde iman.
GÄLE (p. gelle) - süri, topar; gäle-gäle - topar-topar,süri-süri.
GÄLEBAN (p. gelleba:n) - ser. gelleban.
GÄM (p.ga:m) - gadam, ädim, ýol ýörelende ikiaýagyň arasyndaky aralyk.
Giriban bu hanadan, ol hanaga basmyşdy gäm,
Rast gitmese ýa eger yhlas birle subh-u şam.
GÄMI (gä:mi) - suw transporty, naw, gaýyk.
jikir derýasyna akyl gämisin
Batyrmyşam, geçe bilmen, neýläýin?!
GÄj (p. ga:F) - arap-pars elipbiýiniň ýigrimi altynjy"g" harpy. Bu harp arap sözlerinde ýok, ol pars sözlerinemahsudyr. ebjet hasabynda "käp" bilen barabar (20)hasaplanýar.
"Gäp" - günähiň ýat edip, tur, säherler ýyglagyl!
- käwagt, kämahal. GÄH (p. ga:h)
Gäh dünýä talap eýlep, hem ýortar men, ýelermen.
Gäh ýyglap öz halyma, gäh şuh edip, gülermen.
GÄHI (p. ga:hi:) - käwagt, kämahal, ser. gäh.
Gähi bilbil kibi saýrar tilleri.
Gähi köprük, gähi ýylan geçipdir.
GÄHI-GÄHI (p. ga:h ga:hi:)- mahal-mahal,käwagt-käwagt, käte-käte.
Sen neçün, Magtymguly, ýamanlygyňunutmadyň.
Gähi-Gähi zalym olduň, görgeniňden gaýtmadyň.

D

DABAN (da:ban)- 1) aýagyň aşagy, ökje, ökjäniňaşagy; 2) gm. az mukdar, azajyk; daban zemin - azajyk ýer,aýagyň aşagy mukdardaky ýer.
Bir daban zemine satyp baradyr.
Tutsalar gyl köprüde, durmasa anda daban.
DAWA (a. dä'wa:) - ser. dagwa.
Möwlam özi diwan üçin otursa,
jeşe turup, dawa tutar pil bile.
DAWAGÄR (a-p. dä'wa:ger) - 1) dawa edýän, jedeledýän; 2) adalat talap edýän.
"Men garyp men, maňa, gamhor bolmasaň,
dawagärim siz" diýp aýtdy, dostlar heý.
DAWER (p. da:wer) - 1) häkim, hökümdar; 2) ikiadamyň arasyndaky dawany çözmek üçin bellenýänadam, sud'ýa; 3) çäksiz hökümdar bolan Alla tagala;hökmi-daewri - sud'ýanyň hökmi, Allanyň hökmi.
Eý ýaranlar, musulmanlar,
Görüň bu hökmi-daweri.
DAWERI (p. da:weri:) - 1) häkimlik etmek, sud'ýalyketmek.
DAWUT (p. Da:wu:d) - Süleýmanyň atasy. Dinirowaýatlara görä, musaýylaryň (ewreýleriň)patyşalaryndan we pygamberlerinden biri, Ýkubyň onbirinji arkasy. Ol biziň eramyzdan 1033 ýyl öň dogulýarwe takmynan biziň eramyzdan 962 ýyl ozal 71 ýaşyndaaradan çykýar. Ýşlykda çopançylyk edipdir, göwresi kiçibolsa-da, örän gaýratly we edermen bolupdyr. GöýäDawudyň örän ýakymly sesi bolup, "Zebury" owaz bilenokanmyş. Dawut Şaul patyşanyň gyzyna öýlenýär,Beýtilmukaddesi kenganlylardan alyp, paýtagt edýär weoňa Urşalym (Ierusalim) at goýýar. Ol kyrk ýyla golaýpatyşa we pygamber bolýar, emma ýewreýler ony kitaplypygamber hasap etmeýärler. Göýä Dawut oňat sowutýasamagy-da bilipdir, şoňa görä, ol Gündogarrowaýatlarynda demir ussasy hasaplanýar. Klassykyedebiýatda Dawut hoş owazly obraz hökmünde tanalýar.Onuň obrazy türkmen klassyky edebiýatynda-da

duşgelýär. Magtymguly Dawudyň ussa bolandygyny, "Zebury"(ser). okap mynajat (ser). edendigini aýdyp, onuň birdemde kyrk oglunyň ölendigini ýazýar:
Demirler golunda mum kimin bolgan,
Dawut näme gördi, eý dünýä senýä senden.
Dawut "Zebur" okyp, kyldy mynajat,
Muhammet şanyna "Furkan" ýaratdy.
DAWY (a. dä'wi: we dä'wa:, ks. dä'a:wi:) - 1)hak-hukugy goramak üçin suda ýüz tutma; 2) dawa,jedel.
Hezret Aly etgeç älemge dawy,
Kapdan Kaba düşdi Hyzyryň çawy.
DAG D (da:g) - Eriň beýik ýeri, Eriň ýokary galypduran daş jynsly beýik ýeri. "Kur'anda" daglar Eriň myhyhökmünde görkezilýär ("Wel-jebal-e owtaden", 78-njisüre, 7-nji aýat). Magtymguly şony ýatalp, "Dag saýar"atly goşgusynda şeýle ýaaýar:
Daglar Eriň myhydyr,
Depe özün dag saýar,
Çekik aýdar bilbil men,
Çyrlak özün zag saýar.
DAG DD (da:g) - 1) nyşan, alamat, belgi, tagma; 2)gyzgyn, ýakýan, ýakyp-ýandyryp duran; 2) gaýgy, gam; 3)ýanyk, ýanan ýer,
Çykdy elden, dagy jana dert oldy.
Hijran ody ýüregiňe dag salar.
DAGY-HASRAT (p-a. da:g-e hasret)- gaýgy-gussa,ökünç, hasrat ýarasy.
Tapdy şöhrat halk içinde bu jahalatdan nyşan,
Galdy derwişler tilinde dagy-hasratdan nyşan.
- jedel; uruş, söweş, DAGWA (a. dä'wa:, ks. da a:wi:)jenjel; 2) talap, isleg; 3) hukuk gazanmak üçin suda ýüztutmaklyk; dawa; 4) ynsanyň özünde ýok artykmaçlygadawa etmegi; dagwa tutmak - uruşmak, jedelleşmek.
Turar, dagwa tutar duz-emek bilen.

Köňül awlaýyn diýp ugrasam her ýan,
Dagwadyr, döwüşdir, käýiş taparjan.
DAGWAÝY-BATYL (a. dä'wa:ýe ba:til)- ser.batyl.
DAGWAT (a. dä'wet) - 1) çagyrma, çagyryş, çakylyk;2) haýyş, isleg, doga; dagwat eýlemek - çagyrmak.
Dine dagwat eýlegeç, Fyrgawnnyň artypşirketi,
Barçany bu jahanda har-zar eden, rebbim jelil.
- ser. dagwa. DAGWY (a. dä'wi:, dä'wa:)
DAGDAN - dagda bitýän örän gaty we berk agaç.
Eý söwdügim, Soňudagy,
Dagdanlydyr biliň seniň.
DAGLAMAK (da:glamak) - 1) gyzgyn demir bilen tagmaurmak; 2) gyzgyn demir bilen ýakmak, dag basmak; 3)ýaga gowurmak; 4) gm. gynandyrmak, awutmak; syna (jan,ýürek) daglamak - gynanmak, ýürek awutmak.
Hoşlaşyp, bu misgin janym daglar men,
Ýüz müň derwüş syna daglap oturgan,
Ryýazatda bilin baglap oturgan.
- ser. DAGLAR ERIŇ MYHY (t-p. da:glar ýeriň my:hy)dagD.
DAGLY (da:gly) - 1) dag (ser.) basylan, tagmaly; 2)ýangynly, otly; 3) gm. gaýgyly, gamly.
Mertler gezer boldy namarda bagly,
Şirleriň tilkiden ýüregi dagly.
DAGYLMAK (da:gylmak) - dargamak, pytramak,sandan çykmak; 2) gm. çaşmak.
Ölüm zarby üç tarapdan uruldy,
Akylym dagylyp, haýrana geldi.
DAGYSTAN (t-p. Da:gysta:n) - 2) daglyk, daglyk ýer; 2)Kawkazyň demirgazyk-gündogarynda we Kaspi deňziniňgyrasynda ýerleşýän ýurduň ady (häzirkiASSR-i).
Ziri-paý etseňiz Yrak, Ispyhan,
Dagystanyň haşam-haýly siziňdir.
DAGYTMAK (da:gytmak) - 1) bulaşdyrmak, bozmak;2) weýran etmek, dargatmak; 3) gm. haýrangaldyrmak.

Gelse, aklym dagydyr, gitse, kararym ýokmeniň,
Gamzasy ok, gaşlary ol ýaýa aşykbolmuşam.
DADHAH (p. da:d+ha:h) - ser. dathah.
- 1) galmagal, DADY-jERÝT (p. da:d we Ferýa:d) gykylyk, jenjel; 2) ah-nala, agy.
Guşlar uçabilmez guýruk-ganatsyz,
Aşyk ýara ýetmez dady-perýatsyz.
DAÝYM (a. da:im) - hemişe, mydam, mydama,elmydam.
Älemniň degresi ne reňli dagdyr,
Ol ne guşdur, daýym anda tussagdyr?
Mert köňlünde daýym bahardyr-ýazdyr.
DAÝYMA (a. da:imen) - hemişe, mydam, ser.daýym.
Haby-gaFlatdan gözüňni aç, daýyma huşýarbol.
Çünki betkärler gözige daýyma bardyr çilim.
Tutgun olar daýyma, bolmaz küşatykbalymyz.
- hemişelik, hemişe, DAÝYMY (a. da:mii:) mydamalyk, ömürlik; daýymy bina - hemişelik jaý.
Bu bazara sen-sen daýymy bina.
Ummatym diýp, daýyma
Hezret işanym geldi.
DAÝYMY BINA(a. da:mii: bena:)- ser.daýymy.
DAKMAK - 1) ýüklemek, urmak; 2) baglamak,asmak.
Etimleriň malyn alyp, zor etme,
Günäňi gaýryga dakabilmez sen!
DAKÝNUS (a. dakýa:nu:s) - 1) Gadymy Rimdepatyşalyk eden zalym hökümdaryň ady (Deseus). Dinirowaýatlara görä, yslamdam bir näçe asyr öňDakýanusyň döwründe hristian dininde bolan ýedi sanyadam butparazlaryň yzarlamasyndan gorkup, gaçyp, birgowakda gizlenýärler we ýatyp, uka gidýärler. Olar göýäüç ýüz ýyldan soň oýananlarmyşyn. Bulara"eshaby-kähF" (ser.) , ýagny "gowakda ýaşan egindeşler,dostlar" siýlip, at berlipdir; 2) Dakýanus umuman gadymydöwür hakda ulanylyp, gadymylygy aňladýar.

Legendalara görä, Dakýanus gadym zamanda özüniňnawy (gämisi) bilen okeanlara syýahat edipdir. Bir gezekonuň gämisi uly girdaba uçrap, öz töwereginde aýlanypbaşlapdyr, gark bolmak howpy ýakynlaşypdyr. Emmatakdyra görä, ol gark bolman, girdapda birsyhly aýlanypdurupdyr. Gämidäki adamlar bar bolan azyklaryny iýiptükedipdirler. Açlyk olary heläk edip başlapdyr. Gäminiňkapitany bije boýunça bir adamy öldürip, onuň etiniiýmekligi teklip edipdir.
Şeýlelikde, gämidäki adamlaryň hemmesi iýlip, diňeiki sany adam galypdyr - bir garry we bir-de ýaş ýigit. Olikisi biri-biri bilen urşup, garry adam ýigidi  ýeňýär, onyöldürip iýmäge başlaýar. Şeýdip, bir aý ýaşaýar,ahyrda öldürilen ýigidiň bir goly galýar.
Bu garrynyň ady Dakýanus eken. Ol şol galan golydişläp, iýmege başlanda, öz täleýi hakda oýlanýar...Edil şol pursatda-da bu ýiten gämini agtaryp gelen başgabir söwda gämisi Dakýanusy ölümden halasedýär.
Erteki çeşmesi bolan bu wakanyň özi adamlaryň hasgadym zamanlarda et, onda-da adam etini-de iýendikleriniaňladýar.
Dakýanus döwründe  ýedi kimerse,
Bir it bile hemra bolup galdylar.
DAL D (a. da:l)  - 1) arap-pars elipbiýiniň onunjy "d"harpy. Muňa nokatsyz "dal" hem diýilýär. Ebjethasabynda - 4. Kä sözlerde "t" harpyna öwrülýär. Mes.zerdoşt - zertoşt; daýa-taýa. Käte bolsa "z" harpynaöwrülýär. mes.: Günbed-Günbez; 2) gm. bükük,bükülen, eglen; bükülen bil; kaddy-dal - küýki, bilibükülen.
Her kimsäniň ölse dogan - gardaşy,
jelek anyň elip kaddyn dal eder.
"Dal" - delalat ber diýban ýat Mustapany eýledi.
Bir gün seniň elip kaddyň dal olar.
DAL DD (dal)  - 1) arka, ýanbaş, syrt; 2) yz, arka; 3)pudak, şaha.
Höwesim dalyna düşdi.
Dalda  ýerim dag oldy.

DALAŞMAK (da:laşmak) - 1) erjeşmek, iş salyşmak,baş goşmak, tokunmak; 2) basalaşmak, oýun edişmek,tutluşmak; 3) tagalla etmek, talaş etmek; ser.talaşmak.
Magtymguly, güýçli bile dalaşmaň.
Gezer sen oýnap, dalaşyp.
Her kim bir borja dalaşdy.
DALDA - pena, gorag, hemaýat, kömek, arka,daýanç.
Mahşar gün bolmasaň sen maňa dalda.
Hiç biri bolmady derdiňe dalda.
Dalda ýerim dag oldy,
Düz ýerim gaýa döndi.
DALDAMAK - hemaýat etmek, goramak, kömeketmek.
Erenler jem bolup, başyň daldarlar,
Hyzyr, Ylýas rekabyňyz ýeldärler.
DALMAK - çümmek, suwa çümmek, suwa girmek; 2)gark bolmak, suwa gark bolmak.
Towşan derýa bolmaz, şor suwa harçeň,
Hamsanyň kölüne dalmak ýaraşmaz.
Düz ýeriň gadryny bilgil, derýa dalmazdanburun.
DALMYNMAK - 1) ýalym-ýulum etmek; 2) guwançlyýagdaýda bolmak.
Diýdi Aly: "Ý subhan,
Dalmynyp, bakyp her ýan.
DALNAMAK - saýgarmak, parhyny bilmezlik,seljermek.
Görüň, bu eýýamyň pirin, sopusyn,
Dalnamaýyn, tykar otyr aş gelse.
DAM (da:m) - duzak, gapan, tor, kapas; dama düşmek- duzaga düşmek; damy-zülp - gm. zülpüň yşkyna duçarbolma, söýgüliniň eülpüniň yşkyna düşme.
Magrur käkilik deý nebsiň ugrunda,
Dama düşüp, ganatyňdan aýrylma.
Damy-zülpüň kaýdyna özümni zyndanisterem.
Magtymguly, köňlüňde ýüz külpet bar,
Kazanyň damyga bolduk giriFtar.

DAMAK - bogaz, bokurdak; damak ýyrtmak - 1)gygyrmak, gaty ses bilen gürlemek; 2) güpülemek,öwünmek.
Gök dek gürlär, damak ýyrtar,
Häzir bolan aş üstnde.
DAMAN D (p. da:men) - etek, syn; damany wasl - gm.gowuşmak arzuwy, islegi; damany-ýar desti-men - 1)ýaryň etegi- meniň elim, elim ýaryň eteginde; 2) gm.ýalbarmak, ýalbarýaryn diýen manyda.
Gysga ykbalym goly, dost, damany-waslyňderaz.
Aşygam, yşk mesti men
Damany-ýar desti-men.
DAMAN (da:ma:n)- gadyr bilýän, hormat edýän;hyzmat edýän.
Bir sözüm bar, diýsem şaga, soltana,
Dostlar meňgi bolup, daman galmady.
DAMANGIR (p. da:men+gi:r) - 1) birine ýapyşypkömek soraýan; goldaw agtarýan, biriniň etegindenýapyşyp hamaýat soraýan; 2) duçar, sezewar; 3) bir zadaduçar bolmaga ýa-da bir erde mejbury suratda durmagasebäp bolýan zat ýa-da adam.
DAMANY-ÝR DESTI-MEN (p. da:men-e ýa:r dest-emen) - ser. daman D.
DAMAT (p. da:ma:d) - köreken, giýew.
Resul damadydyr, öz arslanyňdyr,
Ý ymam Alyýa bagyşla bizni!
DAMGAN (p. da:mga:n) - demyrgazyk Eýranda birşäheristanyň - uly raýonyň we şol şäheristanyň merkezişäheriniň ady. Onda bitýän pisse meşhurdyr. Damgangadymy düşünje boýunça dördünji yklyma (ser).giryär.
Damganda ýörgen ussat Nowaýy,
"Çar diwany", "jerhat-Şirin" eybaýy.
DAMEN (da:men) - ser. daman.
DANA (da:na:) - pars delindäki "da:nesten - bilmek"sözünden ýasalan söz; bilýän, biliji, alym, bilimli,maglumatly.
Magny söz aňlamaz biakyl adam,
Danalaryň aýdan sözüne degmez.

DANNAMAK - ser. dalnamak.
DAjBE (a. da:bbe) - ser. däpbe.
DAR (a. da:r ks. diýa:r) - 1) öý, jý, ýaşalýan ýer; 2)ýer, ýurt, ülke, mekan, oblast'; 3) şäher; 4) kabyla;daryl-baka - 1) hemişelik öý, mydamalyk jaý; 2) gm.gabyr, gör; 3) dini düşünje boýunça "ol dünýä",ahyret.
Kim biler ki, neýlär sen daryl-bakadabizni;
daryl-mähnet - azap öýi, muşakgat öýi.
Ömrüňi bada berme,
Sen bu daryl-mähnetde;
daryl-Fena - 1) ýokluk öýi, pany dünýä; 2) gm. ölüm;dini düşünje boýunça "şu dünýä."
Üşbu daryl-Fenada ýokdur meniň dek betkär,
Barça saňa aýandyr, ne hajat kylam yzhar.
Hoşwagt eýläp gezdirdiň daryl-penada bizni.
DARAGT (p. daraht) - agaç, uly ösümlik.
Salsaň ol narga daragtny, kül bolar, bişer gider.
Ýňy biten bir daragtym,
Hazan bady pena kyldy.
DARAj (p. da:ra:b) - 1) Firdöwsiniň "Şanamasynda"berilýän maglumata görä, Bähmeniň ogly, keýandinastiýasynyň sekizinji patyşasy. Eneden bolanda ejesiHuma täji-tagty elden bermejek bolup, ony birnäçegymmatbaha zatlar bilen sandyga salyp, derýa taşlaýar.Bir geýim ýuwýan ony alyp, öýüne eltýär, çaganyterbiýeläp, ulaldýar, adyna Darap goýýar. soň ol batyrýigit bolup etişýär we rimliler bilen uruşda edermenlikgörkezýär. Eýran goşunynyň serdary oňa bir hat berip,Humanyň ýanyna iberýär. Huma ogluny tanaýar, ondanötünç soraýar we täji-tagty oňa berýär; 2) Eýranyň jarsoblastynda bir şäheriň ady.
Galmady Darabyň, ne Şähriýaryň,
Kany ol Gülçihre-simin uzaryň?
- Darganatanyň gadymy DARGAN (DARGANA)atlarynyň biri.
Darganyň şäheine gökden ses geler,
Ol bir şeýle sesdir eşiden öler.

DARGATMAK - 1) weýran etmek, pytratmak, dagynykhala getirmek; 2) böleklere bölmek; sandangaldyrmak.
Gapyllykda duşman aldy daşymyz,
Dargatdy her ýana deňi-duşumyz.
DARTMAK - 1) çekmek, silkmek, özüňe tarap silkipçekmek; 2) gm. meňzemek, çekmek.
Aslyga dartadyr ýüwrük, çamanlyk,
Ýüwrükni çamanga satyjy bolma.
DARYG (p. dyry:g) - 1) haýyp, wah; 2) gaýgy, puşmanetme; 3) aýama, gaýgyrma; daryg etmek (kylmak,eýlemek) - aýamak, gaýgyrmak.
Şepagatyň daryg etme garypdan.
Magtymguly, bir gün gitguň dünýäden,
Wadaryg-a, daryg-u heýhat ilen.
DARYG-A (p. dyry:g-a:) - haýyp, arman (ökünç sözi);wadaryg-a şekilinde-de gelýär.
Daryg-a, din üçin ýokdur bir işim,
Ömrüm edalandy, agardy rişim.
DARYL-BAKA (a. da:ril+baka:) - ser.dar.
- ser. DARYL-MÄHNET (a. da:ril+mehnet)dar.
- ser. dar. DARYL-FENA (a. da:ril+Fena)
1) ylgamak, ýortmak; 2) gm. DARYMAK (a. da:ry:mak)ýolukmak, sataşmak; ýagmak.
Darydy bir doly, ýolukdy baran,
Birin ýurdy bile eýledi weýran.
DARYTMAK (da:rytmak) - 1) ylgakmak, ýortdurmak,çapdyrmak (at); ýakyn aralyga at çapdyrmak; 2) gm.ýakynlaşyk etmek, jyns gatnaşygyny etmek.
Magtymgugly ýarytmadym...
Tedrimine darytmadym.
DASTAN (p. da:sta:n) - ser. destan.
DAT D (p. da:d) - 1) gykylyk, galmagal, jenjel; 2) adalat,ynsap, berim, sahylyk; 3) nesip, bähre, ýaşaýyş, ynsanyňömri, ýaşy; dady-perýat, dady-bidat - galmagal, gykylyk(yzygiderli).

Aşyk ýara  ýetmez dady-perýatsyz.
Bardylar dergähe eýleýip gatlar;
dat eýlemek - zarynlamak; aglamak,gygyrmak.
Magtymgugy, ömrüň ötdi,
Dat edip, syrdaşyň dalar.
DAT DD (p. da:d)  - 1) şikaýat, arzy-hal, gaýgy-gussa;2) tagam.
Eý ýaranlar, kime diýem dadymy.
Dünýäýi-peläket elinden dat ile bidat.
 - ser. dat,  DAT ILE BIDAT (p-t-p. da:d ile bi:da:d) bidat.
DATLY (da:dly)  - tagamly, süýji,şirin.
Hezreti-Ýusupny beýan eýläli,
Kyssasy şekerden datly, ýaranlar.
DATMAK (da:tmak)  - 1) barlap görmek, tagamyňduzuny barlap görmek; 2) iýmek, iýip görmak; içmek,içip görmek.
Hassadan sagaldy zäher dadanlar,
Hakyn alyp geldi goýun bakanlar.
DATHAH (p. da:d+ha:h)  - 1) adalat isleýän, adalattalap ediji; 2) özüne zulum edilip, şonuň üçin adalattalap edip suda ýüz tutýan adam; 3) adyl.
Dawut ogly ol Süleýmanny kylyp sen dadhah.
Dathahlar turuban, ýüzün sarardyp,
Kim töresin tapyp, reňňin gyzardyp.
  - 1) agyz; 2) girelge,  DAHAN (p. daha:n we dehen)gapy.
döküldi dahandan hak beren dişi.
Dahan gider, dendan düşer til galmaz.
Dört sütün, her sütün otuz müň başly,
Otuz müň dahanly, otuz müň dişli.
 - başga, özge, gaýry.   DAHY (dagy:)
Göz-görelde, nebs-iýmekde, til dahy gybatbile,
Şöwketiň şer, başda ýok beýler howadangaýry!
DAHYL (a. da:hyl)   - 1) goşulan, giren; girýän; 2)başgalaryň işine goşulýan adam; 3) içeri, iç; dahyly-dar- öýüň içi.
Şum aýralyk adamlara dahyldyr.
Guş uçup howa gitdi, eýledi dahyly-dar.

DAHYLY-DAR (a. da:hyl-e da:r) - ser. dahyl.
- 1) gaty dag jynsy, şol hili dag jynsynyň DAŞ D (da:ş) bir bölegi; 2) gm. gaty.
Birehim zalymyň bagry daş bolar,
Barar ýerge kesek atyjy bolma.
- uzak, alys, uzak aralykda bolan; antonimi: DAŞ DDýakyn.
Gadyrdan gardaşdan uzak, daş bolup,
Gadyrsyz ýat bile garyndaş bolup.
DAŞGYN - 1) joşgun, derýanyň suwunyň joşup,kenara çykmagy; 2) joşup akýan.
Aşyklyk bir joşgundyr, akmaz daşgyn deýeýadyr,
Bir jurgadan kyrk aşyk gandyrdygymbilmezmiň?
DAŞDYRMAK - akdyrmak, joşdurmak; köp gözýaşdökmek.
Ol kimsedir gözýaşyny daşdyrdy,
Niçe ýylda ejabatyn duşdurdy.
DAŞMAK - joşmak; hetden aşmak.
Jan huruşa geldi, gaýnap-joşmadym,
Ýüregim möwç urdy, dolup-daşmadym.
DÄWAT (a. dä'wet) - ser. dagwat.
DAÝ (p. da:e) - eneke, çaga seredýän aýal.
Daýasyna mündürdi,
Guçdy, boýnun süýndürdi.
DAÝANMAK - 1) arka bermek, aýak üstüne galmak,sagalmak; 2) bil baglamak, arkalanmak; 3) esaslanmak,esas edinmek; 4) aýak çekmek, säginmek,durmak.
Döwranyna daýangan ynsana nazar eýle,
Bu gonup-göçüp bargan kerwana nazar eýle.
DEWWAR (a. dewwa:r) - ser. dowwar.
DEGIN (degi:n) - çenli, deňin, deňeç.
Gamgam gylyç bile Düldül at bile,
Taht-as-sera degin bargan Alydyr.
DEGIŞHANA- 1) alyş-çalyş jaýy; 2) bulaşyklyk, pyssypyjurlyk.
Nesihatym diňle, eşit bu sözi,
Bir degişhanadyr dünýäniň ýüzi.

7) hawyýa.Şu ýedi gat dowzahyň her biri dürli tipdäki günäkäriňjezalandyrymagy üçin bellenilipdir.
Her kime zulm eýlese, hak dowzahyň odun saçar,
Tapdy dowzahdan aman, kim söhbetiň görgeçresul.
EDI ÝYLDYZ- ýedi sany hereket edýän ýyldyz."Gyýasul-lugat" sözlüginiň berýän maglumatynda görä,olar aşakdakylardan ybarat;
1) Kamar(a). Muňa parsça Mah (Aý) diýilýär,hindiçe ady-Sum. Bu ýyldyzyň orny birinji gat asmandabolmaly; 2) Otarit (a). Munuň parsça ady Tir,hindiçesi-Budh. Grek dilinde muňa Hermes diýilýär. Buýyldyz Günüň töwegine aýlanýan iň ýakyn we iň kiçiplaneta hasaplanýar. Ol Gün ýyl hasabynyň dördünjiaýy (tomsuň başy), 88 günde bir gezek Günüňtöweregine aýlanýar; Mekuriý. Munuň orny ikinji gatasmanda; 3) Zöhre(a) (wenera). Muňa pars dilinde Nahytdiýilýär, hindiçe ady Sukar. Munuň orny üçünji gatasmanda bolmaly, Ere ýakyn planetalaryň biri; 4)Şems(a). jars dilinde muňa Hurşyt (Gün) diýilýär,hindiçe ady Ait. Munuň orny dördünji gat asmandabolmaly; 5) Myrryh (a). Muňa pars dilinde Bähramdiýilýär, Mars, hindiçe ady Mangal. Munuň orny bäşinjigat asmanda, Myrryh gan ýaly gyzyl bolany üçin, gadymdaol uruş hudaýy hasaplanypdyr; 6) Müşteri(a), Ýupiter.Muňa parsça Birjis, hindiçe-de Brahaspat diýilýär.Munuň orny altynjy gat asmanda bolmaly. Günsistemasyndaky planetalaryň iň ulusy hasaplanýar.Ýgtylygy jähetden Zöhreden soň ikinji orunda durýar.Muňa "jelegiň-asmanyň kazysy" hem diýlipdir; 7) Zuhal(a), Saturn. Munuň ady pars dilinde Keýwan, hind dilindeSanyçar bolmaly. Munuň orny ýedinji pelekde bolup,Müşteriden soň iň uly planeta hasaplanýar. Bir ýagtyhalka onuň töweregini gurşap alypdyr. Edi ýyldyza parsdilinde "HäFt ahtar" we "HäFt sitara" hemdiýilýär.
Magtymguly, sözleýir, dokuz pelek Zöhresi,
Edi ýyldyz gardaşy, Aýyň, Günüň parasy.
EDI MERDAN (t-p. ýedi merda:n)- 1) ýedi erkekler(haFt merdan); Muhammet pygamber we dört halyFa(dört çarýar),

ýagny Abubekir, Omar, Osman, Aly hem-deonuň ogullary Hasan bilen Husaýyn; 2) käbir sözlüklerdeýedi merdan aşakdakylar hasaplanýar: aktap (ser.), owtat(ser.), nukaba (ser.), nujaba (ser.), abdal (ser.), gows (ser.)we ahýar (ser.). Käbirleri-de eshaby-kähFi ýedi merdandiýip ýazypdyr, çünki olar ýedi adam bilen bir it ekenler;ser. ýedi weli.

EDI jIR (t-p. ýedi pi:r)- ýedi sany meşhur kary("Kur'any" labyzly okaýan) ýedi pir adyny alypdyrlar.Olaryň atlary: 1) NaFyg Medeni; 2) Abdylla ibn KesiriMekki; 3) Abu Amr Basry; 4) Ibn Amyr Şamy; 5) AsymKüwFiý; 6) Hemze KüwFiý; 7) Aly KüwFiý (lakamyKisaýy).

Gide bilmen şähriňize, hyz-haramdan gorkaram,
Edi piriň labzydan bir ýadygärem dogrusy.

EDI SEMAWAT (edi sema:wa:t)- ýedi asmanlar, edigökler; ser. ýedi asman.

(a.t. ýedi solta:n)- türkmen klassyky EDI SOLTAN - ýedebiýatynda (edilikleriň) ençemesi bar. Şolardan (edigat ýer), (edi gat asman), (edi dag), (edi pir), (edi yklym),(edi ýylduz), (edi aşuk-magşuk) we başgalary görkezmekmümkin. şol (edilikleriň) biri-de (edi soltan) ýa-da (edihojadyr) Bular hakda öň hem gysgaça ýatlanypdy. Emmaasyl çeşmelere salgylanyp, degişli mysallar getirilmändi.Galyberse-de, olaryň kimlerdigi barada dürli garaýşyňbardygy aýdylmandy. Hakykatda (edi soltan) ady iki toraraaýdylýar. Olaryň birinjisi ýedi sany meşhuraryF-pir-sufizm taglumatynyň belli wekilleridir. Bularyňkimlerdigi hakda Orta asyr çeşmeleriniň biri bolan(Syrajyl-ajyzyn) atly şygyr bilen ýazylan didaktiki eserdemaglumat berlipdir. Bu eseriň bir wariantyDöwletmämmet Azadynyň golýazma eserlerini öz içinealýan bir ýygyndyda hem duş gelýär. (syrajyl ajyzynda)(edi soltan) ýa-da (edi hoja) hakda şeýlediýilýär:

Hatmy-hoja ýedi büzürkniň işi,
Aýdaýyn-saňa beýanyn, ýeý kişi
Bagzy diýip, "edi soltandyr" olar,
Bagzy ýedi hoja diýp berdi habar.

Edi hojany saňa meFhum eteý,
Atlaryn bir-bir saňa maglum eteý.
Türk içinde hoja Ahmet Ýsawy,
Olar erur köp meşaýyh serweri,
Edi äriň biridir ol ni:kza:t,
Hoja Abu Ýusuby-a:ly syFa:t,
Hoja Abdylhalyky - ol ni:kna:m,
Tutdy ol Gajduwan mülki tamam.
Är Bahaweddin Buharadan erur,
Bu sagyt hoja Abulhaýr ol eziz,
Ediniň biridir, eý sahyp temiz.
Birini ol şyh Abulmansur eder,
"Matori:di" diýp, ol ärden al habar
Edi hojanyň biridir Bulhasan,
Harakan mülkün kylyp ötdi watan.

Görşümiz ýaly, bu ýerde ady tutulan ýedi ägirdikäbiri (edi hoja), käbirleri-de (edi soltan) diýipatlandyrypdyr. Olaryň altysy k-kDD asylaryň aralygynda,biri-de kDý asyrda ýaşap geçen şahsyetlerdir.

Olar: Hoja Ahmet Ýsawy (1105-1160), hoja Abu ÝusupHemeanu (1048-1140), Hoja Abdylhalyk Gajduwany(1179-njy ýylda aradan çykan), hoja BahaweddinNagyşbendi (ady Hojamuhammet, Buharadan)(1318/9-1388/9), Hoja Bu Sagyt ýagny, Abusagyt Abulhaýr(967-1048/9), şyh Abulmansur, ýagny, Hüsaýyn ibnMansur Beýzawy Hallaç (921-922-nji ýyllarda öldürilen),Bulhasan, ýagny, Abulhasan Harakanu (1033-1034-njiýyllarda aradan çykan). Bularyň hemmesi Gündogardaatlary meşhur aryF-sopulardyr.

Şular bilen birlikde, ýedi sany ussat şahyr - gündogaredebiýatynyň ýedi sany klassygy (edi soltan) adyna ýeýebolupdyr, ýöne olaryň-da edebi mirasy belli derejedesufistik taglymat bilen baglanyşyklydyr. Olar: JelaleddinRumy Möwlewi, Abdyrahman Jamy, Müslihiddin AbuMuhammet Abdulla Sagdy, HaFyz şirazy, şyh FerideddinAttar, Senaýy we Nowaýy. Bularyň

işjeňligi esasan, çeperdöredijilik bolsa-da, sufistik taglymat bilen-debaglanyşklydyr.

Eý ýaranlar, musulmanlar,
Bir gije seýran içinde,
Otuz iki kişi gördüm,
Ol şahy-merdan içinde.

Olarga berdim salamy,
Sordular saglyk kelamy,
Şyhy-Sagyt, molla Jamy
Ol (edi soltan) içinde,

Bu ýerdäki (şyhy Sagyt) ady şyh Abu SagytAbulhaýyrdyr. Neşirlerde (şyhy-seýit) diýip berilmegi dogry däl.

EDI YKLYM (t-a. ýedi ykly:m)- ýedi ýurt. Gadymdöwürde ýer ýüzüniň ýurtlaryny ýedi bölegebölüpdirler. Olar aşakdakylardan ybarat: 1) Hiduwan; 2)Arap we Hebeşan; 3) Müsür we Şam; 4) Eýranşähr; 5)Saklap-Rum; 6) Türk we Ýjuç; 7) Çyn we Maçyn.Gündogar klassyk şahyrlarynyň eserlerinde "Edi yklym"diýen düşünje köplenç "bütindünýä" diýen manynyaňladýar.

Magtymguly, Rumustana,
Çaldy gylyç Hindistana,
Badahşana, Türküstana,
Edi yklyma han oldy.

Edi yklym bardyr, ýedidir dagy.

EDIŇDE (edi:ňde)- ýedi ýaşyňda.

Ediňde din bilmäge,
Okyrga "Kur'an" gerek.

EZDAN (p. ýezda:n, bs. i:zed) - aslynda köplük sandabolsa-da, häzirki döwürde birlik san hökmündeulanylýar; hudaý, Alla, taňry; şiri-ezdan - hudaýyň şiri,Allanyň ýolbarsy; hezret Alynyň lakamlarynyň biri.

EZIT (a. Ezi:d) - 1) Ezit ibn Muawiýa ibn EbuSuFýan-omaýýadlaryň ikinji halyFasy. Ol 26-nji hijri(b46-b47) ýylynda

eneden dogulýar. Kakasyndan soň60-njy hijri (679-680) ýylynda halyFa bolýar. YmamHusaýyn, Abdylla ibn Zubeýr we Abdylla ibn Omar dagyoňa garşy çykýarlar. Netijede Ezidiň buýrugy boýunçaYmam Husaýyn Kerbela çölünde özüniň ýetmiş ikiýaranlary bilen öldürilýär. Kerbela wakasyndan soň EzitMednäni basyp alýar, ony çapýar we kuraýştaýpasyndan ýedi ýüz sany ýaşulyny hem-de takmynanon iki müňe golaý adamy öldürýär. Soň onuňgoşunlary kyrk günläp Mekgäni gabaýarlar weKäbäniňbir bölegine ot berýärler. Emma olara Mekgänibasyp almaklyk başartmaýar. Şol wagtda, ýagny b4-njihijri (683-b84) ýylynda Ezit aradan çykýar. Şeýlelikde,musulmanlaryň arasynda Ezit özünden ýaman atgaldyrýar.
Halk arasynda we edebiýatda Ezit bozgak, azgynadamyň obrazy hökmünde tanalýar; 2) Dehistan bilenGürgeni gan döküp, boýun egdiren arap serkerdesiniňady; 3) gm. zalym, bozgak, azgyn, rehimsiz.
Her kim tapylmasa, aýdan sözünde...
Dine müňkür bolan ýezit ýagşydr.
Şimr ile ol Ezit berdi jepany.
jyrgawn, Ezit ötdi sürünip Nemrud-u Şetdat.
- merkezi Eýranda bir şäheristanyň EZT (p. Ezd)hem-de şäheriň ady, Ispyhanyň gündogar we Kirmanyňdemirgazygynda, Lut çölüniň günbatarynda ýerleşýär.Tähran bilen aralygy 667 km.
Onunjy ostanyň (oblastyň) sostawyna girýär. Käbirmaglumatlara görä, Ezt şäherini Sasany patyşasyEzdigert saldyrypdyr, şoňa görä, oňa şeýle at galypdyrdiýen pikir bar. Bu şähere gadymda Ket ýa-da Kete diýerekenler. Ezt Eýranyň gadymy şäherleriniň biridir. Käbirçeşmelerde onuň ahamenidler döwründe bolandygy-daýatlanýar. Araplar Eýrany basyp alanda, zoroastristler(zerdoştylar) şol şähere penalanypdyrlar.
Ezt Atabekleri birnäçe wagt şol ýerde häkimlikedipdirler, soň olary Gazan han ýeňipdir. Käbirtaryhçylar Aleksandr Makadonskiý şol ýerde türmesaldyrypdpr diýip ýazýarlar. Şol

türme soň-soňlar"Isgenderiň türmesi" diýen at bilen meşhurbolýar.
Kazadyr, kysmatdyr Ezd-u Kirmanda
Meger tartdy ganlar Çowdur han üçin.
EK D - bir, täk; ýekme-ek- birmebir; başa-baş; ýekhezar - bir müň.
Tört müň Farsah Emen, bir müň-deBulgar,
Zemin-Ýunan hem bolar ýek hezar.
EK DD - ýaman; pes, erbet; ýek görmek - ýamangörmek, ekirmek, ýigrenmek.
EK HEZAR (p. ýek+heza:r) - ser. ýek.
EKDEST (p. ýek+dest) - 1) bir elli adam, bir eliysmaýan adam; 2) deň, bir hili, biri-birine meňzeş; 3)kämil, tamam; 4) bir ýerden, biraýakdan.
Müň agaç kelim güwş (?), ýekdest-u ýekpa,
Bäş müň agaç Ýjuç, müň agaç sähra.
EKE - tenha, ýalňyz, bir; ýeke-eke -bir-birden.
Ýyglaýyp, ýeke galsaň, kim saňa hemdem?
Er saňa aýdar muny: "Eşit, eý gapyl adam!".
Haýyr gazan munda-ýanyňa ýoldaş,
ÝOgsa gabra ýeke-eke gider sen.
EKjA (p. ýek+pa:) - 1) ýeke aýak; ýeke aýakly; 2)biraýakdan, bir ýerden.
Müň agaç kelim güwş (?), ýekdest-u ýekpa.
EKSAN (p. ýeksa:n) - ser. ýegsan.
EKSER (p. ýek+ser) - 1) boýdan-başa, hemme, jümle(ser.), bütin; 2) birlikde; barabar; 3) birden.
Halaýyk aglaşar, permanda ýekser,
Muhammet tuguny gursa gerekdir.
ELBE - dürli reňkde bolýan we gury ýerde ýaşaýanuly bolmadyk guş, onuň garaja ýelbe, çuluk ýelbe, barakýelbe diýen görnüşleri bar.
Algyr şunkar, laçyn awda mälimdir,
Garga, hekek ýelbe-bary guş bolar.

ELDA (p.  ýelda:)  - sözüň asly siriýa (sorýany)dilinde dogluş wagty we hezret Isanyň doglan wagty diýenmanyda terjime edilipdir.
jars dilinde ýylyň iň uzak we garaňky (22-nji dekabr'),güýzüň ahyrky we gyşyň birinji gijesine aýdylýar.Edebiýatda gözeliň saçy şoňa meňzedilýär.
Özi gaýyp, zülpleri  ýeldaýa aşykbolmuşam,
Menzilim bag içredir, sähraýa aşykbolmuşam.
ELDIRMEK  - ylgatmak, ýortdyrmak; gezdirmek.
Tört gije üç gün aglap, dyndyrdygym bilmezmiň,
Eşek münüp, Isa dek  ýeldirdigimbilmezmiň?
ELEMEK  - kowalamak; ylgamak.
Tükenmez derdiň yzyndan,
Eleýin diýseň, öýlengin.
ELKEN   - motorsyz gämini ýel arkaly ýöretmek üçinhyzmat edýän bogaldyga berkidilýän uly galyň mata.
jikir bahryna girdim,  ýelkenim ýok, keştimýok,
Magtymguly, men mundan çykar ýaňlyg deştimýok.
ELMEK  - ylgamak, howlugyp ýöremek, ygyp ýörmek,entemek.
Dünýä gamy daşyňda, göýä ýörip  ýeler sen.
Kimi dünýä kowar ýüwürip,  ýelip.
Ýigrimi ýaşa geldiň,
Ýigit bolup, sen  ýeldiň.
Ahyretni unutdym, ýügürdim, ýeldim her ýan.
EMEN  -  Arabystan  ýarymadasynyňgünorta-günbatarynda, Günorta Arap Emen respublikasybilen Saut Arabystanynyň aralygynda   ýerleşýän ýurt.jaýtagty Sanga şäheridir. Gadym döwürde Emen Sabaatly taryhy ýurduň bir bölegi - oblasty bolupdyr wedünýäniň iň möhüm söwda merkezleriniň birihasaplanypdyr. Emen öň monarhistik döwletdi, birnäçeýyl mundan ozal bir agdarylyşykdan soň ol respublikaboldy. 1947-nji ýylda Emen BMG-na çlenlige kabul edildi.Bu ýurtda nebit magdanlary köp. Gadym zamanda Emenözüniň gymmatbaha

hünjüleri (dürleri) bilen bellibolupdyr. Gündogar edebiýatynda Emen düri(dürri-Emen) diýip aýdylyşyna köp duş gelmekbolýar.
Emende Warka Gülşany,
Söen dek söýmüşem seni,
Tört müň Farsah Emen, bir müň-de Bulgar.
Owazasy düşüp Rum-u Emenge.
EŇI - täze; ýeňi başdan - täzeden, ýaňadandan.
Eňi başdan diniň çyragy ýanar,
Medinede Isa asmandan iner.
EŇŇE - 1) özüňden uly agaň aýaly; 2) gyz durmuşaçykanda ýany bilen gidýän gelin.
Aryp galar gam öýünde ýykylan,
Haly zabun bolar ýeňňä dakylan.
- 1) ýerli-erinde, jaýba-jaý, tertipli; 2) bütin, ERBE-ERbütinleý.
Elli müň ýyl döwran süren Banijan,
Dünýäde galmady, ýerbe-er geçdi.
ESER - 1) mekir, hilegär; 2) gm. ýiti, pähimli;täsirli.
Erte görner, bu gün gizlenen syrlar,
Ýlandan güwälik beren ýeserler.
ESIR (a. esi:r, ks. osara:) - 1) tutulan, plen alnan; 2)aýal.
Gapyl galyp gözel il,
Ogşamyş bir ýesire.
- biziň ESSIRLENA HASABAN (a. ýessirlena:hisa:ben) hasabymyzy ýeňlet (biziň günämizi ýeňilleşdir, azaltdiýen manyda).
Tutsalar gyl köprüde, durmasa anda daban,
Soralan wagt haýr-u şer ýessirlena hasaban.
ETGEÇ - "etmek" işliginiň gadymy hal işlik Formasy;etende; ýeten wagty, ýeten mahaly.
Ol şebi-magraç habar ýetgeç saňamagşukdan...
Goýdy diş barmakga munlar gurbatyň görgeçresul.
ETGÜRMEK - ýetirmek, eltmek, eltip bermek,etişdirmek; ýetgürgeými? - ýetirermi?,eltermi?
Ýüregim ýakyp oda, hojamga barsam dada,

Kerem derýasy joşup, ýetgürgeými myrada.
ETEÝ - "etmek" işliginden; ýeteýin; ýeteý diýsem -eteýin diýsem.
Näler çekdim derdi-pyrak,
Eteý diýsem, ýolum yrak.
ETIM (a. ýeti:m) - 1) ene-atasy ölen çaga; 2) ýeke,ýalňyz, täk; seýrek, gyt, az tapylýan; dürri-etim - aztapylýan dür, seýrek duşýan gymmatbaha daş.
Etimleriň malyn alyp, zor etme,
Günäňi gaýryga dakabilmez sen!
ETIRGEÝMU (etirgeýmu:) - ýetirermi? ser.etgürmek.
Kerem derýasy joşup, ýetirgeýmu myrada,
Galsa köňül tapylmaz, çyksa bu jandünýäde.
ETIŞGEÇ - ýetip, ýetişip; "etişmek" işliginiňgadymy hal işlik Formasy.
Söz ýetişgeç bu hala.
Nazarym ýetişgeç şol dört merdana,
Köňlüm joşa geldi, başym gerdana.
ETIŞMEK - 1) gelip ýetmek, sezewar etmek; 2) ösüpkemala gelmek, hasyla dürmak; 3) kämillik ýaşynaýetmek.
Şepagathah resul munada kylsa,
Magtymguly diýip sorag ýetişse.
ETMEÝIN - ýetmän, ýetişmän; ýetmeýin galmaz -etmän galmaz, ýetişmän galmaz.
Yhlas bile bir kämile gol bergen,
Eter bir menzile, ýetmeýin galmaz.
ETMEK - ýetişmek, baryp ýetişmek,gelmek.
Ýigitlikde tagat kylgyl,
Garrylyk ýetmezden burun!
EHUT (a. ýehu:d) - birlik san şekilinde bolsa-da,köplük san manysynda ulanylýar; ýewreýler, jöhitler,ewreý kowumy, beni-Ysraýyl.
Namart bolup, dänip aýdan sözünden,
Dine müňkür bolan ýehut ýagşydyr.

ÝOW - ýagy, duşman; ýat; nämälim,näbelli.
jygamber bizar ýow güni,
ÝOldaşa bakmaýan ärden.
ÝOWM (a. ýawm, kö. eýýa:m) - 1) gün (24 sagatwagt); zaman; 2) gündiz; külli-ýowm- her gün; hemmegün; ýowmy-arasat-kyýamat güni;eýýamyl-gadym-gadym zamanlar, geçen günler;ýowmy-teşahhut- 1) şaýat talap edilýän gün; 2) namazdaiki rekegatdan soň "Ettahaýýaty" dogasyny okamaklyk; 3)kelemeýi-şahadat ("eşhedu en la ilaha illallah") okalmalygüni.
Bir haşry-kyýamatdyr, bir ýowmy-arasatdyr.
Ötdi anlar, galdy dünýä, geçdieýýamyl-gadym.
ÝOwmy-teşehhut eder hal maňa kimşahydy-gaýb.
ÝOWMUL-AGZAM (a. ýowm el-ä'zam) - beýik gün;kyýamat güni.
Şat ýörme sen, aman kyl, diýmegil: "Gündedir bugün",
ÝOwmul-agzam atadylar,howpy köp gündür bugün.
ÝOWMY-ARASAT (a. ýawm-e arasa:t)- ser.ýowm.
ÝOWMY-TEŞEHHUT (a. ýawm-e teşehhod)- ser.ýowm.
ÝOWUZ - 1) gazaply; ýaramaz, erbet; 2) kyn, agyr,ýaman; 3) zalym, rehimsiz. Türk soltany birinji soltanSelime zalym we rehimsiz bolany üçin, "ýowuz" lakamberlipdir.
Ýman-ýowuz işler bardyr,
Başa gelse duýasydyr.
Iki dostuň arasynda
Ýman-ýowuz iş olmasyn.
Ol ýowuz mahşar musallat galmagallar ondadyr.

Bu söz Magtymgula ýöňkelen käbir şygyrda, "ýalňyz,ýeke" diýen manyda getirilipdir. Munuň özi ol şygyrlaryňMagtymgula degişli däldigini görkezýän onlarçadelilleriň biridir. Mes.:
ÝOwuz men diýip dökme ýaşyň,
Götergil gojalan başyň.
ÝOWUK  - ýakyn.
ÝOWŞAN  - ownuk gülli, ýiti ysly mal iýýänösümlik.
Gujak-gujak gara ýowşan,
ÝOlaýyn diýseň, öýlengin.
ÝOGNALMAK  - ýogyn bolmak, pökgermek, togalakbolmak.
ÝOgnalar biliň, bendiň...
Gyz gerek, juwan gerek.
ÝOGYN (ýogy:n)  - 1) ini-boýy uly, inçäniň tersi; 2)semiz, çişik, pökgi; bolýny ýogyn - gm. boýun egmeýän;bozgak.
Boýny ýogynlarny mürit tutanda,
Ýlan söz imanyň aldy, ýaranlar!
ÝOKMAK   - 1) ýaramak, täsir etmek, halanmak; 2)ýokuşmak, tegmil galdyrmak.
Bu sözüm haýwana ýokmaz,
Adam saklar güwş üstünde.
Bir guýruksyz itdir, gaçgyl,
Nesihat ýokmaýan ärden!
ÝOKSUL (ýo:ksul)  - garyp, mätäç, baýlyksyz,malsyz.
Dilegçi dermanda, baý ýok, ýoksul ýok,
Barçasy  ýer goýnun guçup baradyr.
ÝOKSULLYK (ýo:ksullyk)  - garyplyk, mätäçlik,ýoksuzlyk.
ÝOksullyk ýok bolup gitmez,
On iş derk etmeýen ärden.
ÝOLDAÝN (ýo:ldaýn)   - asly ýol deýin; ýol ýaly, ýolkimin; bir gadam ýoldaýn-bir ädim ýol ýaly.
julsyratdan asy gullar bir gadam ýoldaýn geçer...
Beýik daglar, uzak ýollar, suwsuz andadur.
ÝOLDAŞ   - 1) bir ýoldan bile gidýän; 2) gürrüňdeş,söhbetdeş; ugurdaş.

ÝOl ýoldaşy ýoldaşyna söener,
Howply  ýerde ýatan tiz-tiz oýanar.
ÝOldaşym ýok etdim, ýolum ýitirdim.
ÝOLMAK - 1) sogurmak, üzmek; almak; 2) çekip,dartyp üzmek; gyrmak; 3) gm. ütmek; aldap almak; 4)bölmek, arasyny kesmek.
Bu gadymdan bolup gelen meseldir,
Kirpi ýolar gider gawun ýagşysyn.
ÝOLUKDYRMAK  - duşurmak, duşuşdyrmak.
ÝOlda ýolukdyrdy çeşmi-jadyny,
Ölçerdim, el çoýdum yşkyň oduny.
ÝOLUKMAK - sataşmak; duçar bolmak; duşmak;tötänden sataşmak.
Bedew ölse, meýdan galar armanly,
Hak yşkyna at sal meýdan ýoluksa.
ÝOLÇY - 1) ýolagçy, ýola giden; syýahat edýän; 2)ýola, syýahata gitmäge taýýarlanan adam; 3) gm.umytsyz syrkaw, öljek adam, ölüm ýassygynda ýatansyrkaw.
Anka aýdar: "ÝOlçyýam",
Hüthüt aýdar: "Ilçim".
ÝOMUT  - türkmen halkynyň esasy taýpalarynyňbiriniň ady.
Rowaç bergil, ýomut, gökleň birligne,
Ol Kemal han owgan bolsun başymyz.
ÝORTMAK  - ylgamak, ýüwürmek, çaltýöremek.
Gäh dünýä talap eýläp, hem ýortar men, ýelermen,
Gäh ýyglap öz halyma, gäh şuh olup, güler men.

J

JA (p. ja:)- ýer, orun, mekan, biriniň ýa-da bir zadyňýerleşýän ýeri; ja kylmak -  ýerleşdirmek, orunbermek.
Niçe şehbazlarny  ýer astynda, bil, ja kyldy merg;

jaý etmek - ýerine ýetirmek.
Namaz bile bäş işiňni jaý etgin,
Toprak bile öz köňlüňni taý etgin;
jaýy-bud - 1) boluş jaýy, bolunmaly ýer; 2) gm. şudünýä.
Bibaka pany jahanny bilmegil sen jaýy-bud;
jaýba-jaý - ýerbe-er, ýerli ýerinde.
On iki endam jaýba-jaý,
Süňňi ulaşa ýetdiň.
JAWDAN (p. ja:wda:n) - ser. jawydan.
JAWYDAN (p. ja:wi:da:n) - hemişelik, mydamalyk;baky, hemişe, mydama.
Ierler, içerler, seýran kylarlar,
Ölmez-ýitmez jawydan galsa gerekdir.
Bu dünýä kime jawydan, bakasyz aňa bumekan.
JADDA (a. ja:dde) - uzyn we giň ýol, şäheriň daşyndabolan ýol, şosse (r).
Ilsiz galan belent daglar başynda.
Agaç biter jadda ýiter, ýol galmaz.
JADY (p. ja:du:) - 1) sowatsyz adamlaryň nadanlykdüşünjesine görä göýä adamlara, tebigata täsir edipbilýän jyn ýaly hyýaly güýç, owsun, tilsim, gözbagçylyk;2) gm. betgylyk, betnyşan kempir, garry.
Sarahsyň arkasynda Mejnun gurdy jadyny,
"Bismilla" diýp çagyrdy, tapmady ustadyny.
JAÝBA-JAÝ (p. ja:+be+ja:ý) - ser. ja.
JANAMAZ (p. ja:ý+nama:z) - namazlyk, namazokamak üçin taýýarlanan ýörite düşek.
Bir kimse ýolukdy desti şeraply,
Elden jaýnamazly, suwdan mähraply.
JAÝY-BUD (p. ja:ý-e+ bu:d)- ser. ja.
JAÝYZ (a. ja:ýiz) - mümkin, rowa, rugsat edilen;ýerine ýetirip bolýan.
Janyň berseň jaýyzdyr beýle sypat mahbuba,
Hiç görmedim anyň deý başy dogry, göwsitaý.

JALATAÝ - çynlakaý däl, ýeňil ýaşaýyş alypbarýan, keýpihonlyk edip ýaşaýan adam.
ÝÖrseňiz-de gulak, dilsiz güň bolup,
Şah-u gedaý, ýa jalataý şum bolup.
JAM (p. ja:m) - 1) käse, suw ýa-da içgi guýulýan gap;2) çüýşe, syrça; şerap içilýän käse; Horasanda birýeriň ady; jamy-meý - şerap käsesi, çakyr piýalasy.
Ý sakymyň, ýa şerapmyň, ýa jammyň...
Ý Aýmy sen, ýa Günmi sen, näme sen?!
Jamy-meý sundugyň görmesin agýar.
JAMA (p. ja:me) - 1) geýim, egin-eşik, lybas (ser.); 2)şerap küýzesi, jam, suraýy. Bu söz Magtymgulaýöňkelýän "Gara ýer" şygrynda duş gelýär we ýerliksizulanylypdyr.
Görmez ne söwdany adam balasy,
Buýruga kimleriň geler jamasy (?).
JAMY (p. Ja:mi:) - Nuretdin Abdyrahman ibn Ahmetibn Muhammet Jamy (1414-1492) Eýran-täjikedebiýatynyň meşhur şahyrlaryndan biri hem-degörnükli alym. Ol Horasanyň Jam diýen ýeriniň Harjertatly obasynda eneden bolýar. Jamy Hyratda, Samarkantdaokap, edebi, dini, FilosoFiýa we astronomiýa ylymlaryboýunça ýokary bilim alýar. SuFizmde ýolbaşçy bolmakderejesine ýetýär. Ol Sagdetdin Kaşgary ölenden soň,nagyşbendi (ser) mesleginiň ýolbaşçysy bolýar. JamyAlyşir Nowaýynyň halypasy we dostudyr, ol öz döwrüniňgörnükli adamlary, ylaýta-da Teýmurylardinastiýasyndan Soltan Husaýyn Baýkara bilen oňataragatnaşykda bolupdyr. Bir gezek Mekgä-de gidipgelipdir.
Jamy pars-täjik edebiýatynyň iň soňky uly klassykşahyry hasaplanýar. Şoňa görä, oňa "Hatam-uş-şuara"("Şahyrlaryň soňy") diýilýär.
Jamynyň arap we pars dillerinde ýazan 46 sanykitabynyň bardygy tezkirelerde aýdylýar, käerde 37 sanydiýilýär. Onuň kyssa bilen ýazan eserlerinden sopular weşyhlar hakyndaky "NeFehatul-uns" hem-de "Lewamyg","Lewaýyh", "Baharystan",

"Şawahydyl-nebuwwat" ýalyeserlerini görkezmek bolar. Şahyryň iň meşhur poeziýaeseri Nyzamynyň "Hamsasyna" öýkünip ýazan "HäFtöwreňg" ("Edi tagt") atly poemalar ýygyndysydyr.
Muňa "Silsiletiz-zehep", "Salaman we Ebsal","TöhFetul-ahrar", "Sabhatyl-ebrar", "Ýusup we Züleýha","Leýli we Mejnun" we "Hyrednamaýy-Isgenderi" poemalarygirýär. Jamynyň üç sany goşgular diwany-da bar:"Fatyhat-aş-şebap", "Wasitetil-akd" we "Hatymatyl-haýat".Jamy 898-nji hijri (1492-1493) ýylynda Hyratda 81ýaşynda aradan çykýar.
Olarga berdim salamy,
Sordular saglyk kelamy,
Şyh Sagyt, molla Jamy,
Ol ýedi soltan içinde.
JAMY-JEM (p. ja: m-e Jem)- gadymy rowaýatlaragörä, dünýäniň kartasy içinde bolup, hemme ýerigörkezýän Jemşidiň jamy. Oňa "Jamy-jahannama"("Dünýäni görkezýän jam"), "Jamy-Jemşit" we"Jamy-jahanara" hem diýlipdir; ser. Jemşit.
JAMY-MEÝ (p. ja:m-e meý)- ser. jam.
JAN D (p. ja:n) - 1) ruh, her bir ynsanda we jandardabolup, şonuň ölmegi bilen ýok bolýan güýç; 2)ýaşaýyş; 3) köňül, ýürek, kalp; 3) kuwwat, gudrat, zor;namys; jan pida - janyny gurban edýän.
Eý ýaranlar, bir bigaýrat ýigidiň,
Müň ýaman söz aýtsaň, janyna degmez.
Jewaryndan jydalarga, köýünde jan pidalarga,
Seni istän gedalarga zekat husnuňda öwladyr.
Eziz janyň pida kyl, saýasynda bir merdiň.
JAN DD (a. ja:nn, bs. jyn) - "jyn" sözüniň köplük sanyüçin ulanylýar, jyn taýpasy. Dini düşünjelere görä,adamlar ýaly dünýäde ýaşap, soň ýitip giden akylly wegepleýän miFiki jandar, jandar, jyn. Ol ynsana kömekedip hem bilýär, zyýan ýetirip-de bilýär; Benijan - jynyňnesli, jynyň kowum-garyndaşy.
Dyrnak bilen daglar gazan Benijan.
Garyşypdyr halal, haram, arwah, jyn.

JAN AjATY (p-a-t. ja:n a:Feti)- ser. apat.
JAN JÖWHERI (a-t. ja:n jewheri)- ser. jöwher.
JAN jIDA (p-a. ja:n+Fida:) - ser. pida.
JAN jIDALYK (a-t. ja:n+Fida:+lyk) - jandangeçmeklik, janyňy pida etmeklik, janyňy gurbanetmeklik.
"Huda üçin jan pidalyk kylyňlar"
Diýip, eshaplarga aýtdy, dostlar heý.
- 1) jandar, janly, ruhly, diri JANAWAR (p. ja:n+wer) zat; köplenç haýwanlar hakda aýdylýar.
Magtymguly, mundan gitme her söze,
Hiç munça janawar ilmemiş göze.
JANAMAZ (p. ja:ý+nama:z) - ser. jaýnamaz.
JANAN (p. jana:n) - 1) söýgüli, dilber, magşuk; 2)sufizm taglymatynda sopularyň söýgülisi-hudaý.
Janan jiger diliban, tartar, jan goýmaz toprak.
Däli köňlüm, bir nesihat diýeýin,
Jan diýmegil, beýle janan bolarmy?
JANGÜDAZ (p. jan+goda:z) - jany ýakyjy, ruha azarberiji; ruhy melul edýän zat; gynaýjy.
Magtymguly, şeb-u ruz,
Jangüdaz-u ýüreksuz.
JANDAR (p. ja:n+da:r) - 1) janly, diri; 2) goraýjy,jandarma; 3) haýwan.
Hakdan gaýry jümle jandar galmazlar.
Bu yşkyň zulmy birlen ançа jandar hary-zar.
Haýwan, ynsan galmaz, bar jandar öler,
JANSUZ (p. ja:n+su:z) - 1) jan ýakyjy, janyňy ýakýan;2) gaýgy-gam getiriji, tukat ediji.
Jepaýa sabr etmek-zähri-jansuzdan,
Öwütdir bu sözler, bizden nyşana.
JAjAR (a. jä'Far) - ser. ymam jaFar.
JAjY (a. ja:Fi:) - ser. jaFy.
- goňşy, hemsaýa. JAR (a. ja:r)
Haj eýleseň jara döner.

Gül açylsa hara döner.
JARY (a. ja:ri:) - 1) akýan, ýaýraýan; akar; 2) belli;ýaýran, dolanyşykda bolan; häzirki ýagdaý; jary eýlemek- akyzmak, dökmek.
Jary eýläp barha çeşmi-nedamat eşkini,
Gözlerinden akyzyp şory kyýamat eşkini.
JATDA (a. ja:dde) - ser. jadda.
JAFAR (a. jä'Far) - ser. ymam jaFar; 2) eşek.
JAFY (a. ja:Fi:) - jepa edýän, zalym, jepakär,doňýürek; betgylyk.
Asy, jaFy bendelerge rahaty-jan eýledi.
Asy-jaFy ymmatlarga şeFkatha.
JAHALAT (a. jaha:let) - nadanlyk, bilimszlik;akmaklyk.
Weh ki kylmyşdyr meni jamy-jahalat esru mest.
Tapdy şöhrat halk içinde bu jahalatdan nyşan.
JAHAN (p. jaha:n we jiha:n) - 1) älem, ýer-gök,dünýä; 2) ýer şary, ýeriň ýüzi, ýer; iki jahan - ikidünýä; bu dünýä we ol dünýä.
Magtymguly, dünýä köne jahandyr.
Seýl edeliň bu jahana,
Jahanda näler görüner.
JAHANGIR (p. jaha:n+gi:r) - 1) dünýäni tutan,dünýäni eýelän; beýik ýeňiji (Çiňgiz han, Isgender,Teýmur ýaly), beýik hökümdar; şöhraty bütin dünýäýaýran adam; 2) eriň ady; 3) Nuretdin Jahangir-HindGurkäni dinastiýasyndan bolan patyşalaryň biriniň ady.Ol 1014-nji hijri (1605 - 1606) ýylyndan tä 1037-nji hijri(1627-1628) ýylyna çenli patyşalyk edýär.
Deken käni, Jahangiriň almazy.
Badahşan magdany-lagly siziňdir,
JAHANKEŞTE (p. jaha:n+ geşte)- dünýäni gezen,dünýäni aýlanan, gezende, dünýäni gezmegisözýýän.
Jahankeştesi-gedalar,
Meniň kibi ýanan barmy?!
JAHANHAR (p. jaha:n+ha:r) - dünýäni iýiji,dünýäni alyjy, dünýäni tutujy.
Dine dagwat eýlegeç, Fyrgawnnyň artypşirketi,

Çuby-himmetni jahanhar mar eden rebbim jelil.
JAHYL (a. ja:hil, ks. johha:l we johu:l) - 1) nadan,akmak, sowatsyz, bilimsiz; 2) tejribesiz; 3) ýigit,juwan.
Jahyllara uýsaň, kör tek bolar sen.
Jahyllykda çar tarapa atyşan.
Ahyrnda bir iş kyldy ol jahyl,
Huda anyň ýüzün gara eýledi.
JAHYLLYK (a-t. ja:hyllyk) - ýigitlik, juwanlyk,ýaşlyk.
Magtymguly, gitdiň dünýä köýüne,
Jahyllykda köňül goýduň oýuna.
Mest olar jahyllykda, joşar sen.
Çalar jahyllyk ýeli, juwan görner düýşünde.
JAHYM (a. jehi:m) - ser. jehim.
JEBERUT (a. jeberu:t) - gudrat, ululyk, beýiklik,şan-şöhrat (hudaýa mahsus sypat); gudrat älemi,Allanyň beýikligi; jeberut älemi - ruhy älem.
"Jeberut äleminde jelil syryna,
Gel, özüň küle gargyn!" diýdiler.
JEBIR (a. jebr) - 1) sütem, eulum, eziş; horluk; 2) zor,gahar, zorlama, zor bilen bir işe mejbur etme; 3) döwülensüňki ýerine salma; 4) algebra; jebri-jepa - zulum weazar.
Haýryňy duşman görer, dostuň çekerjebri-jepaň;
jebir eýlemek- sütem etmek; azar bermek.
jebir eýlese, çekewergil jezasyn.
Öz beren janyňa jebir etme jepbar.
Jebr ile bimar olup, aşuFta bolgan halymyz.
JEBRAÝYL (a. jebra:i:l) - gadymy ýewreý dilindenalnan. Gawriil, dini düşünjelere görä hudaýyň sözlerini("Kur'anyň" sürelerini) Muhammet pygambere ýetirenperişde.
Jebraýyl getirmiş uly dergahdan,
Muhammede inen kelamy gördüm.
Hak emr etdi ol Jebaýyl emine,
Bir demde Ýusupny nätdi, ýaranlar!
- ser. jebir. JEBRI-JEjA (a. jebr we jeFa:)

Çäre ýokdur öten ýaşa,
Jebri-jepa düşer başa.
JEBHE (a) - 1) maňlaý, alyn; 2) jaýyň öň tarapy; 3)goşunyň öň tarapy, öndäki bölegi; 4) Front.
Kyl duta puştuň rukugda jebheýi-jandan süjut,
Tä ajalnyn badydan kaddyň bükülmesdenburun.
JEWAR (a. jiwa:r) - 1) töwerek, ýan; ýakyn ýer; 2)goňşy, ýakyn goňşy; 3) pena.
Jewaryňdan jydalarga, köýünde jan pidalarga.
Seni istän gedalarga zekat husnundaöwladyr.
JEWELAN (p. jewela:n) - ser. jöwlan.
JEDEL (a) - 1) gowga, jenjel, dawa, galmagal; 2)çekişme; 3) uruş.
Ýigit oldur-söze eýlese amal,
Goldan gelmez işe etmese jedel.
JEZA (a. jeza:) - azap, temmi, muzt, ýagşylyk ýa-daýamanlygyň öwezine berilýän muzt; ruzy-jeza- azapberilýän gün, kyýamat.
Jebir eýlese, çekewergil jezasyn.
Ruzy-jeza ýoldaş aňa, bet işleriňpuşmanydyr.
JEZAÝYR (a. jeza:ir, bs. jezi:re) - ser. jezire.
JEZBE (a) - 1) özüne çekmeklik; sopularyň hudaýaçokunyp, ybadat edýän wagtlarynda özüňi bilmezlikderejesine ýetip, samramalary; ekstaz; 2) uzak ýol, ýolagidilende iki duralganyň - menziliň arasyndaky ýol; 3)höwes, hyjuw, güýçli meýil, höweslendirme; höwesetmek; jezbeýi-temhit - taýýarlaýyş jezbesi; giňeldişjezbesi.
Hiç aňlamaz zir-u zeber,
Ger tapsa jezbämden eser.
Kyl nazar asary-sungullaga çeşmi-did ile,
Gir hakykat ýoluga bu jezbeýi-temhitile.
JEZBEÝI-TEMHIT (a. jezbe-ýe temhi:d)- ser.jezbe.
JEZEBE (a. jezbe) - ser. jezbe.
JEZIRE (a. jezi:re, ks. jeza:ir) - ada, dört töweregi suwbilen gabalan ýer.

Edi müň jezire, ýedi müň derýa,
Müň agaç ýer ýatak maldyr bu dünýä.
JEÝRAN (jeýra:n) - keýik.
Baýguşlar guklaşyp, itler üýrüşip,
Ne şirler galypdyr, jeýran geçipdir.
JEÝHUN (a. jeýhu:n) - 1) Amyderýanyň gadymy ady.Orta Aziýadaky bir uly derýa. Ol gözbaşynyOwganystandaky Hindiguş daglaryndan alyp, birnäçeownuk derýalaryň birigmeginden emele gelipdir.
Jeýhun Aral deňzine guýýar. Gadym döwürde buderýa Amu, Amuý, Amuýa, Amun we Amul hem diýlipdir;2) joşgunly, güýçli akýan.
Golýazma kitabym sile aldyryp,
Duşmanymy Jeýhun derýa eýledi.
JELA (a. jela:) - 1) aýan we äşgär etme; 2) şöhle,ýalpylsy, ýalkym, ýagtylyk, ýaldyrawuklyk, parlaklyk; 3)dabara; görk; 4) göçmeklik, watany taşlap gitmeklik,watandan aýra düşmeklik; jela eýlemek - 1) äşgäretmek, beýan etmek, bildirmek, görkezmek; 2)ýaldyratmak, posuny artmak; 3) watandan göçüpgitmek.
Waspyn beýan eýleý Hotan şahynyň,
Öz öýün älemge jela eýledi.
JELAL (a. jela:l) - beýiklik, ululyk, şan-şöhrat; dabara(esasan hudaýyň beýikligi hakda ulanylýar); gurby-jelal -hudaýa ýakynlyk.
Ýüz hatardan ötgerür her bendenigurby-jelal.
- XIII - JELALETDIN RUMY (a. Jela:l ad-di:n ru:mi:) asyrda ýaşap geçen Gündogaryň we Kiçi Aziýanyňmeşhur şahyry.
Jelaletdin Muhammet Rumynyň halk arasynda ýaýranbir lakamy Molla Rumydyr. Ol Bahautdin Muhammet ibnHusaýyn Hatyby Balhynyň ogludyr. Jelaletdin edebiýatdaesasan Möwlewi Rumy ady bilen meşhurdyr. Jelaletdiniňkakasy Bahautdin "Welet" lakamy bilen şöhrat gazanyp, özdöwrüniň görnükli alymy bolupdyr we halk arasynda ulyabraý gazanypdyr. Jelaletdin

1207-1208-nji ýyllarda Balhşäherinde enden bolýar. Jelaletdiniň kakasy halkköpçligniň hetdenaşa hormatyna mynasyp bolany üçin,Soltan Muhammet Horezmşa oňa göriplik edip başlaýar.Ol näalaç öz ogly bilen bilelikde watanyny terk edýär, ilkiNişabura gidip, Şyh Attar bilen duşuşýar, soň Bagdada,Mekgä we Meltebä gidýär. Ol ýerden bolsa, AlaytdinKeýgubat seljygyň çagyrmagy boýunça Koňe şäherinegidýär we şol ýerde ýaşap başlaýar. Ol b31-nji hijri(1233-1234) ýylynda aradan çykýar. Jelaletdin Koňede özylmyny kämilleşdirýär we sufizm taglymatynda ulyderejä ýetýär. Ahyrsoňy ol Şemsetdin Tebrizi atly biraryFyň - suFynyň ýolbaşçylyk täsirine düşýär we onuňmüridi bolýar. Köp sanly gazallar döredýär, emmaşolarda öz tahallusynyň deregine Şems Tebriziniň adynygetirýär. Jelaletdin Eýranyň beýik şahyry bolmak bilenbirlikde, Türkiýäniň-de klassyk şahyry hasaplanýar.Jelaletdiniň ogly Soltan Welet (1226-1312) hem şahyrbolan. Ol Kiçi Aziýada ilkinji gezek türk dilinde şygyrýazýar. Jelaletdiniň sopuçylyk häsiýetde bolan "Mesnewimagnawy" atly eseri 26 müň beýtden ybaratdyr. Onuňgazallary "Diwany-Şemsi - Tebrizi" ady bilenmeşhurdyr.
Şahyryň başga-da birnäçe eseri bar. Möwlewi 672-njihijri (1273-1274) ýylynda 68 ýaşynda Koňede aradançykýar we ogly onuň ornuny eýeleýär. Ol Jelaletdiniň"Fih-maFih" atly eserini toplaýar. Jelaletdin özüniňsopuçylyk, mistiki-Fantastiki pikirlerini,öwüt-nesihatlaryny şygyr bilen ýazylan aýry-aýryhekaýalaryň üsti bilen beýan edipdir.
JELEj (a. jeleb, ks. ejla:b)  - 1) bedasyl adam, erbet aýal,gezegen aýal, loly; 2) pitne, aşup (ser.); 3) galp zat, bedelzat; 4) bir şäherden başga bir şähere äkidilýän zat; 5)çekme, özüne çekme, äkitme.
Niçeler oýda, pikirde, niçeler imantalap,
Niçeler dünýäsige magrurdyr akylsyz jelep.
JELIL (a. jeli:l)  - 1) beýik, uly, hormatly; beýikmertebeli; 2) gm. hudaý, Alla; jelili-rahmat - rehimlihudaý; Ý, rebim, jelil - eý, beýik merteblihudaýym.

Jelili-rahmat sen, senada belli.
Özüň dogry gözle, ýa, rebbim jelil.
Jelileý, jepbareý, özüň biler sen,
Jahan içre jürmüm çykardymçenden!
- ser. JELILI-RAHMAT (a. jeli:l-e rahet)jelil.
- Allanyň beýik JELILYLLA (a. jeli:l+alla:h)mertebesi.
Ý, ýaradan, myradyma ýetirgil,
Ý, jemalyň jelilylla haky üçin.
JELLAT (a. jella:d) - 1) jan algyç, gadym wagtda ölümjezesy berlen adamlar hakynda çykarylan hökümi ýerineýetiren adam; 2) klassyky edebiýatda söýgüliniň, gözeliňgözi, bakyşy jellada meňzedilipdir; 3) gm. rehimsiz,merhemetsiz adam; jellady-jahan - dünýä jellady; gm.dünýäni özüne çekýän; örän rehimsiz, dünÝäde iňrehimsiz.
Goç ýigidiň pis aýaly
Janyna jellat görüner.
Çeşmiň jellady-jahan, gaşyňdyr keman, eýdost!
Gözleriň jellatdyr, tilleriň-aýýar.
- 1) köpçülilk, hemme, topar, JEM D (a. jem) kollektiw; 2) jemleme, toplama, ýygnama; jem (jemg)etmek - jemlemek, ýygnamak, toplamak.
Ýüregim joş berse, aklym jem bolur.
Agyr mejlislere çopan ýaramaz,
Neýlesin otyrga jem tapylmasa.
JEM DD (p. Jem) - ser. Jemşit.
JEMAGAT (a. jema: "at, ks. jema: "a:t) - 1) köpçülik,halk, bir ýere ýygnan adamlar, topar, bölek; 2) bir ymamauýup namaz okaýan topar, bir mezhebe tabyn bolan birtopar adam.
Jemagatsyz azan bir gury sesdir,
Niçe mollaň okan ylmy abesdir.
Ömrüňi ötürgil jemagat bilen.
JEMADAT (a. jema:da:t, bs. jema:d) - ser.jemat.

JEMAL (a. jema:l) - 1) gözellik, owadanlyk, görklülik;2) ýüz, keşp, gözel ýüz; sahyp jemal - jemally, owadan,gözel, görmegeý, görk eýesi, gözelligiň eýesi; Ýusup jemal -Ýusup ýaly owadan.
Turdy köňlüm ýar jemalyn höwesläp,
Meniň sahyp jemalymny gördüňmi?
Ýusup jeamlynda, Isa ýaşynda.
Magtymguly, bilgil ýar jemaly gul etdi.
Hak aşyklar näzli ýaryň jemalyn-
Bir görsem diýip, gije-gündiz zar eýlär.
JEMAT (a. jema:d, ks. jema:da:t) - daş, demir ýalyjansyz we hereket etmeýän her bir zat, minerel.
Eridi, ab boldy jümle jematlar,
Öňden-soňa barmy hiç beýle bolmak.
JEMG (a. jem") - ser. jemD.
Mähnet bilen mal jemg eden Mäkäm baý.
Istär idiň jemg edem, bu külli-Eýrany sen.
JEMIL (a. jemi:l) - 1) görkli, owadan, gözel, kaşaň; 2)beýik mertebeli, hormatly.
JEMŞIT (p. Jem+şi:d) - 1) Tähmurysyň ogly.Firdöwsiniň "Şanama" epopeýasynda duş gelýän gadymypişdadylar dinastiýasynyň dördünji patyşasy. Oňa Jemwe Jemşasp hem diýilýär. Ol ençeme däp-dessurlaryňdöredijisi hasaplanýar. "Şanamanyň" dessanlaryndaaýdylyşyna görä, ol ýedi ýüz iyl patyşallk edipdir. Käbirrowaýata görä, 300 ýyl patyşalyk edýär. Döwleriň,perileriň we guşlaryň üstünden hökümsürüpdir.
Jemşit Eýran miFologiýasynyň iň gadymy we iň esasyobrazlaryndan biridir. Ol ilaty dört sany: ruhanylar, goşun(sypahylar), daýhanlar we hünärmentler diýen gatlaklarabölüpdir, ilkinji gezek birnäçe uruş ýaraglaryny, hatýazmaklygy we dokma dokamaklygy oýlap tapypdyr.Jemşit bir tagt ýasap, şoňa çykyp oturýar, şol güni bolsa"Nowruz" diýip atlandyrýarlar we şonuň şanyna baýramedýärler. Şeýlelikde, gadymy "Nowruz" baýramynyň esasygoýulýar. Jemşit ilkiler adalatly patyşa bolupdyr. Emmasoňabaka ulumsylyk edip, özüni

hudaý - dünýäniň eýesidiýip bilýär. Ahyrsoňunda Zahhak atly adam tarapyndanýeňlip, tagtdan düşürilýär. Jemşit gaçýar we, göýä,ýüz ýyllap gizlinlikde ýaşaýar. Bir gezek ol Hytaýdeňziniň kenarynda peýda bolýar. Şonda Zahhak onygörüp tutýar we byçgy bilen iki kesip öldürýär.MiFologiýa görä, göýä, Jemşidiň bir ajaýyp jamybolupdyr, şol jamyň içinde, göýä, dünýäniň hemmeýeri görnüp duranmyşyn. Ol "Jamy-Jem" ady bilenmeşhurdyr. Käbir çeşmelerde Jemişit hezret Süleýmanbilen bir adam hasaplanýar; 2) uly patyşa.

Isgender, Jemşit saldyran,
Beýik binalar görüner.
Jebr etdi Jemşit janyna.

JENABYL (a. Jena:bil) - ýer we adam ady; hezret Alyşoňa garşy uruş edipdir. bu söz Jenadyl şekilinde hemgabat gelýär.

Zarp uruban Jenabylnyň şährine,
Kapyrlara gazap salgan Alydyr.

JENAN D (a. jina:n, bs. jennet) - jennet, behişt, uçmah;asly köplük sanda bolsa-da, türkmen dilinde birlik sanhökmünde ulanylýar.

Gaýdyp ýaman ýoldan, gezgin gullukda,
Jennet diýip ÝÖrgül tamada belli.

- 1) gözel söýgüli, aşygyň öz JENAN DD ( p. ja:na:n) jany ýaly söýýän magşugy-söýgülisi, ýar.

Ne jenanlar ýer goýnun
Guçdy diýip aglaryn.
Görüň, ne jenanlar yşka ulaşdy,
Ömrüni zaýalap, häke bulaşdy.
Tarypyn aýdaly ýagşy jenanyň.
Habar tutan jenandan.

JENAN DDD (a. jena:n, ks. ejna:n) - 1) ýürek, göwün;2) gizlin iş, her bir zadyň içi; 3) gije we gijäniňgaraňkylygy.

JENNAT (a. jenna:t, bs. jennet) - ser. jennet.

JENNET (a. ks. jina:n we jenna:t) - uçmah, behişt, dinidüşünjelere görä, gowy adamlaryň "ol dünýäde" barypýaşajak ýeri; jennet bulagy - behişt çeşmesi.
Sekiz haýwanyň mesgeni
Diýrler jennet bulagydyr.
Oglan jennet içre gyrmyzy güle,
Gerek hoşroý perizady ýigidiň.
JENUj (a. jenu:b) - 1) dört tarapyň biri, günorta tarap;2) gm. günorta deňzi, umman deňzi.
Towşan derýa bolmaz, şor suwa harçeň,
Jenubyň kölüne dolmak ýaraşmaz.
JEŇ (p. jeng) - uruş, dawa, jenjel; söweş; jeňňi-jedel -uruş-dawa, uruş-söweş, gykylyk.
Göreşde ýykylan, jeňde ýeňilen.
Ol pelek bilen jeň eýläp.
Gylygyň bet bolsa, işiň jeň bolar.
Jeňňi-jedel laýyk däldir adyňa.
- tokaý, uly we köp sanly JEŇŇEL (p. jengel)agaçlardan doly bolan giň meýdan.
Bilbile jeňňel bag olmaz,
Aýraga depe dag olmaz.
- ser. JEŇŇI-JEDEL (p-a. jeng we jedel) jeň.
- ser. jidal. JEŇŇI-JIDAL (p-a. jeng we jida:l)
JEjA (a. jeFa:) - 1) wepasyzlyk, mähirsizlik; 2) sütem,mähirsizlik bilen ýüz döndermek; aýralyk; jepa-jebir - wepasyzlyk we sütem; zulmy-jepa - wepasyzlyk zulumy wesütemi.
Resulalla ol kuraýşdan,
Ne jepalar çekip geçdi.
Magtymguly, çekseň jepa-jebir bil.
Köýdürer şum pelek zulmy-jepasy.
Saglykda jepa biýr bu şirin jana.
- ser. jepa. JEjA-JEBIR (a. jeFa: we jebr)

JEjBAR (a. jebba:r) - 1) gudratly, güýçli, kuwwatly(hudaýyň sypatlaryndan biri); 2) zalym, zulum edýän,jebir ediji, sütem edýän.
Magtymguly, ýa jepbar,
Özüň bolgul medetkär.
Ozal başda jepbar bar etdi ýokdan.
Öz beren janyňa jebr etme, jepbar.
Jepbar bu jahany gör harap eýlär.
JERAÝYM (a. jera:im, bs. jeri:me) - jerimeler.
JEREN - keýik, gumda we dagda ýaşaýan we öränçalt ylgaýan bir haýwan; jeýran hem diýilýär.
Bir jeren aldyrsa elden owlagyn,
Bala sesin diňlep, salar gulagyn.
JERIME (a. jeri:me, ks. jera:im) - 1) günä, etmiş; 2)tawan, günä eden adamdan alynýan nagt pul; 3) muzt,derek.
Rusyýa sen magşar güni kerime,
Taňry sowabyndan alar jerime.
JESET (a. jesed, ks. ejsa:d) - 1) ten, endam, göwre,beden; 2) meýit, öli, jansyz beden, ölen adamyň bedeni,ölen adamyň göwresi; murda jeset - öli beden.
Ruzy-ezelde ýaratdy,
Resul jesedinde jany.
Mundag murda jesetge mahaldyr tapmak nejat.
Jesetsen janlary alsa gerekdir.
- öli etini JESETHOR (a. jesed+hor we jesed+ha:r) iýýän, haram ölen malyň etini iýýän.
Halaýyk barçasy jesethor boldy.
JET D (a. jedd, ks. ejda:d) - kakaň kakasy, ata; ejeňkakasy, baba.
başa goýdy jetdi geýdigi täçden...
Ý ymam JaFara bagyşla bizni.
- 1) ters, tersleşik; 2) arasy bozulan, biri-birine JET DD ters bolan adam; jet bolmak - ters bolmak.
Ylma uýmaz alymlary jet bolar.
JEHIM (a. jehi:m) - jähennem, dowzah, tamy.

Her zaman, her sagat içre artdyryrlar mähnetiň,
Bu jehim içre tutar möýler sag-u soluň seniň.
JIGER (p) - bagyr; jiger para - iň söýgüli adam; bagyrbölegi; eziz perzent.
Magtymguly kylmyş jigerin birýan.
Jesedim gamhana, jigerim birýan.
JIDAL (a. jida:l) - 1) duşmançylyk, dawa, gowga, jenjel,çekişme; 2) uruş, söweş; güýçli jedel; jeňňi-jidal -uruş-dawa.
Anyň üçin dähr era bir köşe kyldymygtyýar,
Ygtyýarym ýok turur, jeňňi-jidaly neýlerem.
JILWE (a) - 1) ýalkym, ýalpyldy; şöhle, ýagtylyk; görk,gözellik; 2) gözel görnüş; 3) görünme; jilwe eýlemek(kylmak) - görünmek.
Ol saňa eýlegeç jemalyn jilwe.
Jemal bir jilwe berdi, içim şowka doldurdy.
- özüni gözel we ýalkymly JILWEGER (a-p. jilwe +ger)görkezýän, özüne bezeg berýän; näzenin,näzli.
Dünýäýi-peläket eliden dat ile bidat,
Sen tüýs ki, aldagujy jilwegeri-perizat.
JIM (a. ji:m)- arap-pars elipbiýiniň altynjy "j" harpy.Ebjet hasabynda-Z. Bu harp käwagt "z", käte-de "j" we "g"harplaryna öwrülýär.
"Jim" - jan hem jesetden gullugyn etmek gerek.
JIMLI (p-t. ji:mli) - 1) aýyply, kemçilikli; 2) haram;günäli.
Ne beýle bihuda şum keç ykbaldyr,
Halal diýp iýdigim jimli çykypdyr.
- ýyrtyk-iýrik geýim, köne JINDE (p. jinde we jinde) egin-eşik, sal-sal eşik, şylha.
Abdal jindesin geýip, git diwana garyş-da.
Redaly, jindeli, egni hyrkapuş.
JIRJIS (a. Jirji:s) - ýewreý pyganberleriniň biriniň ady(Swýatoý Georgiý). Dini rowaýatlara görä, duşmanlaryony köp gynap, birnäçe gezek öldürse-de, ene-de direlip,halky öz dinine çagyrypdyr. Oňa HÛirjis Bakyýa hemdiýlipdir.

Jirjis kibi jan ýolunda çaglasam.
Ý, Dawut, ýa Jirjis, Ybraýym Halyl.
JISIM (a. jism, ks. ejsa:m) - 1) göwre, beden, jeset, ten,endam; 2) madda, materiýa; gury jisim - horbeden.
Ýüregime saldy ýara,
Garyp jismim eda kyldy.
Kadyr eýäm jismimizi bar eden.
Gury jismim otdan alyp, otga ýakmakda nebar;
Jismi-azat - azat göwre.
janyňa şiri-ajal hunhar bolmasdan burun,
jismi-azadyň lahatda zar bolmasdan burun.
JOWAj (a. jewa:b) - ser. jogap.
Kazy bolan bir jowapda durmady.
Çäräň ýok bitedbir sen,
Taňla ne jowap biýr sen.
JOGAj (a. jewa:b) - 1) soraga garşy aýdylan söz,soragyň garşysy, antonimi; 2) gaýtargy (söze, amala,herekete); 3) kabul etmezlik, ret; 4) hata berlengaýtargy.
Erden jogap çykmaz habar tutmaga,
Gören-bilen barmy, bular gelmedi.
JOJUK (jo:jyk) - doňzuň çagasy.
Jojuk dogan güni penasyn gazar.
Bir güýçli duşmana duşsa mekejin,
Jojugyny gizlemeýin bolarmy?
JOMART (p. jewa:n+merd) - sahy, eli açyk, gysgançdäl.
Aly, Hatam başlap jennet işigine,
Jomartlar geçerler nany biläni.
JORA (jo:ra) - dost, ýoldaş, hemra.
Bir akylsyz biweç bilen
Deň-duş olup, jora olmagyl!
JORT ATMAK- 1) birine ýa-da aýdylan bir sözegöwün ýetmezçilik edilýän wagtda dodaklary gysyp sesçykarmak; 2) gm. göwün ýetmezçiliketmek.
"Magtymguly" diýip adym tutsalar,

Gören göz jort atar, eşden gulaga.
JOŞ (p. ju:ş) - 1) gaýnama; 2) gowaga, topalaň;tolkun.
joş kylmak- joşmak, gaýnamak.
Gitdi aklym, özüm bilmeý, joş kydym.
Hyýal hüjüm eýläp, joşy ýandyrar.
JÖW (p. jew) - 1) arpa; 2) gm. azajyk mukdar.
Agyr baha älemni alty jöwge almaz men.
Jöw mukdaryna geçmez bu jahanhyýalymga.
- güjügiň üýrmegi. JÖW-JÖWLEMEK
Jöw-jöwläp, aýalynyň ýanyna bardy.
JÖWAHYR (a. jewa:hir bs. jewher) - ser. jöwher.
Lagl-u jöwahyrdan ança üwdüler,
"Hälem bolsa arzan!" aýtdy, ýaranlar!
JÖWZA (a. jeza:) - 1) yssy, yssy aý, ýylyň yssy aýy; 2)ekiz, iki endam, şemsi ýylynyň üçünji aýynyň arapçaady. Aslynda jöwaza sözüniň manysy ak gatyşykly garagoýun diýmekdir. Şunuň ýaly goýun gara goýunlarsürüsiniň içinde mese-mälim bolany üçin, jöwzaýyldyzy-da, beýleki ýyldyzlardan has parlak bolanysebäpli,şeýle at alypdyr.
Kerbela çölünde jöwaza möwç ursa,
Bady-baran akan silden ne peýda.
JÖWLAN (a. jewela:n, jewla:n) - 1) aýlanma, dolanma;2) meýdanda at çapdyrmak; 3) işjeňlik; iş; 4)sergezdanlyk; jöwlan urmak (kylmak) - aýlanyp ýörmek;tagalla etmek, jan çekmek.
Ýük agyr, ýol yrak, garaňky gije,
Jan hem jöwlan urar çykmaga tenden.
JÖWR (a. jewr) - ser. jöwür.
Jöwri-jepasy köp, ýalançy dünýä.
JÖWRENMEK - Zeýrenmek, zeýrenip ýörmek,käýinmek.
Eý ýaranlar, barmy bu derde çäre,
Örtenip, jöwrenip gezmeli boldum.
Kimi ot tammanly jöwrener, öter.
Jöwrendi jigeri, gitdi karary.

JÖWÜR (a. jewr) - sütem, zulum, horlok, jepa; jöwürçekmek - zulum görmek, horluk çekmek; köplenç jöwr-ujepa şekilinde gabat gelýär.

Zalymlaryň jepasyndan, jöwründen,
Yslam kaýsy, iman kaýsy, bilmedim.

JÖWHER (a. jewher, ks. jewa:hir) - "göwher" sözüniňarapçalaşdyrylan görnüşi; 1) her bir zadyň asly, esas,hakykat; 2) göwher; ýakut, merwerit we piruza ýalygymmatbaha daş; 3) gm. çeper söz, parasatly söz;jöwheri-jan - jan hakykaty; jahan jöwheri - dünýäniňesasy, hakykaty.

Ten toprakdyr eglenmez, jöwheri-jan içinde.
Bu çüýrük hoz bilen jahan jöwherin
Ol ne humarbazdyr, utup durupdyr.

JÖWHERI-JAN (a. jewher-e ja:n)- ser.jöwher.

JÖWŞEN (a. jewşen, ks. jewa:şen) - polathalkajyklaryndan dokalan gadymy uruş geýimi, zirih(ser.), sowut, demir don.

Jüpbe, jöwşen, zirih, sowut,
Keserli gylyç, arap at,
Söweş güni gider uýat,
Gaýraty bolman ýigide.

JÖGI (jö:gi) - 1) hilegär, mekir; 2) gm. ýalançy,kezzap.

"Öwlüýä men" diýip jögi sopular,
Gygyryp, asmana böke başlady.

JÖHIT (p. johu:d) - 1) wwreý, musaýy, ýewreýtaýpasyndan bolan adam; 2) gm. jedelçi, dawaçy;kineli.

Jöhit aýdar gullarna,
Baryň guýy ýollarna.
Ne dag galar, ne düz galar, il galar,
Deçjal çykar, tersa, jöhit, kürt bilen.

JUWAN (p. jewa:n) - 1) ýigit, ýaş, ýetginjek; 2) ýaşgelin, gyz.

Ärden galan, äri ölen juwanlar.
Il içinde ýagşy görlen juwanlar,
Aşygyna ýüz müň näzler getirmiş.

JUGRA - goşa, iki. Bu söz Magtymgulynyň ady bilendöredilen birnäçe goşguda "jüre" manysyndaalnypdyr.
Hindi hallar gül ýüzünde jugradyr,
Zar eýleýip, çeken ahym nagradyr,
JUD (p. ju:d) - ser. jut.
JUDA (p. joda:) - ser. jyda.
JUDY (a. ju:di:) - ser. junut.
JUÝENDE (p. ju:ýende) - agtarýan, tapýan; agtaryjy,tapyjy.
Mydam olup juende,
Til seniň üçin nalan.
JUL (a. joll) - 1) palan; 2) haýwanlaryň geýimi, atkeçesi; 3) köne eşik, ýyrtyk geýim.
Bardyr bedew, salan juluna degmez.
Köne, ýyrtyk jul biläni.
Dogry bakmazlar jullyýa,
Göze gyzyl donly görner.
- osmanly hökümdarlarynyň JULAj (ju:la:b, çola:b) HÜ1-HÜj asyrlarda begdili türkmenlerini mejburysuratda göçüren Hama bilen Humsuň aralygyndaky boşhasylsyz ýerinde ýerleşýän obalaryň biri. Ol ýersoňabaka adamlaryň sürgün edilýän erineöwrüýär.
Ýkut Hamawy özüniň "Mejmeul-buldan" atlykitabynda begdili türkmenleriniň göçürilen ýerine Jolapdiýilýär, ol aslynda urFanyň gündogar tarapyndaerleşýän bir obanyň we adydyr diýip ýazýar. Jolapsuwsuz we topragy hasyl bermeýän çöl ýer hökmündeýatlanýar. Ol ýere göçürilen begdili türkmrnlersoňabaka ol ýerden gaçyp Anadoly sebitine girýärler,birnäçeleri bolsa Eýrana gelýär. jroF. Foruk Sümeriňýazmagyna görä, Jolap bilen baglanyşykly ajy ýatlamalarşu günler hem Türkiýe we Siriýa türkmenleriň arasyndadowam edýär.
Jolap baradaky gürrüňler begdili türkmenleriniňEýrana gelmegi bilen, ol ýerde hem ýaýraýar. Jolaphakda dolurak maglumat

almak üçin serediň: F.Sümer.Oguzlar (türkmenler), birinji neşir, Ankara, 1972, 193,302-306 s.
Akylsyzlar iş ahyryn garamaz,
Jolap çigidinden garpyz döremez.
JUMAG (a. jima:") - jemleşmek; ýanaşmak, erkegiňaýal bilen ýanaşmagy; jumag eýlemek - aýal-erkekgatnaşygyny etmek, aýala ýanaşmak, jyns aragatnaşygynyetmek.
Üçi ekiz, ol tört erer peýwendi,
Ol ne jumag eýlär, ne çykar ýatdan.
JUMGA (a. jom"a) - 1) hepde; 2) hepdäniň ýedinjigüni, şol günde musulmanlar jem bolup, namazokaýandyklary üçin, oňa şeýle at goýlupdyr. Bu sözjemg (jem) sözündendir; juma güni, anna güni.
Bir jumga gijesi gördüm düýşümde,
Bal urup, göklere uçdum, ýaranlar.
JUNUN (a. jonu:n) - dälilik, telbelik; däli, tälbe.
Kahça görünmez meniň asla gözümge bujahan,
Aklyny zaýyl kylyp, eýlär junun dek her zaman.
JUNUj (a. jenu:b) - ser. jenup.
JUNUT D (a. jonu:d, bs.jond) - 1) goşun, esgerler; 2)ser. Judy.
Niçe günde Nuhuň keşti,
Junut dagyna ýetişdi?
JUNUT DD (a. jonu:d) - asly - dagyň ady. dinidüşünjelere görä, Nuh pygamberiň gämisi (keştisi)tupana uçranda bir dagyň üstüne düşýär, şol dagyňady Judy bolmaly. käbiri ony Ararat diýip düşündirýär.Bu söz Magtymguluda Junut şekilinde gabatgelýär.
Etmiş günde Nuhyň kişti,
Junut dagyna ýetişdi.
JURGA (a. jor"a) - bir ýuwdum, damja (suwuk zat, köplenç içgi-suw, şerap, şerbet we ş.m.)
Bir jurgadan kyrk aşyk gandyrdygym bilmezmiň?
Janym jurga mestidir,
Köňlüm hak peýwestidir.
JURM (a. jorm) - ser. jürm.

JUT (a. ju:d) - eli açyklyk, sahylyk, jomartlyk, berim,kerem (ser.)
Sowap ýagşy amalda ýa jut ýagşy niýetde...
Hasylyň ataş bolgaý, eýleseň ýaman peýda.
JÜBT (p. joFt) - 1) goşa, iki, täk däl; 2) är-aýal; 3)erkek we urkaçy iki haýwan; jübt eýlemek - aýal etmek,goşmak.
Owwal-a ýaratdy Adam atany,
Aňa jübt eýledi Howa enäni.
JÜLGE (p. jolge) - belentligi iki ýüz metrden az bolansap ýere aýdylýar; tekiz we giň meýdan, käwagt onuňpesligi deňizden-de aşak bolýar.
Bir tarapdan jylga-jylga, bulut oýnar, salar kölge,
On iki dag, ýedi jülge sökem Ýusupdiýe-diýe.
JÜMLE (a. jomle, ks. jomel we jomela:t) - 1) hemme,hemmeler, bütin, ähli, külli; 2) sözlem, eýesi we habarybolan söz düzümi;
jümle jahan - bütin älem, hemme dünýä, bütindünýä.
Gözüm açyp gördüm jümle jahany,
"Şol durany şahymerdan" diýdiler.
Ne bir janda, belki jümle jahanda;
jümle-jandar - hemme janly zatlar, hemmehaýwanlar.
Dünýä ajdarhasy dem bile çekip,
Jümle jandar tohmun ýuwtmaýyn galmaz;
jümle-älem - bütin dünýä, hemme älem, sinonimi:jümle jahan.
Mydam seýre gezer ol dört deňi-duş,
Bolar andan jümle älem ýüzi hpş;
jümle-jematlar - hemme hereket etmeýän zatlar,hemme jansyz zatlar.
Eridi, ab oldy jümle jematlar,
Öňden-soňa barmy hiç beýle bolmak.
JÜMLE JANDAR (a-p. jomle ja:n+da:r)- ser.jümle.
JÜMLE JAHAN (a-p. jomle jaha:n)- ser. jümle.
JÜMLE JEMAT (a. jomle jema:d)- ser. jümle.
JÜMLE ÄLEM (a. jomle a:lem)- ser. jümle.
JÜMRI (p. jemri:) - pes, asylsyz; gedaý sypat; akmak;ogry.

Ogrynyň, jümriniň tutan ellerin,
Daglarlar, duzlaralr kesip tillerin.
JÜNBENDE (p. jonbende, ks. jonbendega:n) -gymyldaýan, hereket edýän (haýwanlar manyda); jünbendeler jany çün - hereket edýän jandarlaryň janyüçin.
Er ýüzünde herne bar, mur-u marjünbendeniň,
Ryzkyny maksum edip, taýýar eden rebbimjelil.
jünbendeler jany çün,
Günähim güzeşt eýle!
Jünbendeler mest olup, göýä içmiş arak,beň.
JÜNBENDEGAN (p. jonbendega:n) - ser.jünbende.
JÜNBÜŞ (p. jonboş) - hereket, gymyldy; jünbüşeýlemek (kylmak) - hereket etmek, gymyldamak.
Zemin jünbüş eýläp, lerzana gelgeý.
Asmanlar jünbüş kylyp, köwkepler ýanmyşnarymdan.
JÜPBE (p. jobbe) - 1) giň we uzyn tikilen don, halat; 2)uruşda geýilýän eşigiň bir görnüşi; jüpbeýi-jan - jandony; gm. jany goraýan eşik.
Jüpbe, jöwşen, zirih, sowut,
Keserli gylyç, arap at.
Kyl duta puştuň rukugda jüpbeýi-jandan süjut,
Tä ajalnyň badydan kaddyň bükülmesdenburun.
Jüpbeýi-jan tiri-ryhlatdan sökülmesdenburun.
JÜjBE-JAN (p. jobbe-ýe ja:n)- ser. jüpbe.
- ser. junut. JÜNT (a. jond, ks. jonu:d)
JÜR BOLMAK- kaýyl bolmak, razy bolmak;öwrenişmek; ökde bolmak.
Bazara gelip men beýle diýardan,
Jür bolup men başym alyp gitmäge.
JÜRE - 1) hili, tüýsli; 2) dürli; 3) jübüt; jüre hal -goşa meň, goşa hal; ne jüre - nähili.
Göwsünde bar goşa nary,
Ak ýüzünde jüre haly.
Ne jüre zamandyr, nedir hyýaly,

Jan şährine salar mydam ol ýoly.
JÜRM (a. jorm ks. joru:m we ejra:m) - günä, ýazyk,etmiş; hata; jürm-u usýan - günä we boýunegmezlik
Jürmim çykardym çenden,
Günähim güzeşt eýle!
Tutsam diýip gezer men,
Jürm-u usýan içinde.
Her kime lutF eýlese, jürmi-günähin olgeçer.
- ser. JÜRM-U USÝN (a. jorm we ysýa:n) jürm.
JÜR'ET (a. jor'et) - ser. jür'et.
JÜR'ET (a. jor'et) - jürehet, ýürek etmeklik;batyrgaýlyk gujur, gaýrat.
Dilden gelen bu jür'etli söz nedir.
Her işe jür'et gerekdir.
- täç, telpege gysdyrylýan JYGA (p. jykga)bezeg.
Meniň janym yşk oduna ýakypdyr,
Başlary tylladan jygaly geldi,
JYGLATMAK - jyzlatmak, jyzzyldyly ses etmek;awutmak.
Adamyň nebsi dek ýagdyr barany,
Ot kimin jygladyp çakar ynsany.
JYGYR-JYGYR- suw, çorba, ýag gaýnan halatda emelegelýän ses, jygyrdap, jygyr-jygyr edip; işligi nämälimFormasy: jygyrdamak. Neşirde "çugur-çugur" diýlipnädogry berlipdir.
Beýniň jygyr-jygyr gaýnap syzylar,
Beren nanyň saýa bolsa gerekdir.
JYDA (p. joda:) - aýra, aýry, aýra düşen, jydadüşmek - aýra düşmek, daş düşmek.
Tenden jyda olar ganyň,
Bikär galar istihanyň.
Hezreti-Adamny eýlediň haýran,
Howa jyda düşdi, gözleri giryan.
JYDAL (a. jida:l) - 1) dawa, jenjel; duşmançylyk;gowga; 2) uruş, sögüş; 3) güýçli jedel; ser.jidel.
Magtymguly söýmez jydaly, jeňi,

Ahyret azm etdi köp dosty, deňi.
JYLAW (p. jilaw) - 1) öň, ýüzbe-ýüz; 2) atyň owsary,agyzzyrygy, uýan, irişme.
Ol ne adamzatdyr, bir at münerler,
Üzeňňisi suwdan, jylawy batdan.
Jylawyňyzda ymam Aly siziňdir.
JYLAWDAR (p. jilaw+da:r) - 1) öňde barýan atly,awangard; 2) beýleki atlylardan öňde hareket edýän atlyesgerler; 3) öz hojaýynynyň atynyň öňünden hereketedýän hyzmatkäri.
Jylawdary bolam Ýzyr han piriň,
Köňül guşy perwaz urar pakyryň.
JYLGA-JYLGA - topar-topar, bölek-bölek.
Bir tarapdan jylga-jylga, bulut oýnar, salar kölge.
JYN (a. jinn) - 1) ynsan taýpasyndan başga bolan, gözegörünmeýän bir hili hyýaly mahluk, yns, ynsan bilenarwahyň aralygy hyýaly bir zat; 2) ýiti zehinli; jynny - jynadegişli, jyn ýaly. Jen we geniý sözleri şundan alnanhasaplanýar.
Garyşypdyr halal, haram, arwah, jyn.
Ýrysy melekden, ýarysy jyndan.
Deçjal dünýä inende arwah bile jyn dörär.
JYNAZA (a. jena:ze) - 1) ýuwulyp, kepene salnyptabydyň içine goýlan öli; 2) öli; 3) öliniň meýtigöterilýän tagta, tabyt; 4) ölen adama okalýannamaz.
Magtymguly, ölenden soň bilerler,
Jynaza okamaý, burnun dilerler.
JYNS (a. jins, ks. ejnas) - 1) haýwanlaryň, otlaryň webaşgalaryň bölünýän toparynyň her biri. Meselem,haýwan jynsy iki sany ynsan we beýleki jandarlarabölünýär; 2) topar, nesil; 3) tebigat; gylyk, häsiýet; 4)mal, haryt, baýlyk; 5) hil; sort, klas.
Ynsa-jynsa şalyk eden Süleýman.
Döw-periniň, ynsyň, jynsyň patşasy.
JÄHENNEM (a) - 1) asly iwrit sözi bolup, Kudsuňýakynynda bolan bir deräniň ady, oňa ölüleriň meýdi weatylyp öldürilen

günäkärleriň jesedi taşlanýan eken; 2)günäkärleriň göýä ahyretde azap beriljek ýeri, tamy,dozah.
Jähennem içinde, tamug astynda,
jeleklere çykar üýnüň gybatkeş!
- ser. JÄHENNEM KAGRY (a-t. jähennem kä'ry) kagyr.
JÄHET (a. jehet, ks. jeha.t) - 1) tarap, ugur; 2) sebäp,delil. Häzirki zaman türkmen dilinde ikinji manydagelende köpleç "jäht" şekilinde ulanylýar. Emam olFormanyň başga manysy bar, "jähet" ulanylsa, has dogrybolardy; jähtden (jähetden) - nukdaýnazardan, sebäpden,sebäpli.
Bäş-howassy-hamsa, altydyr - alty jähet.
JÄHL (a. jehl) - nadandyk, akmaklyk, bilimsizlik,ylymsyzlyk.
Jähl işine çäbük men, Alla emrinesuster.
Garky-zelalat boldum hedaýatny sen göster.
JÄHT (a. jehd) - yhlas, tagalla, jan çekme, çalyşma,dyryşma; jäht etmek (eýlemek, kylmak) - tagalla etmek,jan çekmek.
Ýolundan aýra düşen-
Jäht edip, ýoly gözlär.
Jäht eder sen çalnyp jahan tutmaga,
Bu işlere, meger, aklyň ýetmez hiç.
JÄHTDEN (a-t. jehet+den)- ser. jähet.

- Z -

Zabt (a) ضبط – 1) saklamak, gorap saklamak; pugtalamak; 2) eeleme, basyp alma, yarag güyji bilen eeleme; 3) konfisklemek; zabt etmek - tutmak, almak, basyp almak.
«sad» - sabyr eyle, sowabyň ataşa yandyrmagyn,
«zad» - zabt birle sorsa, ney jowap aytmak gerek.
Zabun (p. Zebu:n) زبون – ser. Zebun.
Zabyt (a. Za:bit) ضابط – 1) saklayjy, gorayjy; 2) güyçli, häkim; yolbaşçy.
Zaw (p. Za:w) زاو – 1) köwek, uçut, gaya, dag deresi, dag jülgesi; 2) güyçli, başarjaň; ussat.

Aždarha eelär zawuň yagşysyn.
Hümmet bile ötsem ybadat zawun.
Çeşmeli zawlar görüner.
Zawyya (a. Za:wie, ks. Zawa:ya) زاویه – 1) burç, çet, gyra; 2) gm. Ybadathana, sopularyň we takwa adamlaryň ybadat edyän eri; hüjre.
Tayynyp gyl köprüsinden zawyya uçsaň gerek,
Ol gylyçdan, yiti gyldan inçe yollar andadyr.
Zag (p. Za:g) زاغ – garga, elekleri gara ya-da ala bir guş. Ol tomsuna sowuk erlere gidyär. Gadymy çeşmelerde (meselem, «hawasyl-haywan» kitabynda) görkezilişine görä, ol üç yüz yyldan gowrak yaşayarmyşyn.
Hasratyma pelek yyglar, aşyk boldy tilsiz zaglar,
Perhat olup, beyik daglar yykam yusup die-die.
Çyrlak özün zag sayar.
Zagan (p.) زغن – 1) garga meňzeş, emma ondan kiçiräk bir guş, muňa pars dilinde «galiwaç» hem diyilyär; 2) çaykel, çay-çaňňalak.
Her niçe jan çekseň, gider aslyna,
Her zag-u zagandan kebuter olmaz.
Zagpyran (za'fera:n) زعفران – şafran, sary reňkli hoşboy ysly hasyl beryän ösümlik, gündogar edebiyatynda edebi eseriň gahrymanynyň saralan yüzi zagpyrana meňzedilyär.
Zagpyran dek sargarypdyr yüzlerim,
Kuwwat gitdi, gubarlandy gözlerim.
Zagyf (a. Za'y:f) ضعیف//ضعیفه - 1) güyçsüz, ysgynsyz, hor; 2) ayal, yanyoldaş.
Bu dünyäniň myrady, -
At, zagyfdyr, züryady.
Gözler zagyf yzynda,
Giryandadyr-giryanda.
Zad (a.za:d) ض – arap-pars elipbiyiniň on sekizinji harpy, ol «z» sesini beryär. Ebjet hasabynda – 800. Bu harp diňe arap diline

mahsus bolup, pars dilinde gabat gelmeyär, diňe arap dilinden geçen sözlerde duş gelyär.
«zad» - zabyt birle sorsa ney jowap etmek gerek.
Zada (p. Za:de) زاده – dogan, doglan; emele gelen; döreden, dörän; ogul, ogly; begzada – beg ogly.
Hyzmat kylsaň bolsun bir asylzada,
Ata-baba senden beyik begzada.
Zayn (a. Za:) ظ – arap-pars elipbiyiniň yigriminji harpy, «z» sesini beryär. Ebjet hasabynda – 900. Bu harp arap diline mahsus bolup, pars sözlerinde gabat gelmeyär, arap dilinden pars diline geçen sözlerde duş gelyär.
«zayn – zulum eyläp, o gün dowzahda galyp yanmagyn.
Zayyg (a. Za:yy’) ضايع – biderek, bihuda, peydasyz; zaya; harap; yok, bolmayan; zayyg geçirmek – biderek geçirmek.
Ömrüňi zayyg geçirme, hasylyň berme ele,
Barçalarnyň jayyny ahyr mazar etgen kerim.
Zayyka (a. Za:yka) ذائقه – 1) tagam, tagam duygusy, lezzet duygusy; 2) bäş duygunyň biri, şonuň bilen her bir iymitiň tagamy duyulyar, onuň serişdesi dildir.
Zayykam datmay hakykat lezzetiden çaşny...
Hemneşinim kapyry-deyyar bolmasdan burun.
Zayyr (a. Za:ir, ks. Zewwa:r) زائر – zyyarat edyän, zyyarat ediji, mukaddes hasaplanyan erlere zyyarata, görmäge gidyän adam.
Sydky-dilden haka köňül baglasam,
Kyyamat zayyrdan bir sag etişse.
Zakan (a. Ks. Ezka:n) ذقن – alkym; eňek, eňegiň aşagy; simin zakan - kümüş yaly ap-ak alkym.
Gül yüzli periler, simin zakanlar,
Älemde şat bolup güläni bolmaz.
Zakgum (a. Zakku:m) زقوم – 1) «kuruanda» yatlanyan yapraklary naryň yapragyna meňzeş, güli sary reňkli, miwesi gara ösümlik. 2) miwesi örän ajy bolan agaç ady; 3) dini düşünjelere görä, dowzahda bolan miwesi ajy we günäkärlere berler diylip

gorkuzylyan mifiki ösümlik; 4) gm. Zäher, awy, ajy we zäherli iymit.
Suwsuzlykdan zäher-zakgum içer sen,
Niçelere zähri-zakgum idirler.
Zakgun (a. Zakku:m) – ser. Zakgum.
Zal i (a. Za:l) ذ – arap-pars elipbiyiniň on birinji harpy, «z» sesini beryär. Ebjet hasabynda – 700. Bu harp pars dilinde sözüň başynda hiç wagt gelmeyär, diňe «zarahş» («yyldyrym») sözünde gelipdir.
«zal» - zelillik çekmesin diyp basafany eyledi,
«ri» - rahmet bahrydan yhlas umyt etmek gerek.
Zal ii (p. Za:l) زال – garry, saçy-sakgaly agaran garry adam; kempir; goja; piri-zal – garry-goja.
Liken özüň dogry yoldan azar sen,
Rüstem olan bir gün piri-zal olar.
Zal iii (p. Za:l) زال – samyň ogly we rüstemiň kakasy. Firdöwsiniň «şanamasynda» aydylyşyna görä, eyran mifologiyasynyň gahrymanlarynyň biri. Ol eneden doglan mahalynda saçy ak bolup dogyar. Bu yagdaya sam utanyar, kemsinyär we ogluny yok etmegiň küyüne düşyär. Ol zaly elburz dagyna eltip taşlayar. Symrug guş yaş çagany öz höwürtgesine eltip terbieleyär.
Yyllar geçyär. Bir gije yatyrka, düyşünde bir pälwan gelip, sama oglunyň diridigini habar beryär we ony agtarmagyny tabşyryar. Sam elburz dagyna baryar. Symrug guş ony tanayar we zaly oňa beryär. Sam we zal sistana gelyärler. Soň zal mährap kabulynyň gyzy sudaba öylenyär, ondan rüstem atly ogul dogyar. Ol meşhur pälwan bolup etişyär.
Semengan şährinde batyr zal bilen,
Döw bilen jeň salan rüstemi gördüm.
Yüz yyl okap, payanyna
Ne zal-u, ne lukman çykar.
Zal ıw (a. 3a:ll, ks. Zela:l) – ser. Zelal ı.
Zalal (a. Zela:l) ضلال – ser. Zelal.

Zalym (a. Za:lim) ظالم - zulum ediji, sütem edyän, rehimsiz; doňyürek, sütemkär; ähli-zalym – zulum edyänler, sütemkärler.
Pakyra jebir eden zalymyň işi.
Diydim: «ähli-zalym ne taypadyr?»,
Diydi: «gürgdür, itdir, pişikdir, şagal».
Zamayyr (a. Zama:ir, bs. Zami:r) ضمائر – ser. Zamyr.
Zamayyrny gonduryp,
Tagty arşa mündürip.
Zaman (a. Zama:n, ks. Ezmene) زمان – 1) wagt; möhlet, eyyam, çag; 2) döwür; bir zaman – bir wagt, bir mütdet; biraz salym.
Häzir biziň zamanda,
Yaman sözler zybanda,
Gökden ere pay dökülmez,
Zamana ahyr bolanda.
Zamana (a-p. Zama:ne) زمانه – 1) döwür, döwran; 2) häzirki wagt; 3) bagt, täley; durmuş; dünyä; 4) ayyp, nogsan.
Zamana beyledir – göze ilmezler,
Her kişiniň golda bary bolmasa.
Ey, agalar, aglar men, geldi, geçdi zamana.
Zamanyya (a. Zama:ni:ye) زمانیه – zamana degişli; zamana, döwran.
Zemin, asman, garb-u şark pertöwiňde gerdandyr,
Zamanyya sen gerdan, zaman senden bihabar.
Zambur (a. Zonbu:r, p. Zenbu:r) زنبور – ser. Zanbur.
Zamun (a. Za:min) ضامن – 1) kepil, bir adamyň eden etmişini gaytalamajagyna güwä geçip, onuň ähli jogapkärçiligini öz üstüne almaklyk; 2) şayatlyk, güwälik; 3) şayat bolyan adam, güwä geçyän adam; boyun alan.
Muhammet zamundyr, şunda way etgin,
Aždarha, mar atly möyler görer sen.
Zamyr (a. Zami:r, ks. Zama:ir) ضمیر – 1) iç, her zadyň iç yüzi, batyn (ser.); 2) kalp, yürek; wyždan; 3) çalyşma.
Hiç kimiň halydan hem hiç kim ägäh imes,
Men, sen almam göze ger, häkimni çün kyldy zamyr.

Zanahdan (p. Zenah-da:n) زنخدان – eňek; alnym, çekge; sibi-zanahdan (alma zanahdan) – söygüliniň alma meňzeş çekgesi, alkymy; çahy-zanahdan – eňegiň ortasyndaky çukurjyk (bu söz düzümleri köplenç poeziyada ulanylyar).
Sibi-zanahdanlar, gunça dahanlar,
Alma zanahdana, bu kümüş yüze.
Zanbur (a. Zonbu:r) زنبور – ary; zanbury-asal (şeker) – bal arysy. Bu söz pars dilinde «zenbu:r» şekilinde ulanylyar.
Zanbur çykyp seyrana,
Gezer döwran içinde.
Zaň (p. Zeng) زنگ - jaň, haywanlaryň boynuna dakylyan metaldan edilen içi düwmeli kiçijik käse, haywan yörände ol ses edyär.
Zaňlar asar merkebiniň boynuna,
Musulmanlar girmez anyň oynuna.
Zar (p. Za:r) – 1) aglayan; eňreyän; 2) aglama, eňreme; nala, pygan; 3) ejiz, biçäre, pahyr; 4) pars dilinde atlara goşulyp, er, mekan aňladyan goşulma. Mes.: gülzar; zary-giryan – aglap eňreyän, sesli eňräp aglayan.
Pelek urup, döwlet guşun uçuran,
Zary-giryan aglar «han» sesin aňsa;
Aşyky-zar – aglayan, eňreyän aşyk.
«h» - heläketlik bilen aşyklaryn zar eylemiş;
Zar-u nezar – biçäre, hor, haldan düşen.
Kim amal pamal kylgaylar seni zar-u nezar;
Zary-efgan – agy-pygan, eňreme.
«hüw» diyp, men zary-efgan gije-gündiz aglaram.
Zar-u nezar (p. Za:r we neza:r) زار و نزار – ser. Zar we nezar.
Zarba (a. Zarbe, ks. Zaraba:t) ضربه – urgy, urma, çarpyş, çarpma; basym.
Älem içre bir ah ursam, bir zarba.
Eda bolar ynsan, gelmez pil gurba.
Zarlamak (za:rlamak) زارلامق – 1) arzuwlamak, ahy-nala bilen yatlamak; 2) nalyş edip aglamak, zar çekmek.

Yusubyň käkilin zarlap,
Yol üstünde yakup geçdi.
Zarp (a. Zarb) ضرب – 1) urgy, urma; 2) güyç, kuwwat; 3) zikge kakma; zarp urmak – haybat atmak.
Zir zarbyn görmeen gurdun,
Her murty bir tire döner.
Ölüm zarby üç tarapdan uruldy.
Melikler zarp urup gelse gerekdir.
Zary (p. Za:ri:) زاري – sesli aglama, eňreme, nala, pygan; agy; zary kylmak – sesli aglamak, eňremek.
Ol anda ah çeker, men munda zary,
Ummatlar eňreşip, zary kylarlar.
Zary-giryan (p. Za:r we gerya:n) زاروگريان – ser. Zar.
Zary-efgan (p. Za:ry we efga:n) زاري و افغان – ser. Zar.
Zat (a. Za:t, ks. Zawa:t) ذات – 1) her zadyň hakykaty, asly, esasy; gelip çykyş; 2) şahsyet; obuekt; 3) «zu» sözüniň ženskiy rody, manysy: ee.
Öylenseňiz, garap alyň zatyny.
Akyl etmez zatyna.
Sonça ary, şonça päkdir zatlary.
Hojalar pahr ede asly-zatyna.
Zahiretdin babur (a. Zahi:r ad-di:n ba:byr) ظهير الدين بابر - zahiretdin muhammet ibn omar şyh ibn abu sagyt ibn muhammet ibn miranşa ibn teymur. Onuň nesli bäş arkada emir teymura etyär; özbek yazyjy-şahyry we görnükli döwlet işgäri we alymy. Ol 14/02/ 1488-nji yylda farganada doglup, 26/12/1530-njy yylda hem aradan çykypdyr. Babur ilki owganystanda häkimlik edyär, soň hindistanyň ençeme erini basyp alyp, beyik mogollar (ya-da baburiyan, baburye) dinastiyasynyň esasyny goyyar. Solardan on edi adam tä 1858-1859-njy yyllara çenli hindistanyň demirgazyk sebtinde patyşalyk edipdirler. Su dinastiyanyň meşhur soltanlaryndan humayun, ekber, jahangir, şahjahan, öwreňgzib (lakamy älemgir) we başgalary görkezmek bolar. Olaryň köşgünde – deli şäherinde köp sanly alymlar we şahyrlar

yygnanypdyrlar, şolaryň arasynda bayram han, rahymy, enisi yaly ençeme türkmen şahyrlary-da bolupdyr.

Baburyň esasy eseri «baburnamadyr». Bu eser awtobiografik häsiete eedir. Ol üç bölümden ybarat: fargana, kabul we hindistan. Bularda dürli wakalar we awtobiografik maglumatlar beyan edilipdir. Bu kitap, rus, pars, iňlis, nemeö we franöuz dillerine terjime edilipdir. Baburyň şygyrlar diwany-da bar. Onuň eserleri özbek edebi diliniň ösmegine oňyn täsir edipdir.

Zahiretdin babur «mizanyl-öwzany».

Gaşlaryna baryp, men mejnun bolsam.

Zahra (a. Zahra:) زهراء – 1) ازهر – sözüniň jenskiy rody, parlak, ak yüzli, päk, yüzi yalkymly; 2) muhammet pygamberiň gyzy patmanyň lakamy. Zöhre sözünden düypden tapawutlydyr. Ser. Patma.

Bir zahra, on iki ymamy gördüm.

Hasan, husayn diniň enweri, mahy,

Kany patma-zahra hüyrleriň şahy.

Zahhak (a. Zahha:k) ضحّاك – 1) arabystanda önüp-ösen we merdas dien adamyň ogly bolan şahs; 2) eyran ertekilerinde we firdöwsiniň «şanamasynda» gabat gelyän pişdadylar dinastiyasynyň bäşinji patyşasy. Rowayatlara görä, ol örän betgylyk we zalym bolupdyr. Jemşitden tagty-täji basyp alyp, onuň ornuna patyşa bolyar. Onuň dahak, deh ak, ajdahak ajdahaduş we marduş dien atlary bolupdyr, kä halatda oňa buyuräsp hem diylipdir. Zahhak sözi deh ak sözüniň arapçalaşdyrylan görnüşi hasaplanyar. «ak» pars dilinde «ayyp, erbetlik, gabahat, apat» diymek bolup, oňa deh ak at goyulmagynyň sebäbi bolsa, onuň dünyäde on sany erbet däbi rowaçlandyranlygy üçindir. «awestada» zahhakyň ady ajydahak diylip görkezilipdir. Buyuräsp diyilmeginiň sebäbi, onuň on müň aty bolanlygy üçindir.

Zahhakyň iki egninden iki sany yylan çykyp duran eken. Olaryň iymiti bolsa, adam beynisi eken. Sol yylanlary naharlamak üçin zahhak her gün iki adamy öldürip, şolaryň beynisini yylanlara

beripdir. Seylelikde, ençeme maşgalalaryň güni yasa öwrülipdir. Iň soňunda ilat zahhagyň zulumyna çydap bilmän, iki ogluny elden beren demirçi käwäniň yolbaşçylygy astynda oňa garşy gozgalaň edip, ony tagtdan düşüryärler, onuň erine tähmurysyň neslinden bolan periduny patyşalyga belleyärler. Peridun bolsa zahhagy tutup, demawent dagynda bir gowagyň içinde bent edip goyyar. Bu wakalaryň hemmesi «şanamada» doly beyan edilipdir.
Her gününe iki adamdan soygan,
Zahhak zalymy-da yuwtdyň, gara er.
Zahym (p. Zahm) زخم – yara, baş; zahymdar – yaraly, yaradar.
Erte garnyň doldurarlar ataşdan,
Zahmy çykmaz, galar janda, çilimkeş.
Zahymdar (p. Zahm-da:r) – ser. Zahym.
Zahyr (a. Za:hir) ظاهر – 1) mälim, ayan, äşgär, belli; 2) daşky görnüş, şekil; zahyr eylemek (etmek, kylmak) - äşgär etmek, daşyňa çykarmak; zahyr bolmak - görünmek.
Maňa zahyr, halkdan pynhan gezerler.
Zahyr eyläp gudratyny edi keywan eyledi.
Zahyt (a. Za:hid, ks. Zohha:d) زاهد – namazhon, takwa, asket, terkidünyä, galandar, terkidünyä bolup, ybadata meşgullanyan adam.
Taglamun dagynda zahyt gezdiler,
Müumün munda, berat anda yazdylar.
Gulak tutmaz zahytlaryň pendinden.
Zayalamak (a-t. Za:yy-lamak) ضايع لا مق – harap etmek, harama çykarmak, biderek geçirmek.
Görüň, ne jenanlar yşka ulaşdy,
Ömrüni zayalap, häke bulaşdy.
Zebanyye (a. Zeba:ni:ye) زبانيه – ser. Zybanyya.
Zeberdest (p. Zeber-dest) زبردست – 1) eli üstün, güyçli, zorly, çalt, ezber, yiti, eser, çalasyn, başarjaň; 2) hökümli; pälwan.
Allanyň yşkynda mestler,
Duş gelişmez zeberdestler.

Zeberjet (a. Zeberjed) زبرجد – zümerrede meňzeş sary ya-da yaşyl reňkde bolan gymmatbaha daş, hrizolit (r).
Kap dagy zeberjet reňbe-reň dagdyr,
Kaknus bir guş, dayym onda tussagdyr.
Yaşyl zeberjetdir iki gulagy,
Daň yyldyzna meňzär gözi byragyň.
Zebun (p. Zebu:n) زبون – 1) biçäre, pakyr, ejiz, haldan düşen; 2) eňlen; horlanan.
Täleyim zebundyr, tenim bikuwwat.
Görse bu zebun halym bady-saba, daň-säher.
Artdy yslam şöhreti, kapyrlar oldy hem zebun.
Zebur (a. Zebu:r) زبور – 1) asly siriya dilinde bolup, manysy hat, yazgy, tekst diymekdir; 2) dini düşünjelere görä, dawut pygambere wahy bolan (inen) dini kitap. Bu kitap barada «kuruanyň» «nisa» (163-nji ayat), «enbiya» (106-njy ayat), «beni-ysrayyl» (55-nji ayat) sürelerinde maglumat berilyär. Zebur aslynda yüz elli süreden ya-da «mezmurdan» ybarat bolupdyr. Soňa görä, ol kitap «mezamir-e dawut» («dawudyň nagmalary») dien at bilen meşhurdyr. Ol kitap öwüt-nesihatlaryň, parasatly sözleriň we dawudyň mynajatlarynyň (ser.) Yygyndysydyr. «zebur» çeper sözüň iň oňat nusgalaryndan biri hasaplanyar. Ol aslynda iwri (gadymy ewrey) dilinde bolup, soň başga dillere geçirilipdir. «zeburyň» iň möhüm bölümi onuň elegiyalarydyr. Bu hili şygyrlar poeziyanyň iň gadymy formalarynyň biridir. Bu kitabyň mazmunynyň dürli-dürli bolşy yaly, onuň awtorlary-da dürli döwürde bu eseri döredipdirler. Birnäçe bölümi dawudyň döwründen yüz yyl soň yazylypdyr. Soňa görä, «zeburyň» hemme bölümlerini dawuda degişli diyip tassyklamak mümkin däl, onuň diňe käbir bölümleri dawuda degişlidir.
Dawut «zebur» okyp, kyldy mynajat,
Muhammet şanyna «furkan» yaratdy.
Işa ogly dawut älemni sürdi,
Hak aňa «zeburyň» kelamyn berdi.

Zeyl (a. Zayl) ذيل – 1) aşak, pes; etek; 2) soň, yz, her bir zadyň soňy, ahyry.
Fahry-älem sen-sen-u özge nebiller bir zeyl,
Hatm edip, arwahyňa kyldym dogayym, ya resul.
Zeynel-abydyn (a. Zeyn-al-a:bidi:n) زين العابدين – ady aly, ymam husaynyň ogly, şayylaryň dördünji ymamy. Ejesi eyran patyşasy ezdigerdiň gyzy şährbanu. Ol 658-nji yylda doglup, 713-714-nji yyllarda zäher berlip öldürilyär. Köp ybadat edeni üçin, oňa «zeynel-abydyn» («takwalaryň bezegi»), «seçjat» («köp sejde edyän, köp namaz okayan») we «seyyidis-sajydyn» («sejde edyänleriň agasy») dien lakamlar berlipdir. Onuň yazan dogalary «sahyfayy-seçjadye» ady bilen meşhurdyr.
Bir çaha atdylar dymyşk şährinde,
Zeynel-abydyna bagyşla bizni!
Zekat (a. Zeka:t) زكات // زكوة - 1) bir zadyň gysga we saylantgysy; şerigat boyunça musulmanlaryň her yylda öz umumy baylyklaryndan kyrkdan bir bölegi möçberinde huday yolunda töleyän salgydy, beryän sadakasy; zekaty-husn – gözellik zekaty; bizekat – zekatsyz, zekaty berilmedik; 2) arassalyk, arassalamak.
Seni istän gedalarga zekaty-husnuňda öwladyr.
Kimseler hayr edip, zekatyn berip.
Dünyäde süythoryň pul yygma derdi,
Baylaryň mallary bizekat erdi.
Zekerya (a. Zekeri:ya) زكريا – dini rowayatlara görä, ewreyleriň uly pygamberleriniň biri. Hajy zeynel-abydyn özüniň «riyaz-as-syyahat» atly kitabynda zekeryany zan ibn silm ibn saddugyň ogly we süleyman ibn dawudyň neslinden diyip yazypdyr. Käbir erde ol yakubyň ogullarynyň biri diylip bellenipdir. Zekerya bir yüz on bäş yyl ömür sürüpdir, kyrk yaşynda pygamber bolupdyr. Zekeryanyň togsan yaşa çenli çagasy bolmandyr. Ol köp gaygylanyp gezipdir, emma sabyrlylygy elden bermändir.
Günlerde bir gün zekerya ybadat jayyna baryp, namaza, ybadata meşgul bolyar, soň meruemiň ybadat jayyna baryar, görse, ol ybadata, namaza meşgul eken. Sonda meruemiň öňünde duran

miweden doly bir tabaga zekeryanyň gözi düşyär. Ol muňa hayran galyar, çünki ol miweler tomusda bişyän miweler eken, şol wagt bolsa gyş pasly eken. Galyberse-de, meruem ybadat jayyndan hiç ere çykmayan, yzyndan hem hiç bir adam gelmeyän eken. Zekerya bu geň wakanyň sebäbini bilmek istäp, merueme yüzlenyär we «bu miweleri nireden aldyň?» diyip sorayar. Meruem: «huday tarapyndan geldi, her gün ertir-agşam meniň ryzkymy huday etiryär» diyip, jogap beryär. Soň zekerya yüzlenip: «sen näme üçin beyle geň galyarsyň, hudayyň, eger islese, halan adamyň gündelik ryzkyny etirip bilyändigini bilmeyärmiň?» diyyär.
Su pursatda zekeryanyň ruhy yagdayy üytgeyär, çuň oya batyar. Hudayyň gudraty barada meruemiň aydan sözleri onda umyt uçgunyny döredyär. Özüniň garranlygyna garamazdan, hudayyň gudraty bilen perzendiniň bolmaklygyna umyt baglayar we hudaya yüzlenip doga-dileg edyär. Netijede onuň dilegi kabul bolyar. Uzak wagt geçmänkä, perişdeler seslenip: «ey, zekerya, hudaytagala saňa bir ogul berdi, ady yahyadyr, şu wagta çenli hiç kime şeyle at dakylan däldir!» diyip, buşlayarlar. Zekerya hoşal bolyar, perişdeler bilen birnäçe sorag-jogap alyşyar. Soňundan ol hudaydan hayyş edyär, şol wadasynyň erine etjekdigi barada bir nyşana bermegini sorayar. Sonda allatagala: «sen üç günläp gepläp bilmersiň, aytjak zadyňy üm bilen düşündirmeli bolarsyň!» diyyär. Seyle hem bolyar. Seylelikde, zekerya togsan yaşyndaka onuň yahya atly ogly dünyä inyär. Ol yaşlykdan örän akylly bolyar. Huday ony-da pygamberlige belleyär.
Zekerya beytil-mukaddes şäherinde musanyň şerigatyny yöredyär. Ol biziň eramyzdan alty asyr öň yaşap geçipdir. Zekeryanyň ölümi barada şeyle rowayat bar: haçan-da meruem göwreli bolanda ewreyler zekerya betgüman bolyarlar, çünki meruemiň äri yokdy we diňe zekerya onuň bilen duşuşyp bilyärdi. Ewreyler zekeryany meruem bilen zyna etmekde ayyplap, öldürjek bolyarlar, ony yzarlap başlayarlar. Zekerya bu yagdayy aňyar we gaçyar. Gaçyp barşyna yolda bir agaçdan şeyle

ses eşidilyär: «ey, allanyň pygamberi, özüňi maňa etir we bulagayçylaryň şerinden özüňi gutar!». Zekerya agajyň yanyna baryar, agaç yarylyar, zekerya onuň içine giryär. Sol pursatda häzir bolan şeytan onuň geyiminiň bir bölejigini agaçdan daşarda galdyryar. Bir topar adam zekeryany kowalap, şol ere gelip etyärler. Seytan ynsan şekiline girip, şol erde duryar. Yaňky gelen adamlar şeytandan «şu erde bir garry adam görmediňizmi?» diyip sorayarlar. Ol-da: «men bir jadygöy adamy gördüm, ol jady edip, şu agajy yardy we onuň içine girdi, emma geyiminiň bir ujy daşarda galyp, ynha görnüp dur» diyyär. Ewreyler şeytanyň öwretmegi bilen agajy byçgy bilen iki kesyärler. Netijede zekerya ölyär. Käbirleriň pikirine görä, şu hili edilip öldürilen pygamber zekerya däl-de, şugayp pygamber bolmaly. Zekerya bolsa öz ajalyna ölen bolmaly.
Zekeryanyň wakasy «kuruanyň» «al-e ymran», «engam», «meruem» we «enbiya» sürelerinde hem-de «kysasyl-enbiya» kitabynda doly beyan edilipdir.
Ömrümi bihuda geçirdim hebes,
Zekerya pygamber, ya hyzyr – ylyas.
Erräni başyga goygan zekeryanyň hormaty.
Zelal ı (zela:l, bs. Zall) ضلال - yoluny yitirenler, azanlar, azgynlar, azaşanlar; yalňyşanlar.
Musulman sen, habar algyl zelaldan,
Gaçadur haramdan, işle halaldan.
Magtymguly, habar algyl zelaldan.
Zelal ıı (a. Zela:l) ضلال – dogry yoldan çykma, azaşma, yol yitirme; azgynlyk; yalňyşma; rahy-zelal – azgynlyk yoly, azaşmaklyk yoly.
Kimleri gümrah kylyp, berdi aňa rahy-zelal,
Kimleri müumün kylyp, özün tanatdy bimysal.
Zelalat (a. Zela:let) ضلالت – 1) azaşmaklyk, yoldan çykmaklyk, azma, dogry yoldan çykma, gümra bolma; 2) yalňyşmaklyk, yalňyş pikire düşmeklik, hakykatdan daşlaşmaklyk.
Ol kimsedir zelalatyn joşdurdy,

Myrat elde eken, namyrat nedir?
Garky-zelalat boldum, hedayatny sen göster.
Yada salmaz hayr işi, tapgan zelalatdan nyşan.
Zelil (a. Zeli:l) ذليل – hor-homsy, biçäre, pese düşen, pakyr; zelillik – peslik, ejizlik, pakyrlyk.
Erenlerdir, zelil bolup sürünmez,
Ol beladyr, gelse, göze görünmez.
Bu zelillik içre sen köp goymagyl hara meni...
Köp ynanjym sen durar sen, uly diwan, ya resul.
Zelillik (a-t. Zeli:l-lik) ذليل ليك – ser. Zelil.
Zemayyr (a. Zema:ir, bs. Zami:r) ضماير – 1) yürekler, kalplar, wyždanlar; 2) iç, her bir zadyň iç yüzleri; 3) çalyşmalar.
Zemayyrny gonduryp,
Tagty arşa mündürip.
Zemzem (a.) زمزم – 1) köp suw; 2) mekgede käbäniň golayynda, 24 metr çuňlugy bolan bir guyynyň ady. Dini rowayatlara görä, bu guyy ybrayym halyl pygamber zamanynda, yagny biziň eramyzdan takmynan 2800 yyl öň gazylypdyr. Käbir rowayatlara görä, «zemzem» ysmayyl pygamberiň ayak basan erinde dörän bir çeşmemiş. Haçan-da ybrayym halyl özüniň ikinji ayaly hajar bilen yaşajyk ogly ysmayyly bir erde goyup gidende, hajar suw gözlegine çykyp, töweregine aylanyp başlayar, yzyna öwrülse, ysmayylyň ayak depirjikläp yatan erinde bir çeşme döräp, suw akyp başlandygyny göryär. Sol erde soň oba döreyär, soň mekge şäheri emele gelyär. «zemzemiň» suwy mukaddes hasaplanyar, haja gidenler ondan alyp gaydyarlar; aby-zemzem – zemzem guyusynyň suwy.
Agzyň aby-hayat, zemzem çeşmesi,
Aynalbaky suwnuň layy, gözel sen.
Aby-zemzem çeşmesi, safa, merwe arasy,
Süleyman dek ähdimni syndyrdygym bilmezmiň?
Zemin (p. Zemi:n) زمين – 1) er, toprak, gum; 2) er (planeta); zemin sary – ere tarap; zemin-yunan – greöiya topragy; zemin-u asman – er-gök.

Gam hüjüm eyläp gökden, zemin sary inende.
Zemin-yunan hem bolar ek hezar.
Pelekler nerdibanydyr, zemin sayasyna mätäç.
At deminden doldy zemin-u asman,
Horasanyň häki-gerdi bilinmez.
Zemin sary (p-t. Zemi:n sa:ry) زمين ساري – ser. Zemin.
Zemin-yunan (p-a. Zemi:n yu:na:n) زمين يونان – ser. Zemin.
Zemistan (p. Zemista:n) زميستان – dört paslyň biri, gyş, güyzden soňky pasyl; howanyň iň sowuk bolyan pasly.
Elli bäşde tabystany,
Göyä zemistana geldiň.
Garrylyknyň apatydyr bu gahry-zemistan.
Zemre (a. Zomre) زمره – ser. Zumra.
Zen (p. Kp. Zena:n) زن – ayal, hatyn.
Dünyä zendir, köp oynaşly, äri bir.
Namart oldur – geňeş eylär zen bile.
Ogul, gyz, mal-u zen saňa asgynjak.
Dodagyny dişläp, «ah» diyr zenine.
Zenabil (a. Zena:bi:l, bs. Zenbi:l)زنابيل – ser. Zenbil.
Zenan (p. Zena:n, bs. Zen) زنان – ser. Zen. Köplük sanda bolsa-da, türkmen dilinde birlik san şekilinde ulanylyar.
Niçik it eken diyp, onda ol zenan,
Ol ite rehm edip, berdi oňa nan.
Zenbil (a. Zenbi:l, ks. Zena:bi:l) زنبيل – sebet, gündelik, gerek-yarak zatlary daşamak üçin ekenden we ş.m.-den örülip bejerilen gap.
Ynsyň, jynyň patyşahy,
Ol hem zenbil dokap geçdi.
Zenbur (p. Zenbu:r) زنبور – ser. Zanbur.
Toty hemrahyndan, zenbur şekerden,
Bilbil gülüstandan ayrylmadymy?
Zende (p. Zinde) زنده – ser. Zinde.
Zenehdan (p. Zenehda:n) – ser. Zanahdan.
Zenjan (p. Zenja:n) زنجان – ser. Hamsa ii.

Zenjebil (p. Zenjebi:l) زنجبيل – 1) hindistanda we eyranyň käbir erinde bityän uzyn we inçe yaprakly ösümlik, onuň kökünden alynyan hoşboy önüm (imbirü); 2) dini düşünjelere görä, göyä jennetde bolan fantastiki bir arygyň ady.
Seyr etdi selsebil, zenjebil bile.
Dahy bir aryk anda selsebildir,
Birisi dahy anda zenjebildir (a).
Zeň (p. Zeng) زنگ – 1) pos, metallaryň yüzünde howanyň ya-da çygyň döredyän jismi; 2) jaň; 3) gm. Kir, çaň; gaygy, gussa; zeň bolmak – poslamak.
Içiň şerden sakla, gybatdan tili,
Saklamasaň, köňül gözgiň zeň bolar.
Altyn, kümüş zeň bolupdyr.
Zeňleri asarmyş eşek boynuna.
Zeňgar (p. Zenga:r) زنگار – 1) pos; hapa sary-yaşyl gatyşykly reňk; 3) gm. Gaygy, gam, gussa.
Tartar özüň özüne, göyä ki zeňgardyr çilim.
Kayda bolsa dowzahylar, bezmide bardyr çilim.
Zeňgin (zeňgi:n) زنگين – bay; mally, puldar.
Gyzyl gana zeňginem,
Sol horasan içinde.
Zeňgistan (p. Zeng-ista:n) زنگستان – 1) negrleriň yurdy, garalaryň yurdy, afrika, zeňňileriň yurdy; 2) afrikadaky zengibar yurdy, onuň ilaty negrlerdir.
Tört müň saklap, senjap, tört müň zeňgistan,
Göyä geçip bargan sildir bu dünyä.
Zeňňi (p. Zengi:, ks. Zengiya:n) زنگي – 1) negr, garayagyz adam; 2) afrikaly; 3) ilaty garayagyz adamlar bolan afrikadaky zengibar yurduna degişli adam, şol yurduň graždany.
Sap gurdy batyr beňňiler,
Döwüşe çykdy zeňňiler.
Zeňňi baba (p-t. Zengi ba:ba) زنگي بابا – ya-da zeňňi ata – süleyman hekim atanyň (ser.) Sägirdi, meşhur şyhlaryň biri. Onuň hakyky ady takyk belli däl. Ol gelşiksiz, garayagyz

bolupdyr, halk arasynda keramatly hasaplanypdyr. Ol ahmet yasawynyň ussady bolan baba arslanyň neslinden eken. Zeňňi babanyň ata-babalaryň hem sufizmiň wekilleri bolupdyrlar. Ol süleyman hekim ata ölenden soň, onuň ayaly anbar bibä (ya-da anbar enä) öylenipdir. Zeňňi babanyň kakasy – abdylmälik hojanyň ogly täç hoja atlandyrylyar. Abdylmälik bolsa ahmet yasawynyň şägirdi mansur atanyň ogly bolan. Mansur atanyň kakasy-da baba arslandyr.
Zeňňi baba sygyr çopanlaryň penakäri, çopan ata bolsa goyun çopanlaryň penakäri – piri hasaplanyar. Zeňňi baba 1258-nji yylda aradan çykypdyr. Onuň mazary daşkent şäheriniň golayynda zeňňi ata atlandyrylyan erde erleşyär. Onuň yzyny dowam etdiriji dört şägirdi bolupdyr: uzyn hasan, seyit ahmet, bedritdin (bedir ata), sedritdin (sedir ata).
Bahawetdin, mirkülal,
Zeňňi babany görsem.
Biri zeňňi baba, ol-da namdardyr.
Zer (p.) زر – tylla, altyn, gyzyl; zer lybas – tylla geyim, altyn bilen bezelen geyim.
Köňül dünyä zerin yzlap durupdyr.
Kimler zer lybas geyse.
Mätäje nan bersem, elde zerim yok.
Pakyrlar mal dier, baylar zer dier.
Zer lybas (p-a. Zer liba:s) زر لباس – ser. Zer.
Zeragat (a. Zira:’at) زراعت – ekinçilik, dayhançylyk, ekin ekmeklik, eri bejerip hasyl öndürmek.
Akar suwdur zeragatyň enesi,
Ilsiz-günsüz yurtda gala yaraşmaz.
Zerbap (p. Zer-ba:f, zer-beft) زرباف // زربفت -1) tylla bilen dokalan; 2) parça, tylla sapak goşulyp dokalan mata.
Zerbaba zowkyn olma, baka yokdur döwletde ...
Hasylyň ataş bolgay, eyleseň yaman peyda.
Zerdap (p. Zerd-a:b) زرداب – 1) sar suw, yaradan çykyan sary suw; 2) öt.

Naskeş iki jahanda bolmaz asla şadyman,
Burnundan zerdap ile sasyg akmyş her zaman.
Zerefşan (p. Zer-efşa:n) زرافشان – 1) tylla pürkülen, altyn sepilen; altyn çayylan; altyn saçyan; 2) gül ady; 3) deryanyň ady; dony-zerefşan – altyn bilen bezelen don.
Diydim ki: «puşeş geymiş». Diydi: «dony-zerefşan».
Zerefşan dahy imesdir, nil-ummanym bar meniň.
Zernigär (p. Zer-niga:r) زرنگار - 1) altyn bilen bezelen, altyn suwy berlen; gyzyl çayylan; 2) bezelen; gyzyl suwy bilen yazylan.
Galadan daşa çykdy, geldi bir hoş zernigär.
Gördi bir guş zernigär.
Zerre (a.) زرّه – tike, azajyk, her bir zadyň iň ownuk bölejigi; az mukdar, zerre-zerre – az-az, azajyk-azajyk; zerreyi – bir zerre, bir azajyk, bir bölejik.
Bir tarapdan zerre-zerre soralar.
Müň hünärden zerre döwlet yagşydyr.
Zerre-zerre (a.) زره-زرّه – ser. Zerre.
Zerre mejal (a. Zerre meja:l) زرّه مجال – ser. Mejal.
Zerreyi (a-p. Zerre-i:) زرّه اي – ser. Zerre.
Zerrin (p. Zerri:n) زرّ ين – 1) tylladan edilen, gyzyldan yasalan; tylla ..., gyzyl ...; 2) tylla yaly, altyn yaly; zerrin kemer – tylla guşak, tylladan edilen guşak; zerrin nakyş – tylla reňkli, altyn bilen nagyşlanan, bezelen.
Ol murgy-zerrin nakyş,
Asmanlara urup baş;
Zerrin hysar – tylla diwar, altyndan yasalan diwar.
Kany şasuwaryň, zerrin hysaryň?
Zerrin nakyş (p-a. Zerri:n nakş) زرّ ين نقش – ser. Zerrin.
Zerrin hysar (p-a. Zerri:n hysa:r) زرّ ين حصار – ser. Zerrin.
Zerur (a. Zeru:r) ضرور – 1) mejbur, näalaç; 2) mätäçlik, garyplyk, pakyrlyk; 3) wajyp, derwayys, gerekli.
Bir gün yaka tutar, bilseň, bigüman,
Emma ki bir zerur hajat dünyädir!

Zehin (a. Zehn. Ks. Ezha:n) ذهن – ukyp, talant, düşbülik, akyllylyk; zehin etmek – pikirlenmek, üns bermek.
Zehin etse, biler akylly bolan.
Mydam ah çekersiň, zehin künd eder,
Gündizki hyyalyň gije düyş bolar.
Zi (a. Za:) ز – arap-pars elipbiyiniň on üçünji harpy, «z» sesini beryär. Ebjet hasabynda – 7. Muňa «zayy-höwwez» we «zayy-mu'jama» hem diyilyär. Bu harp «j», käte-de «gayn» sesine öwrülyär.
«zi» - zyyada nefsiňi dünyä üçin indermegin.
«zi» - zor eylese haşmyň, küllüsin derhem eylär.
Zib (p. Zi:b) زیب – bezeg, zynat; bezeme.
Her zişt-u ziwer-u zib,
Sahydy-älemi-gayb.
Zibir (zibi:r) زبیر – 1) hereket; gatnaw; 2) howsala; gowga.
Bigayrat han golunda,
Düşdi ilat zibire.
Ziwer (p. Zi:wer) زیور – bezeg, zynat, gözellik, owadanlyk.
Her zişt-u ziwer-u zib,
Şahydy-älemi-gayb.
Zikir (a. Zikr, ks. Ezka:r) ذکر – 1) yatlama, yat etme; 2) hudayyň adyny we epitetlerini gaytalap, doga etme; doga, namaz; zikir eylemek (etmek) – yada salmak, yatlamak, doga etmek; zikr-u sena - doga we alkyş.
Ryzk üçin gam iyme, haka zikr eyle.
Her kişi kim, hak zikrinden zindedir,
Köňli tagyyr tapmaz bolsa jem bile.
Magtymguly, alla adyn zikr eyle.
Zikr-u sena (a. Zikr we sena:) ذکر و ثناء – ser. Zikir.
Zille (a. Zillet) ذله – hor, biçäre, bizar; pes; zille bolmak – biçäre bolmak, horlanmak.
Men bu yolda şunça zille bolmuşam.
Manda galyp, ajyzlygym bilmişem.

Zillet (a.) ذلت – horluk, betbagtlyk, biçärelik; muşakgat; pese düşmeklik; yigrenç; hormatdan düşme.
Dertdir bu janyň zilleti, saglyk anyň soltanydyr,
Ten mülküniň ser döwleti dynmaz, öter, myhmanydyr.
Zin (p. Zi:n) زين – 1) eer; 2) bezeg.
Çekerler gyzyldan zini biläni.
Salaryň salary, yslamyň zini.
Zinde (p.) زنده – diri, janly; zindelik – dirilik, janlylyk; zinde bolmak - direlmek, jan girmek.
Ne hastayam, ne bimar, ne murdayam, ne zinde.
Muşty-häke jan berdiň, bir zinde guluň boldum.
Galynmaz, zinde bolmaz, hut murda bolan köňlüm.
Zindelik (p-t.) زنده ليك – ser. Zinde.
Hasylym usyandyr gendeligimden,
Ölüm asan erer zindeligimden.
Zine (p. Zi:ne) زينه – basgançak, merduwan; dereje.
Gelen nökeriňdir, gelmeen awyň,
Beyiklik zinesin gal paya-paya.
Zir (p. Zi:r) زير – 1) aşak, ast; 2) inçe, inçe ses; 3) dutaryň inçe kirişi; 4) arap-pars elipbiyinde assyn hereketi; zir-u ziber – 1) aşak-yokary, aşaky we yokarky; 2) bulam-bujar, garym-gatym; 3) uly-kiçi, beyik-pes; assyn-üssün.
Hiç aňlamay zir-u ziber;
Ziri-pay – ayak asty; ziri-pay esbiňiz – atyňyzyň ayagynyň astynda.
Ziri-pay esbiňiz yrak, ispyhan,
Dagystanyň haşam-hayly siziňdir;
Zir-ziberan – bulam-bujarlar, weyranlar, agdar-düňderler.
Ne ülkeler galdy weyran boluşyp,
Ili-halky zir-ziberan boluşyp.
Dildi daglaryň zirini,
Tapmayyn biri-birini.
Zir-ziberan (p. Zi:r we zebera:n) زير و زبران – ser. Zir.
Zir-u ziber (p. Zi:r we zeber) زير و زبر – ser. Zir.

Zire (p. Zirih) زره – ser. Zirih.
Gök zireden gyrmyz ganlar sepilip.
Ziri-pay (p. Zi:re pa:y) زير پاي – ser. Zir.
Zirih (p.) زره – 1) gysga eňli, köynek ölçeginde bolan, ownuk polat halkalaryndan dokalan we gadymda uruş wagtynda geyimiň üstünden geyilyän ok-yarag geçmeyän uruş eşigi; sowut; 2) halka, ysyrga.
Jüpbe, jöwşen, zireh, sowut,
Keserli gylyç, arap at.
Zit (a. Zidd, ks. Ezda:d) ضد – 1) ters, garşy; tersleşik; 2) duşman; bir zadyň tersi, garşysy; 3) çäre, alaç; zit bolmak – garşy bolmak, ters bolmak.
Boldy kapyr zit saňa ismi-mukarrabyň müumunun,
Iki dünyä boldy hoşnut rahmatyň görgeç resul.
Zih (p.) زه – 1) yay kirişi; 2) geyim etegine yapyşdyrylan gayma; 3) kitap sahypalaryna edilyän bezeg çyzygy.
Ol ne yaydyr, çekiler anyň zih peykany tert.
Zişt (p.) زشت – yaramaz; betgelşik, gelşiksiz; mayyp; pygly-zişt – erbet iş, yaramaz gylyk.
Pygly-ziştiňden yanyp her dem puşeyman eylegil,
Yat edip ruzy-kyyamat, gözni giryan eylegil.
Her zişt ziwer-u zib,
Sahydy-älemi-gayb.
Zowal (a. Zewa:l) زوال – 1) yok bolma, daşlaşma; ayrylma; 2) aşaklama, pese düşme; 3) jogapkärçilik; günä; 4) zyyan, zelel.
Kemlik eyle – kemal bar,
Menlik etme – zowal bar.
«ya» - yalançy dünyäniň pişesi al bilendir,
Alyn görüp guwanma, düybi zowal bilendir.
Zowwar (a. Zawwa:r, bs. Za:ir) زوّار – zyyarat edijiler, keramatly hasaplanyan erlere aylanyanlar.
Synayy-aşufta zowwary-älem,
Ya ymam ryzaya bagyşla bizni.

Zowk (a. Zawk) ذوق – 1) höwes, hyjuw; 2) keyp, şatlyk, hoşluk, hezillik; inçe duygy; 3) datma, dadyp görme; zowky-wysal – gowuşmaklyk hoşlugy.
Ger zowky-wysalyň jan beren alsa;
Zowky-sapa – hoşluk, şatlyk, döwran.
Yar-a, dildarlyk bolarmy sürmeyin zowky-sapaň.
Yok eken dünyäniň ähdi-wepasy,
Kany yigitleriň zowky-sapasy;
Zowky-surur – şatlyk höwesi.
Owwaly zowky-surur, hasratly maly neylerem.
Terk edip dünyäni zowk-u toyun goy.
Bu mukarraplar besi babähredir bu zowkdan.
Zowklanmak ذوق لانمق – höweslenmek, höwes etmek; hyjuwlanmak, joşmak, joşa gelmek.
Zikr eylegenler zowklanar,
Sükr eylegenler şowklanar.
Zowky-wysal (a. Zawk-e wisa:l) ذوق وصال – ser. Zowk.
Zowky-sapa (a. Zowk we safa:) ذوق و صفا – ser. Zowk.
Zowky surur (a. Zowk-e soru:r) ذوق سرور – ser. Zowk.
Zowkyn (a. Zawky:n) ذوقين – 1) höwesli, meyilli, hyjuwly; 2) keypli, inçe duyguly.
Zerbaba zowkyn olma, baka yokdur döwlete,
Ömrüňi bada berme, sen bu dary-mähnetde.
Zolomat (a. Zoloma:t, bs. Zolmat) ظُلُمات – ser. Zulmat.
Zor (p. Zu:r) زور – 1) güyç, kuwwat; başarnyk; güyçli; yokary; 2) jebir, sütem, zulum; 3) zähmetli, muşakgatly.
Yagşylykda ile özün tanydan –
Alkyş alyp, derejesi zor bolar.
Zöhre (a. Zohre) زهره – 1) yyldyz ady. Gün sistemasyna giryän planetalaryň ikinjisi. Ol merkuriden (otarud) soň erleşyär. Er bilen günüň arasynda erleşmek bilen, merkuriy yaly, kämahal agşam wagtynda asmanyň günbatarynda, käwagt bolsa, ertirlerine gündogar tarapynda örän yaldyrawuk suratda görünyär. Zöhre iki yüz yigrimi bäş günde bir gezek eriň töweregine

aylanyar. Ululygy merkurä (otaruda) iki esse we erden biraz kiçiräk hasaplanyar. Pars dilinde «na:hit» we halk köpçüliginiň arasynda «çopan yyldyzy» ya-da «kerwen yyldyzy» atlandyrylyar; 2) gadymy döwürde yşk we gözellik hudayy hasaplanypdyr; 3) wenera; 4) «zöhre-tahyr» dessanynyň baş gahrymany.

Dogmady asmanyň zöhresi,
Çyn aşyga döwran bu gün.
Magtymguly sözleyir dokuz pelek zöhresi.
Misli tahyr ol zöhrany,
Söen dek söymüşem seni.

«zöhre we tahyr» زهره و طاهر – gündogar halklarynyň ençemesiniň arasynda giňden yayran erteki-dessan. Bu ertekini ilkinji gezek xwii-xwiii asyrlarda yaşap geçen özbek şahyry sayyady işläp, goşgy bilen «tahyr we zöhre» dessanyny yazypdyr. Xix asyrda bolsa, türkmen klassyk şahyry mollanepes «zöhre-tahyr» dessanyny döredipdir. Bu iki dessany deňeşdirmek bilen, mollanepesiň sayyadydan güyçli täsir alandygyny görmek bolyar. Käbir goşgy setirleriniň iki şahyrda-da birmeňzeşräk gelmegi muňa açyk güwä geçyär.

«perhat-şirin», «zöhre-tahyr» adynda,
Taglym alyp, boldum men hem perwana.

Zud (p. Zu:d) زود – tiz, çalt, tizlik bilen; bady-zud - çalt ösyän el.

Bibaka pany jahany bilmegil sen jayy-bud,
Erte-yu agşam gider sen sil-u bark-u bady-zud.

Zulal (a. Zola:l) زلال – 1) sap, tämiz, arassa; 2) sap we süyji suw; 3) garyň içinden çykyan we içinde arassa suw bolan bir hili gurçuk.

Güzerimni bendi kylsam, her günde kyrk açadyr,
Aby-köwser zulalymny içipdir güzerimden.

Zulmat i (a. Zolmet, ks. Zoloma:t) ظلمت – 1) garaňkylyk, tümlük; eriň gün görmän garaňkylykda galyan döwri; garaňky; 2) aleksandr makedonskiniň yaşayyş suwuny agtarmaga giden tüm garaňky yurdy; rahy-zulmat – garaňky yol.

Rahy-zulmat boldy röwşen ayatyň görgeç resul.
Zulmata salarlar, beklärler seni.
Zynaçylar, biliň, zulmatda segdir.
Ne zulmatdyr, kamar şöhlesin salmaz.
Zulmat içre goyduň suwuň yagşysyn.
Bir gün bolar, bir zulmata düşer sen.
Zulmat ii (a. Zoloma:t, bs. Zulmat) ظلمات – ser. Zulmat i.
Zulmy-jepa (a. Zolm we jefa:) ظلم و جفاء – ser. Jepa.
Zulum (a. Zolm) ظلم – 1) sütem etme; 2) sütem, jebir, horluk.
Zulmy artdy zalymyň, hiç köňülge rehm etmez.
Jahany zulum ilen zor harap eylär.
Zumerret (p. Zomorred) زمرد – yaşyl reňkli gymmatbaha daş, izumrud (r.)
Ilki asman tutmuş ahtardan zynat,
Ady rafga, asly yaşyl zumerret.
Zumra (a. Zomre) زمره – 1) jemagat; 2) topar, gatlak; 3) jyns; hil.
«zal» - zumrayy-günähe «ri» rehmiň merhem eylär.
Bu setirde «zal» harpyna «zumra» sözüniň mysal getirilmegi dogry däl, çünki «zumra» sözi «zal» bilen däl-de, «zi» bilen yazylyar. Göçürijiler nädogry göçüren bolmagy mümkin.
Zunnun ı (a. Zun-nu:n) ذوالنون – zu-ee-nun – balyk, balyk eesi, balygyň yarany. Ewrey pygamberleriniň biri bolan yunusyň (ser.) Lakamy. Ol hakda dürli rowayatlar bar. Neynewada (aysorlaryň paytagty bolan şäher) bir topar adam bilen gämä münyär, gämi hereket etmeyär. Bir adamy deňze taşlamak barada bije atyşyarlar, bije yunusyň adyna düşyär, ony deňze zyňyarlar, göyä hudaytagalanyň gudraty bilen bir uly balyk yunusy yuwudyar we birnäçe gün garnynda saklayar, soň ony deňziň kenaryna taşlayar. Yunus öz halkynyň arasyna gelip, ilata yolbaşçylyk edip başlayar, olary dogry yola gönükdiryär. Zunnuna «sahybel-huwt» («balyk eesi») hem diyilyär.
Zunnun baryp, rüstem zala zor salsa,
Rüstemiň derdine men derman bolsam.

Zunnun ıı (a. Zun-nu:n) ذوالنون – abulfayaz ya-da abulfazl sowban ibn ybrayym müsrüň meşhur sopularyndan we aryflaryndan biri. Ol köplenç zunnun müsri ady bilen tanalyar. Ix asyrda teosofik sufizmiň esasyny goyanlaryň biri. Ol mäliki mezhebiniň (sünnileriň dört mezhebiniň biri) esasyny goyan ymam mäligiň şägirdi bolupdyr, özi-de örän takwa adam eken. Ol hal (ser.) – ekstaz barada «tertibil-ahwal» atly eser yazypdyr. Ol 245-nji hijri (859-860) yylynda aradan çykypdyr.
Zunnureyn (zu-n-nu:reyn) ذو النّورين – ser. Zunnureyn.
Zunuby (a. Zonu:bi:, bs. Zenb) ذنوبي – 1) günäler, yazyklar; 2) günälere degişli; 3) xwııı asyrda yaşap geçen we magtymgulynyň döwürdeşi bir şahyryň edebi lakamy-tahallusy.
Ajal köprük, gel, didara öteli,
Zunuby diyr, bizden habar beyledir!
Zur (p. Zu:r) زور – ser. Zor.
Magtymguly, misginem, köňlüm öyi nämagmur,
Sözge yakyn bende men, hayrym kem-u şerim zur.
Zuha (a. Zoha:) ضحي – gün guşluk wagty, günüň oňat yagtylyk beryän wagty.
Meçjit içre zuha dek,
Halklar diydi suha dek.
Zübeyde (a. Zobeyde) زبيده – 1) magtymgulynyň ayal doganynyň ady; 2) jafar ibn mansuryň gyzy we harun er-reşidiň ayalynyň ady, eminiň ejesi. Ol haja gidende mekgede köpri saldyryp, birnäçe guyy gazdyryp, şu ugurda köp pul harç edipdir. Hyjazda, şamda, bagdatda-da köşkler, metjitler saldyryp, guyular gazdyrypdyr. Zübeyde 216-njy hijri (831-832) yylynda aradan çykypdyr.
Çykdy zübeyde alnymdan, ah, neyley, bagtym gara.
Zübeyde, naçarym, diňle!
Züleyha (a. Zoleyha:) زليخا – 1) «zalh» dien sözden alnan, manysy ayagyň tayyan eri diymekdir, çünki züleyha gözellikde şeyle bir kämil derejä etipdir, ony görenleriň akyly çaşyp, ayaklary tayypdyr. Sonuň üçin arap dilinde oňa şeyle at berlipdir.

Züleyhanyň asyl ady «tefsiri-tabaryda» hem-de ibn al-esiriň «taryh el-kämil» kitabynda ragyl (ra:y:l) diylip görkezilyär. Käbir alymlar ragyl züleyhanyň siriyaça ady diyip belläpdir, araplar bolsa, oňa züleyha diyip at beripdirler. Züleyhanyň ady x asyrdan öňki kitaplarda gabat gelenok; 2) dini rowayatlara görä, müsür häkimi potifaryň ayaly. Potifar yusuby (ser.) Gul hökmünde satyn alyar. Züleyha bolsa oňa aşyk bolyar. Emma yusup züleyhanyň söygüsine perwaysyzlyk edyär. Soňa görä, züleyha ärine yusupdan şikayat edip, ony tussaga saldyryar. Ahyrsoňy yusup türmeden boşayar we müsüriň häkimi bolyar. Su döwürde horlanyp, iki gözi kör bolan züleyha yusubyň yolunda oturyp, köp aglayar. Iň soňunda-da onuň dinini kabul edyär. Züleyha, göyä, yusubyň dogasy arkaly yigdelenmiş we gözleri açylanmyş. Soň yusup züleyha öylenyär.
Bu rowayatyň asyl çeşmesi «kuruandan» öňki dini kitaplardan («töwrat» we bey.) Gaydyar. Rebguzynyň «kysasyl-enbiyasynda» hem ol hakda agzalyar. Şularyň esasynda gündogarda köp hekayalar, poemalar we dessanlar yazylypdyr. Xwııı asyr türkmen şahyry nurmuhammet andalyp hem «yusup- züleyha» dessanyny yazypdyr.
Yşk bilen açylan bir täze gül sen,
Yusup, züleyhanyň tayy gözel sen.
Misli yusup züleyhany,
Söwen dek söwmüşem seni.
Züljelal (a. Zu-l-jela:l) ذوالجلال – dabara eesi, şan-şöhrat eesi; mertebeli, şanly, şöhratly (hudayyň epiteti); ya züljelalym – ey taňrym, ey hudayym.
Ya yaradan, kadyr gudratly jepbar,
Armanda goymagyl, ya züljelalym.
Diydim: «bende jähdi başa barurmy?»,
Diydi: «barmaz, istemese züljelal».
Zülpükar (a. Zu-l-fika:r) ذوالفقار – 1) hezret alynyň gylyjynyň ady. Aslynda bu gylyç asyňky bolup, bedir urşunda as öldürilenden soň, ol muhammet pygambere geçyär, ol-da uhut urşunda ony ala

bagyşlayar. Bu söz iki sany «zu» - ee we «fakara» - oňurga dien böleklerden ybaratdyr. Sol gylyjyň arka yüzi oňurga şekilinde yasalany üçin, oňa «zülpükar» diylipdir. Soňabaka ol gylyja iki yüzli, iki taraply gylyç hem diylipdir; 2) oňurgaly, iki yüzli.
«menem» dien goç yigide...
Almaz zülpükar gerekdir.
Ser jydasy zülpükary gerekdir.
Zümerret (p. Zomorrod) زمرّد – 1) yaşyl reňkli gymmatbaha daş; 2) gm. Örän yaşyl zat.
Degresi zümerret daşly,
Ner babatly, kerk gardaşly.
Besläp eşegine zümerret dakar.
Zünnar (a. Zonna:r, ks. Zena:ni:r) زنّار – 1) guşak; 2) zoroastrizm ruhanylarynyň guşagy; 3) gadymy döwürde musulman yurtlarynda yaşan hristianlaryň özleriniň haysy dindendigini görkezmek üçin dakynan belli reňkli guşagy. Klassyky edebiyatda bu sözi şahyrlar özleriniň dini möwhumata ynanmayandyklaryny bildirmek üçin ulanypdyrlar.
Kelam getirdim tilime,
Zünnar urmuşam bilime.
Jigerin daglay-daglay,
Zünnaryn baglay-baglay.
Zünnun (a. Zun-nu:n) ذوالنون – ser. Zunnun.
Zünnureyn (a. Zu-n-nu:reyn) ذوالنورين – 1) iki nuruň eesi, iki yagtylykly; 2) üçünji halyfa osman ibn affanyň lakamy. Ol muhammet pygamberiň iki gyzyna öylenipdir. Ilki rukya, ol ölenden soň bolsa ummy-külsüme öylenyär. Sonuň üçin oňa şeyle lakam berlipdir.
Bagd ez an osmany-zünnurayn, andan soň aly.
Zürüe (a. Zorry:ye, ks. Zorri:ya:t) ذرّيه – perzent, çaga, nesil, nebere.
Bir käkilik aldyrsa zürüe balasyn,
Sayray-sayray gözlemeyin bolarmy?

Züryat (a. Zorri:ya:t, bs. Zorry:ye) ذرّيات – bala-çagalar, perzentler, nebereler. Bu söz köplük sanda bolsa-da, türkmen dilinde birlik san şekilinde ulanylyar.
Yürek dayanjydyr ogul züryady,
Bolmasa yigidiň züryady,
Ölende tutulmaz ady.
Iki didäm – züryadymdan ayryldym.
Zyba (p. Zi:ba:) زيبا – gözel, owadan, görmegey, görkli.
Badam gabak, alma yaňak,
Bir zyba senem islärin.
Kaddy-kamat belent, zybaya aşyk bolmuşam.
Zyban (p. Zeba:n) زبان – 1) dil, gepleyiş organy; her bir halkyň ya-da kowumyň gepleyiş täri; 2) söz; sözleyiş; şirin zyban – süyji dilli, süyji sözli.
Inçe bil, şirin zyban, kepder topuk sen, gaz boyun.
Sözlemäge söz bile dahan-u zyban berdi.
Ayyplaşmaň, sözlär men,
Her söz gelse zybana!
Zybana (p. Zeba:ne) زبانه – 1) her bir dile meňzeş zat; 2) ot şöhlesi; yalnyň yokary göterilmesi; zybana çekmek – oduň şöhlesiniň yokary göterilmegi, ot-yalnynyň güyçlenip, yokary göterilmegi.
Jähennem kagryndan çekse zybana,
Ner, bugra sypatly uçgun çykarlar.
Yşk çekdi zybanasyn, yakyp-örtäp kül etdi.
Bir zybana çekse sönmez yaranlar.
Zybanyya (a. Zeba:ni:ye) زبانيّه – dini düşünjelere görä, günäkärleri dowzahda gynajak perişdeler.
Zybanyya melekler,
Gollarynda gürz dälmi?
Zylyha (a. Zoleyha:) زليخا – ser. Züleyha.
Zyna (a. Zina:) زناء – haram aragatnaşyk etme; kesekiniň maşgalasy bilen jyns aragatnaşygyny etmek (ayal-erkek hakda); weledi-zyna – zyna döli, zyna gatnaşygyndan dörän çaga;

welezinna; zyna kylmak - zyna etmek, ärli ayal bilen jyns aragatnaşygyny etmek; zynaçy (zynakär) – zyna edyän, ärli ayal bilen jyns aragatnaşygyny edyän. Bu söz häzirki zaman türkmen metbugatynda «zynahor» şekilinde hem gabat gelyär. Magtymgula yöňkelyän käbir goşguda-da duş gelyär. Emma şahyryň ähtibarly diwan-golyazmalarynda bu söz yok. Ol nädogry yasalan sözdür, çünki onuň manysy «zyna iyiji, zyna içiji» bolup, «şeraphor, arakhor» («şerap içiji», «arak içyän») yaly sözlere öykülinilip yasalypdyr. Hakykatda «zyna» içilyän zat däl-de, kanunsyz erine etirilyän işdir. Magtymgulynyň şunuň yaly nädogry zady ulanmajakdygy şübhesizdir.
Hamr içip, zyna kylan jahana
Belli meşhur bolup dolsa gerekdir.
Zynaçylar, biliň, zulmatda segdir,
Sözçinni tilinden assa gerekdir.
Kaysy welayatda köpelse zyna ...
Nas çekmeklik has yamandyr zyna-yu gybat-yalan.
Zynat (a. Zi:net) زينت – bezeg, gözellik, owadanlyk; bezelyän zat, bezeg edilyän zat.
Ilki asman tutmuş ahtardan zynat,
Perişdesi bardyr sygyr suratlyg.
Zynahor (a-p. Zina:hor) زناخور – ser. Zyna. Magtymgulynyň ady bilen döredilen goşguda gabat gelyän nädogry yasalan goşma söz. Zynakär (ser.) Manysynda ulanylypdyr.
Zynahor sylamaz ilin-yurduny,
Gayra teser, görse äriň merdini.
Zynaçy (zynakär) (a-t-p. Zina:çy, zina:ka:r) زناكار //زناچي – ser. Zyna.
Zynaçy başy garnynda, goparlar golsuz,
Ayagy başynda yörir, yaranlar.
Zyndan (p. Zinda:n) زندان – tussaghana, türme, günäkärleriň we jenayat edenleriň saklanyan eri.
Edi yklym maňa görüner zyndan.
Yusup kimin zyndan içre aglasam.

Bu dünyä müumüne zyndan-kapasdyr,
Gara er barçany guçar, yaranlar.
Zynjyr (p. Zenji:r) زنجیر – 1) biri-birine geçen halkalardan edilen demir bag, demir halkalaryň düzümi; 2) gm. Künde, günäkärleriň ayagyna ya-da boynuna dakylyan demir bag; zulum, sütem.
Her dişi bu belent daglardan güyçli,
Her dişden otuz müň zynjyr dakarlar.
Zynhar (p. Zinha:r) زینهار //زنهار – 1) ätiyaçly bol, ägä bol, habardar bol; 2) gorag, gaçalga; 3) aman; pena; 4) wada, äht.
Zynhar, yaşulyny syla,
Baş göre girmesden burun!
Zynhar, düşmäň namartlaryň goluna.
Bay jöhide «al diydi!»,
Oglanlarymny zynhar.
Zyryh (p. Zirih) – ser. Zirih.
Zyt (a. Zidd) ضد – ser. Zit.
Zyya (a. Zyya:u) ضياء – yagtylyk, aydyňlyk, yşyk, röwşenlik.
«zad» - zyyaňy aňlanlar, hey, yörirler, armazlar,
«tay» - talaby-didaryň aram-karar kylmazlar.
Zyyada (a. Ziya:de) زياوت //زياده – artyk, köp, artykmaç; tapawutly, artyk mukdar. Bu söz pars diline-de girip, şol manyda ulanylyar.
Örteme yşk oduna mundan zyyada bizni!
Idris kibi gulluk etsem zyyada.
Gözel bardyr gözellerden zyyada.
Beşer resulynda zyyada belli.
Zyyan (p. Ziya:n) زيان – zelel, nogsan, şikes, zeper.
Halal kaysy, haram kaysy, saylan yok,
Sud kaysydyr, zyyan kaysy, bilinmez.
Zyyarat (a. Ziya:ret) زيارت – 1) barma, görmäge barma; bolma; 2) sejde etme, haja gitme, mukaddes hasaplanyan erlere syyahat etme; tagzym etme; zyyarat etmek - 1) görmek, baryp görmek; 2) sejde etmek, baryp tagzym etmek.
Azana, tozana destgir ne guşdur,

Kimiň turbatyna zyyarat etdi?
Zyyat (a. Ziya:d) زیاد – artyk, köp, artykmaç, gereginden köp, örän kän; ser. Zyyada.
Yagşylardan alkyş algyl,
Ömrüň artyp, zyyat galsyn.
Zäkir (a. Za:kir) ذاكر – 1) yada salyjy, yatlayan; 2) hudayyň epitetlerini, atlaryny yzygider gaytalayjy; 3) beyan ediji, hekayat ediji.
Eşya hamdyňa zäkir,
Zikriň dillere güwya.
Zäher (p. Zehr) زهر – 1) awy, öldüriji derman; janlylary öldüryän derman, käbir mör-möjeklerden alynyan öldüriji madda; 2) gm. Derdeser, apat, kynçylyk; zähri-mar – yylan zäheri; zähri-zakgum – zakgumyň zäheri (ser.).
Jana degdi garrylygyň zäheri.
Niçelere zähri-zakgum iydirler.
Zähim (p. Zahm) زخم – ser. Zahym.
Zähmet (a. Zahmet) – azap, ezuet, mähnet, rahatsyzlyk; 2) zor; 3) yorgunlyk.
Çekmey kişi bimarlygyň zähmetin,
Bu gözel saglygyň gadryn näbilsin.
Zähr (p. Zehre) زهره - «zähre» sözüniň gysgaldylan formasy; 1) öt, öt haltasy; 2) gm. Batyrlyk, edermenlik, jürehetlilik.
Zähra (a. Zahra:) زهراء – ser. Zahra.
Zähri-zakgum (p-a. Zähr-e zakgu:m) زهر زقوم – ser. Zäher.
Zähri-mar (p. Zehr-e ma:r) زهرمار – ser. Zäher.

- i -

Iba (a. Iba:) ابا – saklanma, çekinme; otkaz; gaytarma; inkär etme, yüz dönderme; kabul etmezlik; ret etme; iba eylemek (kylmak) - çekinmek, yüz döndermek.
Aşyklyk şeraby şeyhni mest kylyp,
Seyh taňrydan gorkup, iba eyledi.
Hemmeler baş goydy, şeytan etmedi,
Sejde kylmaklykdan iba eyledi.
Ibermek (i:bermek) ایبرمك - yollamak, ugratmak, yola salmak, göndermek.
Magtymguly aydar, barha yol tany,
Bäş gün synamaga iberdi seni.
Iblis (a. Ibli:s, ks. Eba:li:s) ابلیس – şeytanyň bir ady; hudayyň rahmatyndan näumyt bolan, allanyň rehiminden umyt üzen.
Çyn ärler iblisiň yoluna gitmez,
Mynafyklar hakyň emrini bitmez.
Iblise yol berme, yuwtmagyl nary.
Ibn (a., ks. Ebna:u) ابن//بن – ogul, perzent; ibni-soltan – soltanyň ogly.
Ol hyzyr, ylyas bilen ahmet, süleyman anda bar.
Ol selim şa mekge hany ibni-soltan anda bar.
Ibtida (a. Ibtida:) ابتداء – 1) başlama; owwal, ilki; 2) başlangyç, baş, öň; ibtida eylemek (kylmak) - başlamak.
«elip» - owwal ibtida hamdyň etir hudaga,
«bi» - boş yörme gullukda, duşsaň derdi-belaga.
Ibham (a. Ibha:m, ks. Ibha:ma:t) ابهام – 1) nätakyklyk, şek, şübhe; 2) gümürtik sözlemek; ibham etmek - şek etmek.

Magtymguly dier, bu sözüm çokdur,
Men ibham eder men, hiç ayby yokdur.

Ig (i:g) ایگ – arassa, gatyşyksyz, arassa ganly, antonimi: gul. Bu söz esasan türkmen halky barada ulanylyar.

Yaryň igi gyzyl yüzi
Göyä aya, güne meňzär.
Her başda bir hyyal bar,
Gul özüni ig sayar.

Iglemek (i:glemek) ایگلمك – kesellemek, syrkawlamak; kesel zerarly horlanmak, arryklamak.

Sag-salamat, sermest bolup gezen jan,
Dört belanyň birisinden iglärler.

Idemek (i:demek) ایده مك – seretmek, gözleg etmek, gözegçilik etmek.

Pelek, idär idim, sen duçar bolduň.

Idiň ایدینگ - ermek//irmek kem işliginiň öten zaman formasy; istär idiň - istäpdiň; islärdiň.

Akly-huşuňga etişdiň, eylediň seyrany sen,
Istär idiň jemg edem, bu küllühim eyrany sen.

Idris (a. Idri:s) ادریس - «ders» sözünden. Dini rowayatlara görä, gadymy pygamberleriň biri. Onuň hermes, ermis, ahnuh, hanuh we üçünji urya dien atlary-da bolupdyr. Ol müsüriň menef şäherinde dogulyar, köp wagtlap dürli erlere syyahat edyär, soň ene-de müsüre öwrülip gelyär. Segsen yaşynda özüni pygamber diyip yglan edyär. Idris adam atadan iki yüz yyl soň bolup geçipdir diyilyär. Onuň ady «kuruanyň» «enbiya» («pygamberler») we «meruem» süreleriniň 56-njy, 85-nji ayatlarynda agzalyar we onuň dogruçyl pygamber bolandygy aydylyar. Dürli tefsirlerde yazylyşyna görä, idris ilkinji gezek hat döredip yazypdyr, geyim tikipdir hem-de tikinçilik hünärini adamlara öwredipdir. Ol kitap okamagy sapak (ders) berenligi üçin oňa idris at galypdyr. Bu barada «el-mizan» atly tefsiriň 14-nji jiltiniň 68-nji sahypasynda aydylyar. Astranomiya, geometriya, hasap yaly başga-da birnäçe ylmyň gelip çykyşy

idrisiň ady bilen baglanyşykly hasaplanylyar. Idris ahlak meseleleri bilen birlikde, syyasy ylymlaryny, şäher gurmak we ony dolandyrmak hem-de medeni däpleri-de öwrenipdir. Onuň taglymaty esasynda 188 şäher gurlupdyr. Solaryň biri häzirki türkiyäniň territoriyasynda erleşyän raha ya-da dawarha şäheridir. Beyleki ençeme pygamberleriň tersine, idris halk köpçüligi ilkibaşdan söyüpdir. Rowayatlara görä, idris hezret adam we onuň ogly şeysden soň pygamberlige bellenipdir (seret: seyit käzim mahallaty. Taryh-e enbiya, 1 jilt, 25 sah.). Idrisiň yigrimi üç ogly bolupdyr. Onuň ömri barada dürli maglumatlar gelip etipdir. Ol uzak yaşapdyr. Idrisiň edi hünäri bolupdyr dien rowayat hem bar.
Jennet içre diri giren,
Idris köynek tikip geçdi.
Idris şonda nirde gurar söhbeti.
Idris kibi gulluk etsem zyyada.
Ierge ايارگه – iymäge: «iymek» işliginden yasalan iş ady. Su forma häzirki zaman tatar dilinde gabat gelip, maksat aňladyan infinitiw hasaplanyar.
Dişsizler nan tapsa çäresin eylär,
Müşgildir ierge nan tapylmasa.
Iygu (i:gu:) ايگو – 1) iymek, iymit iymek, çörek iymek, nahar iymek; 2) iymit, azyk; iygu-içgu – iymek-içmek.
Galmamyş bu köhne dünyä rüstem ile zalyňa,
Garra bolma iki günlük iygu-içgu malyňa.
Ikram (a. Ikra:m) اكرام – 1) hormatlama, sylama; hormat, sylag, hezzet; 2) bagyşlama; berim, yhsan; ikram kylmak - hormatlamak, sylamak.
Jöhitler garşy gelip,
Ygzaz-u ikram kylyp.
Il (i:l, ks. Ila:t) ايل – 1) halk, adamlar; 2) kowum, kabyla, taypa; 3) bir kowum we kabylanyň mekan tutan eri; 4) yurt, er, diyar (ser.) Il-ulus – er-yurt, halk we yurt.
Permanlary rowan hanlar, soltanlar,

Il-ulusa bir adalat gerekdir.
Il-ulus (i:l ulus) ایل-اولوس – ser. Il.
Ilat (i:la:t, bs. I:l) ایلات – iller, halklar; yurtlar, erler. «il» sözüniň asly türki söz bolsa-da, arap diliniň köplük san goşulmasy bolan ات (at) goşulyp köplük san yasalypdyr. Bu kada boyunça nädogrudyr, ser. Il.
Ilah (a. Ila:h) اله – huday, taňry; la ilaha illallah – alladan başga huday yokdur.
Barçany yaradan şol gözel allah,
We ya digen «la ilaha illallah».
Ilaha (a. Ila:ha:) الها – ser. Ylaha.
Ilahy (a. Ila:hi:) الهي – 1) ey meniň allahym, ey hudayym; 2) hudaya degişli; ilahy, behakky-patma – huda-ya, patmanyň haky üçin.
Ilahy, behakky-patma kyyam,
Muhammettagyya bagyşla bizni.
Ilahy, behakky-patma (a. Ila:hi: behakk-e fa:time) الهي بحق فاطمه – ser. Ilahy.
Ilgeri ایلگری – ileri, öň, ozal.
Bagly erdi, açylmazdy owwaldan,
Kyrk günden ilgeri işik açdylar.
Illalla (a. Illalla:h) الا الله – alladan başga (alla yokdur), hudaydan başga (huday yokdur).
Illalla taňrynyň ol mugjuzatyn,
Yakupny nabina etdi, yaranlar!
Aşyk aydar: «illallah!».
Ilmek (i:lmek) ایلمك – 1) asylmak, çolaşmak, yapyşmak; 2) degmek; görünmek.
Il gözüne ilip men,
Ilenimi bilip men.
Iltipat (a. Iltifa:t) التفات – 1) yagşylyk, hoşamaylyk, goldaw, üns, merhemet; 2) biriniň yüzüne seretmek, birine üns bermek; yüz tutmak; 3) çeper söz sungatynyň bir görnüşi; iltipat etmek

(kylmak) - üns bermek, hoşamaylyk, hoşamaylyk etmek,goldaw bermek.
Iltipat etmediň hergiz sen maňa.
Iltipatyň bolmasa, taňla bolur halym tebah.
Iltipatyň imdi kyl, ötgen mahaly neylerem.
Iltifat (a. Iltifa:t) التفات – ser. Iltipat.
Ilçi (i:lçi) ايلچي – 1) bir yurt tarapyndan başga bir yurda iberilyän wekil; 2) wekil; 3) gm. Il gezyän.
Hüthüt aydar: «ilçiem,
Süleymana sawçyyam».
Iman (a. I:ma:n) ايمان – 1) ynanma, ynanç, ynam; 2) hak dini kabul etme, hudayy we pygamberi kabul etme; iman getirmek - hudayy, pygamberi kabul etmek.
Owwal aman, ahyr iman istärem,
Emriňe ugradym, iman getirdim.
Gullar iman arza kyldy, yaranlar.
Imansyz (a-t. I:ma:n-syz) ايمانسيز – 1) hudaya we onuň pygamberine ynanmayan, dinsiz, hudaysyz; 2) ynsapsyz, merhemetsiz; 3) gm. Yagsyz, gury, gurak.
Imansyz ten idip elter jehime,
Gile eder senden janyň gybatkeş!
Imantalap (a. I:ma:n-talab) ايمان طلب – imanly bolmagy isleyän hudayyň birligine we onuň pygamberine ynanmaklygy isleyän, talap edyän.
Niçeler oyda, pikirde, niçeler imantalap,
Niçeler dünyäsige magrurdyr akylsyz jelep.
Imdat (a. Imda:d) امداد – 1) kömek, yardam, medet; kömek berme, yardam berme; 2) özünden güyçli bir duşmanyň garşysynda duran goşuna kömek bermek üçin iberilen esger; imdat etmek (bermek) – kömek bermek yardam etmek.
Halal-haram mal yygarlar zen üçin,
Ölseň, kany imdat ogul-gyzyňdan.
Imdi ايمدي – häzir, şu wagt; ser. Indi.
Imdi toprak astynda, ylmy-kemalyň nedir,

Gürzi saldy depämden, çäki-hamana geldim.
Imesdir (ايمسدور) – däldir.
Magtymguly bäş gün eşret sürmäge,
Jay imesdir eglenmäge, durmaga.
Imkan (a. Imka:n) امكان – 1) mümkinlik, mümkinçilik, bolup biljek, bolmagy mümkin; 2) orun bermek, mekan bermek; imkan yok bolmak - mümkinçilik yok bolmak.
Jan bermey gutulmak yok hiç aňa iman, ey dost!
Bargandan, gelmäge yokdur imkanyň.
Gaçyp imkanyň yok, köksüň görer sen.
«hi» - habybyň nuruny sabyk imkan eyledi.
Imtihan (a. Imtiha:n) امتحان – synag, derňew, barlag, ekzamen (r); imtihan eylemek – synamak, synag etmek.
Niçe pygamberlere kyldyň atayy-döwleti,
Imtihan eyläp, niçe gullarga derdi-mähneti.
Bahr era balyk içinde rahat eyläp uklagan,
Imtihan üçin aňa kirmi-kelanlar beklenen.
Imtiyaz (a. Imtiya:z, ks. Imtiya:za:t) امتياز – 1) artyklyk, artykmaçlyk, tapawut; 2) ayrylmak, artykmaçlyga ee bolmak, üstünlikli bolmak; imtiyaz eylemek – tapawutly bolmak.
Imtiyaz eylegil, otursaň-tursaň.
Her gözeliň gymmaty,
Yüzde imtiyaz bolar.
Inabet (a. Ina:bet) انابت – 1) toba etme, hudaya yüzlenme; 2) pire gol berme, pire gol berip, sopy bolma; inabet etmek – sopy bolmak; toba etmek, tabyn bolmak.
Kaysy melek inip düşdi asmandan,
Ne adam ogluna inabet etdi.
Indemek (i:ndemek) ايندە مك – aladalanmak, ynjalyksyzlanmak; 2) idemek, sorag-ideg etmek, gözlemek.
Adam ogly indemese özüňni,
Görkezer sen «gel!» diyp maly-dünyä hey.

Indermek (i:ndermek) ایندرمك – 1) aşak düşürmek; 2) azaltmak; 3) yokardan aşaklygyna goybermek; 4) gm. Urmak; üstünden düşmek.
Jebrayyldan wahy inderip rowana,
Käpirlere şahymerdan yaratdy.
Indi ایندي – häzir, şu wagt, şindi (şimdi); 2) mundan bu yana, mundan beyläk.
Gel, akyl dolandyr indi,
Yürek peywendi, jan bendi.
Inek اینك – sygyr.
Serigatsyz pirler inek bolarlar.
Sopusy bug dek çüwse gerekdir.
Injil (a. Inji:l, ks. Ena:ji:l) انجیل – bu sözüň asly grekçeden alnan, şol dilde «ewangelion» şekilinde ulanylyar; 1) buşluk; buşlama; 2) dini düşünjelere görä, isa pygamberiň dini kitaby. «injil» barada «kuruanda» berilyän maglumat bilen hristianlaryň (isayylaryň) düşünjesi biri-birinden tapawutlydyr. «kuruan» boyunça «injil» hudayyň isa iberen wahylarydyr. Sonda ol şeyle diyyär: «ey beni-ysrayyl, men dogrudan-da, allatagala tarapyndan size iberilen resuldyryn. Emma men menden öň iberilen «töwraty» tassyklayaryn we menden soňky geljek we ady ahmet bolan pygamberi size buşlayaryn» (61-nji süre, 6-njy ayat). Emma hristianlaryň düşünjesi boyunça, «injil» hezret isanyň yaşayyş taryhyny, öwüt-nesihatlaryny, taglymatyny we mugjuzalaryny beyan edyän birnäçe yygyndydan ybaratdyr. Bu yygyndy-kitaplaryň hemmesi isadan soň yazylyp toplanypdyr. Olarda biri-birine garşy gelyän pikirler hem az däl. Hakyky «injil» bize gelip etmändir. Häzirki «injil» atlandyrylyan yygyndylar isanyň döwründe däl-de, soň onuň şägirtleri tarapyndan yazylypdyr, şular yaly «injilleriň» sany hatda yüzdende geçipdir. Iw asyrda hristian ybadathanasynyň ruhany yolbaşçylary ol «injilleriň» köpüsini ret edipdirler. Solardan diňe dört sanysy resmi hasap edilipdir. Olar: meti, murkus, luka we yuhanna. Bulardan başga «bernaba» atly «injil» hem bar. Munda

isa pygamberiň dara asylyp öldürilendigi inkär edilyär hem-de isadan soň muhammediň pygamber boljakdygy tassyklanyar. Onda beylekilerdäki yaly, yzagalak möwhumatlar az. Soňa görä, bu «injili» hristian ruhanylary kanuny däl diyip yglan edipdirler.
Hakdan nuzul oldy musaga «töwrat»,
«injil» waspyn isa eyledi isbat.
Iniş (i:niş) اینیش - «inmek» sözünden; 1) eňňit, inelge, aşak tarapa bolan yapgyt; 2) inmeklik.
Üç müň yyllyk yoldur, müňi çykyşdan,
Bir müňi henwardyr, müňi inişden.
Inkär (a. Inka:r) انکار – 1) dänme, müňkür bolma, gaytma; 2) tanamazlyk, kabul we tassyk etmezlik; ret etme; inkär etmek - dänmek, hakykaty yoymak; inkär bilmek – kabul etmezlik, tanamazlyk.
Gümrahy takwa sanyp, takwany inkär bildiler,
Sek degildir, dostlarym, geldi kyyamatdan nyşan.
Inmek (i:nmek) اینمك – aşak düşmek, yokardan aşaklygyna düşmek, beyik erden aşak düşüp gaytmak.
Golun sallap, maral gabak periler,
Iner olumyndan däli gürgeniň.
Asman inmez, er çöwrülmez,
Gün yörir, aylar görüner.
Intizar (a. Intiza:r) انتظار - «nazar» sözünden, gözleme; garaşma, gözi yolda bolma; intizar oturmak – garaşmak, garaşyp oturmak; çeşim intizar – gözi yolda, garaşyp oturan göz.
Dil saňa mayyldyr, çeşim intizardyr.
Wasly-yarymdan digerge intizarym yok meniň.
Wagyz dier, şa, wezir,
Il sözüňe intizar.
Intiha (a. Intaha:) انتهاء – 1) soň, yz, ahyr, bir zadyň gutaran eri; soňa etmek, ahyra etme; soňa etirmek; gutarma, tamamlama.
Bezminde, näzinde intiha etilen,
Sypanar, sallanar gyzy behişdiň.

Iňňildemek اینگیلده مك – iňňildili ses çykarmak, zaryn ses etmek, iňremek, nayynjar ses etmek; zarlamak.
Goç yigitde ogul yokdur, -
Ojak gidip, yurt iňňildär.
Irada (a. Ira:de, ira:det) اراده//ارادات – 1) isleg, talap etme, söyme, gowy görme; 2) niet, meyil; 3) pars dilinde «yhlas, dostluk, höwes» manylarda hem gelyär; irada etmek – meyil etmek, höwes etmek, niet etmek.
Magtymguly, yşkyň eylär irada,
Iradaň eylemiş üşbu dükanny.
Irinmek ایرینمك – iki göwünli bolmak, bir işi göwünli-göwünsiz erine etirmek.
Gaflat yassagynda goyupdyr başy,
Gapyl adam munça irnip durupdyr.
Irişmek ایریشمك – 1) etişmek, girmek; 2) gelmek; kämil bolmak, kämillige etişmek; 3) boyun bolmak.
Ajal goymuş ok gezini kirişe,
Bilip bolmaz haçan jana irişe.
Irmek (i:rmek) ایرمك – bizar bolmak, halys bolmak; yadamak.
Altmyşda gyş öe girdiň,
Altmyş bäşde jandan irdiň.
Isa (a. I:sa:) عیسی – isa mesih. Isa ibn meruem (iisus). Muhammetden öň geçen pygamber. Dini rowayatlara görä, ol palestinanyň beytullahm dien obasynda dogulyar. Ejesi meruem äre barmazdan göwreli bolup, ony dogrupdyr. «kuruanda» aydylyşyna görä, göyä hudayyň islegi boyunça meruem göwreli bolup, isany doguryar. Isa otuz yaşa etende halkyň arasynda öwüt-nesihat edip başlayar. Soň beytilmukaddese gidip, ilaty öz dinine çagyryar. Ol elli üç yaşyndaka ehudylaryň dini soweti oňa: «sen musanyň kanunlaryny bozyarsyň» diyip, ony dara çekip öldüryärler. Onuň dini kitaby «injildir» (ser.). Hristianlaryň we musulmanlaryň ynanjy boyunça, isa göyä ölmän, asmana galanmyş. Oňa birnäçe keramat degişli hasap edilyär. Meselem, ol öz döwründe göyä demi bilen ölüleri direldenmiş ya-da elini

sypamak bilen nähoşlary sagaldanmyşyn. Isa hemişe eşek üstünde syyahat edenmiş. Milady yyl hasaby isanyň doglan gününden başlanyar. Isa hudayyň ruhy-da diyilyär; ruhulla – hudayyň ruhy.
Isa mydar berdiň eke har bile.
Isa kibi   tutsam semada.
Murdalarny zinde kylgan hezreti-isa kany?
Isa eşegin münende,
Sygyr musa ulagydyr.
Hyzyrdan, isadan, şahymerdandan,
Hümmet istäp, bakdym suyy-asmana.
Isa ruhulla (a. I:sa ru:h-alla:h) عیسی روح الله – ser. Isa.
Gökde günge yar olan isa beruhulla kibi.
Isa şäheri (a-t. I:sa: şehri) عیسی شهری – 1) isa pygamberiň eneden doglan şäheri – beytillahm. Ol palestinada kudsuň (beytilmukadesiň - urşalymyň) günorta tarapynda erleşyär. Her yyl müňlerçe hristian şoňa zyyarata baryarlar. Onuň ilaty musulman we hristian araplardyr; 2) isanyň yaşan şäheri bolsa beytilmukaddesdir (ser.). Bu şähere urşalym (yarusalym) we kuds hem diyilyär. Ol palestinanyň merkezi hasaplanyar. Bu şäheri ewreyler, hristianlar we musulmanlar mukaddes diyip bilyärler. Su şäherde hezret isa ilaty öz dinine çagyrypdyr we şol erde-de öldürilip, jaylanypdyr. Her yyl köp sanly hristianlar şoňa zyyarata baryarlar. Sol erde «mesjidi-aksa» hem-de hezret omaryň metjidi erleşyär.
Sidre sährasynda, isa şährinde,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?
Isbat (a. Isba:t) اثبات - «subut» sözünden; 1) subut etme, delillendirme; 2) delil, sebäp; 3) mäkämleme, pugtalandyrma, berkitme; isbat bolmak - subut bolmak, berkimek; isbat etmek (eylemek) – subut etmek, delillendirmek; pugtalandyrmak, berkitmek.
Niçe magbut bir magbutdan basyldy,
Kaysy isbat boldy, kaysy la boldy?

Hakdan nuzul oldy musaga «töwrat»,
«injil» waspyn isa eyledi isbat.
Isgender (aleksandr makedonskiy) اسکندر – makedoniyanyň patyşasy filip ikinjiniň ogly. Oňa gündogarda isgender zülkarneyn, isgender rumy, isgender kebir we melgun hem diyilyär. Biziň eramyzdan 356 yyl ozal doglupdyr, aristoteliň şägirdi bolupdyr. Kakasy ölenden soň, biziň eramyzdan 336 yyl ozal patyşalyga etipdir. Isgender gadym dünyäniň meşhur basybalyjylaryndan biri bolup, köp erleri: eyrany, hindistany, arabystany we başga-da ençeme yurtlary basyp alyar. Gündogar halklarynyň, şol sanda türkmen halkynyň halk döredijiliginde we çeper edebiyatynda isgendere degişli köp sanly folüklor eserlerine we dürli rowayatlara duş gelmek bolyar.
Isgender hindistandan eyrana gaydyp gelende, pasargadyň we şuşuň yoly bilen babyla (wawilona) gidyär, şol erde-de biziň eramyzdan 323 yyl öň otuz üç yaşynda aradan çykyar.
Zemine, deryaya hökmün etiren,
Süleyman sypatly isgender geçdi.
Äleme hökm eden isgender soltan,
Ajal tedbirine tapmady derman.
Isem ایسم – bolsam; bolsam-da.
Eger ki hiç isem, saňa geler men,
Köşk istihan isem, gana geler men.
Isim (a. Ims, ks. Esma: we esa:mi) اسم – 1) at; 2) abray; şöhrat; 3) grammatikada söz toparynyň (at, sypat, çalyşma we b.) Umumy ady; ismi-alla – hudayyň ady; ismi-mukarryp – yakyn at.
Kimseler bagşydyr, kimse molladyr,
Kimsäniň tilinde ismi-alladyr.
Üç müň ismiň hatyryna,
Günähim güzeşt eyle.
Boldy kapyr zit saňa ismi-mukarrabyň müümunun,
Iki dünyä boldy hoşnut rahmatyň görgeç resul.
Ismi-alla (a. Ism-e alla:h) اسم الله – ser. Isim.
Ismi mahmyt (a. Ism mahmu:d) اسم محمود – ser. Päliwan mahmyt.

Horezm yurdunda yatan jananlar,
Ismi mahmyt - är päliwan, şypa ber!
Ismi-mukarrap (a. Ism-e mokarrab) اسم مقرّب – ser. Isim.
Ispendiyar (p. Isfendiya:r) اسفندیار – eyran ertekilerinde we firdöwsiniň «şanamasynda» görkezilişine görä, eyranda we turanda rüstemden soň iň meşhur pälwan. Lakamy «pu:i:n ten», yagny «endamyndan ok ötmeyän». «şanamanyň» dessanlaryna görä, ol keyan dinastiyasyndan bolan güştasbyň ogly; batyr we edermen pälwan bolupdyr. Güştasbyň döwründe зerdoşt pygamber döreyär we zoroastrizm dinini yayratmaga başlayar. Güştasbyň tabşyrygy boyunça, şol dini propagandirläp ugrayar. Güştasp şu dini yayratmakda üstünlik gazanandan soň, öz ornuna ispendiyary patyşa edip bellejekdigine söz beryär. Emma soň puşman edyär, onuň öňünde täze böwet döredyär hem-de rüstemi tutup getirse, patyşalygy oňa berjekdigini aydyar. Ispendiyar sistana gidip, rüstemiň yanyna baryar we ony alyp gaytmak isleyär. Emma rüstem bu teklibi ret edyär. Netijede iki pälwanyň arasynda uruş başlanyar. Ispendiyaryň gözünden başga hiç erine ok kär etmeyän eken. Birnäçe söweşden soň, rüstem symrug guşdan kömek sorayar we şonuň tabşyrygy boyunça yylgyndan ok yasap, ispendiyaryň gözünden uryar we ony öldüryär.
Edi derwüş - ähli-hal,
Ispendiyar, rüstem zal.
Ispendiyar ruinten, rüstem zalynda...
Ya reb, habar bilerinmi, yar, senden.
Ispyhan (p. Ispihan, ispa:ha:n) اصفهان – bu at «sypah-goşun» dien sözden alnan, çünki gadym döwürde ol er eyranyň goşunlarynyň saklanyan eri eken. Arap dilinde oňa isfihan diyilyär, soňabaka şu forma eyranda-da yayrayar. Gadym döwürde bu şähere isbahan, isbehan we safahan-da diylipdir. Ol eyranyň merkezinde bolan onunjy ostanynyň (welayatynyň) merkezi şäheri, zaenderut deryasynyň kenarynda erleşyär.
Ispyhan eyranyň iň gadymy şäherinden biridir. Ahamenidler döwründe häzirki ispyhanyň erinde gawal, gawy ya-da gabe,

gabiyan atly şäher bolupdyr. Soňabaka ol şähere ji, gi diylipdir, yslam dini döreyänçä şu at bilen belli bolupdyr. Bu şäher hezretи omaryň halyflyk eden döwründe 641-642-nji yyllarda araplaryň eline geçyär, üç yyl yyllap araplar şol şähere häkimlik edyärler. Ispyhan birnäçe dinastiyanyň, şol sanda seljuklaryň, sefewileriň paytagty bolupdyr. Mongollaryň we emir teymuryň döwründe çapawula uçrap, harap bolanda bolsa, soňlar abadanlaşypdyr, ylayta-da şaapbasyň zamanynda has hem ösüpdir, hatda halk arasynda oňa «ispyhan-nisfi-jahan» («ispyhan-dünyäniň yarysy») diylipdir. Ispyhanda ençeme taryhy yadygärlikler, binalar bar. Mes.: minar-jünban (gymyldayan minara), otuz üç köpri, kyrk sütün, alygapu, şyh lutfullanyň metjidi we b. Su binalar we yadygärlikler dürli asyrlarda gurlupdyr.
Ziri-pay esbiňiz yrak, ispyhan,
Dagystanyň haşam-hayly siziňdir.
Ispyhany bir sahyby-kär harap eylär.
Istiganat (a. Isti’a:net) استعانت – 1) kömek, yardam; kömek berme, yardam etme; 2) kömek isteme, yardam talap etme; 3) öz pikiriňi subut etmek üçin başga bir şahyryň goşgusyndan käbir bentleri öz şygrynda getirmek; istiganat kylmak (etmek) – kömek etmek.
Istiganat kyl aňa, ya seyyidi-hatmy-rusel.
Istihan (p. Ostoha:n) – 1) süňk, ynsanyň we haywanyň bedenini emele getiryän gaty jisim, madda; 2) miwäniň dänesi we şänigi.
Tenden jyda olar ganyň,
Bikär galar istihanyň.
Suratym nisyandadyr, istihanym häk ola.
Istihanym altmyş para etdiler.
Ishak (a. Isha:k) اسحاق//اسحق – 1) ybrayymyň ikinji oglunyň ady. «töwratda» aydylşyna görä, ol takmynan on tört yyl ysmayyldan soň dünyä gelipdir. Ejesiniň ady saradyr. Ishak sözüniň asly ybry dilinde «yashak» bolup, onuň manysy «gülyär» diymekdir. Oňa şeyle at dakylmagyň sebäbi aşakdaky yaly düşündirilyär: haçan-da perişdeler ybrayyma oglunyň boljakdygyny habar berenlerinde, sara geň galyp, gülyär, çünki ol şol wagtda togsan

yaşan garry kempir bolup, ybrayym-da bir yüz yigrimi yaşyndaky garran adam eken. Soňa görä, sara oglunyň boljagyna onçakly ynanmandyr. Ishak kakasynyň döwründe pygamberlige bellenip, palestinanyň bir topar ilatyna yolbaşçylyk edipdir, olara dogry yol salgy beripdir. Ishak öz kakasynyň dogany nahur ibn taruhyň gyzy bolan refka öylenipdir. Ondan iki sany ekiz ogly bolupdyr. Olaryň biri yakup, beylekisi aysdyr. Rowayatlara görä, ishak garran döwründe görejinden mahrum bolup, bir yüz segsen yaşap aradan çykyar we häzirki döwürde «halyl» atlandyrylyan «hebrun» şäherinde, «mekfile» dien gowakda jaylanypdyr; 2) гaznawy emirleriniň biri bolan oluptekiniň ogly; 3) ishak ibn hanyn apbasylar döwründe yaşap geçen belli wraç we terjimeçi; 4) ishak türk – abu müslüm horasanynyň tarapdarlarynyň biri. Ol abu müslümi pygamber hasaplayan eken; 5) ishak musuly – ybrayym musulynyň ogly, meşhur sazandalaryň biri. Ol apbasylar halyfalary bolan harun ar-reşidiň, mamunyň we mugtasymyň köşgünde möhüm wezipeleri eeläpdir we 235-nji hijri (849-850) yylynda bagdatda aradan çykypdyr.
Ishak aydar: «pakyr men,
Gullugymga mukyr men».
Itagat (a. Ita:’at) اطاعت – 1) boyun egme; gulak asma, boyun sunma; 2) alnan buyruga görä hereket etme; tabyn bolma.
Gelleban arbaba dönüp, bolmuş arbaplar emir,
Sahlara yokdur itagat, ili naferjam olur.
Ihraç (a. Yhra:j) اخراج – ser. Yhraç.
Ihtida (a. Ihtida:ü) اهتداء – 1) dogry yola girme; yol tapmak, yola girmek; 2) yslam dinini kabul etme, musulman bolma.
Sen göyä mähtap sen, eshabyň ahtar,
Tapdy täjiň adyň bile ihtida.
Ihtimam (a. Ihtima:m) اهتمام - jan çekme, tagalla etme, дalaş etme; höwes etme, has üns berip дalaş etmek; ihtimam kylmak - höwes etmek; jan çekmek.
Kim haramny tahyr etse, nasny kylsa ihtimam...
Hanayy-yslam-u din küffara bolgan naskeş.

Içgin (içgi:n) ایچگین - 1) çyn yürekden, janypkeşlik bilen, mähirli; 2) gm. Yakyndan, çuň, düypli; içgin-içgin – has janypkeşlik bilen, tüys yürekden.
Aryflar bar, başa baglap keçeler,
Içgin-içgin sorsaň, many seçeler.
Içgu (içgu:) ایچگو – 1) içmek, noş etmek; 2) içgi; ser. Iygu.
Içmeyin ایچمه یین – içmän, içmezden.
Dözmenem, doymanam, durmanam, ey yar,
Bu saky döwründe içmeyin jamym.
Içre ایچره – içinde; hyjalat içre – utanç içinde; hayrat içre – geň galmaklyk yagdayynda.
Gullugyňda gün hyjalat içre galmyş hem zemin.
Hayrat içre galmyşam, ajyz boluban manda men.
Işa (a. I:şa:) ایشا – dawudyň kakasy. Ol ehut ibn yakubyň neslindendir.
Işa ogly dawut älemni sürdi,
Hak aňa «zeburyň» kelamyn berdi.
Işan (p. I:şa:n) ایشان – 1) pars dilinde at çalyşmasynyň üçünji şahs köplük sany; olar; 2) pir, mürşиt, şeyh, sufizmiň wekillerine, hormat üçin aydylyan termin.
Özi işan erdi – piri-hedayat,
Zamanynda bir iş «bina» eyledi.
Işwe (a. Yşwe) عشوه – ser. Yşwa.
Işik (i:şik) ایشیك – gapy, girelge, agyz.
Kyrk günden ilgeri işik açdylar.
Bismilla diyp işik açdy muhammet.
Işiksiz jay (i:şiksiz ja:y) ایشیك سیز جای – 1) gapysyz jay; 2) gm. Gabyr, gör.
Işiksiz, tüynüksiz jaya,
Bir gün eltip salajakdyr.
Işme (i:şme) ایشمه - çeşme; er gazyp suw çykarma; guyy.
Gel, köňül, sabr eylegil, munçakly oda düşme,
Az bilip, köp sözleyip, gam çeşmesini – işme.

- y -

Ya, yi (a. Ya:) ی – arap-pars elipbiyiniň yigrimi sekizinji harpy, kesre üçin uzynlyk alamaty hökmünde gulluk edyär. Ebjet hasabynda – 10.

Ya – yaratgan yoluna nanyňny berseň az henuz,
Ten birehne olturyp donuňny berseň az henuz.

Yitirmek ییتیرمك - 1) elden gidermek, yogaltmak, gaçyrmak; 2) zyyan çekmek, zelel görmek; yol yitirmek - azaşmak, erbet yola düşmek; huş (akyl) yitirmek – 1) özüňden gitmek; däliremek, däli bolmak.

Yagşy yigit yol yitirmez,
Jäht kysmatdan köp getirmez.
Özümi unutdym, huşum yitirdim.
Beyik pikre galdym, aklym yitirdim.

Yüwrük (yü:rük) یوریك – 1) çalt ylgap bilyän, çabyk; 2) göçme halk, çarwa halk; 3) yyndam; antonimi çaman.

Aslyga dartadyr yüwrük, çamanlyk,
Yüwrükni çamanga satyjy bolma!

Yüwürmek یوویرمك – ser. Yügürmek.

Otuz yaşa barynja, göyä bir algyr şir sen,
Dünyä gamy başynda, göyä yüwrüp elir sen.
Yügürmek یوگورمك – ylgamak, yortmak, hars urmak.
Dünyä gaygysy birle boldy gara bagrym gan,
Ahyrъetni unutdym, eldim, yügürdim her yan.
Yüzmek یوزمك – suwuň yüzünde el-ayagyň kömegi arkaly hereket etmek, suw üstünde durup batmazlyk.
Derya içre yüzgen, çöllerde yörgen,
Dem hasabyn tükel etmeyin galmaz.
Yüň sakal (یونگ سقال) – gm. Masgara, gelşiksiz yagday; abraydan düşme; yüň sakal etmek – masgara etmek, abraydan düşürmek; yüň sakal bolmak – abraydan düşmek, yalançy bolmak, masgara bolmak.
Özüňi yüň sakal eder,
Bozulan ile baş bolan.
Yürek (یوراك) – 1) ynsanyň we haywanyň gursagynda erleşen we her demde gany bedene yayradyan möhüm organ, kalp (ser.); 2) gm. Batyrlyk, edermenlik; 3) rehim, şepagat (ser.), merhemet; yürek bulamak – hapa etmek, ynjytmak.
Yüregi hyruçly, göwni ganatly,
Göreldesi – hup ustady yigidiň.
Bir yaman söz yürek bular,
Yagşyny älem arzuwlar.
Yüreksuz (t-p. Yürek-su:z) یوراك سوز – yürek yandyryjy, yüregiňi yakyp baryan; yüregi yanan, jany köen, içi yanan.
Magtymguly şeb-u ruz,
Jangüdaz-u yüreksuz.
Yyglamak ییغلامق – aglamak, eňremek; yyglay-yyglay – aglap-aglap.
Ey yaranlar, yyglamayyn neyläyin,
Yşk meni yandyryp, yakyp baradyr.
Mejnun kibi sährada yyglay-yyglay gezdigim.
Yygmak ییغمق – 1) yygnamak, toplamak, jemlemek; 2) ormak, hasyly yygnamak, tirmek.

Munça yygdy ybrayym,
Nämäni aldy gitdi!
Dünyä doly gazna yygsaň ne peyda,
Çyn mal oldur - jayna berseň el bile.
Yygnamak ييغناميق – toplamak, jemlemek, bir ere üyşürmek.
Bihuda, adam ogly,
Yygnanyň galdy gitdi.
Yygyn ييغين – 1) goşun, leşger; 2) topar; yygnak; yygnanyp birigen halk; 3) yygyndy.
Yygyn görki, yow gününiň öresi.
Mertden dogan yygyn görse, yol başlar.
Yykam ييقام - «yykmak» işliginden; yykayyn. Işligiň buyruk formasynyň birinji yöňkemesiniň birlik sanynda gelen görnüşi, many tarapdan isleg aňladyar.
Hasratyma pelek aglar, aşyk boldy tilsiz zaglar,
Perhat kimin, beyik daglar yykam yusup die-die.
Yykylmak ييقيلمق – 1) weyran bolmak, berbat bolmak; 2) basylmak, eňilmek; 3) düşmek, gaçmak; 4) gm. Sagynmak, bil baglamak, yüz tutmak.
Ya bir merde yykyl, ya-da hudaya,
Bende işi baş tutmady, art oldy.
Yyldyrym يلديريم – 1) yagyşyň öň yanynda we yagyş yagyan wagtynda bulutlarda toplanan elektrikleriň partlap, emele getiryän yagtylygy; 2) gm. Çalt, tiz.
Yyldyrym dek bolar toynak kakyşy,
Sygyr sypatlydyr guyruk çykyşy.
Yylky (yylky:) ييلقي – gylyal sürüsi; gylyal, at, baytal, yaby sürüsi.
Boz güsbent, gyr yylky, gara gäwmişli,
Argaly, gäw bolar maly gürgeniň.
Yyrak (yyra:k) يراق//ايراق – ser. Yrak; yyrak eylemek – daş etmek; ayry tutmak; yyrak salmak – ayra salmak, daş tutmak.
Daş eyleyip, yyrak eyle özüňni.
Özüni yyrak saldy.

- k -

Kaba (a. Kaba:) قباء – don, erkekleriň geyyän uzyn üst geyimi; gülgün kaba – gülüň reňkindäki don, şol reňkdäki don geynen; gyrmyz don; rum kabaly – rumda (ser.) Tikilen donly adam.
Ey aty yüwrük yigit, özi goçak, gülgün kaba.
Sam abaly, rum kabaly jananym.
Kabayyl (a. Kaba:yyl) قبائيل – köne düşünjelere görä, ikinji gat asmanyň perişdeleriniň iň ulusy; ser. Arkalwyn, arfalun.
Kabul i (p. Ka:bol) كابل – ser. Käbil.
Kabul ii (a. Kabu:l) قبول – 1) alma, berlen zady alma; 2) razy bolma, muwapyk bolma; 3) alyp gullanma; 4) biriniň sözüni dogry diyip bilme; kabul kylmak (etmek) – kabul etmek.
Peyşini okasaň, üzersiň karzyň,
Kabuldyr alladan dilegiň arzyň.
Dileglerim kabul kylmay,
Malga zar eylediň meni.
Kaby-kowseyn (a. Ka:b-e kowseyn) قاب قوسين – 1) yay atylanda el tutulyan ortasy bilen uçlarynyň arasyndaky iki aralyk; 2) gm. Hudaya yakyn iki perişde, hudaya yakynlar.
Kaby-kowseyn baryp, haka gowuşdy,
Sol serweri-iki jahan geçipdir.
Kabyz (a. Kabz) قبض – ser. Gabyz.
Söz bilen için egser, kabz olup, dolan köňlüm.
Kabyl i (a. Ka:bi:l) قابيل – adam atanyň ilkinji oglunyň ady, ol öz dogany habyly (ser.) Öldüryär. Olar hakda «kuruanda» we «töwratda» yatlanypdyr.
Senbe gün kabyl habylyň,
Öldürip, ganyny içdi.

Kabyl urdy ol habylny daş bilen,
Ini agasyndan ayrylmadymy?
Kabyl ii (a. Ka:bil) قابل – 1) mynasyp, layyk; yaramly; 2) kabul edyän; 3) mümkin; 4) zehini bar, zehinli; kabyl bolmak – mynasyp bolmak, layyk bolmak.
Bu bazara gelgen kişi yhlasyn ary eylesin,
Kabyl bolan yhlasly gul merdanlaryň merdanydyr.
Kagba (a. Ka’be) كعبه – ser. Käbe.
Otny ur kagbaga täriki-künçde.
Kagbaröw (a-p. Ka’be-rew) كعبه رو – käbä gidyän, käbä zyyarata gidyän.
Arslan kibi kowduň kapyr awlary,
Küşat etdiň nije kagbaröwleri.
Kagry-bahr (a. Ka’r-e bahr) قعر بحر – ser. Kagyr.
Kagyz (p. Ka:gaz) كاغذ – 1) yazuw yazmak we kitap basyp çykarmak işlerinde ulanylyan pagtadan we ş.m. Zatlardan edilyän listler; 2) hat, nama (ser.), mektup; kagyz yazmak – hat yazmak.
Rast diydi, açdy agyz, hat edip yazdy kagyz,
Kabul eyledi wagyz, hem barça halayyklar.
Kagyr (a. Ka’r) قعر – düyp, tey; kagry-bahr – deňiz düybi; jähennem kagry – dowzahyň düybi.
Jähennem kagryndan çekse zybana,
Ner, bugra sypatly uçgun çykarlar.
Kadar (a.) قدر – 1) ölçeg, her zadyň ölçegi; 2) güyç, kuwwat, takat; 3) täley; huday buyrugy; allanyň öz bendeleri üçin bellän zady; ol kadar – şol mukdarda.
Men hem pyragy ol kadar,
Aklymny kyldym derbe-der.
Kaddy-kamat (a. Kadd we ka:mat) قد و قامت – ser. Kat i.
Kadym (a. Kadi:m) قديم – geçmiş, öňki zaman, gadym (ser.); eyyamul-kadym - öten zaman, öňki günler, geçen döwür.
Bardy turuň dagyna, hak birle boldy ol kelim,
Ötdi anlar, galdy dünyä, geçdi eyyamul-kadym.

Kadyr (a. Ka:dir) قادر – 1) güyçli, gudratly; gurply; 2) hudayyň epiteti; kadyr hak (alla) – gudratly huday; kadyr jepbar – gudratly huday.
Gözde yaşyn dökmeklik,
Kadyr haka arz dälmi?
Gözün tutar kadyr hakyň emrine.
Owwal başda, kadyr alla,
Senden bir kerem islärin.
Kaza (a. Kaza:) قضاء – 1) kazylyk, kazylyk etmek, derňäp, dogry baha bermek; 2) täley, takdyr, yazgyt; 3) erine etiriş; 4) tötänden, birdenkä; 5) öz wagtynda erine etirilmedik dini dessury soň erine etirmeklik; kaza eylemek – edilmedik işi erine etirmek; kazasy etmek - ölmek.
Eger dogry gelse ajal kazasy,
Müň yalbarmak bilen köňül güytmez hiç.
Kazanyň damyga bolduk giriftar.
Anda kaza yayy gurlup durupdyr.
Kazy (a. Ka:zy; ks. Koza:t) قاضى – 1) erine etiryän; 2) hököm edyän; 3) hajatlary erine etiryän; 4) şerigat sudüyasy, şerigat häkimi; kazy-al-hajat – hajatlary bitiryän, hajatlary beryän (hudayyň epiteti).
Kazysy aňlamaz, begi pis ülkä,
Yagmyr yagmay, erler gyzmana gelgey.
Eya kazy-al-hajat, barça işler kyn dörär.
Kazy-al-hajat (a. Ka:zy al-ha:jat) قاضى الحاجات – ser. Kazy.
Kay قاى//قايسى//هايسى – haysy; kay birin – haysy birin.
Häsietiň men aydayyn kay birin,
Çemeniň sayragan şeyda bilbilin.
Kayda قيده – nirede, haysy erde.
Tartar uzyn kaydyga, göyäki zengardyr çilim,
Kayda bolsa dowzahylar, bezmide bardyr çilim.
Kaydum (a. Kaydu:m) قيدوم – köne düşünjelere görä, edi gat asmanyň üçünji gatynyň ady. Bu at başga käbir çeşmede قلزم (gulzum) görnüşinde gabat gelyär. Munuň asly gyzyl yakutdan.

Bu asmandaky perişdeleriň sanyny hudaydan başga hiç kim bilmeyär. Üçünji asmandan dördünji asmanyň arasy bäş yüz yyllyk yoldur. Perişdeleriniň iň ulusynyň ady gökbayyldyr.
Üçünji gök reňki ayynmaz otdan,
Ady kaydum, asly gyzyl yakutdan,
Perişdesi bardyr böri suratlyg,
Beyikleri bardyr gökbayyl atlyg.
Kaysar (a., ks. Kaya:syra) قيصر – asly latyn-grekçe. Gadymy rum patyşalarynyň lakamy, öarü; 2) kaysary we kaysaryya – türkiyäniň anatoly welayatynda bir şäheriň ady.
Magtymguly gezende,
Halap, kaysar düzünde.
Refrefil, küwfe tarap, basra, halap, şirwany sen,
Hem müsür, hem kaysar-u şiraz ile ispyhany sen.
Kaysaryya (a.) قيصرى//قيصريه – ser. Kaysar.
Kaysy قايسى – «haysy» sözüniň gadymy formasy; «nähili?», «neneňsi?» dien sorag aňladan çalyşma.
Pelek maňa gam badasyn bereli,
Wysal kaysy, hijran kaysy bilmedim.
Kayt (a. Kayd, ks. Koyu:d) قيد – 1) yüp, bent, haywanlaryň ayagyna baglanyan tanap; 2) baglanyşyk; baglamaklyk; baglylyk; gurşap almaklyk; 3) zynjyrlamaklyk; registrirlemek; spisoga salmaklyk; kayt etmek – 1) baglamak, daňmak (zynjyr ya-da tanap bilen); 2) registrirlemek; bellemek; gurşap almak.
Damy-zülpüň kaydyna özümni zyndan isterem.
Tartar uzyn kaydyga, göyä ki zengardyr çilim.
Kayyl (a. Ka:il) قائل – 1) gepleyän, sözleyän; 2) razy, razyçylyk beren; 3) rowayat eden; kayyl bolmak – razy bolmak, boyun bolmak.
Bu dünyä mülkünde soltandyr, şadyr,
Kysmatyna kayyl bolsa adamzat.
Magtymguly bir guldur,
Gullugyna kayyldyr.

Kayym (a. Ka:yim) قائم – duran, dik duran, ayak üstünde duran; biriniň erini eelän; pugta, mäkäm.
Kayym olsaň istemezler, gitseň ki awaz eyleyir,
Sözleseň, bermez seda, söylemeseň, raz eyleyir.
Kaklanmak قاقلانمق – 1) dilinmek, kesilmek; gatalmak; 2) gm. Ölmek, yok bolmak, et-süňk bolup galmak.
Etmişde läş kaklanar,
Jan jesetde saklanar.
Kakmak قاقمق – 1) urmak, çalmak; urup sokmak; 2) üstünden urup girizmek; 3) silkmek; ganat kakmak – 1) uçmak, perwaz urmak; 2) gm. Höwes etmek, höwes bilen yapyşmak.
Ganat kakyp, sayran bilbil,
Meylis eylär gül biläni.
Kaknus (p. Koknos, konu:s) ققنس//قوقنوس – sözüň asly grekçe. Mifiki bir uly guşuň ady. Feridetdin attar (xıı asyr) özüniň «mantyk at-tayr» («guş dili») atly eserinde bu guş hakda doly maglumat beripdir. Bu guşuň jübti bolman, özi-de hindistanda yaşayan bolmaly. Kaknusyň gargy tüydük yaly uzyn çüňki bolup, onuň-da köp sanly deşigi bolmaly. Yüze golay bolan şol deşikleriň her birinden ayratyn owaz çykyanmyş. Kaknus sayran mahaly hemme guşlar dymyp, bihuş bolyanmyşlar. Su guşuň owazy göyä sazyň - muzykanyň döremegine sebäp bolanmyş. Mifologik rowayatlara görä, ol müň yyl yaşap, öljek wagtyny-da açyk bilyänmiş. Haçan-da ölüm pursaty gelip etende, gury çöp-çalam yygnap, höwürtgesine getiryänmiş we şolaryň arasynda oturyp, zaryn sayrayarmyş, onuň çüňkünden her dürli owaz çykyanmyş, şonda ol ölüm howpundan we gussasyndan gorkup, agaç yapragy yaly titräp başlayarmyş. Onuň şol gaygyly owazyna hemme guşlar, wagşy haywanlar yygnanyarmyşlar. Ol guşlaryň we haywanlaryň käbiri ölüp, käbiri-de bihuş bolyanmyş. Kaknus ganat kakyp, ondan bolsa uçgun döräp, yaňky gury çöp-çalam ot alyp, guş hem şol otda yanyarmyş, ol küle öwrülende, şol külüň aşagyndan geljekde guş döremeli yumurtga peyda bolyarmyş. Seylelikde, täze bir kaknus emele gelyärmiş.

Kap dagy zeberjet reňbe-reň dagdyr,
Kaknus bir guş, dayym anda tussagdyr.
Kaknus guş müň saz bilen,
Sol hindistan içinde.
Kal (a. Ka:l) قال – 1) «kowl» sözünden, öten zaman birlik sanda «diydi, aytdy» dien manyda; 2) söz, gep, gürrüň; sözleyiş; 3) sözde ya-da soragda ilki başlama; «kyl» bolsa jogap diymek; kyl-u kali – 1) bulaşyk gürrüň, garyşyk gürrüň; adamlaryň gürrüňi; 2) galmagal, gykylyk.
Soradylar: «ey adam, diy, görem halyň nedir,
Dünyäde hayr etmediň, bu kyl-u kalyň nedir.
Kalam (a., ks. Akla:m) قلم – 1) gamyş, ujy yonulyp, yörite hat yazmak üçin ulanylyan gaty bir hili gamyşdan yasalan yazuw guraly; 2) umuman yazuw guraly; 3) hat, yazuwyň bir hili; 4) gm. Allatagalanyň takdyryny lowha (ser.) Yazyan gudrat guraly.
Häki-payyň totuyayy-dideyi-lowh-u kalam,
Asy ymmatga şepagat, ya muhammet mustapa.
Kalp i (a. Kalb, ks. Kolu:b) قلب – 1) yürek; göwün; 2) her bir zadyň içi we ortasy.
Kalbyma giripdir yslam höwesi.
Kalbymyň dünyäsi weyrana geldi.
Agzy gülüp, kalby bulan namarda,
Gardaş olma, yyrak eyle özüňni.
Kalp ii (a. Kalb) قلب – 1) degşirme, çalşyrma, öwürme, bir zady tersine öwürme; 2) nädogry, nädürs; 3) pars dilinde arassa bolmadyk, garyndysy bolan gyzyl, kümüş; 4) şygyr sungatynyň bir görnüşi; ser. «türkmen klassyky edebiyatynyň sözlügi», 165 s.
Kam (p. Ka:m) كام – 1) maksat; arzuw, isleg; 2) agyz, agzyň içi; kam almak – arzuwa etmek, maksada etmek.
Işini daşdan alur teprendiginçe kam alur.
Gelmenem aklyma görmeyin kamym.
Kamakym (a. Kama:kym, bs. Kamkam) قماقم – ser. Kamkam.
Kamar (a. Ks. Akma:r) قمر – ay, ay planetasy; kamar şöhlesi – ayyň yagtylygy, ay şöhlesi; şams-u kamar – gün we ay.

Ne zulmatdyr, kamar şöhlesin salmaz,
Ussat bolsaň, bize mundan habar ber!
Ey şems-u kamar yüzli,
Tabana gözüm düşdi.
Kamar şöhlesi (a-t. Kamar şo'lesi) قمر شعله سی – ser. Kamar.
Kamat i (a. Ka:met, ks. Ka:ma:t) قامت – 1) boy, syrat, kat; endam; adamyň ayak üstünde duran wagtyndaky uzynlygy; 2) azandan soň aydylyan sözler.
Kamaty serwi dek näzik bedenler.
Kaddy-kamaty belent, ey nury-haknyň walysy.
Kamat ii (a. Ka:ma:t, bs. Ka:met) قامات – ser. Kamat i.
Kamkam (a. Ks. Kama:kym) قمقام – 1) uly pyçak; 2) deňiz; 3) möhüm we uly iş; 4) jomart adam, taypa başlygy; 5) bir gylyjyň ady.
Geldiler ykrar edip, ol şiri düldül eesi,
Bagyş eden düldül bilen kamkamy sen-sen, ey peri.
Kamys (a. Kami:s, ks. Akmasa) قمیص – 1) pagtadan dokalan ak mata; 2) köynek.
Gelin-gyzlar gyrmyz donlar biçdiler,
Kamysdan lybaslar hem don, çowdur han.
Kanagat (a. Kana:'at) قناعت – gözi dokluk; az zada razy bolmaklyk, öz payyňa kayyl bolmaklyk; berlene razy bolmaklyk, berlen bilen ylalaşmak; kanagat etmek – berlene razy bolmak; sabyr etmek.
Patyşadan adalat gider,
Derwüşden kanagat gider.
Öz ryzkyna hiç kanagat etmeen.
Kanadyl (a. Kyna:di:l, bs. Kyndi:l) قنادیل – ser. Kandyl.
Kanda قنده//قانده – nirde, haysy erde; her kanda – her erde, her haçan.
Berimiň bolsa her kanda,
Gören saňa bolar bende.
Kandyl (a. Kyndi:l, ks. Kana:di:l) قندیل – 1) çyra asylyan, içine çyra salyp asylyp goyulyan yörite gap; 2) lampa, panar; 3) zeytun

yagyň ya-da nebitiň batyrylan bir peltäniň yanmagy bilen yagtylyk beryän gural; köp şemli asma çyra; lyustra; 4) eyran azerbayjanynda bir dagyň ady.
Guşy ol erden göterdi,
Eltip kandylda olturtdy.
Kandahar (p. Kandaha:r) قندهار – owganystanda argandap deryasynyň kenarynda erleşyän şäheriň ady. Ol nedir şanyň patyşalyk eden yyllarynda eyran goşunlarynyň güyji bilen salnypdyr we nedirabat diyip atlandyrylypdyr, soň kandahara öwrülipdir.
Medinäni açlyk, mekgäni hebeş,
Hyrat, kandahary mar harap eylär.
Kanyg (a. Ka:ni') قانع – kanagatly, kanagat edyän, payyna razy, bary bilen bazar eyleyän; ähli-kany - az zada razy bolyan, kanagatly, gözi dok adamlar.
Kanyg bolup, yzzatda tut özüňni.
Tamyga kanyg diyp, kanyglary zar bildiler.
Ähli-kanyg meňzär bahry-ummana.
Kap i (a. Ka:f) ق – arap-pars elipbiyiniň yigrimi dördünji harpy, dilardy yzky kentlewük «kü» sesini beryär, özi-de yogyn çekimliler bilen ulanylyar. Ebjet hasabynda – 100. Bu harp (ses) tüys pars sözlerinde gabat gelenok. Ol arap we türki dillerden alnan sözlerde duş gelyär.
«kaf» - karabet isteseň bu yolda biliň baglagyl.
«käp» - günähiň yat edip, tur säherler yyglagyl.
Kap ii (a. Ka:b) قاب – 1) yayyň iki tarapy, yayyň ortasyndan iki ujuna çenli aralyk; 2) mukdar, ölçeg; ser. Kaby-kowseyn.
Kaby-kowseyn baryp, haka gowuşdy,
Sol serweri-iki jahan geçipdir.
Kap dagy (p-t. Ka:f da:gy) قاف داغی – 1) mifiki dagyň ady; ertekilerde görkezilişine görä, bu dag eriň daşyny gurşap alanmyş; 2) kawkaz daglary; 3) symrug (anka) guşuň yaşayan dagy; göwni kap dagynda – gm. Ulumsy, gopbam.
Kap dagy zeberjet reňbe-reň dagdyr,

Kaknus bir guş, dayym onda tussagdyr.
Gurşun dey erider kap dek daglary.
Kapas (p. Kafas) قفس – arapçaقفص – 1) guş we eldeki däl haywany saklamak üçin agaç çybygy ya-da simden yasalan yörite jay, sandykça; 2) gm. Zyndan, türme.
Jeset bir menzildir, ten bir kapasdyr,
Jan bir gözi bagly guşdur, yaranlar.
Kapyr (a. Ka:fir, ks. Koffa:r) كافر – 1) yapyjy, üstüni yapyan, çünki dinsiz adam diniň üstüni yapyar we yslamy kabul etmeyär; dine ynanmayan, dinsiz, imansyz; 2) tanamayan, bilmeyän, yagşylygy bilmeyän, yagşylygy unudan; 3) hudaya ynanmayan, hudayyň birligini kabul etmeyän; pars dilinde bu söz «kafer» şekilinde ulanylyar. 4) gm. 1) garaňky gije; 2) demir donuň üstünden geyilyän geyim; 5) dayhan; 6) uly derya.
Bizden salam orazmeňli şahyra,
Musulman, kapyryň parhy nädendir?
Hanayy-yslam-u din küffara bolgan naskeş.
Karabat (a. Kara:bet) قرابت – yakynlyk, garyndaşlyk; ynsanlar arasyndaky yakynlyk.
«kap» - karabet isteseň, bu yolda biliň baglagyl.
«fi» - fikriň kylganga, «kaf» - kurbatyň bes dälmi?
Karar (a. Kara:r) قرار – 1) dynçlyk, aram; durmaklyk; 2) rahatlyk, dynç alyş; 3) dowam, dowamlylyk; 4) gepleşik ya-da barlagyň netijesi hökmünde gelinyän netije; 5) durnuk, durnuklylyk; kararsyz – durnuksyz, bir erde, bir pikirde durmayan adam; bir kararda – bir yagdayda; bikarar – ynjalyksyz, närahat; berkarar – hemişelik, dowamly; dikeldilen, karar tapan; karar etmek – rahatlyk tapmak; nazm-u karar tapmak – düzgüne we rahatlyga eebolmak.
Älem anyň sözünden tapdy nazm-u karar.
Köňül galkar, karar etmez, azadym.
Gördük sayy köňül sowar,
Sabyrsyz, kararsyz ärden.
Kararsyz (a-t. Kara:r-syz) قرارسیز – ser. Karar.

Karwan (p. Ka:rwa:n) كاروان – kerwen, bile yola gidyän birnäçe yolagçy (adatça düeli, atly, häzirki döwürde maşynly).
Dünyä bir köne ribat, ilni karwan eyledi.
Guwanjy güyçlüräk etgey bir söwda karwan görse.
Karz (a. Ks. Koru:z) قرض – 1) bergi, borç; 2) kesmek; 3) şygyr aytmak; karz bermek – birine bir zady wagtlayyn bermek; karz almak – borjuna almak, wagtlayyn almak.
Taňrynyň amanaty,
Jan teninde karz dälmi?
Karz malyňdyr, ene gaydyp biyr gider.
Karkayyl (a. Karka:yyl) قرقائيل – köne düşünjä görä, deryalaryň eesiniň ady; ser. Sarsayyl.
Karkara (m.) قرقره – 1) durna meňzeş, alkymynyň aşagy gara bir guş; 2) şol guşuň jyga hökmünde başa sanjylyan elegi.
Karkarasy begler içre şahana.
Kars (ka:rs) قارص – türkiyäniň gadymy şäherlerinden biri. Ol yurduň gündogarynda karsçay deryasynyň kenarynda erleşyär. Öň kawkaza degişli bolupdyr.
Deçjal dünyä iynse, goşun yygylsa,
Yzy hintde bolar, öňi kars çykar.
Karun (a. Ka:ru:n) قارون – 1) töwratda agzalyan bir ewrey bayyň ady. Dini rowayatlara görä, ol musa pygamberiň kakasynyň doganynyň ogly bolup, uly baylyga ee eken. Emma örän gysganç we husyt bolupdyr. Taypa başlyklary oňa kowumdaşlaryna kömek bermek barada näçe nesihat etseler-de, ol gulak asmandyr. Musa ondan zekat (ser.) Bermegi talap edyär. Emma karun boyun towlap, zekat bermeyär, tersine musa töhmet atyp, ony zyna (ser.) Etmekde ayyplayar, yöne onuň yalan töhmeti tiz paş bolyar we musa ony näletläp, oňa bet doga edyär. Netijede, göyä er yarylyp, ony bar baylygy bilen birlikde yuwdanmyş. «töwratda» ony we yaranlaryny huday oda yakypdyr diyilyär; 2) gm. Bay, maly köp, pully, gurply; genji-karun – karun baylygy; köp baylyk; karun hazynasy – karunyň baylygy.
Karun bu dünyäni aldy mal bilen,

Iblis asy boldy, gelmez yol bilen.
Yigrim alty keret, yüz müň är bilen,
Karun hazynasyn ele aldym tut.
Kary (a. Ka:ry) قاری – 1) okayan, okyjy; 2) «kuruan» okamagy başaryan adam, «kuruany» öz kadasy bilen okap bilyän adam. Magtymgulynyň ady bilen yazylan aşaky bent goşguda bu söz kör manysynda ulanylypdyr.
Agsak ayra düşse, agaçsyz galsa,
Yol aňlamaz, kary hemrasyz bolsa.
Karyp (a. Kari:b) قریب - «kurb» sözünden; 1) yakyn;2) garyndaş, yakyn garyndaş.
Bolma gapyl merkden, elbetde, ol saňa karyp,
Sen tarahhym, eylegil ymmatga ferda, ey habyp!
«kasasyl-enbiya» (a. Kysas-al-enbiya:) قصص الانبیا – 1) pygamberler hakynda rowayat-kyssalar; 2) yshak ibn ybrahym ibn mansur ibn halaf nişaburynyň pars dilinde yazan eseri. Ol takmynan xı asyrda (käerde xwı asyr diyilyär) yaşapdyr. Kitap adam atadan başlap, tä muhammede çenli bolan gadymy pygamberler hakdaky rowayat-gürrüňleri öz içine alyar. Kitabyň materiallary esasan «kuruandan» we edi sany sahabanyň (ser.) Beren maglumatlaryndan alnypdyr. Ol sahabalar: ibn apbas, muhammet ibn sa'ib al-kelbi we b. Kitabyň ikinji bölümi muawyyäniň ölümine (661 y.) Çenli bolan halyfalar baradaky gürrüňlere bagyşlanypdyr. «kasasyl-enbiyany» başga-da yazanlar bar. Meselem, abdylmelik ibn abulkasym atly adam-da bir müň bäş yüz listden ybarat «kasasyl-enbiya» eserini yazypdyr. Ol mundan başga otuza golay kitap yazyp neşir etdiripdir (seret: sobranie wostoçnyh rukopisey an uzssr, t. Iw, taşkent, 1957, 11 s.).
Depderler içinde bir kitap gördüm,
«kasasyl-enbiya» atly, yaranlar.
«kasasyl-enbiyayy-türki» (a-t. Kysas-al-enbiya: ye-türki:) قصص الانبیای ترکی - 1) pygamberler hakyndaky rowayat-kyssalar; 2) aslynda arap dilinde bolup, soň parsça, ondan-da türki diline

geçirilen eser. Bu eseriň awtory nasyretdin burhanetdin ogly rebguzy. Ol xııı asyryň ahyrynda we xıw asyryň başlarynda yaşapdyr. Bu kitap 1310-njy yylyň fewralü-mart aylarynda yazylyp tamamlanypdyr. Nasyretdin horezmiň rabaty-oguz dien erinden bolupdyr. Eser aslynda «kasasyl-enbiya» diyip atlandyrylsa-da, awtoryň özi oňa «kysasy-rebguzy» diyip at goyupdyr. Kitap ululy-kiçili etmiş iki kyssany öz içine alyar. Ondaky kyssalaryň köpüsi dini-fantastiki häsietde bolup, olar «kurúandan» we başga dini kitaplardan alnypdyr. «kasasyl-enbiya» 1859-1880-nji yyllar aralygynda gazan şäherinde bäş gezek neşir edilipdir. «kasasyl-enbiyayy-türki» ady bilen-de daşkentde daşbasma usuly arkaly çap bolupdyr (1895-1901 y.). Bu eseriň xw asyrda göçürilen bir nusgasy londonda britan muzeyinde saklanyar (seret: n. M. Mollaew. Uzbek adabiyoti tarihi, toşkent, 1963, 203-204 s.).
Kasdan (a. Kasden) قصداً – bilgeşleyin, göre-bile; türkmen dilinde «kastdan» şekilinde-de gabat gelyär. Magtymguly iki görnüşi-de ulanypdyr.
Kişi kasdan kaza kylsa yşadan.
Kastdan roza, namazyny goyanyň.
Kast i (a. Kasd) قصد – 1) maksat, meyil, niet, isleg; 2) erbet niet, garaz; 3) ortada gitmek; kast etmek (eylemek) – 1) niet etmek, meyil etmek, maksat edinmek; 2) erbet niet etmek, bilgeşleyin bir yaramaz niet etmek.
Kapyrlar kast etdi resul janyna.
Hemle kyldy maňa yüz müň kast birle.
Yok bolar kast eden saňa.
Ahyrъet öyi boldy kasdy atamyň.
Kast etse gurudar deryayy-nili.
Bendäge eyleme kasty,
Agyrtmagyl yary-dosty.
Kast ii (p. Kas:st) كاست – ser. Kest; kem-u kast – kem-käs, az-kem.
Kastdan (a. Kasden) قصداً – ser. Kasdan.

Kasyr i (a. Kasr, ks. Kosu:r) قصر – köşk, beyik ymarat.
Kasryn kişi kylsun manendi-ryzwan.
Ey köňül, kasryň esasy - ten bozulmasdan burun.
Gitdi goyup kasry, köşki, eywany.
Kasyr ii (a. Kasr) قصر – 1) gysgaltma, gysga kesme; 2) kesme, çäklendirme; 3) kemçilik, nogsan; 4) sözlemi gysgaltma, sözi gysgaltma.
Kasyr iii (a. Ka:sir) قاصر – 1) gysgaldyjy, kesiji; 2) kemçilikli, güyçsüz; 3) gysga, kelte; ejiz.
Kat i (a. Kadda) قدّ – 1) yarmak, iki yarym etmek; 2) ölçeg; uzynlyk; 3) boy, kamat, syrat; kaddy-kamat – boy-syrat (bu iki söz sinonimdir); gysga kat – boyy gysga.
Iki uzyn ärdir, bir gysga katdyr.
Ay, garaz her zülpüne etmiş müň är tussagydyr,
Kaddy-kamaty belent, zybaya aşyk bolmuşam.
Kat ii قت – tarap; öň, yan, garşy; alyn; hak katynda – hudayyň öňünde, allanyň garşysynda.
Hak katynda sözüm ötmez, men kibi awara yok:
Syhr edip her dem any, tartar özüniň katyga.
Katarat (a. Katara:t, bs. Katra) قطرات – ser. Katra.
Katg (a. Kat’) قطع - kesme, üzme; geçme; katg etmek (eylemek) – 1) kesmek, üzmek; 2) geçmek, yol geçmek; yol kesmek.
Umytly aşyklara wasl umydyn katg etdiň,
Aşyklara jebr andan bolgaymu bu yan, ey dost.
Katl (a.) قتل – 1) öldürmeklik, öldürip aradan ayyrma; heläk etme; 2) ölüm; katl etmek - öldürmek.
Diyrdi yar: «men aşygam, öz elim ile katl edem»,
Andan owwal gam meni paymal edip almalydyr.
Katla قتلا – gezek, sapar; nobat, keret (ser.).
Söwdügim, sen günde bir gez yadyňa salsaň meni,
Günde yüz katla tilär men yaradan hakdan seni.
Katlanmak قاتلانمق – 1) tagalla etmek; 2) gat-gat bolmak; bükülmek, egilmek; 3) nalaç kabul etmek, isle-isleme razyçylyk bermek.

Saht dil kükregi hergiz boş bolmaz,
Herniçe katlansa, köňli hoş bolmaz.
Katlan, dileg etme gidi namarda,
Işiň düşüp, dosta-yara yüz ursaň.
Katra (a. Ks. Katara:t) قطره – damja; yagyşyň bir damjasy; katra-katra – damja-damja.
Atadan enä baryp, bir katra gana geldiň.
Gara daglar katra-katra yaş döküban halyma.
Katyl (a. Ka:til) قاتل – 1) öldüriji, öldüryän; 2) adam öldüren; jenayatkär; zähri-katyl - öldüriji zäher, öldüryän awy.
Zähri jandarlar ierler, zähri-katyl bal menem,
Andalybyň aldyran şol bagty gara gul menem.
Kafur (a. Ka:fu:r) كافور – 1) ak reňkli, yakymly, hoşboy ysly derman, hytayda, yaponiyada we hindistanda bityän agaçdan alynyar. Şol agajyň çöpüni we köküni gaynadyp hem kafur alynyar; 2) gm. Iň ak zat.
Ya müşkmi sen, kafurmy sen, anbarmyň,
Etebilmen, ya çarhmy sen, çenbermiň?
Kafyr (a ka:fir, ks. Koffa:r) كافر – ser. Kapyr.
Sünnüe sütündir, kafyrga setdir,
Çalsa tygy-tizi döwletalynyň.
Kah (p. Ka:h) كاه – saman, arpa-bugday orlup, döwlenden soň galyan galyndysy; kahça – samança, saman yaly.
Kahça görünmez meniň asla gözümge bu jahan,
Aklyny zayyl kylyp, eylär junun dek her zaman.
Kahr (a.) قهر – ser. Gahr.
Kahhar (a. Kahha:r) قهّار - «gahar-kahar» sözünden; 1) güyçli gahar eden, yok eden, gaharlanmak güyjüne ee bolan – hudayyň sypatlaryndan biri; 2) iň güyçli eňiji, öç alyjy, iň eňiji.
Müň azapdyr başlarynda, niçeler her yan geçer,
Binamazy bendäge gazap bilen kahhar bar;
Wahydyl-kahhar – eke-täk güyçli, yalňyz öç alyjy, yalňyz eňiji. Alynjak mysalda bu söz erliksiz ulanylypdyr, goşgy magtymgulynyňky däl bolsa gerek.

Çün ezelde wahydyl-kahhara bolgan, naskeş,
Nebs üçin jandan geçip, bimara bolgan, naskeş.
Kaçan قاچان – wagt; haçan, näwagt, haysy wagt.
Akyl, pikir et her kaçan,
Yüz gonan bar, yüz geçen.
Kaş i قش – 1) ters, jet; 2) duşman, yagy; 3) şowsuz.
Ata oguldan daş bolar,
Dogan dogana kaş bolar.
Menden zynhar, iliň bile kaş bolmaň.
Kaş ii (p. Ka:ş) کاش – ser. Käşki.
Kaşgar (ka:şgar) کاشغر – gündogar türküstanyň ya-da hytay türküstanynyň (häzirki sinüözyan welayaty) şäherlerinden biri. Ol kaşgar derya-çayynyň kenarynda erleşyär, şäher iki sany gadymy we täze bölege bölünyär, derya şäheriň ortasyndan geçip, ony iki bölyär. Gadymy kaşgaryň harabalary kaşgar deryasynyň kenarynda saklanypdyr. Gadymy kaşgar mürze baykara bilen soltan sagydyň arasynda 919-njy (1513-1514) yylynda bolan uruşda weyran edilipdir.
Kaşgar, hotan, kapyr hindistan eger,
Hytaya asmandan keždumlar yagar.
Kaşmer (p. Ka:şmer) کاشمر – ser. Turşiz.
Kaşşak (kaşşa:k) قشاق – garyp, yoksul, pakyr, mätäç; geday; biçäre.
Kaşşak kişi zere rugsat has olmaz (?).
Kimse kaşşak bolup, kimse bay bolar.
Kaşyk قاشق - çemçe, galam; parsça, ga:şok.
Gahba pelek kaşyk salar,
Kimden alar, kime berer.
Kayakda قایاقده – haysy erde, nirede, haysy erde bolsa-da, nirede bolsa-da.
Ölmese kayakda ata-babaňyz,
Baryn büktäp, başyn atan gara er.
Kayan (kaya:n) قایان – asly «kaysy yan» - haysy tarap, haysy yan.
Magtymguly, bir mahluk, men aşygam, sen – magşuk,

Ger diyseň: «istegim yok», barayyn kayan, ey dost!
Kebap (a. Keba:b) كباب – 1) çişe düzüp otda bişirilen et; 2) otda gowrulan her hili iymit; 3) gm. Yanyk, yanan, ot alan.
Daşdan bişdim, içden köydüm, köz boldum,
Ki nar kaysy, kebap haysy, bilmedim.
Kebir (a. Kebi:r, ks. Kiba:r) كبير – 1) uly, beyik; goja; 2) uly yaşly, yaşy uly; 3) etginjek yaşyna eten; kebirlik – ululyk, etginjeklik yaşa etenlik.
Elli yaşa baraňda, dogrulykda bolar sen,
Kudeklikden ayrylyp, kebirligi biler sen.
Kebuter (p. Kebu:ter) كبوتر – kepderi, gumry; kebuter topukly – kepderiniň topugy yaly gözel topukly.
Humay oturyşly, laçyn turuşly,
Kebuter topukly, maral görüşli.
Kewakip (a. Kewa:kib, bs. Kewkeb) كواكب – ser. Köwkep.
Kewahyl (a. Kewa:hil, bs. Ka:hil) كواهل – ser. Kähil.
Keždum (p. Keždom) كژدم – içyan.
Ikinji gat eriň ady haldadyr,
Guyrugy nayza dek, keždum ondadyr.
Kezzap (a kezza:b) كذّاب – yalançy, köp yalan sözleyän, çypdyryan; aldawçy; bazygäri-kezzap – yalançy oyunçy, aldawçy oyunçy.
Dünyä owwal bedel, galpdyr, gallapdyr,
Çarhy-çenber bazygäri-kezzapdyr.
Ogry, kezzap bilen obadaş bolma.
Keywan (p. Keywa:n) كيوان – 1) saturn yyldyzy, zuhal yyldyzy; 2) edinji gat asman; edi keywan – edi gat asman.
Keywan geler astyma baksam ki gara gözlere.
Zahyr eyläp, gudratyny edi keywan eyledi.
Keywany (p. Ked-ba:nu:) كدبانو – bayry ayal, öy hojalykçy, öy işlerini oňat erine etiryän ayal.
Äri är hatyndan dogan keywany,
Özi il-gün hyzmatynda yol eder.
Çyn keywany saçagyndan bellidir.

Keyin كيين – yz, yzy; keyninde – yzynda.
Magşarga barygan bir ulug göçdür,
Keynimizden ajal etip baradyr.
Yagşylarga eriş, keyninden galma,
Bu yolda dag bilen hergiz çöl bolmaz.
Keykäwüs (p. Key-ka:wu:s) كيكاوس – taryhy rowayatlara we firdöwsiniň «şanama» epopeyasynda aydylyşyna görä, eyranyň keyan dinastiyasynyň ikinji patyşasy. Ol kakasy keygubat ölenden soň tagta çykyar. Keykäwüs mazendarana baranda, ak döw tarapyndan esir edilyär, bu habar rüsteme etyär, ol ak döwi öldüryär, keykäwüsi we onuň yoldaşlaryny boşadyar. Şondan soň keykäwüs hamaweran yurdunyň (arabystanda) patyşasynyň gyzy sudaba aşyk bolup, sawçylyga gidyär. Emma patyşa ony esir edyär. Ene-de rüstem gelip, ony azat edyär. Birnäçe wagtdan soň rüstemiň ogly suhrap (ser.) Eyrana hüjüm edyär (çünki ol öň turanda bolyar), ikiçäk söweşde kakasy rüstem tanamazlykdan, ony öldüryär. Bu waka zerarly çuň gaygy-gussa duçar bolan rüstem keykäwüsiň ogly syyawuşy terbieläp başlayar. Emma bu yigit hem sudabanyň hilegärligi zerarly eyrandan turana gidyär we şol erde efrasiyabyň elinden ölyär. Rüstem onuň ganyny almak üçin köp uruşlar edyär, sudabany-da öldüryär. Eyran bilen turan arasyndaky uruşlar gutarandan soň, syyawuşyň ogly keyhusrow eyrana gelyär. Keykäwüs bolsa patyşalygy oňa tabşyryar.
Neylediň soltany, öldürdiň hany,
Şahy-keykäwüsni, rüstem-u zaly.
Keyp (a. Kayf) كيف – 1) nähili? Niçik?; 2) saglyk, salamatlyk; 3) lezzet, hezillik, hoşlanma; eňil serhoşluk, neşe.
Kuwwatyň kemelder, güyjüň azdurur,
Keypi kellä gelse, aklyň azdyrar.
Kelam (a. Kela:m) كلام – 1) söz, gep, gürrüň; 2) doly bir many aňladyan sözlem; 3) sözleyiş, nutuk; 4) dil; dialekt; hudaylyk hakda gürrüň edyän ylym; 5) «kurúan»; hak kelamy – 1) huday hakdaky gürrüň; 2) hakykat söz.

Hyzyr seyran eder gudrat älemin,
Musa okyr hakykatyň kelamyn.
Gep-kelam tapmadym, galdym hayrana.
Muhammede inen kelamy gördüm.
Söhbetinde hak kelamyn söylän yok.
Kelamda gördügin sözlär tilimiz.
Kelamylla (a. Kela:m-alla:h) كلام الله – hudayyň sözi, «kurúan».
Kelamylla açyp, ykbal garanlar,
Tapmady derdiňe derman, çowdur han.
Kelat (p. Kela:t) كلات – 1) gala, gorgan, dagyň üstünde salnan oba ya-da gala; 2) horasanyň şäherleriniň biriniň ady. Bu şäher nedir şanyň döwründe mäkäm gala bolupdyr. Şol gala «kelaty-nadyry» ady bilen meşhurdyr.
Daň namaz tayyardyr owwal, bu kelat elde durar,
Anda pişin yyglap aydar: «ne günähim bar erer».
Kelew (p. Ku:la:k, kula:k) كولاك – 1) köleg, gom, tolkun; 2) kiçi gämi, kiçi lodka.
Kelew durmaz, duman başdan serpilmez,
Her zaman bir dert egser men söz bile.
Keleme (a. Kelime, ks. Kelima:t) كلمه – 1) söz, many beryän söz, gep, ynsanyň dile getirip, öz maksadyny şol arkaly aňladyan zady; 2) kelemeyi şahadat, yagny güwä geçmeklik sözi. Ol şeyle: «eşşedo en la ilaha illallah we eşhed-o enne muhammeden resul-allah». Terjimesi: «alladan başga hudayyň yokdugyna we muhammediň allanyň resuly-pygamberidigine güwä geçyärin»; keleme aytmak - «kelemeyi-şahadaty» dile getirmek, aytmak.
Är-hatyn ikisi keleme aydyp,
Musulman boldular rayyndan gaydyp.
Kelender (p.) كلندر – 1) deşli we güyçli adam; 2) galandar; 3) yoňulmadyk uly we yogyn agaç; 4) tiz açylmaz yaly gapynyň arkasynda goyulyan agaç, künde.
Ykbalym işigin bagtym bent etmiş,
Daşyn demir, için kelender bile.

Kelim (a. Keli:m) كليم – 1) sözlenilen, gepleşilen, söhbetdeş bolnan, yüzlenilen, özüne söz sözlenen; 2) musanyň lakamy; kelimulla – hudayyň gepleşeni. Dini rowayatlara görä, göyä musa pygamber tur dagynda huday bilen gepleşenmiş, şoňa görä, oňa «kelimulla», «kelim» (huday bilen gepleşen, hudayyň gepleşeni) dien lakam berlipdir.
Bardy turuň dagyna, hak birle boldy ol kelim.
Ne abesdir, ne hata, bakdy goyun musa kelim.
Baryp raz aydyşan sina dagynda,
Tury-musa kelimulla haky üçin.
Kelimi (a. Keli:mi) كليمي – musa pygamberiň dinine uyyan, jöhit, ewrey.
Kelimulla (a. Keli:m alla:h) كليم الله – ser. Kelim.
Saňa dat eyley, kelimulla, kany şehzadalar?
Kelle (p.) كله – baş, ynsanyň we haywanyň başy. Ikinji mysalda şahyr «kesik baş» rowayatyny göz öňünde tutyar.
O tördüň biri bar, mydam sebzepoş,
Kellesi buzdandyr, ayagy otdan.
Kelle geldi dergahyňa dat bile,
Nyzam berdiň serhetlere hat bile.
Kelp (a. Kelb, ks. Kila:b) كلب – it; kelbi-geda – ykmanda it; geday it.
Kemine bendeem, kelbi-gedayam,
Ya apbas alyya bagyşla bizni.
Kelpeze (p. Kelpa:se, kelba:se, çelpa:se, kerba:se) كلپاسه، كلپزه، چلپاسه – hažžyk, zemzem, paşlak.
Ene bir gudrat bar, edi kelpeze.
Güne gargyş eden sary kelpeze,
Dem çekedir aždarhany yuwutmaga.
Kelpese (p. Kelpa:se, çelpa:se) كلپاسه – ser. Kelpeze.
Öli yylan kyrk kelpesä aldyrmaz.
Kelte كلته – 1) gysga, uzyn däl; 2) türkmen halkynyň yomut taypasynyň bir tiresiniň ady.
Kelte diňden bolmaz beyik minara,

Yaman hatyn duşsa bir yagşy äre.
Kelhemeç (p-a. Kel-hemej) كلهمج//كل همج – 1) çybyn-çirkey; goyun-geçi yaly haywanlaryň gözüne, agzyna gonyan owunjak siňek, peşe; 2) gm. Pes, akmak adam, nadan adam.
Yamany goy, yagşylyga göz ildir.
Kelhemeç hem «öz oglanym gözel» diyr».
Kem (p.) كم – az, köp däl; kem-kem – az-az, yuwaş-yuwaş, az-azdan; kem suhan – az söz; az gepleyän; kem jürúet – yürek edip bilmeyän, gorkak, jüreheti az, batyrlygy az.
Sözge yakyn benden men, hayrym kem-u şerim zor.
Söweş jayynda kem jürüet, yüreksiz, bihünär namart.
Hoş mylayym boluň, kem suhan bolmaň.
Kem-kem geler jahana eger yüz yaşa etse.
Kem jürüet (p-a. Kem-jorüet) كم جرات – ser. Kem.
Kem-kem (p.) كم كم – ser. Kem.
Kem suhan (p. Kem-sohan) كم سخن – ser. Kem.
Kem-u kast (a-p. Kem we ka:st) كم و كاست – ser. Kast.
Kemal (a. Kema:l, ks. Kema:la:t) كمال – 1) etişenlik, dolulyk, yokary hetde etişmeklik, kämillik; 2) ayypsyzlyk; 3) ynsan ömrüniň orta yaşy; 4) ynsanyň bilim we ahlak jähtden nogsansyz bolmagy; 5) gadyr-gymmat; kemally – etişen, doly, kämil.
Dil bilen, akly kemally,
Yüzi hem bolsun görkana.
Kemal han (a-t. Kema:l ha:n) كمال خان – entek taryhy çeşmelerde gabat gelmedik magtymgulynyň döwürdeşi bolan bir adamyň ady. Şahyryň yazmagyna görä, ol owgan taypasyndan bolmaly. Magtymguly oňa çuň simpatiya bildiryär, onuň türkmenlere yolbaşçy bolmagyny arzuw edyär. Soňky döwürde tapylan maglumatlara görä, onuň gajarlar taypasynyň yokary baş tiresiniň yolbaşçysy kemal aly beg (kemal han) bolmagy çak edilyär. (seret: «kemal han», «türkmen dili» gazeti. 2003-nji yylyň baydak ayynyň 12-si).
Gam senden sowular, derdiň egsilur,
Kemal han owgan dek äre yüz ursaň.

Rowaç bergil yomut, gökleň birligne,
Ol kemal han owgan bolsun başymyz.
Kemalat (a. Kema:la:t, bs. Kema:l) كمالات – ser. Kemal.
Keman (p. Kema:n) كمان – 1) yay, ok atyan sowuk yarag; 2) yaya meňzeş atlar, meselem gaş.
Magtymguly, biz dey misgin hem baylar,
Oksuz keman, kirşsiz gurulan yaylar.
Kemelmek كملمك – azalmak, az bolmak, peselmek, pese düşmek.
Kuwwatym kemeldi, küteldi dişim,
Yigitlik öwjünde henuz hyyalym.
Häli hem bir pille, ey, adam ogly,
Yykar dagy, daşy, erider demi.
Kement (p. Kemend) كمند – duşmany ya-da käbir haywanlary tutmak üçin ulanylyan ujy syrtmakly uzyn tanap; 2) nogta; 3) gm. Poeziyada söygüliniň saçy, zülpi.
Döwletim boynuna gyl kement atmyş.
Başa baglap diwanalyk kemendim.
Kemer (p.) كمر – 1) guşak; 2) bil, guşaklyk; 3) dagyň yapgydy, dagyň bili, ortasy.
Magtymguly, çykmyşam,
Dag bilinde kemere.
Gar-yagmyrlar, burjy baglan
Kemerli daglar görüner.
Kemin (a. Kemi:n) كمين – 1) buky, gizlin er; 2) duşmany ya-da awy tutmak ya-da urup öldürmek üçin bukuda oturan adam.
Ajal yatyr keminde, okun, yayyn gezenip.
Hi – hamdin yat edip, hökm ile kemin eyledi.
Kemine (p. Kemi:ne) – 1) iň kiçi; iň az; pespäl, päli pes, kiçi göwünli; ejiz, biçäre, kemsidilen; 2) ayal; 3) xıx asyr türkmen şahyry mämmetweliniň edebi lakamy.
Magtymguly, bol kemine.
Halka yhlasyň kemine.
Nadanam, zat bilmenem,
Bir kemine gul menem.

Kemsitmek كمسيتمك – kem hasap etmek, pes görmek; nägile etmek, göwnüne degmek.
Göreş bir abraydyr, uruş bir destdir,
Kişini kemsiden - özi näkesdir.
Kem suhan (kem sohan) كم سخن – ser. Suhan.
Kemçinlik كم چينليك - jelepçilik, erbet işler etmeklik.
Kemçinlik eyleyip, yygan puluny,
Düzedip özüne daka başlady.
Kenar (p. Kena:r) – 1) gyra, eňrek, yaka, boy; deňziň, deryanyň gyrasy; 2) burç; 3) gujaklama, gujak; yan, her zadyň bir tarapy.
Eger ki çyksak kenara, tor gurar ol daşymyza.
Giren gaydyp çykabilmez kenara.
Ya reb, tanap atgaymu bir kenarda oturgan.
Kengan (a. Ken'a:n) كنعان – dini rowayatlara görä, nuh pygamberiň üçünji perzendi hamyň ogly. Ol batyrlykda meşhur bolupdyr. Nemrut onuň ogullarynyň biri eken. Kengan palestinada göçen fynykylaryň ata-babasy hasaplanyar. Şoňa görä, palestinanyň bir bölegine soňabaka kengan yurdy dien at galypdyr.
Ayryldyň ataňdan, kengan atly yurduňdan,
Ady belli, arap tilli söwdügim.
Yakup yurt etdi kengany,
Ogludyr müsür soltany.
Keniz (p. Keni:z) كنيز – 1) hyzmatkär ayal; 2) gyrnak, satyn alnan ayal, gyz.
Kenizdir hem syrdaşy –
Behişt hüyri dilberi.
Kenizek (p. Kenizek) كنيزك – kiçijik keniz, kiçijik hyzmatkär ayal. Sözüň ahyryndaky kiçeltmäni «k» harpy türkmençe «jyk, jik» goşulmanyň manysyny beryär.
Leyli saňa kenizek, züleyha bolsun bende,
Men hem seniň derdiňden galyp erdim dermende.

Kent كند//قند – 1) gala; 2) oba 3) şäher. Bu söz häzirki döwürde ulanylmasa-da, daşkent, samarkant, kokant yaly atlarda saklanyp galypdyr.
Dökülerler, galalaryn alarlar,
Yow kentlerniň üçi, dördi bilinmez.
Kepara (a. Keffa:re) كفّاره – ser. Keparat.
Keparat (a. Keffa:ret, keffa:re) كفّارت//كفّاره – 1) dini düşünjelere görä, edilen günäni yuwmak, bagyşlatmak umydy bilen berilyän sadaka, tutulyan roza, okalyan namaz; 2) örtüji, ayryjy.
Pähm eyle sözümni, aşyklar başy,
Kim bir huda oglun keparat etdi.
Kepemek كپه مك – 1) az-kem guramak; gurap galmak; suwy gurap galmak; 2) suwsuzlykdan guramak; suwsamak.
Giyalar gurayyp, deryalar kepär.
Ol it bolup şunça jezasyn tapdy,
Suwsuzlykdan agzy-burny hem kepdi.
Kepen (a. Kefen) كفن – 1) yapmak, dolamak, ölini dolamak; 2) ölä geydirilyän ak matadan edilen geyim, şonuň bilen öli jaylanyar; köpün.
Ol kependir yakasy bar, yany yok.
Geygenimdir kepen meniň, iygenim oldy zäher.
Günde kepen biçer bu ajal hayyat.
Kepil (a. Kefi:l) كفيل – 1) boyun almaklyk, güwä geçmeklik, zamun bolmaklyk; 2) biriniň töläp bilmedik bergisini tölemegi boyun alyan adam.
Ryzkyňa kepildir alla, mukatder.
Barçanyň ryzkyna özüň sen kepil.
Hergiz ataň bolsa, bolmagyl kepil.
Keramat ı (a. Kera:met, kera:ma:t) كرامت – 1) sahylyk, eli açyklyk; 2) hormat, hormatlama; 3) dinde öwlüyäler tarapyndan edilyär diyilyän geň iş.
Şemgy şugla urdy, yandy bilindi,
Ol şemgy-hak kime keramat etdi.
Şeytan pygly birlen keramat diyip.

Keramat ıı (a. Kera:ma:t) كرامات – ser. Keramat ı.
Keramul-kätibeyn (a. Kera:m-ol-ka:tibeyn) كرام الكاتبين – dini düşünje boyunça, adamyň iki egninde oturyp, onuň günä ya-da sogap işlerini yazyp hasaba alyan iki perişde. Sag eginde oturan sogaby, sol eginde oturan bolsa günäni hasaba alyarmyş.
Keramul-kätibeyn sag-u solunda,
Yazyp namaň tabşyr magşar gününde.
Kerbela (a. Kerbela:) كربلا – asly «kerb» - gaygy-gam we «bela» sözünden. Yrakda ewfrat deryasynyň kenarynda erleşyän şäherleriň biri. Kerbela welayatynyň merkezi. Onda ymam husaynyň (ser.), abulfazlyň we başga-da birnäçe şehitleriň we yslamyň görnükli wekilleriniň mazarlary erleşyändigi üçin, ol şäher mukaddes hasaplanyar. Ewfrat deryasynyň bir şahasy bolan husaynye çayy onuň ortasyndan geçyär. 61-nji hijri (680-681) yylyndan öň ol er çöl meydan eken. Ymam husaynyň ezit bilen urşy şol erde bolyar. Ymam husayyn şehit bolandan soň, ol er şehitleriň mazarçylygyna öwrülyär. Kem-kemden şayylar şol ere yygnanyarlar, soňabaka uly şäher emele gelyär. Häzirki wagtda her yylda müňlerçe şayylar ol ere zyyarata baryarlar; deşti-kerbela – 1) kerbela çöli; 2) gm. Horluk-suwsuzlyk çöli; azap meydany, kynçylyk çöli.
Jemalyň diyp bakam aya,
Yrak zemin kerbelaya.
Kerbela deştide kyldyň sen alarny hary-zar.
Birniçe ymamlar ganyn
Kerbelada döküp geçdi.
Kerwen (p. Ka:rwa:n) كاروان - üsti yükli tirkeşdirilen hatar (düe, maşyn we ş.m.); kerwen bilen gidyän yolagçylar topary; ser. Karwan.
Nije dostlar bilen seyranda eken,
Hatardan azaşdym, kerwende eken.
Kerensaray (p. Ka:rwa:n-sara:y) كاروانسراى – kerweniň düşleyän eri; kerwençileriň düşüp dynç alyan eri; gadym döwrüň myhmanhanasy.

Hijrandan tutupdyr kerensarayym.
Bu dünyä bir misli kerwensaraymyş,
Gelen yük yazdyryp, geçip baradyr.
Kergeden (p.) گرکدن – nosorog (r.), örän uly we güyçli haywan, ol hatda pili-de eňip, öldüryär, hamy gara, yygyrtly we galyň bolyar. Gadymda ondan galkan yasalypdyr. Onuň kellesi doňzuň kellesine meňzeş bolyar, yöne burnunyň üstünde şahy bar. Bu haywan hindistanda, afrikada yaşayar. Bu söz klassyky edebiyatda «kerk gerdan» we «kerk» formalarda hem duş gelyär. Arap dilinde «kerkedden» şekilinde ulanylyar.
Pil, peşe-yu kergeden,
Derrendeler galmazlar.
Şir syyagüwş görse, pil kergeden.
Kerem (a. Ks. Kera:im) كرم – 1) asyllylyk, sahylyk, jomartlyk, eli açyklyk. 2) hayyr, yhsan, berim, kömek, yardam; kerem islemek – kömek islemek, yardam istemek.
Owwal başda, kadyr alla,
Senden bir kerem islärin.
Kerem eyle, ya reb, gudratly subhan.
Keremiňize duşan – arşa ulaşar.
Hak aldyga barsaň, kerem kän gelür.
Keret (a. Kerret, ks. Kerra:t) كرّت – gezek, sapar, yola, gayta; gaytadan.
Käbä baryp, edi keret dolansam.
Yigrimi alty keret, yüz müň är bile.
Kereşme (p.) كرشمه – näz, gamza; göz süzmeklik, näz bilen göz süzüp garamak; näzli garayyş; näziklik.
Yigitler näz, gyz kereşme eesi,
Päliwanlar meydan gözlär düzenip.
Yüz kereşme şiweli dildary gördüm şondadyr.
Kerim (a. Keri:m) ks. Ira:m) كريم - «kerem»; sözünden; 1) sahy, jomart, eli açyk; 2) beyik, hormatly, eziz (hudayyň epiteti); alla kerim – huday kerem (ser.) We jomartlyk eesidir; kerim-a – ey

keremli (alla); ey huday; kerimi-kärsaz – alaç ediji, çäre tapyjy alla, alaç ediji jomart (huday).
Kerim-a, gün-günden kem boldy howpum.
Ey kerimi-kärsaz, günähim güzeşt eyle.
On sekiz müň älemi bir demde bar etgen kerim,
Bendelerge rahmetin her dem niar etgen kerim.
Kerimi-kärsaz (a-p.keri:m-e ka:r-sa:z) كريم و كارساز – ser. Kerim we kärsaz.
Kerk (p.) كرك – kergeden (ser.) Sözüniň gysgalan görnüşi; ser. Kergeden.
Pil burnun pelege tutar,
Kerk görse, hamyra döner.
Kerk gerdan كرك گردان – ser. Kergeden.
Kerrar (a. Kerra:r) كرّار – hüjüm ediji, uruşda yza çekilip, ene-de dolanyp, telim gezek hüjüm edyän urşujy (hezret alynyň lakamlarynyň biri – haydary-kerrar).
Halaganyn saylap haydary-kerrar,
Bäş yüz sahabany kldylar tayyar.
Kerret (a.) كرّت – ser. Keret.
Kertmek كرتمك – 1) kesmek, kesip bellik etmek, kertik etmek, 2) yz galdyrmak; 3) yolmak, üzmek.
Bu dünyä bir kör syçanyň mysaly,
Kökleri birbe-bir kertip durupdyr.
Kes (p., ks. Kesa:n) كس – kişi, kimse, adam, şahs; her kes – her kim, her adam, hiç kes – hiç kim näkes – 1) ynsanyetsiz, ynsapsyz, pes (adam); 2) bahyl, gysganç.
Göreş bir abraydyr, uruş bir destdir,
Kişini kemsiden özi näkesdir.
Pylan kes hoja diyp hem öwladyny,
Bilmenem, yakynmy ahyrzamana.
Kesan (p. Kesa:n, bs. Kes) كسان – ser. Kes.
Kesapat (a. Kesa:fet) كثافت – 1) gürlük; syklyk, dokluk; 2) galyňlyk, yogynlyk; goyulyk; 3) hapalyk, kirlik.
Yokar andan dürli-dürli kesapat.

Kesapat-üflasdyr tutan syrdaşyň.
Kimleriň sözüni kesapat kyldyň.
Kesgin كسگين – 1) yiti, tiz; 2) täsirli; alt, çakgan; 3) üzňe, kesyän, kesip geçyän.
Kesgin-kesgin bayyr geçer,
Gyzylbayyr göwün açar.
Kese كسه – 1) gyşyk, dik däl; 2) başga, özge, yat; 3) çet, gyra.
Zeminiň üstünde daglar çökär sen,
Tomaşagär bolup, kesä çykar sen.
Kesek كسك – 1) gatan toprak, tokgalanyp gatan toprak; daş; 2) gm. Yamanlyk; kesek atmak – daş zyňmak; yamanlyk etmek.
Guwanma kesekden gurlan binaya,
Kesek bina tutmaz düzemek bile.
Rehimsiz zalymlar bagry daş bolar,
Barar ere kesek atyjy bolma.
Kesel (a. Kesil we kesel) كسل – 1) yadaw, yadawlyk; susluk, bihallyk, yaltalyk; güyçsüzlik; 2) nähoşluk, syrkawlyk.
Yşk meni yandyrdy, janym keseldir
Pälimiz bozulyp, köpeldi kesel.
Keser كسر – kesginlik, erjellik, tutanúerlilik.
Yigidiň bolmasa, sözde keseri,
Eymençdir, ayrylmaz ayakdan seri.
Keserkaç (kesearkaç) كسه آرقاچ – köpetdagyň etegini tutyan territoriya. Köpetdagyň demirgazyk etegi, gayra tarapy.
Kesearkaç, mazanderan,
Gelerler permana gökleň.
Kesik baş كسيك باش – göyä magtymgula degişli bolan «çakry kelle» atly gysgajyk poemada gabat gelyän gahrymanyň ady. Bu tema türki halklaryň arasynda öňden bellidir.
Kesik baş ol yolda «kurúan» hat etdi,
Hemme baryp, ahyr bir ere etdi.
Kesip (a. Kesb) كسب – 1) gazanma, ele alma, gazanç, peydalanma; 2) hasyl etmek, almak, edinmek; 3) yaşayşy dolandyrmak üçin edilyän bir iş, pişe, kär; kesip etmek – iş

etmek, kär etmek; kesip bildirmek – iş öwretmek, hünär öwretmek.
Kesp edip satarlar arag-u şerap.
Halal ryzk ber, kesip bildir.
Kesmek كسمك – 1) kesiji bir gural ya-da yarag bilen ayyrmak, bölmek; 2) biçmek, kesip dikmek; 3) diňdirmek; diňmek; 4) aralyk bermek; 5) höküm çykarmak; 6) galdyrmak; yok etmek; 7) tamamlamak; 8) paralamak; baş kesmek - öldürmek, yok etmek.
At torba yüwürder, kyrk günde keser,
Horjun başlar, alty aylyk iş bolar.
Başyn kesip, ganyn döküp kenara,
Ya öldürip, ya-da satyp bolmayyr.
Kesp (a. Kesb) كسب – ser. Kesip.
Kest (p. Ka:st) كاست – 1) azalmaklyk, kemelmeklik; 2) zyyan; kest eylemek – zyyan etmek, zyyan etirmek.
Her kişi kim, yamanlyga kast eylär,
Iki dünyä öz işine kest eylär.
Kesufat (a. Kesu:fa:t) كثوفات//كثافات – hapalyklar; erbet işler, hapa işler; ähli-kesufat – erbet iş edyän adamlar, betgylyklar.
Zayykam datmay hakykat lezzetiden çaşny,
Goşmadym, hiç bir kesufat ähli birle başny.
Ket (p.) كت – 1) käriz; guyy; 2) tagt, patyşa tagty; 3) egin, gerden; 4) ee, yaşuly.
Beşir, beşer atly iki gulama,
Ketden gowalaryn tartdy, yaranlar!
Ketar (p. Keta:r) كتار//كتاره – bu sözüň asly «ketara», oňa «ketala» we «gaddara» hem diyilyär; gylyja meňzeş, tygy yasy we dik sowuk yaragyň ady; hanjar. Magtymgulynyň goşgusynda bu söz nädogry okalmak netijesinde şeyle görnüşde berlipdir. Ol aslynda ähtibarly golyazmalarda berlişi yaly, «kina:r-ki nar» şekilinde bolmaly. Manysy bolsa, «ki ot» diymekdir.
Daşdan bişdim, içden köydüm, köz boldum,
Ketar (ki nar) kaysy, kebap kaysy, bilmedim.

Kethuda (p ked-hoda:) كدخدا//كتخدا – 1) öy eesi; är; 2) oba eesi; oba yaşulysy; 3) layyk, mynasyp. Bu söz iki sany «ked, ket» - öy, oba we «huda» - ee, uly dien sözlerden emele gelipdir.
Sözle imdi, kimni berkarar etdiň,
Niçe kethudany har-u zar etdiň.
Kethudalyk endişesin
Kylayyn diyseň, öylengin.
Keffarat (a. Keffa:ret) كفّارت – ser. Keparat.
Kehkeşan (p. Kehkeşa:n) كهكشان – köp sanly owunjak yyldyzlardan emele gelen bulut yaly ak hat. Ol gijelerine asmanda görünyär, özi-de yüzüne saman dökülen uzyn yola meňzeyär. Türkmençe «akmayanyň süydi» atlandyrylyar.
Asmanyň yüzünden kehkeşan uçdy.
Kehkeşana çykyp dürli semerler.
Keç (p. Kej) كج – 1) gyşyk; egri; 2) gm. Ters, bet, yaramaz; ykbaly keç - bagty gara, yazgydy ters, betbagt.
Özüm halka näkabyl, ykbalym keç, bagtym şor.
Nesibim, takdyrym, ykbalym keçdir.
Gerdany keç gahba pelek elinden.
Keş ı (p.) كش – mawerannahrda, nahşabyň golayynda bolan gadymy bir şäheriň ady. Köne rowayatlara görä, göyä ibn mukanna şol etrapda bir guyudan her gije ay çykaryp, keramat görkezenmiş. Özbegistanyň şährisebz atly şäheriniň gadymy ady. Emir teymur şol erde eneden doglupdyr, soň bu şäheriň abadanlygy ugrunda köp işler edipdir; 2) jürjan şäheriniň alty kilometrlik golayynda erleşen bir obanyň ady.
Sözüme gulak biyr akyl hemişe,
Termeze tagun düşer, renç şähri-keşe.
Keş ıı (p.) كش – pars dilindäki «keşi:den» - كشيدن - işliginden; 1) çekiji, çekyän, çydayan; mes.: zähmetkeş – zähmet çekyän; jepakeş - jepa çekyän; 2) gyzykly, özüne çekiji; mes.: dilkeş – yüregi özüne çekiji; 3) galdyryjy, galdyran; mes.: serkeş – baş galdyran, boyun egmezek; 4) çekilen; mes.: pişkeş – peşgeş, öňe çekilen, sowgat, sowgat edilen, berlen.

Görerge safa men, tanyrga dilkeş,
Diwana hemdemim galandyr bile.
Keş ııı (p.) كش – 1) goltuk, gursak; 2) oňat, gowy; hoş; mes.: keş reftar – hoşgylyk; 3) yogurt peyniri, yagsyz adaty peynir; 4) akmak, akylsyz.
Keşwer (p.) كشور – yurt, er, watan, ülke. Aslynda iki sany - كش - «keş», yagny yurt, yklym (ser.) We ور - «wer», yagny ee, yurt eesi dien sözlerden emele gelipdir.
Bir nagmakäri-yu jan keşwer bozdy sypahy,
Şergyna galam yazdy mürettep ki syyahy.
Keşdi (p. Keşti:) كشتی – ser. Keşti.
Ne keşdidir, derya batyr, yörimez.
Keşdisiz deryadan şeyle geçdiler.
Keşik (p. Keşi:k) كشيك – asly türki söz, garawul,saklawçy, gorayjy, keşikçi – garawul çekyän, nobatçy.
Bilbil aydar: «keşigem,
Bahara gözleşigem,
Gülzar üçin aşygam,
Bag-u bossan içinde».
Keşkül (p. Keşku:l) كشكول – derwüşleriň we käbir hindi dilegçileriniň we galandarlaryň hindistanda bityän bir miwäniň gabygyndan ya-da suw kädisinden yasalyp eginlerinen asyan mahsus gaplary, oňa dilegçilik edip alan zatlaryny salyarlar.
Golunda käsesi, başda keşküli.
Keşmir (p. Keşmi:r) كشمير – hindistanyň demirgazyk-günbatarynda erleşyän daglyk ülke, gözel tebigy görnüşi we hasylly topragy bar. Keşmiriň ilaty köpüsi musulman we pars dilinde gürleyärler. Öňler oňa «kiçi eyran» hem diylipdir. Keşmiriň erleşyän erinde müňlerçe yyl ozal deňiz bolupdyr, soň ol gurapdyr. Öň özbaşdak yurt bolan-da bolsa, soň hindistandaky iňlis häkimieti ol eri özüne bakna edyär. Hindistan we päkistan özbaşdak bolandan soň (1947) iňlis dikmesi gaçyp gidyär. Häzirki wagtda keşmiriň bir bölegi hindistana, bir bölegi-de päkistana degişli bolup duryar.

Keşt (p. Geşt) گشت – gezelenç, syyahat, gezme, gezelenç etme; keşt etmek (eylemek) – gezelenç etmek; syyahat etmek, gezmek.
Soragyny salyp yaryň,
Keşt etdi köňlüm dünyäni.
Köňül aydar keşt edip,
Älem-jahany görsem.
Keşt eyledim, gezdim yşkyň dagynda.
Keşti (p. Keşti:) کشتی – gämi, naw, parohod (r.).
Kämillik keştisin derya batyrdym.
Keştisi kölegde, bendil galmayan.
Keşti-kär (p. Kişt-ka:r) – 1) dayhan, ekin ekyän; 2) ekilen er, ekin meydany; 3) dayhançylyk.
Dünyä ahyrъetiň keşti-käridir,
Tohum saçynawer, näge yatyp sen?
Keşf (a.) کشف – 1) açyş, açylyş, açma, tapma, äşgär etme; 2) näbelli bir zady yüze çykarma; 3) bir syryň ya-da gizlin yagdayyň huday tarapyndan birine bildirilmegi, ylham bolmagy; 4) ösüş; keşf olmak – açylmak äşgär bolmak, mälim bolmak; keşf etmek – açyş etmek, tapmak, açmak.
Aňladygym işi eylesem yzhar,
Babul-hakdan keşf olmuşdyr bu esrar.
Keşf edip ylmy-ledunny, ähli-yrfan eylegil,
Bihabar dillerge syr äşgär eden rebbim jelil.
Keyumers (p. Keyu:mers) کیومرث – firdöwsiniň «şanama» epopeyasynda aydylyşyna görä, eyranyň pişdadylar dinastiyasynyň esasyny goyan we ilkinji patyşasy. Onuň ady «awestada» geyumerta diylip görkezilipdir. Zoroastristler (zerdoştylar) ony ilkinji adam hasaplayarlar. Onuň döwründe adamlar daglarda, gowaklarda yaşapdyrlar. Keyumers döwler bilen uruş edyär, şonda onuň ogly siyamek öldürilyär. Keyumers otuz yyl patyşalyk edyär. Ondan soň siyamegiň ogly huşeng onuň erine patyşa bolyar. Oňa gülşah we gerşah hem diylipdir. Käbir çeşmelerde bu sözüň asly grekçe ya-da siriyaça (suryany) bolmaly diylip görkezilyär, özi-de geyumert şekilinde bolup,

manysy-da, «er yüzüniň yolbaşçysy» diymekdir, çünki «geyu» grekçe «er» we «mert» hem «aga, hojayyn, yolbaşçy» manysyndadyr. «ferheňgi-jahangiride» bu söz «diri-aydyň» (zinde-ye gu:ya) diylip many edilipdir.
Şeys bile keyumers geen jindäni,
Rüstem, zal geyiban, galandar geçdi.
Kibi (kibi:) كبى – yaly, dek, kimin, misli.
Hak katynda sözüm ötmez, men kibi awara yok,
Il-gün rehm eylemezler, men kibi biçäre yok.
Kibir (a. Kibr) كبر – 1) ululyk, beyiklik; 2) men-menlik, ulumsylyk, tekepbirlik.
Ujp, riya, kibir, hasat metagyn
Bölüp, rehzenlere paylamayynmy?
Nefsi-howa, kibir, kinden boş bolup.
Kibr (a.) كبر – ser. Kibir.
Kibt (p. Keft) كفت – egin, gerden. Bu söz arap dilinde «ketf» görnüşinde ulanylyar.
Ne aşykdyr, aglar, gözde yaşy yok?
Ne göwredir, iki kibte başy yok?
Kiz (p. Ki:z) كيز – keçe, yüňden edilen düşek, «sakiz» hem diylipdir.
Adam bardyr, şal, kiz dyzyna degmez.
Ele – yargak, ayaza – kiz.
Kilap (a. Kila:b, bs. Kelb) كلاب – ser. Kelp.
Kilit (p. Kili:d) كليد – açar, gulpy açmak üçin ulanylyan gural; arapçasy mifta:h.
Yüzüniň maşkynyň waragy niçe,
Behişdiň kilidi kime gowuşdy.
Kimerse كيمرسه//كيم ايرسه – kim bolsa, kim bolsa-da.
Her kimerse öz söwdügin yanyndan,
Bile hemdem bolup gopsa gerekdir.
Kimin (kimi:n) كيمين – yaly, dek, kibi, misli; gözgi kimin – ayna yaly.
Köňül gözgi kimin nury-enwardyr.

Häkim bolsaň, halky gün kimin çoygul.
Kimiya (p-a.) كيميا – ser. Kimya.
Kimse كيمسه – 1) kim-de bolsa, kim; 2) sorag çalyşmasy; bir kimse – bir adam, kimerse (ser.).
Hakdan gayry bir kimse eşitmedi dadyny ...
Gözyaşymdan suw alyp, söndürdigim bilmezmiň?
Kimselere watan kyldyň dowzahy,
Kimselere behişt mürewwet kyldyň.
Kimya (a-p. Ki:miya:) كيميا – 1) asly grek sözi, manysy garyşdyrmak, garmak, gatyşdyrmak; garyşyk, himiya; 2) alhimiya, jisimleriň gurluşyndan, özgerişden gürrüň edyän ylym; 3) gadym döwür alymlarynyň düşünjesine görä, misi altyna öwrüp bilyän madda, oňa «iksi:r» hem diylipdir. Emma şeyle madda entek tapylmandyr; 4) arap dilinde himiya ylmyna «kimiya» diyilyär, pars dilinde «kimiya» sözi «hile, aldaw; jady; çäre, oy, pikir» dien manylary-da beryär; 5) gudratly ot, göyä ol oty haywanlar-mallar iyse, dişleri altyna öwrülyänmişin; kimyayy-yşk – yşk gudraty, yşk täsiri.
Nazarym kimyadyr, mis altyn bolar,
Menzim kümüşin altyn eder kimyayy-yşk.
Halal ryzk ber, kesp bildir,
Kimya atlyg ot islärin.
Kimyayy-yşk (p-a. Ki:mya:ye yşk) كيميا عشق – ser. Kimya.
Kin (p. Ki:n) كين - 1) duşmançylyk, kitüw, gizlin duşmançylyk; 2) öç, ar. «kine» bilen sinonim.
Nefsi-howa, kibir, kinden boş bolup,
Ol bazarda yşk talana duş bolup.
Kinaya (a. Kina:ya, kina:ya:t) كنايه – 1) üsti örtülgi söz; öz hakyky manysyndan başga many aňlatmak üçin ulanylyan söz; 2) prozada, poeziyada we gepleşikde ulanylyan çeper söz sungatynyň bir görnüşi. Munda şahyr ya-da aydyjy logiki we meňzeşlik jähtden biri-birine yakyn bolan bir manyny, düşünjäni başga bir manynyň üsti bilen beryär. Satiriki eserlerde daşyndan göräymäge öwgüli sözler aslynda gahrymanyň üstünden

gülmekligi aňladyar we kinaya bolyar. Keminäniň «kazym!» goşgusynda şeyle häsiet bar. Magtymgulydan bir mysal:
Murtun towlap, her yan tartar,
Haybaty peleňden artar,
Gök dek gürläp, damak yyrtar,
Tayyar bolan aş üstünde.
Kine (p. Ki:ne) کینه – 1) duşmançylyk, kitüw; 2) öç, ar; yigrenç; kine tutmak – yigrenmek; kitüw saklamak.
Arly yigit kine tutar.
Aryn jaya salmagynça.
Yagşynyň köňlünde kine az bolar.
Kipaet (a. Kifa:et) کفایت – ser. Kipayat.
Kiparat (a. Keffa:ret) کفّارت//کفّاره – ser. Keparat.
Kipayat (a. Kifa:et we kifa:e) کفایت//کفایه – 1) eterlik, eterlik mukdarda; 2) bes bolmak, eterlik bolmak; 3) layyklyk, başarjaňlyk; 4) kömek, yardam, hayyr.
Garyplar baylardan görmez kipayat.
Akyllara, şaed bolgay kipayat.
Kirdar (p. Kirda:r) کردار – 1) iş, amal; kär; 2) gylyk, adat; tär.
Barçasy bolgan ölümden dilefkaryň kaydadyr,
Pikir kyl, andag saňa kirdar bolmasdan burun.
Kirdigär (p. Kirdiga:r) کردگار – 1) işjeň, köp işleyän; 2) allatagala atlarynyň biri; 3) bilip, bilgeşleyin, bilkasdan.
Nämähremden berhiz etdirgil gözüň,
Yogsa hayran kirdigärden bolar sen.
Kiriş کریش – 1) saz gurallarynyň tary; 2) yayyň iki ujuna dartylyp daňylyan eriş.
Ajal goymuş ok gözüni kirişe,
Bilip bolmaz näwagt jana erişe.
Kirm (p.) کرم – 1) gurçuk, gurt, endamynda süňki bolmadyk el-ayaksyz süyreniji jandar; 2) mör-möjek; kirmi-kelan – uly gurçuk, iri gurçuk.
Bahr era balyk içinde rahat eyläp uklanan,
Imtihan üçin aňa kirmi-kelanlar beklenen.

Kirman (p. Kirma:n) كرمان – eyranyň günorta-gündogarynda erleşyän sekizinji welayaty hem-de şol welayatyň merkezi şäheriniň ady. Kirman welayaty gadym döwürde karamaniya atlandyrylypdyr, ol ahamenidler we sasanylar döwründe örän abat bolupdyr. Kirman şäherine bolsa, gadymda gewaşir diylipdir. Bu şäher ençeme wagtlap aly-bue, seljuklar, horezmşahlar we garahytaylaryň hökümet merkezi bolupdyr, soň çingiz hanyň, teymuryň hüjümine sezewar bolupdyr. Gajarlaryň eyranda häkimiet eden ilkinji yyllarynda bu şäheriň ilaty lutfaly han zendi gizländikleri sebäpli, 1209-njy (1794-1795) yylda agamuhammet hanyň gazabyna duçar bolupdyrlar. Ol ganhor şäher halkynyň yigrimi müňsüniň gözüni çykarmaga buyruk beripdir, birnäçe hepdeläp şäheri talapdyrlar; yigrimi müň ayal-oglan-uşagy-da esir alypdyrlar. Agamuhammet han ölenden soň, fathaly şa gajar kirmanyň täze şäherini köne şäheriň demirgazyk-günbatarynda täzeden saldyrypdyr. Eyranda kirmanyň haly-halçalary örän meşhurdyr. Şäherde köp taryhy yadygärlikler bolupdyr, olaryň ençemesi harabalyga öwrülipdir, şa nygmatylla weliniň mazary kirmanyň mahan dien obasynda erleşyär.
Kazadyr, kysmatdyr ezdde, kirmanda,
Meger tartdy ganlar çowdur han üçin.
Kise (p. Ki:se) كيسه – 1) halta, torba, däne guyulyan uly halta; 2) jübi.
Her bazarda rowaç bolmak isleseň,
Yagşylaryň kisesinde pul bolgul!
Kifaya (a. Kifa:e) كفايه – ser. Kipayat.
Kiş (p. Ki:ş) كيش – 1) ser. Keş i; 2) samyr, samyryň derisi; 3) din, mezhep.
Kişi كيشى – 1) erkek adam, adam; 2) gm. Mert, edermen. Bu sözüň antonimi: dişi, yagny urkaçy.
Hile hem bir batyrlykdyr erinde,
Ony başarmaga kişi gerekdir.
Kişmir كيشمير – uzyn ayakly, togalak kelleli bir möjek; tomzak.
Yylan ogşap aždara,

Mur hökümdar kişmire.
Jan howpundan bolar akylly hayran,
Yylan kişmir görse, ütelgi – tayran.
Kişt (p.) گشت – 1) ekmek, dayhançylyk; 2) hasyl.
Kişti (p. Köşti:) کشتی – ser. Keşti.
Kowmak قاومق – 1) yzyndan ylgamak, kowalamak; 2) çykaryp goybermek, mejbury suratda çykaryp goybermek; 3) işden, wezipeden boşatmak.
Kimi hakdan gorkup, reňňi saralyp,
Kimi dünyä kowup, yüwürip elip.
Kowul (a. Kawl, ks. Akwa:l) قول – 1) söz, kelam (ser.); 2) sözleşme; 3) wada, söz; kowul bermek – söz bermek, wada etmek.
Müjtehit kowly, hadysy-enbiyadyr naskeş,
Her kaçan gelse başyga kaddy nayza ol kuyaş.
Kowum (a. Kawm, ks. Akwa:m) قوم – 1) taypa, jemagat, aralarynda gatnaşyk bolup, bir topary döredyän ynsanlar; 2) bir pygambere uyan jemagat; 3) garyndaş, taypadaş, yakyn adam; kowum-hyş – dogan-garyndaş.
Artyk salgydyny özüň tölir sen,
Agzy ala kowumlara baş bolmaň!
Kowus (a. Gaws) غوث – ser. Gows.
Ylyas kimin ebr çöken suwlarda,
Kowus kimin duman düşen daglarda.
Koy قوی – goyun.
Aç börüdir koy içinde.
Kim görüpdir, koy içinden gurt dörär.
Kokymak, kokamak (koky:mak) قوقیمق//قوقامق – ys bermek, ys gelmek, yakymly ys bermek.
Müşgi-anbar kokyr ysy behişdiň.
Bir gül kokar gözel yaryň bagynda.
Ya müşkmi sen, ya kokunar anbarmyň.
Kottap (a. Kotta:b, bs. Ka:tib) کتّاب – ser. Kätip.

Köwkep (a. Köwkeb, ks. Kewa:kib) كوكب – 1) yyldyz, uly we parlak yyldyz; 2) pars dilinde bir hili gülüň ady.
Royuňa muştak bolupdyr, köwkepler erge düşer.
Asmanlar jünbüş kylyp, köwkepler yanmyş narymdan.
Köwn (a. Kawn, ikilik sany kawneyn, ks: ekwan) كون – 1) bolmaklyk, barlyk, yüze çykmak; 2) dünyä, älem; köwneyn – iki dünyä, iki älem, maddy hem-de ruhy dünyä; şu dünyä we ahyrъet.
Leyk bilmiş men seni köwneyn era puşt-u penah,
Rehim kyl janym haryky-nar bolmasdan burun.
Köwneyn (a. Kawn-eyn) كونين – ser. Köwn.
Köwre (p. Kewre) كوره – 1) siliň oyup giden eri; 2) harabalyk.
Sen bu derdi yawutmazdyň özüňe,
Ol köwre güzere nişe düşüp sen.
Köwser (a. Kewser) كوثر – 1) göyä hezret aly sakylygyny etjek jennetde bolan mifiki çeşme, howuz ya-da aryk; 2) her zadyň köplügi; 3) hayyr-sahawat edyän uly adam; 4) gm. Gaty süyji zat; howzy-köwser – köwser howzy; aby-köwser – köwser çeşmesiniň suwy.
Behişdiň otlagyn yaylar,
Howzy-köwser suwlagydyr.
Aby-köwser zulalymny içipdir güzerimden;
Köwser sakysy – köwser çeşmesiniň suwundan paylap guyup beriji.
Köwser sakysyndan şerbet içensoň.
Mermerden howuzly, köwser dek suwlar.
Köwser sakysy (a-t. Kewser sa:kysy) كوثر ساقاسى – ser. Köwser we saky.
Köwüş (p. Kefş) كفش – ayakgap; gonçsuz ayakgaplaryň umumy ady; teletinden tikilip, ayaga geyilyän gap.
Köňül turar, «huw!» diyr suyy-semaga,
El üzsem diyr, köwüş, muze, peşimden.
Köz (kö:z) كوز – 1) yanan odundan ya-da kömürden emele gelen ot, çog; 2) yangyn, yalyn.

Magtymguly: «tur, goluňny köze goy.
Şowkuň közüne köydüm, biryana boldum imdi.
Hak yşkydyr bizi goyan közlere».
Köy ı (p. Ku:y) کوی – 1) köçe, kwartal; 2) töwerek; 3) giň yol; 4) oba.
Bu derdime sen derman,
Köyüňde bolam gurban.
Ahy çoh, efgany çoh, bir köe aşyk bolmuşam.
Köy ıı (p. Ku:y) کوی – pikir, hyyal, oy.
Köp köyler bile oturdym,
Bilmedim, ne iş bitirdim.
Bilmedim, yykyldym, turdym erimden,
Serime köy gelip, joşan günler hey!
Günde yüz köy geler-geçer bu başa.
Magtymguly, başyňda yüz köy bardyr.
Köydürmek کویدیرمك – 1) yandyrmak, yakmak; 2) gm. Janyny yakmak, erbet yagdaya salmak.
Gahrymynyň ataşy köydürer kül dek,
Kül ornundan gaydyp bostan tapylmaz.
Köymek کویمك – 1) yanmak, yanyp zayalanmak; 2) gm. Janyňy yakmak, örtenmek; käyinmek.
Düşdi yşkyň ataşyga, gylça janym köydi, yar.
Köydüm, bişdim, yar-dostlar, örtendim, eda boldum.
Köks کوکس – kükrek, gursak, döş; göwüs.
Ajal dogry gelse garşy durar sen,
Gaçyp imkäniň yok, köksüň gerer sen.
Başyň göge, köksüň ele getirme.
Köle (kö:le) کوله – 1) gul, bende, gulam; 2) çöpdüybi, zyna döli; haram köle – haram çaga, haramzada, zyna döli.
Huda buyrugyndan ayrylan juwan,
Oynaşyndan haram köle getirmiş.
Köleg (p. Ku:la:k) کولاك – tolkun, gom; tupan.
Keştisi kölegde, bendil almayan,
Düzde gara eriň gadryn hiç bilmez.

Kölek (p. Ku:la:k) – ser. Köleg.
Şitdetiden nar içinde narydan kölek olur.
Köläk (p. Ku:la:k) – ser. Köleg, kölek.
Kömek (p. Komek) كمك//كومك – yardam, arka durma, medet (ser.).
Kömek etseň, yatdan gitmez,
Yagşy dost dostun unutmaz.
Köne (p. Kohne) كهنه – 1) gadymy, öten, geçen 2) ulanylan, sandan galan, zayalanan.
Nazar eylär sizler üşbu dünyäe,
Gelen geçer, durmaz, köne saraydyr,
Akyl ediň gardaşlar, könelerden galan yok.
Köňül كونگل – 1) göwün, içki dünyä, yürek, ynsanyň duygular merkezi; 2) gm. Duygy; täsir; 3) söygi, mähir, muhabbet, yşk.
Hiç köňül şatlygy çykmaz,
Bir köňül yykmayan ärden.
Köpek كوفك – erkek it.
Yssy beren köpek egdir,
Uyatsyz-ykrarsyz ärden.
Köpelmek كوفلمك – artmak, zyyat bolmak, hetden aşmak.
Kaysy welayatda köpelse zyna,
Zemin jünbüş eyläp, lerzana gelgey.
Köprük كوفريك – köpri, deryanyň, demir yoluň, yabyň we ş.m.-leriň üstünden geçmek üçin salynyan desga.
Ajal-köprük, gel, didara eteli,
Zunuby diyr, bizden habar beyledir!
Köpük كوفيك – 1) süyt bişirilende yüzünde emele gelyän köpürjik; 2) adam köp geplände ya-da belli bir ruhy kesele uçranda agzynda emele gelyän köpürjik; 3) neriň esrän mahalynda agzyndan saçyan köpürjigi.
Esrik ner dek ak köpükler saçypdyr,
«oglan, alla yaryň, bargyl!" Diydiler.
Köse (kö:se) كوسه – 1) pars dilinde «ku:se» şekilinde bolup, sakgal-murty bolmayan ya-da seyrek, selçeň bolyan adamlara aydylyar; 2) seyrek, az.

Şekilsiz, betnyşan, yylmanak köse,
Şoňa duçar bolsaň, işiň yol almaz.
Köst (p. Ka:st) کاست – kemçilik, etmezçilik, kemlik.
Kösti eter bir gün,yalan diymäňler.
Etmişde läş kaklanar,
Jan jesetde saklanar,
Gaygy-hasrat çoklanar,
Kösti bolar huşunda.
Köhne (p. Kohne) کهنه – 1) köne, sandan galan, zayalanan; 2) gadymy, esgi (ser.); köhne rabat (saray) – gm. Pany dünyä, şu dünyä.
Galmamyş bu köhne dünyä rüstem ile zalyňa.
Dünyä bir köhne rabat, ilni kerwan eyledi.
Köşe (p. Gu:şe) گوشه – 1) burç, künç, künjek, çet; gyrak, bujak; kenar; 2) çete çykyp oturylyan er; çar köşe – dört burç, dört tarap.
Gulak salyp, bir köşede oturdym.
Anyň üçin dähr era bir köşe kyldym ygtyyar.
Keşt etdim çar köşäni.
Köşek (kö:şek) کوشاك – 1) düyäniň bir yaşa etmedik balasy; 2) çagalara söylüp aydylyan söz.
Akmaya aldyrsa elden köşegin,
Bagryn bozup, bozlamayyn bolarmy?
Kubays (a. Kobays) قبيس – 1) mekgäniň gündogar tarapynda erleşyän bir dagyň ady. Yslamdan öňki jahylyyat (nadanlyk) döwründe ol dag emin diylip atlandyrylypdyr, çünki ilat meşhur tupanda hajaryl-eswet (gara daş) şonda amanat goylup, sag-aman galdy diyip ynanypdyr; muňa abu kubays hem diyilyär; 2) guş ady.
Kubays dagynyň burnunda,
Oglun tapmady ornunda.
Kubat (p. Koba:d) قباد – eyranyň sasanidler dinastiyasynyň patyşalaryndan biri, firuzyň ogly, anuşirwanyň kakasy. Ol 488-nji milady yylynda kakasynyň dogany bilaşy tagtdan düşürip, patyşa bolyar. Onuň döwründe mezdek atly bir adam döräp, täze din

getiryär. Käbir taryhçylaryň aydyşyna görä, kubat belli syyasy maksatlary göz öňünde tutup, ol dini kabul edyär. Emma soňra olary goldamakdan el çekyär we öz ogly husrowyň kömegi bilen mezdekileri öldüryär. Iki gezek rimliler bilen uruş edyär. 531-nji milady yylynda aradan çykyar.
Kubat pederi husrowny gorkuzyp,
Olar diygen bilen din-iman bolsam.
Kubbatyl-yslam (a. Kobbat-ol-isla:m) قبّة الاسلام – ser. Kupbatul-yslam.
Kubra (a. Kobra:, ks. Eka:bir) كبرى - «kebi:r» sözünden; beyik, iň beyik, has beyik. Kubra «ekber» sözüniň ženskiy rodudyr; kubra güdaz – beyik ergin, has yakyjy.
Sen bu derdi yawutmazdyň özüňe,
Ol kubra güdaza nişe düşüp sen.
Kubra güdaz (a-p. Kobra: goda:z) كبرى گداز – ser. Kubra.
Kuwa (a. Kowa:, bs. Kowwet) قواء – ser. Kuwwat.
Kuwwat (a. Kowwet, ks. Kowa:) قوّت – 1) güyç, zor, gudrat, takat; 2) bir hökümetiň harby güyji; 3) saglyk, salamatlyk; 4) täsir.
Kuwwaty yok tutanda,
Ynjalmayyn yatanda,
Yaş segsene etende,
Tanymaz ugraşanda.
Gojalyp men, kuwwatymdan ayryldym.
Kudek (p. Ku:dek) كودك - çaga, yaşajyk oglan ya-da gyz, beçje.
Kudeklikden ayryldyň, şiweligi biler sen ...
Eken ekiniň bişip, orak ormana geldiň.
Kuyy-syr (p-a. Ku:ye-syrr) كوى سر – syr köçesi, gizlin köçe.
Kuyy-syr içre köşede
Otursam agaçlar bile.
Kulup (a. Kolu:b, bs. Kalb) قلوب – ser. Kalp i.
Kulhuwalla (a. Kol-huwa-alla:h) قُلْ هُوَ الله - «kurúanyň» «yhlas» atly 112-nji süresiniň birinji ayatyndan bölek; doly görnüşi: kulhuwallaho ahad, yagny: ayt, huday birdir!

Leglek diyr: «kulhuwalla!»,
Hannan-mennan içinde.
Eger gahryna ugraşsam, okyram «kulhuwalladyr».
Kumaç (a. Koma:ş) قماش – 1) ser. Kumaş; 2) pars dilinde bugday uny bilen nohut uny gatyşdyrylyp bişirilyän bir hili galyň we port çörek.
Kumaş (a. Kuma:ş, ks. Akmaşa) قماش//كماچ – 1) mata; yüpek, nah mata; 2) geyim; 3) öy esbaby; pars dilinde nah mata; 4) her zadyň asly, mayasy; al kumaş – gyzyl mata.
Duzak durur al kumaşyň, sim-zeriň,
Güzergähin tutup durmuş bu eriň.
Kunut i (a. Konu:t) قنوت – 1) boyun egme, boyun sünme; 2) ybadat, hudayyň emrine doly suratda teslim bolma; 3) namaza durma, iki rekagat namaz okama, namazda ayak üstüne galma.
Huftanda witr okyp, yatsaň serişde,
Razy bolar senden kunut perişde.
Kunut ii (a. Konu:t) قنوط – umytsyzlyk, umyt üzme.
Kupbatul-yslam (a. Kobbat-ol-isla:m) قبّة الاسلام – yslamyň gupbasy. Birnäçe şäheriň lakamy. Owganystanyň balh şäheri mongollaryň hüjüminden öň şeyle lakama ee bolupdyr. Buhara şäherine-de şeyle lakam berlipdir. Käbir sözlüklerde yragyň basra şäheri-de şu lakama ee bolupdyr diyilyär.
Kupbatul-yslamda, jeyhun bahrynda,
Sidre sährasynda, isa şährinde,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?
Kurayyş (a. Korayş) قريش – araplaryň iň gadymy we meşhur taypalarynyň biri. Ol taypanyň öňbaşçysy nazr ibn kennana – muhammet pygamberiň ata-babalaryndan hasaplanyar. Kurayyş sözi aslynda «karş» sözüniň kiçeldilen formasydyr. «karş» diymek bolsa deňizde yaşayan we deňiz haywanlarynyň hemmesini eňyän bir uly janawardyr. Kurayyş taypasy-da beyleki taypalara üstün bolany üçin, şeyle ada ee bolupdyr.
Resulalla ol kurayşdan,
Ne jepalar çekip geçdi.

Kurbat (a. Korbet) قربت – yakynlyk, goňşy bolma, yakyn bolma; deri-kurbat – yakynlyk gapysy; kurbat etmek – yakynlaşdyrmak.
Bedergähi-deri-kurbat, erer ol hadiyi-wahdat.
Goydy diş barmakga munlar kurbatyň görgeç resul.
Habybyňy özüňe
Kurbat etgen alla sen.
Kurgan قورغان - «gurmak» sözünden; gala, berkitme; kurganly – galaly, berkitmeli.
Degresi derya, kurgan.
Garryp galmaz ölmez, yitmez,
Kurganly daglar görüner.
Kurp (a. Korb) قرب – ser. Gurp.
Kuruz (a. Koru:z, bs. Karz) قروض – ser. Karz.
Kurhan (a. Kor'a:n) – ser. «kurúan».
«kurúan» (a. Kor'a:n) قرآن – 1) aslynda işligiň nämälim formasy bolan «kara:'at» sözünden bolup, «okamak» dien manyny aňlatsa-da, «okalan, okalyan» manylarda ulanylyar; 2) «kelamylla» (hudayyň sözi), dini düşünjelere görä, muhammet pygambere huday tarapyndan asmandan inen (wahy bolan) kitap. Jarullah zamahşarynyň (yzmykşiriň) «kaşşaf» atly tefsir-kitabynda görkezilişine görä, «kurúan» bir yüz on dört süreden we alty müň alty yüz altmyş alty ayatdan ybaratdyr. Onda 77439 söz we 323015 harp bar. Emma bu meselede käbir gapma-garşylyklar hem yok däl. Käbir awtorlar ayatlaryň sanyny 6205, sözleriň sanyny-da 78 müň diyip belläpdirler. «kurúanyň» päkistan neşirinde 6238 ayat bar. Bir yüz on dört süräniň etmiş sekizi mekgede, yigrimi edisi-de medinede nazyl bolupdyr (inipdir). «kurúan» otuz bölümden (jüz') ybarat bolup, her bölüm (jüz') hem dört bölekden (hyzb) duryar. Ol okalanda on dört erinde sejde (ser.) Edilyär. Şayylar dört erinde sejde etmeli diyyärler.
Süreleriň köpüsi mekgede inipdir, käbir süreleriň birnäçe ayaty mekgede, birnäçesi-de medinede inipdir. «kurúanda» süreleriň erleşdirilişinde taryhylyk we tematiki prinöip saklanmandyr.

Onda bir müňe golay kyssa, yüz doga we müňlerçe öwüt-nesihatlar, wadalar, buyruklar we ş.m.-ler bar. «kurúanyň» ayatlarynda käbir meňzeşliklere hem gabat gelmek bolyar. Meselem, «bakara» süresiniň 48-nji we 123-nji ayatlary az-kem tapawut bilen gaytalanyar. Ene-de «bakara» süresiniň 136-njy ayaty «al-e ymran» süresiniň 84-nji ayaty bilen meňzeş gelyär. «toba» süresinde-de iki (55 we 85) meňzeşräk ayat duş gelyär. Şular yaly meňzeşlikler başga-da bar. «kurúan» sözi häzirki zaman türkmen dilinde köplenç «gurhan» şekilinde aydylyar.
Diyrler hakdyr muhammet, uyupdyrmyz «kurúana»,
Herne bolsa yutarlar, halal-haram bilmezler.
Atań hoşnut bolmaga, eneň mährin salmaga,
Ayatydan bilmäge, okyrga «kurúan» gerek.
Kurúanhan (a-p. Korúa:n-ha:n) قرآن خوان - «kurúan» okayan, kary.
Kiminiň tohmunda bolsa kurúanhan,
Barça müşgil asan bolar, yaranlar.
Kusur i (kosu:r, bs. Kasr) قصور – 1) ser. Kasyr; 2) saklanma, bir işi erine etirmekden saklanma; kusur etmek – saklanmak; kemçilik goybermek.
Kusur ii (kosu:r) قصور – 1) egsiklik, kemçilik; nogsan, ayyp; 2) boyun towlama, saklanma; 3) artan, galan, galyndy; 4) gysga.
Hamdyňa diller kusurdyr, arşy-perşler aglady,
Bidahan-u bizyban otlar, agaçlar aglady.
Kutah (p. Ku:ta:h) كوتاه – ser. Kuteh.
Kutbul-aktap (a. Kotb-ol-akta:b) قطب الاقطاب – ser. Kutp.
Kuteh (p. Ku:teh) كوته - «kutah» sözüniň gysgaldylan görnüşi, gysga, kelte.
Ger emiriň, ger weziri akly kuteh, ham olur,
Ol emiriň ady ahyr halk era betnam olur.
Kutp i (a. Kotb, ks. Akta:b) قطب – 1) er şarynyň iki deň bölegininiň her bir tarapy, olara demirgazyk kutby (kutby-şemal) we günorta kutby (kutby-jenub) diyilyär; 2) yyldyz ady; 3) orta, merkez; her bir zadyň ortasyndan geçyän okuň iki ujy.
Kutpda say gözläp, kemana duşdum,

Neysan guydy, umman gaynadym-joşdum.
Kutp ii (a. Kotb, ks. Akta:b) قطب – pir, öwlüyä, sopularyň her bir toparynyň yolbaşçysy. Sufizmde kutp barlyk dünyäsinde bedendäki ruh hökmünde görülyär. Ol her bir döwürde allanyň nazar salan adamy hasaplanyar, dünyä barlygy şonuň töwereginde aylanyar; kutbul-aktap – pirleriň piri, sopularyň pikiriçe, uly şäherlerde adamlara ruhy yolbaşçylyk edyän pir, göyä er we gök (arş we perş) onuň garamagyndamyşyn. Kutbuň sagynda we solundaky adama gows we gyyas (ser.) (kowus we kyyas) diyilyär.
Edi gün almamyş taňry salamyn,
Kutbul-aktap atly betnamy gördüm.
Aktap bir menzildir, manzary hakdyr,
Ol ferşi-aglaya çöküp oturmyş.
Kufe (a. Ku:fe) كوفه – yrak respublikasynyň günortasynda, eyran araçäginiň yakynynda erleşyän şäher. Hezret omaryň halyfalyk eden döwründe sagd ibn ebi wakkas tarapyndan on edinji hijri yylynda (638) esasy goylupdyr. Hezret alynyň halyfa bolan wagtynda musulmanlaryň paytagty bolyar. Ondan öň halyfalar medine şäherinde bolyan ekenler. Bu şäheriň ilaty aly ölenden soň, onuň ogullary hasan bilen husayny goldap, şolaryň halyfa bolmaklaryny isläpdirler, olary goldajakdyklaryna söz beripdirler, emma soň wadalaryna wepa etmändirler.
Kufäni jöwenek, bagdat şährin ab,
Rey ülkesin dilnip er harap eylär.
Kuhy-mar (p. Ku:h-e ma:ra:n) كوه ماران – 1) yylynlar dagy; 2) dagyň ady, marköw.
Ol kim bir nazar kuhy-marana saldy?
Anyň wahemesine eyran-turana geldi.
Kuçan (p. Ku:ça:n) قوچان – eyranyň horasan welayatyna giryän şäher we etrap. Maşadyň demirgazyk-günbatarynda erleşyär. Oňa garaşly şäherleriň biri göni aşgabat şäheriniň günortasynda eyran territoriyasynda, iki yurduň araçäginde erleşyän bajygirandyr. Kuçanyň ilaty kürtler, gereyli türkler, az sanda hem parslardyr.

Bu şäher gadymda habuşan atlandyrylypdyr. Kuçanyň golayynda «teppe-ye nadyry» («nediriň depesi») ady bilen meşhur bolan bir depe bar. Nedir şa şol depäniň üstünde 1160-njy hijri (1747) yylynda öz çadyryny dikdiryär we şol erde-de ol öz serdarlary tarapyndan öldürilyär.
Kuçan sözi magtymgulynyň goşgusynyň käbir wariantynda we neşirlerde «nuha» we «nuşan» şekilinde hem gabat gelyär.
Sapar edip barsak kuçan şährine
Köňül isläni dek yaylahlar bar.
Kuyaş قویاش – gün; gün şöhlesi.
Ne kuyaşdyr, hasabyny bileli,
Çendin saldyr, gözden nahan bolaly.
Her kaçan gelse başyga kaddy nayza ol kuyaş.
Küwtah (p. Ku:ta:h) کوتاه//کوته – 1) gysga, kelte, küle; 2) kiçi; çaga. Gysgalan formasy: ku:teh. Türkmen dilinde «kötä» şekilinde hem gabat gelyär.
Yagşy sagat, ajap wagtdyr, hoş eyyam,
Ömür azdyr, akyl küwtah, işiň ham.
Küwteh (p. Ku:teh) کوته – ser. Küwtah.
Ger emiriň, ger weziriň akly küwteh, ham olur,
Ol emiriň ady ahyr halk era betnam olur.
Küwfe (a. Ku:fe) کوفه – ser. Kufe.
Küwh (p. Ku:h) کوه – 1) dag; beyiklik; 2) gm. Göwüs; küwhi-tur – tur dagy, sina dagy.
Küwh erer eriň soltany.
Küwhi-tur üstide raz aytgan musanyň hormaty.
Küwhi-tur (p. Ku:h-e tu:r) کوه طور – sina dagy, tury-musa hem diyilyär. Musa pygamberiň mynajat (ser.) Etmäge üstüne çykan dagy, şol erde ol göyä hudayyň nuruny görenmiş; ser. Tur.
Küwhisar (p. Ku:h-sa:r) کوهسار – daglyk, daglyk er, dagyň köp eri.
Küwhisar içre köşede.
Otursam agaçlar bile.

Küdelemek کوده لمك – küde edip goymak, üyşürmek, üyşürip goymak.
Bigünä öldürip, küdeläp goygan,
Şirin janyn alyp, janyna doygan.
Küy کوی – ser. Köý.
Myhman bolduň bu dünyäniň öyüne,
Köňül berip gitme anyň küyüne.
Küylenmek (kü:ylenmek) کويلنمك – 1) hyyallanmak, yüregiňe düwmek, bir zady amala aşyrmagyň pikirini etmek; 2) akyly üytgemek, eldirgemek, telbelemek.
On bäş yaşa barańda, oglanlykdan saylandyň,
Gyz-geline meyl edip, köňül berip küylendiň.
Kükrek کوكراك – döş, gursak, syna.
Ezelde her kime kylsa anayat,
Kükreginde nury-iman yaratdy.
Kükremek کوكره مك – köprimek, köpürjiklemek; gyzmak, joşmak; esremek; 2) agzy köpremek, joşup, agzyndan köpük saçmak.
Gözüm düşdi seyranymda, gardaşlar,
Kükreyir tamug dek nary dilberiň.
Kükreyur hem titreyur gahry-gazap birle sakar.
Kül – 1) yanan zatdan galan çal ya-da gara reňkli toz, galyndy; 2) gm. Yanan, köen, zayalanan, bozulan; kül bolmak – yanyp köymek, yanyp zayalanmak.
Baytal yapagysyn çekermiş çöle,
Eşek kürresini küle getirmiş.
Küla (p. Kola:h) کلاه – ser. Külah.
Külah (p. Kola:h) کلاه – 1) telpek, börük, şyrdak; keçe telpek; 2) hile, hokga, pirim; döwlet külahy – gm. Täç.
Başynda berk bolsun döwlet külahy.
Bir bölek başlary külahly geldi.
Külbe (p. Kolbe) کلبه – asly grekçeden; 1) öy, çatma, dayhan öyi, kiçijik öy, tünek; 2) dükan.
Ne külbe galar, ne çeten,
Senemler seyl edip öten.

Külendaz ( t-p. Kül-enda:z) کلنداز – kül taşlanyan gap, küldan; «kül» we pars dilindäki «endahten-zyňmak, taşlamak» sözüniň häzirki zaman düyp işligi bolan «endaz» sözlerinden emele gelen goşma at.
Kül bol, külendazga sowrul, ol güzere janyň yak,
Lazym oldy okymak «enel-hak-u minelhak».
Külender (p. Kelender) کلندر – ser. Kelender.
Külli (a. Koll) کلّ – 1) hemme, bütin, ähli, bütinley; jemi, bary, barça; 2) her.
Agalary gelip, tagzym kyldylar,
Külli-günälerin ötdi, yaranlar!
Külli gözelleriň hany.
«zi» - zor eylese hyşmyň, küllüsin derhem eylär;
Külli-watan – bütin watan; külli-älem – bütin dünyä, hemme älem, bütin eriň yüzi.
Terk eder ki, külli-watan, unudar ol yoluny.
Magtymguly, adyň seniň dolup külli-älemge.
Külli-älem boldy ykrar sünnetiň görgeç resul.
Külli-älem şahy sen-sen;
Külli-eşya – hemme zatlar.
Külli-eşya olup mejnun;
Külli-yowm – her gün; ser. Yowm.
Külli-watan (a. Koll-e watan) کلّ وطن – ser. Külli.
Külli-yowm (a. Koll-e yawm) کلّ یوم – ser. Yowm we külli.
Külli-eşya (a. Koll-e eşya:’) کلّ اشیاء – ser. Külli.
Külli-älem (a. Koll-e a:lem) کلّ عالم – ser. Külli.
Küllüsinden (a-t. Kolli-sinden) کلّی سیندین – hemmesinden; hemmelerden, baryndan, ählisinden.
Küllüsinden yady-alla öwladyr,
Kimse şeytan sözün bitip baradyr.
Küllühom (a. Kollo-hom) کلّهم – hemme, bütin, olaryň hemmesi.
Akl-u huşuňga etişdiň, eylediň seyrany sen,
Istediň jemg eyleseň bu küllühom eyrany sen.

Külpet (a. Kolfet) كلفت – 1) muşakgat, zähmet, kynçylyk, mähnet, derdeser; yadawlyk; 2) agyr wezipe, özüňe zor salyp, kynçylyk bilen işleme; 3) pars dilinde: hyzmatkär ayal; gyrnak.
Garrylyk etişdi müň külpet bilen.
Namart külpetinden galyp men derde.
Külpetsera (a-p. Kolfet-sera:) كلفت سرا – gam-gussa öyi, gamhana.
Bu dünyä mähzi bir, müümünlere külpetsera erken,
Neçün ähli bu gün ertesi görse geda erken.
Kümbet (p. Gonbed) گنبد – 1) gupba; köplenç metjitleriň, gabyrlaryň ya-da belli-belli jaylaryň üstünde kerpiçden süyrümtik şekilinde salynyan üçek ya-da kiçijik tegelek jay; 2) gm. Asman, gök; 3) gm. Gabyr, mazar.
Bil nirde yaratdy sekiz jenneti,
Niçe binasy bar, niçe kümbeti.
Kümmet (p. Gonbed) – ser. Kümbet. Bu söz kümmez we gümmez şekilinde hem ulanylyar.
Janyň barlygynda hayyr gazansaň,
Rahat yatjak eriň - kümmet yagşydyr.
Kün (a. Kon) كن - «kawn» sözünden; bol (häzirki zaman birinji şahs buyruk formasy), esasan «kün-feekun» dien formada ulanylyar. Manysy, bol, şonda boldy. Dini düşünjelere görä, göyä huday «kün-bol» diyip buyruk berende, dünyä we asman we yaşayyş emele gelenmiş.
«käp» - «kün» diygen binaňa, «lam» - lemgatyň bes dälmi?
«kün» lefziden älemni
Möwjut etgen alla sen.
Kün-peekun (a. Kon-fe-eku:n) كُنْ فيَكُونْ – 1) ser. Kün. 2) derbi-dagyn, dargamaklyk; kün-peekun bolmak – derbi-dagyn bolmak.
Künd (p. Kond) كند – 1) yuwaş, aram; antonimi: tünd - çalt, tiz; 2) kütek, kesmezek, yiti däl; künd zehin – zehini kütek, zehinsiz, talantsyz; künd etmek – küteltmek, kütek etmek.
Mydam ah çekersiň, zehin künd eder,
Gündizki hyyalyň gije düyş bolar.
Künd zehin (p-a. Kond zihn) كند ذهن – ser. Künd.

Künde (p. Konde) كنده – tussaglaryň ayagyna urulyan yogyn agaçdan yasalan ujy demir halkaly abzal; kündelemek – künde urmak.
Zynjyr, künde bilen saklarlar seni.
Ya kündeläp, meni çaya salar sen.
Kündelemek كنده لمك – ser. Künde.
Künji-meyhana (p. Konj-e mehya:ne) كنج ميخانه – ser. Künç.
Künç (p. Konj) كنج – burç, çet, gyrak, bujak; çar (dört) künç - dört burç, dört tarap.
El uzadyp çar künjüne jahanyň.
Dünyäniň dört künjün çekip oturmyş.
Dünyä görmey, tutgun galsaň bir künçde;
Künji-meyhana – şerap satylyan dükanyň burjy.
Kyrklar le jem bolup, pyyala içsem,
Künji-meyhanada ayag etişse.
Küpür (a. Kofr) كفر – ser. Küfür.
Küpür dek kinäni tutujy bolma.
Küpürmek كوپورمك - joşmak, hyjuwly geplemek; gödek geplemek.
Bihuda sözleri aydyp, küpürme,
Her bir wagt keynindedir gara er.
Küren كورن – uly; giň, gür; küren oba (il) – gür ilatly oba, uly oba.
Bir lakgy çaşyrar ol küren ili.
Namart çaşyr, küren ile baş bolsa.
Kürk (p. Kork) كرك – içmek; geçi hasasy; yumşajyk geçi derisi.
Pygamber kimsäge wesiet kyldy,
Asasy, hyrkasy, kürki kimdedir?
Kürs (a. Korsi:, ks. Kera:si:) كرسى – 1) tagt; 2) oturgyç, stul; 3) metjitlerde wagyz aydyjylaryň kafedrasy; 4) wezipe; 5) asmanyň bir gaty, köneleriň düşünjesine görä, sekizinji pelek; 6) merkez, paytagt; aryş-kürs – asmanyň iň yokary we aşaky gaty.
Pelle-pelle sidre bile kürs çykar.
Altynmy sen, kümüşmi sen, zermi sen,

Ya arşmy sen, ya kürsmi sen, ermi sen.
Hasan, husayn arş-u kürsi geregim,
Kerbelada şehit sen etdiň, dünyä.
Kürsi (a. Korsi:) كرسى – 1) ser. Kürs; 2) azy; kürsi-dendan – azy dişler, azylar.
Ey köňül, kasryň esasy – ten bozulmasdan burun,
Taky-ebru kürsi-yi denden dökülmesden burun.
Kürsi-dendan (p. Korsi: dendan) كرسى دندان – ser. Kürsi.
Kütelmek كوتلمك – 1) kütel bolmak, kesmezek bolmak; 2) gm. Körzehin bolmak.
Kuwwatym kemeldi, küteldi dişim,
Yigitlik öwjünde henuz hyyalym.
Küfür (a. Kofr) كفر – 1) hudaya ynanmazlyk we oňa şärik goşmak; 2) dinsizlik, kapyrlyk, imansyzlyk; 3) buta çokunmak; 5) sögünç söz; küfür olmak – kapyr bolmak.
Magtymguly asy guluň,
Küfür sözden sakla tiliň.
Ger diyseler, küfür olur eşya senden halydyr.
Kylganyň küfürdir, kylganyň ryya.
Küffar (a. Koffa:r, bs. Kafir) كفّار – ser. Kapyr.
On iki on üç bolmaz,
Diyip, tamam etdi küffar.
Küşada (p. Goşa:de) گشاده – ser. Güşada.
Tapmay küşada bagty ol talyg ile yyldyzydan...
Bilbil olup, yar sözüden okam yusup die-die.
Küşada bagt (p. Goşa:de-baht) گشاده بخت – ser. Güşada.
Küşayyş (p. Goşa:yiş) گشايش – ser. Güşayyş.
Küşat (p. Goşa:d) گشاد – ser. Güşat.
Küşt كوشت – güyç, kuwwat.
Sygyr aydar: «men başdym,
Etmez alajym-küştüm».
Küşte (p. Koşte) كشته – 1) öli, ölen; öldürilen; 2) kellesi kesilip ya-da başga yol bilen öldürilen jandar.
Kim zinde, kim küştedir,

Her bende bir işdedir.
Kybla (a. Kyble) قبله – 1) tarap, yönenilyän tarap, yüz tutulyan tarap, namaz okalanda yönenilyän tarap; 2) käbe, mekge öyi; 3) gm. Her kimiň yüz tutyan eri; 4) günorta şemaly.
Doga kylsam, jebri-jepam ekserdir,
Ylm öwreden ussat-kyblam pederdir.
Kyblagäh (a-p. Kyble-ga:h) قبله گاه – 1) kybla tarap; 2) gm. Kaka, ata.
Ya, mürewwetli şahym,
Umydym, kyblagähim.
Kybty (a. Kybty:) قبطی – 1) kybt kowumyna degişli adam, kybt müsüriň erli taypalarynyň biriniň adydyr, pyrgawnyň kowumynyň ady-da kybtdyr; 2) semit (samy) dilleriniň biriniň ady.
Samarkandy kybty yyglyp bek basar,
Buhar şirin nan gahatlyk türk basar.
Kyl (a. Ky:l) قیل – söz, sözleyiş. Kal – sözüň başlanyşy we sorag; kyl - jogap, sözüň jogaby; kyl-u kal – ser. Kal.
Soradylar: «ey adam, diy görem, halyň nedir,
Dünyäde hayr etmediň, bu kyl-u kalyň nedir?
Kyl-u kal (a. Ky:l e ka:l) قیل و قال – galmagal, gykylyk, garyşyk gürrüň; ser. Kal, kyl.
Her kişiniň iki bolsa ayaly,
Gije-gündiz işi kyl-u kal bolar.
Magtymguly, işim kyl-u kal boldy.
Çün yowuz ahy-nedamat kyl-u kallar ondadyr.
Kyla قیله – eder; ne kyla – näme eder; kerem kyla – kerem eder, yagşylyk eder.
Görüň, imdi ne kyla,
Istär – ol kerem kyla.
Kyldygym قیلدیغیم – etdigim, edenim, eden.
Magtymguly aydar, keremli gaffar,
Galtyşma kyldygym pyglyma meniň.

Kylmayyn قیلماین - «kylmak - etmek» işligininň öten zaman otriöatelü (yokluk) formasy; kylman, etmän.
Magtymguly, adam galmaz ölmeyin,
Haky yada salyp, gulluk kylmayyn.
Kylmak قیلمق – 1) etmek, eylemek, bejermek; 2) erine etirmek, eda etmek, berjay etmek.
Hoş temizli beg oglunyň naştasyn,
Sygyr yatagynda kylmak yaraşmaz.
Kylyşmak قیلیشمق – aydyşmak, beyan edişmek.
Bir-birge derdin döküp, sergüzeştin kylyşmak,
Tow berilgen rişte dey çyrmaşyban çolaşmak.
Kyndyl (a. Kandi:l, ks. Kana:di:l) قندیل – ser. Kandyl.
Eltip, kyndyla gondurdy.
Kyrk çilten (t-p. Kyrk çihil-ten) قرق چهلتن – ser. Çiltenler.
Kysas i (a., bs. Kyssa) قصص – ser. Kyssa.
Kysas ii (a. Kysa:s) قصاص – 1) hun, adam öldürene dini kanun boyunça berilyän jeza; 2) öç, ar, jeza.
Kysasyl-enbiya (a. Kysas-ol-enbiya:) قصص الانبیاء – ser. Kasasyl-enbiya.
Kysmat (a.) قسمت – 1) pay, nesip, bölek; yazgyt, täley; kysmat bolmak – paylanmak; kysmat etmek – paylamak, nesip etmek.
Bu közlerdir kysmat bolan bizlere.
Kysmat olmaz, gidem uzak yollara.
Kadyr kysmat etse, maňa bara sen.
Jäht kysmatdan getirmez.
Kyssa (a. Kyssa. Ks. Kysas) قصّه – erteki, gürrüň, hekayat, dessan; habar.
Hezreti-yusupny beyan eyläli,
Kyssasy şekerden datly, yaranlar.
Kyyam (a. Kyya:m) قیام – 1) ayak üstünde durmaklyk, turmaklyk; gopmaklyk; 2) gozgalaň; 3) birine hormat üçin ayak üstüne galma; 4) kyyamat; 5) namaz, namazyň ayak üstünde okalyan bölegi.
Ilahy, behakky-patmayy-kyyam,

Muhammettagyya bagyşla bizni!
Kyyamat (a. Kyya:met) قيامت – 1) gopmaklyk, galmaklyk, erden turmak; ahyrzamanda hemme ölüleriň direlmegi; 2) ahyrzaman, ol dünyä; 3) gm. Musybet, bela, apat (ser.), heläkçilik; 4) gürrüldi, patyrdy.
Magtymguly aydar, azap görmäge,
Kyyamat garasy gitmez gözüňden.
Magtymguly aydar, geler şu işler,
Kyyamat gün gullar görse gerekdir.
Kyyas i (a. Gyya:s) غياث – 1) yardam, kömek; kömege gelyän, dada etişyän; 2) sopularyň uly piri bolan kutbul-aktabyň (ser.) Sag we sol tarapynda bolyan iki şahsyetiň biri; ser. Gows.
Zekerya pygamber, ya hezret ylyas,
Kowus, kyyas, musa, ymran, şypa ber!
Kyyas ii (a. Kyya:s) قياس – 1) deňeşdirme, ölçeme; 2) bir zady başga bir zada meňzedip höküm etmek, netije çykarmak; iki zady deňeşdirmek; 3) dinde analogiya boyunça deňeşdirme; 4) ölçeg; güman; kyyas etmek - ölçemek, deňeşdirmek.
Kyyas ediň gyz-gelinden.
Käb-u nun (a. Ka:f we nu:n) كن//كاف و نون – käb - «k» harpynyň ady; nun - «n» harpynyň ady. Şu iki harpy goşun كن – kon diyip okasaň, arap dilinde «bol, döre» dien manyny aňladyar. «kurúanyň» otuz altynjy «yasyn» süresiniň 82-nji ayatynda «iza erade şeyen en ekula lehu kon feekun» - allatagala her wagt bir zady islese, oňa «bol-döre» diyyär, şonda ol zat bolyar – döreyär – dien sözlem bar. Dini düşünjelere görä, huday älemi göyä «kon-bol» diyip döredenmiş.
Kadyr alla gudratydan, yaranlar,
Käb-u nundan berpa boldy bu dünyä.
«kün!» lefziden älemni
Möwjut etgen alla sen.
Käbe (a. Ka’be) كعبه – 1) öy, hudayyň öyi, mekge öyi; 2) mekge şäherinde, «mesjidil-haram» atly metjidiň meydanynda bolan dört burç jay, onuň dört töwereginde kiçijik gümmezli ençeme

sütün salnypdyr. Metjidiň dört burjunda minaralar bar. Käbäniň içine mermer daş düşelipdir, diwarlary dürli gözel yazgylar bilen bezelipdir, yokarsyndan tylla lyustralar asylyp goylupdyr. Onuň diwarlarynyň biriniň daş tarapynda «hajaril-eswed» («gara daş») atlandyrylyan meteorit gara daş berkidilipdir. Musulmanlaryň ynanjyna görä, käbe öyi salynyan wagtynda göyä perişdeler şol daşy behiştden getirenmişler we hezret ybrayym ilkinji gezek käbäniň diwarlarny salanda, şol daşy ayagynyň aşagynda goyup, diwarlary örüpdir. Dürli dini-taryhy kitaplarda aydylyşyna görä, käbe öyi beytilmukaddesden 913 yyl we isa pygamberiň dünyä iynmezinden takmynan iki müň yyl ozal salnypdyr. Ybrayymyň ilki salan jayynyň üstünden häzirki käbäniň metjidi döredilipdir. Yslamdan öň käbede arap kabylalarynyň butlary saklanyan eken. Muhammet pygamberiň döwründe şol erde üç yüz altmyş but bolupdyr. Haçan-da pygamber mekgäni basyp alanda, şol butlaryň hemmesini döwmeklige buyruk beryär.
Yslamyň düzgüni boyunça, musulmanlar käbä bakyp namaz okayarlar, haja gidilende yörite kada boyunça onuň daşyndan aylanylyar we başga-da birnäçe dessurlar erine etirilyär. Bu jay dört burç bolany sebäpli, oňa «käbe» («dörtburç öy» diylipdir.
Käbä baryp, edi keret dolansam.
Edi gün käbe daşynda gurt-guşlar aglady.
Imanym yoldaş bolsa,
Barsam käbäni görsem.
Käbetaraş (a-p. Ka’be tera:ş) كعبه تراش – 1) käbe salyan; dört burç jay salyan; 2) hezret ybrayymyň lakamy.
Halylulla haknyň käbetaraşy,
Kim andan soň käbä ymarat etdi?
Käbil (p. Ka:bol) كابل – 1) owganystan respublikasynyň paytagty, ol yurduň gündogarynda, käbil deryasynyň kenarynda erleşyär. Onda taryhy jaylar we gözel baglar bar. Taryhy erleriniň biri bamyyandyr. Ol käbiliň 145 kilometrliginde daglyk erde erleşyär, onda uly heykeller, şol sanda buddanyň uly heykeli bar; 2) käbil deryasy. Käbir maglumatlara görä, käbil şäherini ilkinji gezek

soltan mahmyt saldyrypdyr. Köp yyllar hind soltanlarynyň hökümet merkezi bolupdyr, soň nedir şa ony basyp alyar. Ondan soň owganlaryň eline düşyär.
Leklahurda, sekwan, käbil şährinde,
Jepa çekip, dinin açdy muhammet.
Käwüs (p. Ka:wu:s) كاوس – ser. Keykäwüs.
Käzim (a. Ka:zim) كاظم – ser. Musa käzim.
Käyinmek (kä:yinmek) كايينمك – zeyrenmek, käyinç bildirmek, nägilelik bildirmek.
Kim begliginden düşmez eywandan,
Kimse yoksullykdan käyiner jandan.
Käyiş (p. Ka:hiş) كاهش – pars dilindäki «ka:sten» - kemelmek; kemeltmek sözünden; 1) kemlik, kemelmek, kem bolmak; 2) kemçilik, nogsan; 3) horluk, horlanmaklyk; käyiş tapmak – horlanmak, kemçilik tapmak. Bu söz käyinç sözünden başgadyr.
Köňül awlayyn diyp ugrasam her yan,
Dawadyr, döwüşdir, käyiş tapar jan.
Käm (p. Ka:m) كام – ser. Kam.
Kämil (a. Ka:mil) كامل – 1) kemala gelen, etişen; bütin, nogsansyz; 2) ylma, hünäre, oňat gylyk-häsiete ee bolan, etişen; doly; 3) pir, sopulykda yokary derejä eten; kämil bolmak – etişmek, kemala etmek.
Yhlas bile bir kämile gol bergen,
Eter bir menzile, etmeyin galmaz.
Kämil bolmaz ol şerbetden datmayan.
Kämil tapsaň, kyl gullugyn serişde.
Kämil bolup, jan gulagyn bermeen.
Kämiyap (p. Ka:mya:b) كامياب – 1) maksada eten; bagtly; arzuwyna eten; 2) xıx asyr türkmen şahyry.
Yar wasly-jemalydan her du jahan kämiyap,
Bagtym müşterisine gurawer bazar, ey dost!
Kän i (p. Ka:n) كان – 1) magdan, hazyna, magdan eri; 2) çeşme; käni-saha - jomartlyk magdany, sahylyk magdany.
Aňlamayan yşk derdiniň käninden.

Dayyma käni-saha bolgan muhammet mustapa;
Käni-syr – syr magdany, köp syrly.
Käni-syr birle hayya bolgan muhammet mustapa,
«ymmatym!» diydi eda bolgan muhammet mustapa.
Kän ii (p. Kä:n) كان – köp, zyyat, artyk.
Ya yaradan, kadyr, gudratyň kändir.
Köpleri yok etdiň, käni yuwutdyň.
Käni-saha (p-a. Ka:n-e saha:) كان سخا – ser. Kän.
Käni-syr (p-a. Ka:n-e syrr) كان سر – ser. Kän i.
Käp (a. Ka:f) ك – arap-pars elipbiyiniň yigrimi bäşinji «k» harpy. Muňa «arap käbi» hem diyilyär. Ebjet hasabynda – 20. Pars sözleriniň ahyryna kiçeltmek maksady bilen goşulyan harp. Mes.: merd-merdek, piser-piserek.
«käp» - «kün!» diygen binaňa, «lam» - lemgatyň bes dälmi?
«käp» - günähiň yat edip, tur säherler, yyglagyl.
Käpir (a. Ka:fir, ks. Koffa:r) كافر – 1) tanamayan, bilmeyän, yagşylygy unudan; 2) dinsiz, hudaya ynanmayan; 3) şükür etmeyän; imansyz; 4) üstüni yapyjy; käpiri-mutlak – düypden käpir, asly käpir.
Til hem gybat, yalan sözläp durupdyr,
Şeytan bir käpirdir, nebis hem zalym.
Ol iş bile bolar käpiri-mutlak.
Käpiri-mutlak (a. Ka:fir-e motlak) كافر مطلق – ser. Mutlak, käpir.
Kär (p. Ka:r) كار – iş, kesp, pişe.
Barça iş hakyň käridir.
Şere şöhrat bermek – şeytanyň käri.
Kärsaz (p. Ka:r-sa:z) كارساز – alaç ediji; çäre tapyjy. «kar» - iş we «sahtan» - bejermek, gurmak dien sözlerden; kerimi-kärsaz – keremli alaç ediji (huday).
Ey kerimi-kärsaz,
Günähim güzeşt eyle!
Kärsizlik (p-t. Ka:r-sizlik) كارسيزليك – 1) işsizlik, bikärlik; 2) gm. Bihepbelik.
Kärsizlikden gam öyünde bişenden,

Çenden agdyk sere düşen iş yagşy.
Käsip (a. Ka:sib) كاسب – 1) kesp edyän; bir iş bilen meşgullanyan adam; ele alyan, gazanyan; 2) söwdagär.
Bidöwlet ynanjaň, käsip käyinjeň,
Edi eser bolsa, biri göwünjeň.
Kätip (a. Ka:tib, ks. Kotta:b) كاتب – 1) yazyan; mürze, sekretarü; 2) göçüriji, öň yazylan eseriň yüzünen göçürip beryän.
Bir niçeleriň aşyga, gör awy gatyldy,
Takdyr ezel kätipge neden beyle çatyldy.
Dawut kätipligin berse yazmaga.
Käfir (a. Ka:fir) كافر – ser. Kapyr.
Käfur (a. Ka:fu:r) كافور – ser. Kafur.
Kähil (a. Ka:hil, ks. Kewa:hil) كاهل – 1) yalta, sus, hayal, agras; 2) garry; güyçsüz; kähil bolmak – yalta bolmak; yaltanmak; güyçsüz bolmak.
Kyyamat gün hemme işi puşmandyr,
Hak işine kähil bolsa adamzat.
Kähiş (p. Ka:hiş) كاهش – ser. Käyiş.
Kähkeşan (p. Ka:h-keşa:n) كاهكشان – ser. Kehkeşan.
Käşgi (p. Ka:şki:) – ser. Käşki.
Käşgi soran bolsa, saçaydym dürler.
Käşi (p. Ka:şi:) كاشى – 1) syrçaly yuka kerpiç, syrçaly yuka plitka, kafelü (r.); 2) esasan eyranyň käşan şäherinde öndürilen dürli reňkde bolan syrçaly gap, tabak.
Dar mejlisde doly berseň käşini,
Aşyn içebilmez, käşi syndyrar.
Käşki (p. Ka:şki:) كاشكى – hayyş, arzuw ya-da bir zady arzuw edip, talap üçin aydylyan söz. Ka:ş hem diyilyär; gowy bolardy, oňat bolardy, bolaysady.
Käşki adam bu dünyäge gelmese,
Gelenden soň ömür sürse-ölmese.

- l -

La (a. La:) لا - yok, atlaryň we işlikleriň öňünden gelip, yokluk manysyny aňladyan predlog; «-syz,-siz,-suz,-süz» goşulmalary bilen manydaşdyr; la bolmak - yok bolmak; inkär edilmek.
«la» - lareyb özün äşgär eylemiş.
Niçe magbut bir magbutdan basyldy,
Kaysy isbat boldy, kaysy la boldy?
La ezal (em ezel) – ebedi, hemişelik, mydamalyk, hiç haçan yok bolmayan (hudayyň sypatlaryndan biri).
Her kimi bir köe saldy ol kerim-u la ezal,
Niçeler tagat bile ömrün ötürdi mah-u sal.
La ezal (a. La: eza:l) لا يزال – ser. La.
La ilaha (a. La: ila:ha:) لا اله - ... Yokdur huday.
Gök göteren sekiz melek,
«la ilaha!» dilegidir.
La ilaha illalla (a. La:ilaha: illal-la:h) لا إلهَ إلاّ الله – alladan başga taňry yokdur, hudaydan başga huday yokdur. «kurúanyň» «bakara» süresiniň 255-nji ayatyndan bölek.
«la ilaha illalla» diyp bitildi,
Üç yüz altmyş senem käbede öldi.
Barçany yaradan şol gözel alla,
We ya diygen «la ilaha illalla».
La mekan (a. La: meka:n) لا مكان – ser. Lamekan.
Laba (p. La:be) لابه – 1) yalbarma, ejizlik edip yalbarma; yüz tutma, hayyş etme; çöke düşüp yalbarma; 2) hayyş, kiçigöwünlilik, pespällik.
Hakyň yşkynda zinde, labaň baky hayatdyr,
Her tende yşk bolmasa, ruzy-ezel mematdyr.

Labyz (a. Lefz, ks. Elfa:z) لفظ – 1) söz, keleme, agyzdan çykan söz; 2) aňlatma, aydylyş.
Eger misgin, eger bir bay, taparmy sensizin hiç ray,
Yamandyr ayralyk, «ey way» arap labzynda «wayladyr».
Labyr (la:bir) لا بر – 1) gämini bir erde saklamak üçin tanabyň ya-da zynjyryň ujuna berkidilip, deňze, derya taşlanyan demirden yasalan iki ya-da dört şahaly gural, yakorü (r.); 2) gm. Agram, agyrlyk.
Rysmanyn berk edip, labyr salmayan.
Gämige labyrdyr, derya näheňdir.
Lagal (a. La’all) لعل – belki, meger, şayat (ser.).
Tenni ybadatdyr ylal,
Hem diwi-şeytandyr lagal.
Lagar i (p. La:gar) لاغر – arryk, hor, eti-gany bolmadyk.
Lagar çöküp, yüki galsa meydanda,
Myzlamasyn (?) Hatardaky ner çeker.
Lagar ii (p. La:gar) لغار – köne düşünjelere görä, edi gat eriň bäşinji gatynyň ady. Munuň ady «gyyasul-lugatda» «humalta», başga käbir çeşmede «mutayya» we «mutabba» şekilinde duş gelyär. Bu erde düyä meňzeş uly içyanlar, zäherli yylanlar barmyş. Eger şolaryň biri şu dünyä gelse, hiç zat galman, hemme närseler yok boljakmyş. Olaryň zäheriniň eserinden hemme deryalaryň suwuny içmek boljak dälmiş, miweleri iyip boljak dälmiş, ienler heläk boljakmyş.
Bäşinji er ady lagar zemindir,
Almaz daş urarlar her kim bidindir.
Lagl (a. La’l) لعل – ser. Lagyl.
Lagly-ahmar (a. La’l-e ahmer) لعل احمر – ser. Lagyl.
Lagly-badahşan (a-p. La’l-e badahşa:n) لعل بدخشان – ser. Lagyl.
Lagly-leb (a-p. La’l-e leb) لعل لب – ser. Lagyl.
Lagly-şekerbar (a-p. La’l-e şeker-ba:r) لعل شکر بار – ser. Lagyl.
Lagn (a. La’n) لعن – näletlemek; sökmek, payyş söz aytmak, gargamak; lagny-huday – hudayyň näletläni, allanyň gargany.
Tamugnyň dykynjy zekatsyz baydyr,

Derwüşe tagn eden lagly-hudaydyr.
Lagnat (a. La’net) لعنت – 1) hudayyň rahmatyndan mahrum bolmaklyk; 2) gargyş, gargama, nälet.
Yow güni gayrata gatlan,
Lagnat goyma riş üstünde.
Lagnatkerde (a-p. La’net-kerde) لعنت كرده – 1) nälet edilen, näletlenen; gargyş edilen, gargalan; 2) hudayyň rahmatyndan mahrum edilen.
Yagşy oguldan rahmat arygy akar,
Lagnatkerde ogul boldy, bolmady.
Lagnaty (a. La’nati:) لعنتى – 1) näletlenen, gargalan, nälet edilen, nälet siňen; 2) hudayyň rahmatyndan mahrum adam.
Magtymguly, yigit dogsa lagnaty,
Möhümiň bitirmez, goyar minneti.
Lagnaty şeytanyň talaşyn görüň!
Lagyl (a. La’l) لعل – 1) gyzyl reňkli gymmatbaha daş, rubin (r.); 2) gm. Gyp-gyzyl dodak; 3) gyzyl syya bilen yazylan hat; lagly-ahmar – 1) gyzyl lagyl; 2) gm. Al şerap; lagly-badahşan – badahşandan çykyan lagyl. Badahşanyň lagly geçmişde uly şöhrata ee bolupdyr. Şoňa görä, gündogar edebiyatynda «lagly-badahşan» dien düşünje köp duş gelyär; lagly-leb – gyp-gyzyl dodak; lagly-şekerbar – şeker saçyan dodak; süyji dodak. «lagyl» sözi parsça «lal» sözüniň arapçalaşanydyr.
Lagyl, yakutdandyr bolan zatlar.
Ey lagly-lebi göwher,
Ummana gözüm düşdi.
Deken käni, jahangiriň almazy,
Badahşan magdany-lagly siziňdir.
Lagyn (a. La’y:n) لعين – 1) näletlenen, nälet edilen, lagnat edilen; 2) hudayyň rahmatyndan mahrum bolan adam; lagyn-şeytan – näletlenen şeytan, pislenen şeytan, gargyş edilen şeytan.
Şol pursatda haydar çykdy meydana,
Gahr ile kast etdi lagyn şeytana.

Lazym (a. La:zim) لازم – 1) gerek, zerur, wajyp, gerekli; 2) şerigat boyunça edilmegi zerur hasaplanyan iş; 3) durnukly; lazym olmak - gerek bolmak, wajyp bolmak.
Lazym oldy okymak «enel-hak-u mine-el-hak».
Sapar kylmak lazym, azygyň eyle.
Çyksam dier yara lazym.
Lay (la:y) لای – 1) suwag üçin tayyarlanan yörite suwuk palçyk; 2) bokur, palçyk gatyşykly; 3) gat; 4) bir yola, başdan-ayak; 5) gm. Bulaşdyrylan, el gatylan; dul.
Al şeraba el uzatdym, emendim,
Durusyn içmişler, laya sataşdym.
Layyk (a. La:yyk) لایق – mynasyp, yaramly; gelşikli; degişli; layyk bolmak – mynasyp bolmak.
Bu iş hezrete layyk,
Resulga boldy ayyk.
Afuw eylärge layyk sen,
Hem tebibi-hazyk sen.
Lakgy لاقغی – yaňra, bolgusyz gürläp yören, sözüniň ugry-utgasy yok adam.
Kazylar betpäldir, uzyndyr tili,
Bir lakgy çaşyrar ol küren ili.
Lakin (a. La:kin) لکن – ser. Liken.
Lam (a. La:m) ل – arap-pars elipbiyiniň yigrimi edinji «l» harpy. Ebjet hasabynda – 30.
«lam» - lutfun kyl umyt, şeytandan özüň saylagyl,
«mim» - myradyň isteyip, ajyzlygyň yat eylegil.
Lam elip (a. La:m elef) لا – 1) yok; yokluk aňladyan predlog; ser. La. Bu söz «lam-elipla» formada hem gelyär; 2) arap elipbiyiniň «lam» (l) we elip (a) harplarynyň birikmesi; 3) gm. Gayçy; 4) gm. Gol gowşuryp durma.
«lam-elip», yok ygtybar dünúeyi-biwepaga.
«lam-elip» lareyp özün äşgär eylemiş.
Lam-elipla (a. La:m elef-la:) ser. Lam-elip.

Lamekan (a. La:meka:n) لا مكان – mekansyz, jaysyz, öysüz (huday).
Gel, köňlüm, nesihat berem,
Lamekana yar olmagyl.
Seyr edip bardym pelege, lamekana ugradym.
Lap (p. La:f) لاف – 1) bolgusyz söz, biderek gürrüň; 2) magtanma, güpüleme, hetdenaşa öwünme; lap urmak (etmek) - öwünmek, güpülemek.
Tilleriň gybat kesip, lap-yalan sözler aygysy.
Öyünde lap urar her kim,
Batyr söweşde bellidir.
Her zaman magtymguly, halk içre gezme lap edip.
Lareyp (a. La:-reyp) لا ريب – şeksiz, şübhesiz, şek yokdur, gümansyzdyr.
«la» - lareyp özün äşgär eylemiş.
Sunguňa boldy lareyp, wes-sufla-u wel-ulya.
Lat (a. La:t) لات – yslamdan öň araplaryň çokunan butlarynyň biriniň ady. Ol tayyfda erleşipdir, özi-de dörtburç daşdan ybarat bolupdyr. Onuň ornunda häzirki wagtda tayyf metjidiniň çep tarapynyň minarasy erleşyär. Lat aslynda nebti dilinden alnyp, babylylaryň hudaylarynyň biriniň ady bolmaly hasaplanyar. «kurúan» kyssalarynda aydylyşyna görä, yslam dini eňenden soň muhammet pygamber abu sufyan bilen mugayrat ibn şa’bany halyt ibn welidiň yolbaşçylygy astynda iberip, laty weyran etdiryär. Olar butuň gymmatbaha zatlaryny, perdelerini getirip, pygambere beryärler. Ol-da ol zatlary ilata paylap beryär.
Melgun döw urunyp oşol zamanda,
«ya lat, ya lat!» diyip, jan berdi onda.
Abu talyp bolup çykar syrata,
Neyge dine girmez lat-u menata.
Latyf (a. Lati:f, ks. Lotafa:) لطيف - «lutf» sözünden; 1) mylayym, yumşak, näzik, hoş, yakymly; 2) gözel, owadan; gelşikli; näzli; 3) ruhany, jisme däl-de, ruha degişli; 4) yagşylyk ediji, hayyr ediji (allatagalanyň sypatlaryndan biri); ser. Habyr.

Müúmün-u käfir seniň dergahyňa başyn urar,
Perdelerni munda yyrtma, ya latyf-u ya habyr.
Laf (p. La:f) لاف – ser. Lap.
Lahat (a. Lahad, ks. Lahu:d) لحد – 1) gör, gabyr, mazar; 2) gabryň içinden gazylyan sowma.
Lahat atlyg dar, düşeksiz öy bardyr.
Köňül aydar: ölmeseň,
Lahatda tenha galmasaň.
Lahat içre janym galdy.
Kim ki müňkür bolsa, anyň aldyda bardyr lahat.
Lahur (la:hor) لاهور – päkistanyň günbatarynda erleşyän bir şäheriň ady, penjap welayatynyň merkezi.
Adan şahy etgeç lahura azmy ...
Aby-jeyhun harap eylär horezmi.
Laçyn (la:çyn) لاچین – aw awlamak üçin terbielenyän ayaklary gyzyl elguş; algyr.
Humay oturyşly, laçyn turuşly.
Gördüm bir laçyn gelür,
Howada howalanur.
Laçynsyz çöl erde galan maslyk men.
Le له - «ile - ایله» sözüniň gysgaldylan formasy. Meselem: elim ile – elimle, yagny elim bilen. Bu forma esasan poeziyada şeyle ulanylyar.
Diyrdi yar: «men aşygam, öz elim le katl edem.
Kaysy galanyň diwary
Muhammet le magraç aşdy.
Leb (p.) لب – 1) dodak; 2) her bir zadyň gyrasy, kenar, yaka; lebi-derya – deňiz kenary; derya lebi – derya kenary, deňiz gyrasy.
Leb üstüne leb goyup sen, zerreçe tagam bilmediň.
Derya lebi – olur lebap.
Lebi şeker, agzy gunça,
Tili süyji lebi handan.
Lebap (p. Leb-e a:b) لباب – 1) suw kenary, suwuň gyrasy; 2) amyderya boyunda erleşyän etrap.

Derya lebi - oldur lebap,
Içer bolsa her kes şerap.
Lebbeyk (a.) لبّيك – hawa, men tayyar, men häzir, men bar; buyrugyňyzy erine etirmäge men tayyn (biriniň ady tutulyp çagyrylanda, jogap hökmünde aydylyar).
Seda çykar perişdäniň perinden,
«lebbeyk» diyip, turar, geler erinden.
Lebiz (a. Lefz) لفظ – ser. Labyz.
Lebriz (p. Leb-ri:z) لبريز - «leb» - dodak, gyra hem-de «ry:hten» - dökmek işliginiň häzirki zaman düyp işligi bolan «ri:z» sözlerinden emeli yasama sypat; doly, pürepür, dolup, gyrasyndan dökülyän halat; lebriz bolmak – 1) pürepür bolmak; 2) gm. Hetden aşmak.
Lewa (a. Liwa:) لواء – baydak, tug.
Nury-mähweş bolan gutlug habybym,
Adyň serdefterde, lewada belli.
Ledun (a. Ledon) لدن – 1) yanynda, yakynynda; 2) hudayyň yanynda; 3) dini, mistiki; bir işiň gizlin taraplary; ylmy-ledun – dini ylym, hudaya degişli ylym; ussatsyz öwrenilen ylym, doga-bitdi ylym.
Okyr bolsa, ylmy-ledun açygly,
Hem diwana, hem beňňi, hem içigli.
Lejam (a. Lija:m) لجام – uyan, owsar, agyzzyryk.
Guzum deryasynda, düypsüz ummanda,
Aly, hatam salan lejamy gördüm.
Lezzet (a., ks. Lezza:t) لذّت – tagam, dat; 2) süyjülik, şirinlik, datlylyk; 3) hezil, keyp, hoşluk.
Togsan dürli tagam bolsa gaşyňda,
Ne lezzet içinde duz hem bolmasa.
Oyunyň lezzetin bilmeen adam,
Hünärli yigidiň sazyna degmez.
Leyl (a.) ليل – gije, agşam; leyl-u nahar – gije-gündiz.
Ne çopandyr, bakar leyl-u nahary,
Ussat bolsaň, bize mundan habar ber!

Leyletil-magraç (a. Leyletil-mi’raj) – leyl – gije; mi’raj - basgançak, merduwan. Asmana çykylan gije. Dini düşünjelere görä, göyä muhammet pygamberiň hakyň emri bilen asmana çykan gijesi.
Dostum diyip, lutf kyldy leyletil-magraç aňa,
Mustafanyň dostlaryny çaryyar etgen kerim.
Leyli (a. Leyli:) ليلى – 1) arap gyzynyň ady, mähd ibn sagd amyrynyň gyzy. Kays atly yigit oňa aşyk bolyar, emma leyliniň ene-atasy olaryň birikmeklerine garşy bolyarlar we leylini ibni salama durmuşa çykaryarlar. Kays leyliniň yşkynda telbe bolyar, düze çykyp, haywanlar bilen gezyär we mejnun adyna ee bolyar. Leyli-de söygülisinden jyda düşeni üçin, syrkawlap ölyär. Mejnun leyliniň ölenini eşidip, onuň gabrynyň üstünde köp aglap, ahyr hem 669-700-nji yyllarda aradan çykyar. Leyli bilen mejnunyň söygüsi iň meşhur yşky dessanlaryň biri bolup, köp şahyrlaryň ünsüni özüne çekipdir. Nyzamy ilkinji gezek bu wakany şygyr bilen beyan edip, poema yazypdyr. Soň onlarça şahyrlar bu temany işläp, dürli dillerde eserler döredipdirler. Nurmuhammet andalyp-da xwııı asyrda «leyli-mejnun» dessanyny yazypdyr; 2) içginiň ilkinji täsiri, serhoşluk.
Nejd dagynda gezen mejnun yşkynda,
Yanar otly leyli bolup galyp men.
Mejnun leyli perizady
Söen dek söymüşem seni.
Leyli mejnunyndan, şirin perhatdan,
Wamyk uzrasyndan ayrylmadymy?
Leymun (p li:mu:) ليمو – limon, hemişe gök öitrus agajynyň galyň gabykly miwesi. Ol turşy ya-da süyji bolyar. Süyjüsiniň gabygy yuka bolyar.
Narynjy, turunjy, leymun, almalar,
Bir abadan baga düşdüm, yaranlar.
Leyteni (a. Leyteni:) ليتنى – ser. Ya i.
Lek (p.) لك – 1) biderek söz, samrama; 2) sypat bolup gelende: akmak, pes; gysganç; 3) hindi sözünden: yüz müň, her bir zadyň

yüz müň sanysy. Arap dilinde «lek» on million sany aňladyar; lek-lek – yüz müň-yüz müň; gm. Topar-topar.
Eger söze berseň gulak,
Perişdeler durar lek-lek.
Leklahur (lekla:hu:r) لکلاهور – päkistanda bir şäheriň ady.
Leklahurda, sekwan, kabul şährinde.
Haybar-u hyrat ile leklahury, sekwany sen.
Lemgat (a. Lemúa') لمعه – yagtylyk, yaldyrawuklyk, röwşenlik, yşyk.
Sernegüwn oldy senemler lemgatyň görgeç resul.
«käp» - «kün!» diygen binaňa, «lam» - lemgatyň bes dälmi?
Lem ezel (a.) لم يزل – ser. La.
Lemmer-lemmer لنبر-لنبر – gat-gat, üst-üstüne, topbak-topbak, topar-topar.
Lemmer-lemmer möwç uran,
Şol deryalar galmazlar.
Lenber-lenber – ser. Lember-lember.
Bela geldi lenber-lenber,
Doga kyldy anbar-anbar.
Ya deryamyň, ya möwçmi sen, lenbermiň.
Lep (p. Leb) لب – ser. Leb.
Lepbeyk (a. Lebbeyk) لبيك – ser. Lebbeyk.
Lerzan (p. Lerza:n) لرزان – titreyän; titreme gymyldayan; gymyldama; lerzana gelmek, lerzan bolmak – titremek, gymyldamak.
Asman, gün-u ay lerzan,
Hem yyldyzlar galmazlar.
Köňlüm lerzan boldy dünyä gamyndan.
Zemin jünbüş eyläp, geldi lerzana.
Lerzana (p. Lerza:ne) لرزانه – ser. Lerzan.
Lerzana gelmek (p-t.) لرزانه گلمك – ser. Lerzan.
Lerze (p.) لرزه – gymyldy, titreme, gagşama; lerze urmak – titremek, gagşamak.
Görüň husayn mürzäni, haka yazar arzany,

Erler urup lerzäni ysrafyldan üyn dörär.
Lefz (a., ks. Elfa:z) لفظ – ser. Labyz, lebiz.
Edi piriň lefziden bir yadygärem dogrusy.
«kün» lefziden älemni,
Möwjut etgen alla sen.
Leşger (p.) لشگر – 1) esger; 2) goşun, orda; elemiň leşgeri – gaygy-gussa goşuny; köp gaygy-gussa.
Magtymguly aydar, meniň üstüme,
Elemiň leşgeri çozup başlady.
Liken (a. Li:ken, la:kin) ليكن – emma; diňe; iki sözlemiň arasynda getirilyän şert sözi; ser. Läkin.
Imdi, liken ayyrdylar zor bile.
Liken jan içre dosty pynhandyr.
Lisan (a. Lisa:n, ks. Elsene) لسان – 1) dil, agzyň içinde bolan gepleyiş organy; 2) bir halkyň gepleyän sözi; 3) gepleyiş, söz, nutuk.
Begler, magtymguly lisan joş geldi,
Şun dey isa gökde ne şähre iyndi.
Lowla (a. Law-la:) لولا – ser. Löwla.
Lowlak (a. Law-la:k) لولاك – ser. Löwlak.
Lown (a. Lawn, ks. Elwa:n) لون – ser. Elwan.
Lowh (a. Lawh, ks. Elwa:h) لوح – 1) tagta, daş; yüzüne hat yazmak üçin köne mekdeplerde ulanylan gara tagtajyk; 2) yagtylyk; her bir yasy zat; 3) gm. Allatagalanyň yazgydy yazylan ruhy tagta; köplenç «lowh-u kalam» şekilinde ulanylyar.
Häki-payyň totuyayy-dideyi-lowh-u kalam,
Asy ymmatga şepagat, ya muhammet mustapa.
Lowhul-mahfuz (a. Lawh-al-mahfu:z) لوح المحفوظ – göyä asmanyň iň yokary gatynda bolan yüzüne yaşayşyň syrlary, ynsanlaryň yazgydy yazylan tagta.
Zeminiň rafygy, gögüň diregi,
Lowhul-mahfuzda hem semada belli.
Loly (p. Lu:li:, ks. Luliya:n) لولی – 1) aydym aydyp tans edyän gyz; 2) yaramaz ayal, hayasyz; loly ayal (heley) – yaramaz

gylykly ayal, gezegen ayal, jelep ayal, hayasyz ayal, utançsyz ayal.
Dostlar, höwes etmäň loly ayaly.
Dünyä bir loly heleydir,
Bir gün seni guçar gider.
Yola girmez, loly bolan zenanlar.
Löwla (a. Law-la:) لولا - «law» we «la» sözlerinden emele gelen, manysy: eger bolmasa.
Bu dergähi durur kurbat, eger ol hadyyy-wahdat,
Muhabbetiň makamynda anyň ez waspy löwladyr.
Löwlak hylkat (a. Law-la:ka hylkat) لو لاك خلقت - «eger sen bolmadyk bolaň, yaradylyş ...». Magtymguly bu sözler arkaly «löwla:ka lema: halaktul-efla:k» dien hadysy yatlayar. Onuň manysy: «eger sen bolmadyk bolsaň, elbetde, pelekleri (asmanlary) yaratmazdy».
Niçe müň pygamber ol musa kelimulla kibi,
Galdylar hayratda löwlak hylkatyň görgeç resul.
Luw (lu:) لو – balyk; näheň; luw yyly – türki halklaryň köne sene hasaby boyunça müçäniň bäşinji yylynyň ady.
Luw yylynda düşdi magraç gullasyna,
Byrag münüp çykdy arş pellesine.
Altmyş yaşda, nowruz güni, luw yyly,
Turdy ajal, yolun tutdy atamyň.
Lukma (a.) لقمه – 1) bir gezekde agza salyp yuwdulyan iymit, bir yuwudym; 2) döwüm, tike, parça, az mukdar; 3) gm. Iymit, nahar.
Halal lukma yagtylyk biyr gözlere,
Tutgul, yagyn bilgil, nan-u aşymdan.
Lukman (a. Lokma:n) لقمان – dawut pygamberiň döwründe yaşan taryhy şahs. «kasasyl-enbiyalarda» berilyän maglumata görä, lukman efiopiyaly (hebeşeli) bir agaç ussasynyň (neçjaryň) guly bolup, özi-de hezret dawudyň zamanynda, yagny biziň eramyzdan öňki xı asyryň ahyrlarynda yaşap geçipdir. Käbir alymlar lukmany pygamber hasaplamayarlar, emma köpçülik bu

pikiri ret edyär. Gündogar halklarynyň edebiyatynda we halk döredijiliginde her hili keseli-derdi bejermegi başaryan tebibiň (hekimiň) obrazynda gelyär. Magtymgulynyň yazmagyna görä, ol dört müň dört yüz yyl yaşapdyr ya-da şol mukdar yyl mundan öň yaşap geçipdir:

Dört müň dört yüz yaşan lukman hekimiň,
Ajal yakasyndan tutdy, yaranlar.

Gadymy arap edebiyatynda lukman hekim legendar akylly-dana adam hasaplanyp, köp dürli öwüt-nesihatlaryň, aforizmleriň, nakyllaryň we basnyalaryň awtory hökmünde tanalyar. Ol keramatly adam hasaplanyar, oňa birnäçe keramat hem yöňkelyär.

Lukmanyň ady «kurúanda-da» gabat gelyär, «lukman» süresi yörite şoňa degişlidir. Şonda lukman öz ogluna yüzlenip, ençeme pent we nesihatlar beripdir (31 süre, 1-34 ayat). «kurúandan» soň lukmanyň obrazy kiçijik hikmetli (öwüt-nesihatly) hekayalaryň gahrymany hökmünde halk döredijiligine giripdir. Lukman örän sabyrly adam bolupdyr. Ol hakdaky hekayalar köp halklaryň arasyna yayrapdyr.

Yüz yyl okap payanyna,
Ne zal-u, ne lukman çykar.
Dünyäniň tebibi – lukman, şypa ber!
Uly iller nähoş boldy,
Hak, uzatgyl ol lukmany.

Lut (a. Lu:t) لوت – ybrayym pygamberiň doganynyň oglunyň ady, ol hem pygamber bolupdyr, ayaly bolsa kapyr-butparaz eken. Haçan-da ybrayym müsürden göçüp, palestina gaydanda, luty-da öz yany bilen alyp gaydyar. Uzak wagt geçmänkä, gelen erlerinde olaryň mallary köpelip, ere-göge syganok. Lut ybrayymyň yanyndan göçüp, sedum dien erde orun tutyar. Ol eriň halky şeytanyň azdyrmagy bilen dürli pyssy-pyjurlyklara, azgynlyga we günä işleri etmeklige yüz uryarlar. Olar hatda ayallar bilen gatnaşyk etmegiň deregine oglanlar bilen jyns aragatnaşygyny edip başlayarlar, başgalary-da şu işe çagyryarlar. Netijede

allatagalanyň emri bilen lut pygamber olary bu bet işden el çekmäge çagyryar. Emma azgynlyk girdabyna batan ol kowum hatda lutuň öyüne myhman gelen oglan sypatyndaky perişdeleride zorlajak bolyarlar. Şondan soň lutuň dogasy we hudayyň emri bilen sedum ülkesi agyr azaba duçar bolyar, güyçli er titräp, şäheri agdar-düňder edyär, ondan soň asmandan ownuk daş yagyar. Ertesi görseler, şäher çöl-beyawana öwrülip, ondaky jaylaryň hemmesi weyran bolan eken. Lut pygamberiň wakasy «kurúanyň» «hu:d», «ankabut» we ene on iki süresinde agzalyar. Lut pygamberiň döwründe döräni üçin, şu sözden «liwat, liwata», yagny gomoseksualizm dien sözler emele gelipdir. Şu pis ahlaklylyk we jynsy kesel ilkinji gezek lutuň kowumynyň arasynda yüze çykypdyr. Bu kabahat kesel ybranylaryň, asurylaryň, babylylaryň arasynda-da bolupdyr, dört müň yyl mundan öňki müsüriň taryhynda hem ol hakda gürrüň edilipdir. Greöiyada hem bu kesel gadymdan dowam edipdir. Grekler ayaly her bir jähtden erkeklerden pes hasap edipdirler. Şoňa görä, olar ayallar bilen diňe çaga dogurmak we nesil saklamak üçin gatnaşyk edipdirler. Araplaryň yslamdan öňki taryhynda-da bu kesele duşmak bolyar, emma yslam onuň köküni gyrypdyr. Ol hindistanda, hytayda we yaponiyada hem yayrapdyr. Yöne «liwat» keseliniň yayran iň wejera eri orta aziyanyň buhara, hywa yaly şäherleri bolupdyr.
Asmany şerigatlaryň hemmesi biragyzdan bu kabahat adatyň garşysyna göreşip gelyär; lutuň şäheri – sedum şäheri, onuň häzirki ady esdum. Ol duz dagynyň üstünde, lut deňziniň günbatar demirgazygynda erleşyär.
Bibat bolup, dönsün lutuň şährine,
Her ülkäniň häkim äri bolmasa.
Lutuň şähri zynadyr, bary gitdi berbada.
Lutp (a. Lotf, ks. Elta:f) لطف – ser. Lutf.
Her kime lutp eylese, jümri-günähin ol geçer.
Lutuň şäheri لوطينك شهرى – ser. Lut.

Lutf (a. Lotf, ks. Elta:f) لطف – 1) mylayymlyk, rehimlilik, mähribanlyk, yagşylyk, merhemetlilik; 3) eziz görmeklik, söymeklik; göwündeşlik; 3) kömek etmeklik, yardam bermeklik; lutf eylemek (etmek) – rehim etmek; kömek etmek; yagşylyk etmek.
Destury-zaman budur, mazlumlara lutf etgil.
Lutf eylegil, ya subhan, hasrat bile bardy jan,
Barça müşgil işlerim sen özüň eyle asan.
Ya reb, ol gün lutf eyläp, atmagyn oda bizni;
Lutf yzhar eylemek (etmek) – rehimlilik bildirmek, mähribanlyk görkezmek, yagşylyk görkezmek.
Lutfuňny yzhar eyle,
Köňlümni karar eyle;
Lutf ile kerem kylmak – eziz görüp yagşylyk etmek, rehimlilik bilen sahylyk etmek.
Lutf ile kerem kyldy,
Diydi: «kepder, gel bäri!».
Lybas (a. Liba:s, ks. Elbese) لباس – geyim, egin-baş, egin-eşik; zer lybas – tylla bilen bezelen geyim, altyn gatyşykly matadan tikilen geyim.
Kimler zer lybas geyse,
Ançalar zäher iyse.
Läkin (a. La:kin) لكن//ليكن – emma, diňe.
Hudany unudyp, yalan sözländen,
Läkin, lal oturyp, dymmak yagşydyr.
Läle (p. La:le) لا له – 1) düybi soganly bir hili gyzyl gülüň ady, ol köplenç sähralarda, daglarda, aryklaryň kenarynda bityär, çigildem; 2) günäkärleriň, däli adamyň boynuna urulyan halka, gul.
Şirini diydi, çekdi jepa aşyky perhat,
Daglar yüzüni läle-yu reyhan kylyp ötdi.
Lälezar (p. La:le-za:r, ks. La:le-za:ra:i) – 1) läle (gyzyl) gülüniň köp biten eri, läle gülüniň kän gögeren meydany; 2) köp gül biten meydan.

Gyş hindistan göçer men,
Lälezaran içinde.
Lälezaran (p. La:le-za:ra:n) لاله زاران – ser. Lälezar.
Länet (a. La’net) لعنت – ser. Lagnat.
Lähet (a. Lahad, ks lahu:d) لحد – ser. Lahat.
Läş (p. La:ş, la:şe) لاش//لاشه – 1) maslyk, jeset, meyit, öli; 2) ölen haywanyň maslygy; 3) gm. Arryk, hor; 4) gm. Porsy, yakymsyz ysly.
Magtymguly, jan myhmandyr, göwre – läş.
Jan tenden ayryldy, gury läş galdy.
Läş hem gelse, yyglap geçer halymga.
Owwal suwduň, gan bolduň,
Gandan soň läşe etdiň.

- m -

Ma i (a. Ma:) ما – 1) näme? 2) bar zat, zat; 3) haçan, haçan-da, nirede; 4) arap dilinde inkär etmegi, yoklugy aňladyan predlog; 5) yok, däl; 6) haysy-da bolsa bir zat; ma fiha – onda bar zatlar, onuň içindäkiler; erz-u sema, ma fiha – er we asman we onuň içindäkiler, er we gökdäki bar zatlar.
Emriňe permanberdar,
Erz-u sema, ma fiha.
Ma ii (a. Ma:) ما – biz. Pars dilinde at çalyşmanyň birinji şahs köplük sany.
Ma fiha (a. Ma: fi:ha:) ما فيها – ser. Ma.
Maajyn (a. Ma’a:ji:n, bs. Me’ju:n) معاجين – ser. Mäjüm.

Maany (a. Ma'a:ni:) معانى – ser. Magny.
Mawaly (a. Mawa:li: bs. Mawla:) موالى – ser. Möwla.
Mawur (a. Ma:wir) – mawerannahr sözüniň gysgaldylyp aydylyan formasy; 1) deryanyň aňry tarapy; 2) amyderyanyň (jeyhunyň) demirgazyk tarapynda bolan orta aziyanyň (türküstanyň) gadymy bölekleriniň biri. Onuň möhüm şäherleri: buhara, samarkant, hujant; ser. Mawyr.
Hyruç eyläp tursa mawur,
Permana geler nişabur.
Mawyr (mawy:r) ماوير - «mawrymak» sözünden; esremek, joşmak. Bu söz şahyryň diňe bir goşgusynda gabat gelyär. Ony «mawur» diyip okamak hem mümkin. Şeyle okalsa, ol mawerannahryň gysgalan formasy bolup bilyär; ser. Mawur.
Hyruç eyläp tursa, mawyr,
Permana geler nişabur.
Magalla (a. Mo'alla) معلا//معلى – 1) uly, beyik, belent, yüksek; 2) beyik mertebeli; belent mertebe; 3) yokary galdyrylan.
Kimseniň mäúwasy jennaty-magalla köp durur...
Yygla bu gün halatyň duşwar bolmasdan burun.
Magallak (a. Mo'allak, ks. Mo'allaka:t) معلق – 1) asylgy; asylyp goylan, yokardan asylyp goylan; 2) başaşak; aşyr atyan.
Magallagyň agyr-näheň daşyny,
Gol bilen göterip, atyp bolmayyr.
Magallakat (a. Mo'allaka:t, bs. Mo'allak) معلقات – ser. Magallak.
Magany (a. Ma'a:ni:, bs. Ma'ni:) معانى – ser. Magny.
Magasy (a. Ma'a:si:, bs. Ma:siet) معاصى – ser. Magsiet.
Magbut (a. Ma'bu:d) معبود - «ybadat» sözünden; 1) çokunylan, ybadat edilmäge mynasyp bolan (allatagala); 2) but.
Niçe magbut bir magbutdan basyldy?
Kaysy isbat boldy, kaysy la boldy.
Magdan (a. Ma'den, ks. Ma'a:den) معدن – kän, bir zadyň merkezi, eriň astynda ya-da yüzünde tebigy suratda toplanan metallaryň we daşlaryň eri, merkezi; magdany-jud-u kerem - jomartlygyň we sahylygyň merkezi.

Deken käni, jahangiriň almazy,
Badahşan magdany-lagly siziňdir.
Ey şehenşahy-nebüwwet, magdany-jud-u kerem.
Magdany-jud-u kerem (a-p-a. Ma’den-e ju:d we kerem) معدن جود و كرم – ser. Magdan.
Maglum (a. Ma’lu:m, ks. Ma’lu:ma:t) معلوم – belli, mälim, äşgär, bilnen, aňlanan; antonimi: mejhul.
Yigit özün maglum eder işinde.
Beyle maglumdyr ki, hiç bir gamgüsarym galmaz-a.
Maglumdyr ki, bu söwdada utar sen.
Maglumat (a. Ma’lu:ma:t, bs. Ma’lu:m) معلومات – 1) bilnen zatlar, ele alnan ylymlar, öwrenilen hakykatlar; 2) habar, bilim, habarlylyk; ser. Maglum we mälim.
Magmum (a. Magmu:m) مغموم – gamly, gaygyly, tukat.
Magtymguly men magmum,
Howa üzre nefsim şum.
Magmur (a. Ma’mu:r) معمور – abat, abadan; 2) işlenen; ekilen; 3) ilatly, ilaty bolan; nämagmur – abat däl, harap, bozulan.
Magtymguly, misginem, köňlüm öyi nämagmur,
Sözge yakyn bende men, hayrym kem-u şerim zor.
Magny (a. Ma’na:, ks. Ma‘a:ni:) معنى – 1) delillendirilen, düşünilen; bir sözüň ya-da sözlemiň aňladyan zady; 2) iç, batyn (ser.), tüys; ruh; 3) fiziki däl hal; 4) düyş; 5) gm. Makul sebäp.
Ey, yaranlar, adamzat,
Magny bilmez yaşynda.
Magtymguly magny saçar,
Her kim söz lezzetin içer.
Magraç (a. Mi’ra:j, ks. Ma’a:rij) معراج – 1) basgançak, merduwan, yokary çykmak üçin gural, desga; 2) gm. Gök, asman; şebi-magraç - dini düşünje boyunça, göyä, muhammet pygamberiň hudayyň emri boyunça asmana uçan gijesi.
Magrajyň gapysy, gaşy nädendir?
Lu yylynda düşdi magraç gullasyna,
Byrag münüp çykdy arş pellesine.

Başaşak asdylar kaysy agajy,
Hak kaysy dostuna berdi magrajy?
Magrupy (a. Ma’ru:fi:) معروفى – 1) tanalan, meşhur; 2) yagşylyk, oňat iş; 3) xwııı asyr türkmen şahyry (1735-1805/10), ady gurbanaly. Ol, esasan, hywada, ürgençde yaşapdyr. Birnäçe liriki şygyrlar bilen birlikde, «seypelmelek-medhaljemal», «döwletyar», «yusup-ahmet» we «aly beg – baly beg» dessanlaryny-da yazypdyr.
Gel, magrupy, jogap ber, ol nedir, diwany dört,
Melayige gurulgan ol nedir, eywany dört.
Magrur (a. Magru:r) مغرور – 1) tekepbir, men-menlik edyän, ulumsy 2) aldanan; magrur bolmak – 1) men-menlik etmek, tekepbirlik etmek; 2) aldanmak.
Magtymguly, magrur bolma bu söze.
Magrur olup gezme ömrüň gülüne.
Ömür ötüp, gaflata bolupmyz magrur.
Surura magrur olma, payanasy bibatdyr.
Magrufet (a. Ma’rifet) معرفت – ser. Magrypet.
Magrybystan (a-p. Magribista:n) مغربستان – günbatar, günbatar yurtlar.
Şäherler hatar-hatar,
Magrybystana sary.
Magryp (a. Magrib) مغرب – 1) günüň batyan eri, günbatar, aşak, baty; 2) günüň yaşyan wagty, agşam; antonimi: maşryk (ser.).
Magrypdan maşryga dünyäniň yüzi,
Diymäň, bize mälim däldir bu dünyä.
Dogry magryp tarapdan,
Şol mähribanym geldi.
Magrypet (a. Ma’rifet, ks. Ma’a:rif) معرفت - «yrfan» - bilim sözünden; 1) tanama, bilme, bilmeklik; ylym; 2) hünär, ussatlyk; sungat; 3) sufizmde mistiki özüňi kämilleşdirmegiň iň yokary etapy. Munda sopy hemme zada öz hakyky bolşy yaly göz etiryär. Ol üç hili bolyar: umumy, hususy we has hususy; magrypet baby – tanamaklyk gapysy, ylym gapysy.

Magrypetniň deryasyna yüzdürip,
Aryflar sürerler yüz gämi gördüm.
Magrypet erer janandan,
«essabry miftahyl-jenan».
Aly hakyň kitabyn, açyp magrypet babyn.
Magrypet baby (a. Ma’rifet ba:bi) معرفت بابی – ser. Magrypet.
Magryfet (a. Ma’rifet) معرفت – ser. Magrypet.
Magsiet (a. Ma’siet, ks. Ma’a:si:) معصیت – günä, yazyk, günäkärlik; boyun egmezlik.
Magsiet deryasy içre gark men, halym tebah.
Niçeler tagat bile ömrün ötürdi mah-u sal,
Niçelerni magsietde şermisar etgen kerim.
Magsiet derdige derman kylgujy hazyk tebip.
Magsum (a. Ma’su:m) معصوم – günäsiz, günäden päk, bigünä; päk.
Magtymguly, men magsum,
Howa üzre nebsim şum.
Magsym (a. Ma’su:m) معصوم – ser. Magsum.
Magtamak ماغتامق - öwmek, taryplamak, öwgüsini etirmek.
Haryň işi hardyr, dostlar,
Müň magtasaň, atça bolmaz.
Magtym (a. Mahdu:m) مخدوم - «hydmat – hyzmat» sözünden; 1) hyzmat edilen, hormat edilen; 2) bir beyik şahsyetiň ogly, ahunyň ya-da işanyň, öwladyň perzendi (hormat we tagzym üçin öwlatlaryň ogluna yüz tutulanda aydylyan söz. Yöne ol söz köplenç «magsym» görnüşinde ulanylyar; 3) özlerini hezret alynyň neslinden hasap edyän türkmen öwlatlarynyň biri (seret: s. Demidow. Türkmen öwlatlary, «ylym» neşiryaty, aşgabat, 1976).
Atamnyň dogany selim magtymyň,
Goysalar, giderin yany biläni.
Magtymguly (a-t. Mahdu:m-guly:) مخدوم قلی – 1) hyzmat edileniň guly, hyzmat edileniň ogly; 2) türkmen klassyky edebiyatynyň esasyny goyan şahyryň ady.
Magtymguly çeker yaryň gamyny,

Gezip, tapabilmez ruyy-zemini.
Magun (a. Ma:’u:n) ماغون//ماهون//ماؤن – 1) gadymy düşünjelere görä, edi gat asmanyň dördünji gatynyň ady. Muňa käbiri humagun hem diyyär. Bu ak göwherden yaradylypdyr. Şu asmanda ezrayyl, ysrafyl, mikayyl yaly perişdeler yaşayarlar. Dördünji asmandan bäşinji asmanyň aralygy bäş yüz yyllyk yol hasaplanyar. Şu asmanda bir uly lowh (uly sahypa) bolup, şonda hemme adamlaryň ady yazylgy bolmaly, ene bir uly agaç bolup, şonuň yapraklaryna-da adamlaryň ady yazylgy bolmaly. Her adamyň ömri gutarsa, şol agaçdaky yaprak saralyp, ady-da öçyär. Şondan soň ezrayyl onuň janyny alyar. Bu asmanyň perişdeleri ak at suratynda bolup, ulularynyň ady-da nunbayyldyr; 2) goyy reňkli yyldyrayan bir gymmatly agajyň ady.
Dördünji gat asman sorsaň nädendir,
Ady magun, asly ak hünjüdendir,
Perişdesi bardyr ak at suratly,
Beyikleri bardyr nunbayyl atlyg.
Magşar (a. Mahşar) محشر - «haşr» sözünden; 1) dini düşünjelere görä, ölüleriň direlip, yygnanjak eri we zamany, kyyamat, ahyrzamana; 2) gm. Bir topar adamyň bir ere toplanyp jemlenmegi; ruzy-magşar – kyyamat güni.
Ruzy-magşar diwanynda bellidir.
Magşar gün bolmasaň, sen maňa dalda,
Işim niçik bolar, ya reb, şol halda.
Magşar gün gaygysyz girer behişde.
Magşuk (a. Ma’şu:k) معشوق - «yşk» sözünden; söygüli, söylen, yşk we höwes bilen söylen adam, dilber (ser.).
Magtymguly bir mahluk, men aşygam, sen – magşuk.
Magşuk saňa gurban bu gün.
Mada (p. Ma:de) ماده – urkaçy, dişi; antonimi: ner (erkek); mada eşek – urkaçy eşek.
Bir mada eşek dek gelip sen deme,
Gasygy gam bilen doly, dünyä, hey.

Madarzat (p. Ma:der-za:d) مادرزاد – eneden dogma; eneden doganda; tebigy; dogabitdi.
Her kimiň kim, derdi bolsa maderzat,
Efsun okyp, ara gelmez em bile.
Majera (a. Ma:jera:) ماجرا – 1) bolan iş, waka, hadysa; 2) galmagal, gowga; 3) söweş, awantyura (r.).
Saldy başyň käsesige hiç tükenmes majera,
Eylemes sen sagaty endişeyi-ruzy-jeza.
Maza (p. Meze) مزه – tagam, lezzet; eşret.
Bar nygmatdan egdir saglyk mazasy,
Tutdum birisini baryndan saylap,
Lebleri şekerden mazaly geldi.
Mazanderan (p. Ma:zandera:n) مازندران – kaspi deňziniň günorta kenarynda erleşyän eyranyň ikinji welayatynyň (ostanynyň) ady. Gündogardan gürgen bilen araçäkdeşdir. Merkezi sary şäheridir. Gadym döwürde tabarystan atlandyrylypdyr, çünki arylardan öň bu erde «tapur» ya-da «tapurylar» atlandyrylyan kowum yaşapdyr.
Yrak gitse, mazendaran,
Gelerler permana, gökleň.
Mazar (a. Meza:r, ks. Meza:ra:t) مزار – 1) zyyarat edilyän er; 2) pars dilinde «gör», «gabyr» dien manyda gelyär.
Ömrüňi zayyg geçirme, hasylyň berme ele,
Barçalarnyň jayyny ahyr mazar etgen kerim.
Mazarystan (p. Meza:rista:n) مزارستان – mazarçylyk, mazar gazylan er, gabyrlaryň erleşyän eri.
Günde göçdür, yollanar,
Mazarystana sary.
Mazahyr (a. Maza:hir, bs. Mazhar) مظاهر – ser. Mazhar.
Mazlum (a. Mazlu:m) مظلوم – 1) zulum edilen ezilen, horlanan, süteme uçran, zuluma duçar bolan; 2) yuwaş; sabyrly.
Mazlumga sütemlik ediji bolma.
Zalymlar mazluma syrtyn gabardyp,
Gamçysyndan ganlar saça başlady.

Destury-zaman budur, mazlumlara lutf etgil.
Mazlyma (a. Mazlime, ks. Meza:lim) مظلمه – zulum we sütem bilen alnan zat; birine edilen zulum, sütem.
Lagar çöküp, yüki galsa meydanda,
Mazlymasyn hatardaky ner çeker.
Mazhar (a., ks. Maza:hir) مظهر – 1) her bir zadyň görünyän, äşgär bolyan eri; 2) görnüş; 3) beyan ediji, görkeziji.
Yok idi, bar etdi bir nury peyda,
Mazhary ol zatyň boldy hüweyda.
May مای – 1) tär, yagday, çeme, mayaç; mümkinçilik; tagaşyk; bezeg; 2) pursat, salym; 3) güyç, kuwwat; yag.
Altyn-kümüş gözelleriň mayydyr.
Bilekde may, bilde dermanym yokdur.
Maymyn (p. Meymu:n) میمون – 1) ynsana çalymdaş bir hapa haywan, ol köplenç tokaylarda agaçlaryň üstünde yaşayar, oňa tokay adamy-da diyilyär, obezüyana (r.).
Ol haryş atlyg yylanga lukma bolgay sen o gün,
Maymynyň suratynda bolgay ki, tymsalyň seniň.
Maysa مایسه – 1) gögerip oturan yaş arpa-bugday; yaş gök ot; 2) gm. Yaş, juwan.
Görüň, bu pelekniň maysa orşuny,
Yygnayyr o çarhyň sowar harjyny.
Mayyl (a. Ma:yil) مایل - «meyil» sözünden; 1) bir tarapa eglen, egri, gyşyk; 2) höwesli, höwesgär, meyilli, meyil ediji, meyil edyän, isleyän; 3) meňzeş, çalymdaş, yakyn, mayyl bolmak – meyil etmek, höweslenmek; mayyly-nefsi-howa – keypi-sapa meyil edyän, nebsiniň höwes edyän zadyna meyil edyän adam.
Adam ogly, ömre bolmagyl mayyl.
Dil saňa mayyldyr, çeşm intizardyr.
Gerçe bu magtymgulydyr mayyly-efsi-howa.
Hak erer sen birligiň, çün hajatym kylgyl rowa.
Mayyp (a. Ma’yu:b) معیوب - «ayyp» sözünden; şikesli; ayyply, endamyna şikes eten.
Ayak, golsuz galyp, mayyp düşenden,

Gülle degip, alyp giden baş yagşy.
Pyragy – dünyäde galan mayypdyr.
Makadyr (a. Maka:di:r, bs. Mukda:r) مقادیر – ser. Mukdar.
Makalat i (a. Maka:let, ks. Maka:la:t) مقالت//مقاله – 1) söz, güftar (ser.), gürrüň; 2) kitabyň bir baby ya-da bölegi; belli bir temada yazylan uly bolmadyk ylmy-populyar eser.
Görmäge til berdi, tilge makalat,
Jany goydy tende bäş gün amanat.
Makalat ii (a. Maka:lat, bs. Maka:let) مقالت – ser. Makalat i.
Makam (a. Maka:m, ks. Maka:ma:t) مقام – 1) orun tutulyan we dynç alynyan er; 2) orun; duralga; dereje; 3) pars dilinde «heň we saz perdesi» dien manylarda-da ulanylyar; mukam; 4) sufizmde hudaya etmek yolundaky duralgalar – etaplar; her makam belli psihiki-ruhy yagdayy aňladyar; makamy-agla – iň yokary dereje; makamy-wahdat – hudaya birleşmeklik etapy.
Bu makamy-agla ile bu himmetiň görgeç resul.
Hezar müň nagmasy, yüz müň makamy.
Bir makamda duş boldum, pikr anda pikre batdy.
Nägehan geldiler üşbu makama.
Makamat (a. Maka:ma:t, bs. Maka:m) مقامات – ser. Makam.
Makamy-agla (a. Maka:m-e a’la:) مقام اعلی – ser. Makam.
Makamy-wahdat (a. Maka:m-e wahdet) مقام وحدت – ser. Makam.
Makasyt (a. Maka:sid, bs. Maksad) مقاصد – ser. Maksat.
Makatyl (a. Maka:til, bs. Maktal) مقاتل - «katl» sözünden; biriniň öldürilen eri, şehit edilen er.
Dogry baryp, ahtam ganyn dileyip,
Makatyla gowga salgan alydyr.
Makbul (a. Makbu:l) مقبول - «kabul» sözünden; 1) alnan, kabul edilen; 2) kabul we teslim bolnan; ret we inkär edilmeyän, umumy tarapyndan kabul bolan.
Niçe pygamberler dogasy makbul,
Ne sagny tanyr, ne bilinur sol.

Makdam (a.) مقدم – 1) gelme; yoldan öwrülip gelmek; gelnen wagt, gadam goylan wagt; 2) ayak basylan er, gadam goylan er; 3) ayak basma, gadam goyma.
Baky ömrüňni ki, sarp et, merdümi-pähmide bol,
Makdamyda baş goyup, mäüyusy-merdüm dide bol.
Maksat (a. Maksad, ks. Maka:sid) مقصد - «kasd» sözünden; niet, isleg, niet edilen er we zat; maksat-myrat – isleg, niet edilen zat.
Görmesem, söylemen oy bile çenden,
Maksadyna eter yykylan çyndan.
Etirgin barçany maksat-myrada,
Rehm eyleyip, yagmyr yagdyr, soltanym!
Maksat-myrat (a. Maksad mora:d) مقصد مراد – ser. Maksat.
Maksum (a. Maksu:m) مقسم - «kysm» sözünden; bölünen, paylanan, bölünyän; maksum etmek – paylamak, bölmek, bölüp bermek.
Er yüzünde her ne bar, mur-u mar jünbendeniň,
Ryzkyny maksum edip, tayyar eden rebbim jelil.
Maksut (a. Maksu:d) مقصود – niet edilen pikir, isleg, talap edilen, niet, yürege düwlen niet; maksut hasyl bolmak – niet erine etmek, islege etişmek.
Dünyä ahyr maksudym gel-de asan eylegil,
Keşf edip ylmy-ledunny, ähli-yrfan eylegil.
Barçalar maksudy – gül ragnaya aşyk bolmuşam.
Maksut hasyl bolup, hüyrler guçarlar.
Maktal (a. Maktal, ks. Maka:til) مقتل – ser. Makatyl.
Mal i (a. Ma:l, ks. Emwa:l) مال – baylyk, her bir adamyň ygtyyaryndaky şahsy baylygy; maly-bisyar – köp mal, köp baylyk; maly-mülk – baylyk we er; mal-u menal – baylyk we eelenilen zat; maly-dünyä - dünyä baylygy.
Magtymguly, yşk oduna biryanam,
Il malyna, men halyma giryanam.
Birniçäni kyldyň maly-bisyary,
Birniçäni kyldyň bir puluň zary.
«gayn» - gany men, mal-u mülküm bakydyr diyp sanmagyn.

Maly-dünyä yssy bermez, bazygärdir, aldadyr.
Mal ii (a. Ma:l) مال – ownukly-irili oba-hojalyk haywanlary (goyun-geçi, sygyr, düe we ş.m.).
Mallar ezúet görmüş,
Biri inmez güzere.
Mal-u menal (a. Ma:l we mena:l) مال و منال – ser. Menal we mal.
Maly-bisyar (a-p. Ma:l-e bisya:r) مال بسیار – ser. Bisyar.
Maly-mülk (a. Ma:l we molk) مال و ملك – ser. Mal.
Manda (p. Ma:nde) مانده – 1) galan, galyp; 2) yadaw, yadan; ejiz, biçäre; manda bolmak – ejiz bolmak, yadamak.
Rehröw idim, manda bolup oturdym,
Keremiňe sygnyp, pena getirdim.
Hasrat içre galmyşam, ajyz boluban manda men,
Parh edebilmen özüm eywanda ya weyranda men.
Manendi-dal (p. Ma:nend-e da:l) مانند دال – ser. Manent.
Manent (p. Ma:nend) مانند – pars dilinde meňzetmegi, deňeşdirmegi aňladyan söz; yaly, dek, kimin, meňzeş, kibi, tekin, misli, mysaly;
Manendi-dal – 1) dal yaly; 2) gm. Bükür, bükük, bükülen.
Bagty garalar patyşahy men dien ne küyüme,
Kaddy hem bolgan jepa görgen özüm manendi-dal.
Manjanyk (a. Manjany:k) منجنيق – gadym döwürlerde daş, gülle we ş.m. Zatlary daşa atmak üçin ulanylan harby gural, ol uruşlarda peydalanylypdyr.
Manjanyga baglap, nara saldylar,
Ybrayym diyr: «oda düşen günler hey!».
Manzar (a., ks. Mena:zir) منظر//منظره - «nazar» sözünden; 1) görnüş, peyzaž, göz aylanyan er, nazar salynyan er; 2) yüz, keşp, görnüş; 3) göz.
Ol ne derya, aňa giren çykmayar?
Ne manzardyr nazar hakyň mähri bar?
Ummatynyň şafygy magtymgulynyň manzary,
Ol muhammet ahmedi-muhtary gördüm – şondadyr.

Mansap (a. Mansab, ks. Mena:sib) منصب – 1) orun, dereje; 2) resmi iş, resmi orun; sahyby-mansap – 1) orun eesi, yokary derejeli; 2) ofiöer.
Eger çendi bolsaň sahyby-mansap,
Sözün diňle, köňül bozgynça tiňläp.
Mansur (a. Mansu:r) منصور – 1) husayyn ibn mansur beyzawy (ıx-x asyr), lakamy hallaç. Oňa mansur hem diylipdir. Köplenç mansur hallaç ady bilen meşhurdyr. Ol 244-nji hijri (858-59) yylynda eyranyň pars welayatynyň beyza etrabynyň tur dien erinde eneden bolupdyr. Hallaç abu eyyup şahap atly bir eyranly zerdoştynyň neslinden hasaplanyar. Kakasy pagta satmak bilen meşgullanypdyr. Mansur wasyt ya-da şuşterde önüp-ösen, ylym alypdyr. Soň bagdada gidip, sufizmiň meşhur wekilleri bolan jüneyit we sufyan al-sowry bilen tanyşyp, yakyndan gatnaşyk edip başlayar. Hallaç birnäçe wagt hindistana, horasana, türküstana, mawerannahra syyahat edyär. Onuň döreden eserleri arap we pars dillerinde. Pars dilinde goşgular diwany neşir edilipdir. Ibn nedim özüniň «al-fihrest» atly kitabynda hallajyň ellä golay eseriniň adyny tutup geçyär. Mansur köp ylmy-derňew işlerini alyp barmak netijesinde kem-kemden diniň esaslarynyň puçdugyna göz etiryär, dine garşy söz aydyp, «enel-hak» («men huday») diyyär. Netijede öz döwrüniň reaköion ruhanylarynyň küşgürmegi boyunça bagdat häkimieti tarapyndan tutulyp, türmä salynyan we sekiz yyllap türmede yatyar. Soň arap halyfasy el-muktadyryň döwründe 921-922-nji yylda ony türmeden çykaryp, müň çybyk uryarlar, iki el-ayagyny kesyärler, soň oda yakyp, külüni tigr (dejle) deryasyna taşlayarlar (921-22). Mansuryň dünyägarayşy barada alymlaryň arasynda dürli pikirler bar. Käbirleri mansury keramatly we mukaddes pir hasaplasa, käbiri ony dinsiz, hatda diwana-däli diyip atlandyrypydyr. Hallajy meşhur klassyklar hafyz, sagdy, nesimi, attar, jamy we başgalar yagşy sözler bilen yatlapdyrlar. Hatda attar özüniň meşhur «tezkiretil-öwlüyä» atly eserinde ony «derňew tokayynyň şiri» diyip atlandyrypdyr. Mansur hallajyň ady, agyr yagdaya uçran

adam hökmünde, türkmen klassyky edebiyatynda-da gabat gelyär; 2) kömek edilen, yardam berlen.
Mansur belasyna bolsaň giriftar,
Giderem sen sary süyrenip hamym.
Manyg (a. Ma:ni’, ks. Mewa:ni’) مانع – böwet, päsgel, ayyk; öňüni alyjy, böwet bolujy, päsgel beriji.
Emriňe yokdur manyg,
Erz-u sema ma fiha.
Maňlay مانگلای – 1) alan, kelläniň gözler we burundan yokardaky yassy bölegi; 2) gm. Bagt, ykbal, täley.
Maňlayy bir garyş, bolsun at yüzli,
Tawus guş simaly, ütelgi gözli.
Mar (p. Ma:r) مار – yylan.
Medinäni açlyk, mekgäni hebeş,
Hyrat, kandahary mar harap eylär.
Genç üçin syhr okap, mara yüz ursaň.
Maral مرال – keyik we sugun yaly haywanlaryň urkaçysy. Türkmen dilinde köplenç gyzlara dakylyan at; maral gabak – gabygy keygiň gabagy yaly gelin-gyz.
Ak göwsün biyr jeren deňz eline,
Mäleyir maraly-çöli gürgeniň,
Kebuter topukly, maral görüşli.
Margir (p. Ma:r-gi:r) مارگیر – 1) yylan tutyan, yylan tutujy; 2) yylan tutup ilata görkezyän adam.
Aşyk yansa ol yar üçin,
Margir yörse şamar üçin.
Degirmende margir men, semender dey ataşhor.
Maru-şahjahan (p. Merw-şa:h jaha:n) مرو شاه جهان – ser. Merw.
Mary (p. Merw) مرو//ماری – ser. Merw.
Masgaralyk (a-t. Mashara-lyk) مسخره لیق – 1) gülkünçlik, ryswalyk; 2) peslik; gülkünç halata düşmeklik.
Hiç bir masgaralyk mundan ötermi,
Giden gury gidip, gelen boş gelse.

Masewa (a. Ma:sewa:) ماسوا – 1) ondan başga, ondan gayry, ondan daşgary, bir zatdan başga zatlar; 2) «masewalla» sözüniň (ser.) Gysgalan görnüşi.
Masewany taşlap, goygul mejazyň,
Bir hakdan özgesi yagydyr-yagy.
Masewalla (a. Ma:sewa: alla:h) ماسواء الله – allatagaladan başga hemme zatlar.
Nefyg yokdur saňa masewalladan,
Kimse günin, kimse yatyp baradyr.
Maslahat (a., ks. Mesa:lih) مصلحت - «sulh» sözünden; 1) geňeş, ynsanyň hayryna, peydasyna we rahatlygyna sebäp bolyan zat; öwüt; 2) iş; möhüm iş, mesele.
Namart maslahaty-geňeşi söymez,
Namardyň her işi ayandyr, begler!
Masyl (a. Mohassil) محصل – 1) ele alyan, hasyl edyän; 2) öwrenyän; okuwçy; 3) yygnayan, salgyt yygnayan çinownik; 4) gm. Aldajy, jellat.
Kaza goymuş ajal atly masylyn.
Gapyl adam yada salsa asylyn,
Goymuş pelek ajal atly masylyn.
Mat (a. Ma:t) مات - «mowt» sözünden; 1) sergezdan, hayran, geň galan, aňkaryp duran; 2) küşt oynunda şanyň gabawda galyp, hereket edip bilmezligi, eňilmegi; mat etmek – eňmek; mat galmak (bolmak) – gm. 1) hayran galmak, geň galmak; 2) tutulmak, sergezdan bolmak.
Magtymguly zar aglayyr, mat bolup.
Gaçar agaň, iniň bolmaz hatyraň,
Guwanar duşmanyň, dostuň mat bolar.
Mat bolupdyr, sayramaz bag içre esirdir senem.
Mata (a. Meta:’, ks. Emta’e) متاع – 1) satyljak mal, haryt, ylayta-da parça we beyleki gymmatly zatlar; 2) gm. Kapital, maya.
Bazarynda mata adamyň jany,
Andan başga mata bolmaz, yaranlar!
Yşk matagy satylan bazary gördüm şondadyr.

Matag (a. Meta:’) – ser. Mata.
Matam (a. Ma:tem) ماتم – yas, ölen adam üçin aglap, şatlykdan saklanmak.
Gayraty kem bolar gahary azyň,
Depgini pes bolar matamda sazyň.
Niçäniň matamdan gutulmaz başy.
Matbah (a. Metbah) مطبخ – aşpezhana, aşöy, kuhnya (r.).
Hijran kuwwatlandy, yşk täzelendi,
Ol matbahda gaynap, gyzmaly boldum.
Yşk matbahynda gaynap,
Ölen barmy, yaranlar?
Matlap (a. Matlab, ks. Meta:lib) مطلب - «talab» sözünden; 1) maksat, talap edilyän zat, 2) isleg, islenilyän zat; 3) mesele, talap ediljek möhüm mesele.
Muhapbet öwjünden yar bir gel diyse,
Matlabyňny istäp, menden al diyse.
Magtymguly, öter gider,
Matlabyna eter gider.
Mah (p. Ma:h) ماه – ay (planeta); ay (wagt); mahy-taban – 1) yagty ay, şöhle salyan ay; 2) gm. Owadan, gözel; mah-u sal – ay-yyl.
Yüzi mahy-tabanym,
Gün yaly aya döndi.
Niçeler tagat bile ömrün ötürdi mah-u sal,
Niçelerni magsietde şermisar etgen kerim.
Mah-u sal (p. Ma:h we sa:l) ماه و سال – ser. Mah.
Mahal i (a. Mahall, ks. Maha:l) محل – 1) er, mekan, jay; 2) wagt, zaman.
Isanyň demi mahal, lukman o erde güň-u lal.
Iltifatyň imdi kyl, ötgen mahaly neylerem.
Mahal ii (a. Moha:l, ks. Moha:la:t) محال – 1) mümkin däl, mümkin bolmayan; 2) başsyz-ayaksyz gury we bolmajak söz; mahaldyr tapmak nejat – gutulmak mümkin däldir.
Mundag murda jesetge mahaldyr tapmak nejat,

Köydüm, bişdim, yar-dostlar, örtendim eda boldum.
Mahalat (a. Moha:la:t, bs. Moha:l) محالات – ser. Mahal ii.
Mahafyl (a. Maha:fil, bs. Mahfil) محافل – ser. Mähfil.
Mahbup (a. Mahbu:b) محبوب – 1) söylen, halanan, gowy görlen; 2) söygüli, magşuk, biwepa mahbup – wepasyz söygüli.
Yagşy bedew münen, hup mahbup guçan.
Şirin mahbup erur süňňüň kuwwaty.
Janyň berseň jayyzdyr beyle sypat mahbuba.
Köňül berdim bir biwepa mahbuba.
Mahjemal (p-a. Ma:h-jema:l) ماه جمال – 1) ay yaly owadan, ay yüzli; 2) has at bolan medhaljemalyň gysgaldylan formasy.
Seypelmelek mahjemaly,
Söen dek söymüşem seni.
Mahluk (a. Mahlu:k, ks. Mahlu:ka:t) مخلوق – yaradylan, döredilen, yasalan (adamlar we haywanlar); mäligi-mahluk – yaradylan zatlaryň eesi (huday).
Bir mahlukdyr, ne erkekdir, ne dişi.
Dünyä gadryn bilmez nadan mahluk men.
Mäligi-mahluk, her ne,
Kim etdi sunguň syrna.
Mahlukat (a. Mahlu:ka:t, bs. Mahlu:k) مخلوقات – ser. Mahluk.
Mahmyt päliwan (a-p. Mahmu:d pehlewa:n) محمود پهلوان – päliwan mahmyt ibn purbay weli horezmi, lakamy kytaly. Xııı-xıw asyrlarda yaşap geçen belli sopy-şahyr, esasan-da onuň rubagylary meşhurdyr. Mahmyt päliwan barada «ataşkedeyi-azarda», husayyn wagyz käşifiniň ogly fahretdin aly safynyň «letayyf-at-tawayyf» atly tezkiresinde, ryzagulyhan hedayatyň «tezkireyi-riyazyl-aryfyn» kitabynda, «muntazamy-nasyryda», «safarnamayy-horezmde» we başga-da birnäçe çeşmelerde maglumat berlipdir. Onuň ady hemme erde päliwan, tahallusy bolsa kytaly şekilinde gelyär. Emma kakasynyň ady purbay weli (yagny uly weliniň ogly, çünki «bay» uly diymekdir), puryayy-weli, puryary yaly görnüşlerde duş gelyär. Magtymguly ony päliwan puryary diyip yatlayar. Mahmyt päliwan ürgençde

doglupdyr we 722-nji hijri (1322) yylynda hywada aradan çykypdyr, mazarynyň üstünde yadygärlik häzir hem bar. Mahmyt yigitlikden başlap eyranyň, turanyň päliwanlaryny eňip uly şöhrat gazanyar, onuň uly ruhy derejä etişi barada bolsa, hindistanda bir päliwandan bilgeşleyin eňlişi hakda aydylyan bir rowayatda giňden gürrüň berilyär (seret: relation de l`ambassade au kharezm (khiwa) de riza qouly khan, publie`, traduit et annote par charles schefer, texte persan, paris, 1876, p.90-93). Mahmyt päliwanyň eserleri pars dilinde, onuň rubagylary özbek diline terjime edilip, 1962-nji yylda daşkentde neşir edilipdir. Rubagylardan başga mahmyt päliwanyň sufistik temada döreden «kenzil-hakayyk» («hakykatlar hazynasy») atly bir mesnewisi hem bar. Ol şyh mahmyt şebesteriniň «gülşeni-raz» atly eseriniň ölçeginde yazylypdyr, özi-de 703-nji hijri (1303-1304) yylynda tamamlanypdyr. Mahmyt päliwan türkmenleriň arasynda ysmamyt ata, mahmyt ata, päliwan ata, hezret päliwan, päliwan puryary atlary bilen hem tanalyar we uly pir hasaplanyar.

Şiblini, mejnuny alyp gelmişem,
Päliwan puryary, weysi galandar.
Horezm yurdunda yatan jananlar,
Ismi mahmyt - är päliwan şypa ber!

Mahrum (a. Mahru:m) – 1) paysyz, nesipsiz, bir zatdan paysyz galan, payy yok; 2) arzuw we islän zadyny ele alyp bilmedik, eli boş galan; mahrum kylmak (etmek) – nesipsiz etmek, paysyz galdyrmak.

Mahrum kyldy gözel görküň hünärin.
Magtymguly mydama doga kylar dergaha,
Sayyl men, mahrum etme dergahyňdan, ya huday.

Mahtap (p. Ma:h-ta:b) ماهتاب//مهتاب – aydyň, ayyň yagtysy, gijede ayyň yagtysy.

Asmandaky ol mahtap,
Golun serip, yaşyp barar.
Sen göyä mahtap sen, eshabyň ahtar.

Mahfy (a. Mahfi:) مخفى – gizlin, gizlenen, pynhan, yaşyryn.

Magtymguly, sözleen,
Niçe mahfy gizleen.
Bir magny pähm eyleen,
Akylly yaran gerek.
Mahşar (a.) محشر – ser. Magşar.
Mahşar güni bolmasaň, sen maňa dalda,
Işim niçik bolar ya reb, şo halda.
Mahy (p. Ma:hi:) ماهی – balyk; mahyyy-bijan - jansyz balyk, ölen balyk.
Bir mahyyy-bijanam, derya ummana geldim,
Dört ay, on dört sagatda direldim jana geldim.
Mahy-taban (p. Ma:h-e ta:ba:n) ماه تابان – ser. Mah.
Eger açsa yusup yüzünden perde,
Şeyle husny mahy-taban geçipdir.
Mahyyy-bijan (p. Ma:hi-ye bi:ja:n) ماهی بیجان – ser. Mahy.
Mahym (ma:him) ماهیم - «zöhre-tahyr» dessanynyň gahrymanlarynyň biri.
Aşyk tahyr zöhre diyip durmady,
Mahyma bagş etmey güli, dünyä hey!
Maçyn (p. Ma:çin) ماچین – 1) «mahaçyn» sözüniň gysgaldylan formasy, uly çyn, uly hytay; gadymda çyn diyip, kaşgar, hotan şäherleriniň töwerek-golayyndaky erlere aydylypdyr; 2) hytayyň günorta we hindistanyň gündogar tarapynda erleşyän ülke.
Owazaň çyn-maçyn, daglar aşasy,
Seni görenleriň akly çaşasy.
Maşal (a. Maş’al) مشعل – ser. Maşgal.
Maşat (a. Maşhad) مشهد – 1) barylyan er, yygnanylyan mekan; 2) mazar, şehit bolnan er, ymamlaryň biriniň öldürilen eri; 3) häzirki eyranyň horasan welayatynyň merkezi şäheri. Bu şäher ıx asyra çenli tus şäherine garaşly bolup, onçakly ähmiete ee bolmandyr we senabat atlandyrylypdyr. 820-821-nji yyllarda ymam ryza şol erde mäúmun halyfanyň buyrugy bilen öldürilyär we şol şäherde hem jaylanyar. Şondan soň senabat şäher maşat (şehit edilen er) atlandyrylypdyr. Soňlar safawylar patyşalarynyň, ylayta-da, şa

tahmasbyň döwründe ol şäheriň abadanlygy ugrunda köp işler edilipdir. Bu şäherde «nadyry» köçesiniň ugrunda nedir şanyň mazary erleşyär. Ymam ryzanyň (8-nji ymam) mazary şu şäherde bolany üçin, şayylaryň nazarynda bu er mukaddes we keramatly hasaplanyar, ol ere köp adamlar zyyarata gelyärler.
Maşat, gara baba, ya şeys pygamber,
Hasan, husayn, şahymerdan, şypa ber!
Maşgal (a. Maş'al, ks. Meşa:yl) مشعل//مشعله – 1) fakel; şem; 2) çyradan, içinde çyra yakyp goyulyan gap.
Bir öyde bar on iki çyrag,
Dört maşgal, bir yanar gördüm.
Niçäniň maşgaly täzeden yanar,
Niçäniň çyragy öçüp baradyr.
Maşk (a.) مشق – 1) yazmak, garalama yazmak; 2) işde howlugmak; türgünleşme, gönükmek; maşk etmek – türgünleşmek; howlugmak.
Aslyşar sen aç böri dek,
Maşk edip, meydana, gökleň!
Maşryk (a.) مشرق – gündogar, günüň dogyan tarapy; yokary; maşryga sary – gündogara tarap.
Magrypdan maşryga dünyäniň yüzi,
Diymäň, bize mälim däldir bu dünyä.
Magrypdan maşryga sary.
Maşryga yüz urup, çyksaň horasan.
Maşúal (a. Maş'al) مشعل – ser. Maşgal.
Maúmen (a. Meúmen) مأمن – ser. Mäúmen.
Maúyus (a. Maúyu:s) مأيوس – ser. Mäúyu:s.
Maya i (ma:ya) مايه – 1) bugra bilen arwanadan dogan inen düe.
Çöle çykyp maya bozlar,
Torum göze ilmeginçe.
Maya ii (p. Ma:ye) مايه – 1) her bir zadyň asly, tüysi; 2) bir iş tutmak üçin gerek bolan serişde, pul; emläk, baylyk, mal; 3) ylym, okalyp alnan ylym.
Töwekgel ner erer, endişe maya,

Köňlüňni iberme her kaysy jaya.
Mewazyn (a. Mewa:zi:n, bs. Mi:za:n) موازين – ser. Mizan i-ii.
Mewarys (a. Mewa:ri:s, bs. Mira:s) مواريث – ser. Miras.
Mewasym (a. Mewa:sim, bs. Mewsim) مواسم – ser. Möwsüm.
Meger (p.) مگر – 1) eysem, eger; 2) başga; 3) bolsun; belki.
Meger eyäm istese, bolgay nury-ala nur...
Yandym, bişdim, yar-dostlar, örtendim, eda boldum.
Meges (p.) مگس – siňek, yssy we hapa erlerde döreyän uçyan möjek.
Nebsiň bir megesdir, mal bir asaldyr.
Simap gyzyl tapsa, meges bal tapsa.
Meges şasy tartarus hemralyk etse, heyhat.
Med (a. Medd) مدّ//مدّه – uzy aydylyan elibiň üstünde goyulyan alamat. «~».
Harpyn harap eder, bozar lezzeti,
Assyn, üssün, teşdit, meddin näbilsin.
Medayyn (a. Meda:yin, bs. Medi:ne) مدائن – 1) şäherler; 2) eyranyň arşakidler we sasanidler dinastiyasynyň tisfun dien paytagtynyň ady, tigr deryasynyň gündogar tarapynda erleşyär. Anuşirwanyň döwründe iň uly şäherleriň birine öwrülipdir, araplaryň hüjüminde weyran edilipdir. Onuň harabalary bagdadyň kyrk bäş kilometr günortasynda erleşyär. Tisfuna araplar medayyn (şäherler) diyyärler, çünki ol bäş sany biri-birine yakyn şäherjikden emele gelipdir. Medayyny emele getiren şäherlerden aşakdakylary görkezmek bolar: tisfun, biherdeşir, bilaşabad, rumye (ya-da rumegan) we b. Şahyr hakany (xıı asyr) medayynyň harabalaryny görüp, «eywany-medayyn» atly kasydany yazypdyr we onuň geçmiş taryhyny çeper beyan edipdir.
Gör, ne ajap hakanyny «medayny»,
Istär men «şahnama», «sakynamany».
Medet (a. Meded) مدد – kömek, yardam, hemayat; medet istemek – kömek soramak, yardam soramak; medet bermek – kömek bermek, hemayat etmek.

Edi weli, yaran bolup, medet ber.
Hakdan medet hem hemayat gerekdir.
Çagyryn, medet islärin,
Yagşy-yaman halda seni.
Medetkär (a-p. Meded-ka:r) مددکار – kömekçi, yardam ediji; goldaw; kömek beriji, goldayjy, hemayat ediji; medetkär bolmak – kömek etmek, yardam ediji bolmak.
Magtymguly, ya jepbar,
Özüň bolgul medetkär.
Sen bolmasaň nigehdar, kimdir maňa medetkär,
Seniň dek gafyrym bar, jahanda ne gamym bar?
Medine (a. Medi:ne, ks. Meda:yin) مدینه – 1) şäher; 2) mekge şäheriniň demirgazygynda erleşyän saud arabystanynyň esasy şäherleriniň biri. Muhammet pygamberiň gabry şol erde bolan sebäpli, ol şäher musulmanlaryň nazarynda mukaddes hasaplanyar. Muhammet pygamber şol ere göçmezinden öň ol şähere yasrip diyilyän eken. Oňa medinetin-nebi we medine-ye münewwere hem diyilyär.
Mekgeden çykdy bir gözel,
Medinäge rowan oldy.
Düşdi seyrim dayyma mekge, medine dagyna.
Medinäni açlyk, mekgäni hebeş,
Hyrat, kandahary mar harap eylär.
Medrese (a., ks. Meda:ris) مدرسه - «ders – sapak» sözünden; 1) sapak berilyän er, ders okadylyan er, yokary mekdep; okuw jayy; 2) yokary dini okuw okadylyan er hem-de şol erde okayan okuwçylaryň yaşayan jayy; medreseyi-agzam – iň uly yokary okuw jayy.
Keramatly medreseyi-agzamlar,
Yapdy gapysyny, göçdi mugamlar.
Medreseyi-agzam (a.) مدرسه اعظم – ser. Medrese.
Medhaljemal (a. Melh-al-jema:l) مدح الجمال – 1) gözelligiň waspy, gözel görküň waspy; 2) xwııı asyr türkmen şahyry gurbanaly

magrupynyň «seypelmelek-medhaljemal» dessanynyň baş gahrymanlarynyň biri; ser. Mahjemal.
Medhuş (a. Medhu:ş) مدهوش – 1) sergezdan, hayran, geň galan; ürküp gorkan; 2) pars dilinde «bihuş» manysynda hem ulanylyar.
Bähram gury tutup, medhuş eyleyip ...
Abu mähfuz, gyzyl arslan han bolsam.
Mejaz (a. Meja:z) مجاز – 1) hakyky däl, hakykatyň tersi; 2) öz hakyky manysyndan başga manyda ulanylyan söz; 3) söz sungatynyň çeper serişdeleriniň esasylaryndan biri. Mejaz şygyrda we prozada sözleri asyl manysynda däl-de, göçme manyda ulanmak sungatydyr. Emma ol ikisiniň arasynda beli bir baglanyşyk bolmalydyr; mejazy – hakyky däl, göçme many; hakyky bolmadyk zada degişli; antonimi: hakyky.
Mejaz bilip, müňkür bolma sözlere.
Masewany taşlap, goygul mejazyň,
Bir hakdan özgesi yagydyr-yagy.
Mejazy (a.meja:zi:) مجازی – ser. Mejaz.
Mejal (a. Meja:l) مجال – asyl manysy aylanylyan, dolanylyan, at salynyan er; 1) möhlet, pursat; wagt; 2) sabyr, karar; 3) mümkinçilik; 4) güyç, kuwwat, başarnyk; zerre mejal – azajyk güyç, azajyk karar.
Magtymguly, mejalym yok, söyläyin.
Hak gullugna yokdur zerre mejalym.
Gelene garşy çyk, bolsa mejalyň.
Goymady öz halymga, yörirge mejalymga.
Bir gün bitap bolup, gitse mejalyň.
Mejalys (a. Meja:lis, bs. Mejlis) مجالس – ser. Mejlis.
Mejlis (a., ks. Meja:lis) مجلس – 1) meylis, oturylyşyk; 2) bir topar adamyň maslahat üçin yygnanyan eri; 3) myhmançylyk ya-da zyyapat üçin yygnanyşyk; mejlis tutmak (gurmak) – yygnanyşyk etmek; agyr mejlis – uly meylis.
Mejlis içre yat edip, diy: «ol garyp gaygylydyr».
On üç yaşa etemde, agyr mejlis tutardym.
Mejlisinde bir nesihat eylän yok.

Mejlis halkasyny gurmaň beyle az.
Mejlis era (a. Mejlis era:) مجلس ارا – ser. Era.
Mejme (a. Mejma’, ks. Meja:mi’) مجمع – 1) yygnak; yygyndy, yygynçak; 2) yygnanylyan er, bir topar adamyň yygnanan eri; 3) etişilen er, gowşulan er, birigilen er. Mes.: mejmegul-bahreyn (ser.).
Mejmegul-bahreyn (a. Mejma’-ol-bahreyn) مجمع البحرين – 1) iki deňziň birleşyän eri; 2) dini rowayatlara görä, musa pygamber bilen abdy salyhyň (ya-da hyzyryň) duşuşan eri. Ol er barada üç hili maglumat bar: 1) hind okeany bilen gyzyl deňziň babylmendepde birigyän eri; 2) atlas okeany bilen orta er deňziniň birigyän gibraltar burnunyň yakynynda tenje portunyň öňünde bolan er; 3) orta er deňzi bilen pars aylagynyň birigyän eri. Bu at «kurúanyň» «kähf» süresiniň altmyşynjy ayatynda gabat gelyär.
Mejmegul-bahreyniň, niliň näheňi,
Gulagyna urlan har tek bolar sen!
Mejmug (a. Mejmu:’) مجموع – 1) yygnanan, toplanan; 2) yygyndy, şygyrlar we kyssalar yygyndysy; 3) jem, köpçülik; mejmugy-ummat – ummatyň hemmesi.
Maksudy mejmugy-ummat bolgusy sizden husul,
Asy ummatga şepagat, ya muhammet mustapa.
Mejnun i (a mejnu:n) مجنون – däli, diwana, telbe; mejnun bolmak – däliremek, diwana bolmak.
Hayran-mejnun bolup, çykam çöllere.
Deň-duşlar yanynda bir bikemalym,
Aşygam, mejnunam, şikeste halam.
Mejnun ii (a. Mejnu:n) محمنون – asyl ady kays, araplaryň beni amyr kabylasyndan. Ol yaşlykda leyli atly gyza aşyk bolyar, emma leyliniň atasynyň garşy çykany sebäpli, oňa öylenip bilmeyär. Netijede däliräp, çöle çykyp, haywanlar bilen öwrenişip gezyär. Ol mejnun ady bilen şöhratlanyar. Leyli-de mejnundan jyda düşendigi zerarly, keselläp ölyär. Mejnun haçan-da leyliniň ölüm habaryny eşidende, onuň gabrynyň üstünde

ençeme günläp aglap, ahyrda-da jan beryär, onuň jesedini leyliniň yanynda jaylayarlar. Mejnun takmynan 80-nji hijri (699-700) yylynda aradan çykypdyr diylip yazylyar. Leyli we mejnunyň söygüsi baradaky dessan araplaryň iň meşhur dessanlarynyň biri hasaplanypdyr. Soňky asyrlarda bu temada köp şahyrlar poemalar döredipdirler. Mes.: nyzamy genjewi, emir husrow dihlewi, abdyrahman jamy, nowayy, fuzuly, andalyp we b. Mejnundan birnäçe meşhur şygyrlar, kasydalar saklanyp galypdyr.
Mejnun leyli perizady,
Söen dek söymüşem seni.
Mejnun iii (a. Mejnu:n) محمنون – sufizmiň meşhur wekilleriniň biri bolan lukman sarahsynyň lakamy, ol x asyrda yaşap geçipdir. Abu sagyt abulhayr ol hakda «lukman hudayyň azat edenidir» diyipdir.

Şiblini, mejnuny alyp gelmişem.
Sarahsyň arkasynda mejnun gurdy jadyny.
Mejhul (a. Mejhu:l) مجهول – nämälim, näbelli, gizlin; antonimi: maglum (ser.).
Mezalym (a. Meza:lim, bs. Mazlime) مظالم – ser. Mazlyma.
Mezaryk (a. Meza:ry:k, bs. Mizra:k) مزاريق – ser. Mizrak.
Mey (p.) مى – 1) üzüm çakyry, şerap, bada; içgi; 2) gm. Käse, bulgur, piyala; 3) gülap, gül suwy; jamy-mey – şerap käsesi, çakyr bulgury.
Jamy-mey sundugyň görmesin agyar,
Gelmenem aklyma görmeyin kamym.
Mey-mest (p.) مى مست – ser. Mest.
Meydan (a-p. Meyda:n, ks. Meya:di:n) ميدان – 1) giň er; at çapdyrylyan er; 2) az salym, az eri geçmek üçin wagt.
Yoldaş bolup, bile yördüm bir meydan,
Meydan içre dolup oturmyş merdan.
Meyil (a. Meyl, ks. Emya:l) ميل – 1) isleg, höwes; 2) egilme, bir tarapa egilme, tarapdarlyk; 3) söygi, muhabbet, arzuw.
Gulzumy garsanyp kyrk yol geçer men,

Eger ki meyl etse yar bizim sary.
Meyit (a. Meyyit) میّت - «möwt - ölmek» sözünden; 1) öli, ölen adam; 2) jynaza, ölen adamyň bedeni, entek kepenlenmedik öli.
Her sährada yatan meyit bolarmy?
Kerbeladan gayry şehit bolarmy?
Meylis (a. Mejlis) میلس//مجلس – oturylyşyk, myhmançylyk, zyyapat; ser. Mejlis.
Magtymguly, ne menzildir, durar sen,
Yurduňmydyr, agyr meylis gurar sen.
Meyhana (p. Mey-ha:ne) میخانه – içgi içilyän er, arak, şerap we ş.m. Içgiler saklanyp hem-de satylyan er, meykede.
Mey içip meyhanadan, mestana boldum imdi.
Meyhanada mey içdim,
Mestana gözüm düşdi.
Mekan (a. Meka:n, ks. Emkene we ema:kin) مکان - jay, er, orun; yaşayyş eri, yaşalyan er; hup mekan – oňat er; ol mekanda meks etmek – şol erde saklanmak, durmak.
Magtymguly ol mekanda meks etdi.
Hup mekana, hup saraya sataşdym.
Galdy mekanyndan, çykdy bendinden.
Bu nakyldyr, adamzat, sen bu mekana geldiň.
Mekgar (a. Mekka:r) مکّار - «mekir – hile, pirim» dien sözden; hilegär, örän mekir, örän hilegär; aldawçy.
Düşe almas bu mekgaryň diline,
Gapyllar guwanmaz dünyä malyna.
Mekge (a. Mekke) مکّه – saud arabystanynyň günbatarynda bir şäheriň ady, hijaz welayatynyň merkezi şäheri. Ol gyzyl deňziň yakynynda daglyk erde erleşyär. Mekgäniň taryhy hezret ybrayymdan başlanyar. Rowayatlara görä, hezret ybrayym ayaly hajar we yaş ogly ysmayyl bilen şol etrapa baryar, ayaly bilen yaş çagany goyup gidyär. Hajar suw gözlegine çykyar, emma her gezek suw tapman, yzyna dolanyar, heläkçilige uçramak yagdayyna düşyär. Bir gezek suw gözleginden dolanyp gelende, görse, çagasy ayagyny depirjekläp yatan eken, onuň ayaklarynyň

aşagyndan bolsa çeşme döräp, suw akyp başlayar. Çölüň içinde şeyle çeşmäniň döremegi yolagçy-kerwenleriň ünsüni özüne çekyär. Kem-kemden bu ere ilat üyşyär, şäher emele gelyär. Zemzem diyilyäni aslynda şol çeşme bolmaly. Ybrayym we ysmayyl şol erde ilkinji gezek käbe öyüni salyarlar, beytilharamy emele getirip, şonda hudaya ybadat edip başlayarlar. Şu bolsa hudaya ybadat etmek üçin ilkinji salnan öy-metjit bolyar. Emma ybrayymdan soň ol mekan birnäçe wagtlap arap kabylalarynyň butlarynyň saklanyan erine öwrülyär. Muhammet pygamber mekgäni basyp alandan soň, butlary döwdüryär we käbäni musulmanlaryň kyblasyna we zyyarat edyän erlerine öwrülyär. Müňlerçe musulmanlar her yyl şol ere zyyarat edip, hajy adyny alyarlar.

Mekgeden çykdy bir gözel,
Medinäge rowan boldy.
Mekgä baran bolar hajy.

Mekgär (a. Mekka:r) مکّار – ser. Mekgar.

Mekdep (a. Mekteb, ks. Meka:tib) مکتب - «ketebe – yazmak» sözünden; çagalaryň okuw okayan eri, sapak berilyän er, yazylyan er.

Ediňde mekdep gördüň,
Okydyň, yola girdiň.

Mekejin مکه جین – urkaçy doňuz.

Bir güyçli duşmana duşsa mekejin,
Jojugyny gizlemeyin bolarmy?

Mekes (p. Meges) مگس – ser. Meges.

Mekir (a. Mekr) مکر – 1) hile, aldaw, pirim; 2) jady.

Mekir-u al – hile we pirim.

Misli şeytan aldawydyr mekir-u alyň seniň,
Bu yalançylyk bile ötgey mah-u salyň seniň.

Mekis (a. Meks) مکث – 1) saklanma, durma, dayanma; 2) sabyr etme; aram bolma; mekis etmek – saklanmak, durmak, dayanmak.

Magtymguly ol mekanda meks etdi,

Şyhlar turdy, yigitler dey raks etdi.
Mekkar (a. Mekka:r) مکّار – ser. Mekgar.
Mekru (a. Mekru:h) – 1) yigrenilen; halanmayan; yigrenç; 2) şer, yamanlyk; 3) şerigat boyunça haram bolman, emma zerur bolmadyk halatda rugsat berilmeyän iş; at etini iymek mekrudyr.
At alsaň gyr algyl, mekrudyr akyal,
Kitapda görüner çaman – garagol.
Melagyn (a. Mela:y:n, bs. Me u:n) ملاعين – ser. Melgun.
Melayik (a. Mela:ik, bs. Melek) ملائك – perişdeler; huday yanynda bolan ruhanylaryň bir topary. Bu söz köplük sanda bolsa-da, türkmen diline birlik san hökmünde ulanylyar.
Dumanly seriňe gurban bolayyn,
Bilmedik melayik meyin kim içdi?
Ol nur özüni tebretdi,
Jümle melayikler boldy.
Melayek (a. Mela:ik, bs. Melek) ملائك – ser. Melek.
Melal (a. Mela:l) ملال – 1) bizar bolma, bezme; 2) gayg, gam, gussa; tukatlyk.
Diydim: «bu söygüden, maldan ne hasyl?»,
- yygmagy gaygydyr, gitmegi melal.
Bolmuşam men zowk ähli, esbap-melaly neylerem.
Melamat (a. Mela:met) ملامت – käyinç, teene, gyjalat, igenç, iňňirdi; melamata galmak – käyinje galmak.
Jahan giňdir, melamat kän,
Arada köydi şirin jan.
Dogry yörgen, dogry gezgen dok bolar,
Biwagt yörgen melamata çok galar.
Melgun (a. Mel'u:n, ks. Mela:y:n) ملعون – 1) näletlenen, nälete duçar bolan; alla rahmatyndan mahrum; 2) gm. Şeytan.
Şimri-melguny-pelit kesdi husaynyň başyny.
Şeytan melgun hergiz tagat etdirmez.
Melgun şeytan kimin bezäp daş örme,
Soňra mäkäm bolar, yykabilmez sen.

Mele مله - öçügsi sary reňk, açyk sary reňk; mele don – açyk sary reňkli uzyn we giň daşky milli geyim.
Sopular nebs üçin mele don geyip,
Şübheli tagamny halal diyp iyip.
Melek (a., ks. Mela:ik) ملك – 1) perişde; 2) gm. Örän owadan, gaty gözel.
Yarysy melekden, yarysy jyndan,
Müjewürsiz bolmaz üsti atamyň.
Hem pelek üzre melekler diydiler sad aferin.
Melekler meydanda tutup eglärler.
Melul (a. Melu:l) ملول – 1) gaygyly, gamly, gussaly, hapa; 2) bizar bolan, bezen; melul kylmak – gaygylandyrmak.
Hiç ummatny saba magşar era kylma melul.
Niçe nadan diyr watanym yurt bolmaz,
Men hayranam, bir meluly pelegiň.
Melhem (a. Merhem, ks. Mera:him) مرهم – 1) yarayapylyan (çalynyan) derman; 2) gm. Derman, derdi köşediji zat.
Gam astynda yatar sen, ne aňa melhem bardyr,
Doymaz gözüň dolmaga bir goşawuç gum bardyr.
Memat (a. Mema:t) - ölüm, yitgi; ölüm wagty; öli, ölmeklik; ruzy-ezel147 mematdyr – ilki döredilen gün ölüdir.
Her tende yşk bolmasa, ruzy-ezel mematdyr...
Dähr içre bolar her dem, jahan içre jan peyda.
Men-menlik من منليك – ulumsylyk, tekepbirlik, uly tutmaklyk, güplemeklik.
Owwal akan erden akarmyş aryk,
Men-menlik edeniň tanapy çüyrük.
Men şeribe zikrihi (a.) مَن شَرِبَ ذِكْرِهِ – içgi içen adam, ... Onuň yady, içen adam, ... Yat ediler (hadysdan bölek).
«men şeribe, zikrihi» rawy diyur.
Men ekele dumanihi (a. Men ekel-e doha:nihi) مَنْ أكَلَ دُخَانِهِ - çilim düyt edyän..., papiros çekyän... (hadysdan bölek).
«men ekele duhanihi» digen bardyr.
Menabyr (a. Mena:bir, bs. Menber) منابر – ser. Münber.

Menazyl (a. Mena:zil, bs. Menzil) منازل – ser. Menzil.
Menazyr (a. Mena:zir, bs. Manzar) مناظر – ser. Manzar.
Menayyr (a. Mena:ir, bs. Mena:re) منائر – ser. Minara.
Menal (a. Mena:l) منال – ele alnan zat, eelenilen zat; peyda beryän er; mal-u menal – 1) baylyk, mal, döwlet; 2) girdeji, peyda, nep; ser. Mal.
Iki dünyäden gözüm yumdum seniň waslyň bilen,
Kim hudatersdir aňa derkär imes mal-u menal.
Menasyp (a. Mena:sib, bs. Mansap) مناصب – ser. Mansap.
Menat (a. Mena:t) منات – araplaryň «hezil» we «hazae» atly taypalarynyň jahyliet döwründäki butlarynyň biriniň ady. Bu but gara daşdan yasalypdyr, ol mekge bilen medinäniň arasynda deňziň kenarynda erleşyär. Araplar ol buty «täleyiň» hudayy hasaplap, oňa zyyarat edipdirler. Rowayata görä, muhammet pygamber mekgäni alandan soň, menaty weyran etmek üçin hezret alyny yollayar. Ol-da baryp, menaty weyran edip, ondaky bar bolan gymmatbaha zatlary, şol sanda iki sany gylyjy getirip, pygambere beryär. Pygamber-de olary hezret ala bagyşlayar. Aydylyşyna görä, şol gylyçlaryň biri alynyň zülpükary bolmaly.
Abu talyp bolup çykar syrata,
Neyge dine girmez lat-u menata.
Menafyg (a. Mena:fi’, bs. Nef’) منافع – ser. Nefyg.
Menzil (a., ks. Mena:zil) منزل – 1) öy, jay, düşelge; 2) belli bir aralyk yol; 3) iki düşelgäniň arasyndaky yol; 4) sufizmde (yrfanda) sopynyň ruhy taydan kämilleşmekliginiň yoly; ajap menzil - geň menzil.
Magtymguly, ol menzile, diyara,
Giren gaydyp çykabilmez kenara.
Säher wagty seyran edip gezerkäm,
Ajap menzil, ajap jaya sataşdym.
Menzilgeh (a-p.) منزلگه – ser. Menzilgäh.
Menzilgäh (a-p. Menzil-ga:h) – 1) durulyan er, öy, yaşalyan er; duralga; 2) gm. Gabrystan.
Menzilgähim bag-u bostan,

Almaly nardan ayryldym.
Menlik منليك – ulumsylyk, tekepbirlik, ulumsylyk etmeklik, gopbamlyk; ser. Men-menlik.
Kemlik eyle – kemal bar,
Menlik etme – zowal bar.
Mennan (a. Menna:n) منّان – iň merhemetli, iň şepagatly; yokary derejede rehimli, sahy, iň köp yagşylyk ediji (allatagalanyň epitetleriniň biri hasaplanyar).
Leglek diyr: «kulhualla!».
Hannan-mennan içinde.
Menşe (a. Menşe') منشأ – 1) bir zadyň döreyän eri; 2) asyl, esas, bir zadyň düyp asly, gelip çykyşy; menşeyi-bela – belanyň asly, gelip çykan eri, belanyň körügi.
Zer zowkun jan howpy rize terk etmiş,
Menşeyi-bela-u menzili-mäúwa.
Menyg (a. Men') – böwet bolmaklyk, öňüni almaklyk, gadagan etmeklik; menyg etmek – böwet bolmak, öňüni almak, saklamak.
Niçe mährem binowalar tapdylar andan nowa,
Menyg eden andan meni bagtym syyasydyr, köňül.
Meňzemek منگزه مك - çalym etmek, meňzeş bolmak, başga bir zada ogşamak.
Yagşy yaryň goyny mata,
Synasy meňzär jennete.
Meňiz منگيز – yüz, keşp, adamyň yüz keşbi, yüz görnüşi; gyzyl meňiz – gyzyl yüz.
Doga kylyp, elim göge galdyrsam,
Gül ferhar dek gyzyl meňzim soldursam.
Meňli منگلى – magtymgulynyň yaşlykda söen gyzynyň ady. Şahyryň eserlerinden görnüşe görä, ol meňlini alyp bilmändir, gyzyň ene-atasy ony başga bir baya durmuşa çykarypdyrlar.
Ili – gökleň, ady – meňli,
Näzli dildardan ayryldym.
Meňňi (meňňi:) منگگى – 1) hemişelik, ebedilik, mydamalyk; 2) pars dilinde «meň - منگ» sözi huşsuz, hayran, akmak; ogry, yol

uran, galtaman hem-de düzgün, kada; top urmak; oyunçy yaly manylarda hem gelyär.
Sap gurdy batyr meňňiler,
Döwüşe çykdy zeňňiler.
Merakip (a mera:kib, bs. Merkeb) مراكب – ser. Merkep.
Meratyp (a. Mera:tib, bs. Mertebe) مراتب – ser. Mertebe.
Merahym ı (a. Mera:him, bs. Merhem) مراهم – ser. Merhem.
Merahym ı (a. Mera:hym, bs. Merhamat) مراحم – ser. Merhemet.
Merw (p.) مرو – häzirki mary şäheriniň ady, pars dilinde häzir hem şeyle ulanylyar. X asyrda yazylan «hudul-älem» atly kitapda yazylyşyna görä, ol uly horasanyň iň uly şäherleriniň biri bolupdyr, öňler horasan emirleriniň paytagty bolup, soňlar buhara paytagt bellenipdir. «hudud-älemiň» näbelli awtory «mary sapaly we nygmatly er, onuň galasy bar, şony tähmuris saldyrypdyr, şonda (sasanid) patyşalarynyň köp köşkleri bar we bütin horasanda şondan gowy şäher yok..., ol erde gowy pagta bityär...» diyip yazypdyr. Gadymy çeşmelerde mary «merw-e şahjan», «merw-e şah-jahan» atlary bilen gabat gelyär. Orta asyrda uly horasanyň meşhur şäherlerinden biri hasaplanypdyr. Käbir taryhçylar we geografiyaçylar bu şäheri aleksandr makedonskiy saldyrypdyr diyyärler, käbirleri bolsa, ony şapur zül-ektafyň saldyran şäheri hasaplayarlar. Emma ony ilkinji gezek abadanlaşdyran jemşidiň kakasy tähmuris (pişdady dinastiyasyndan) diylip görkezilen taryhy çeşmeler hem bar. Mary şäheri seljuklar döwründe soltan sanjaryň paytagty bolyar. Emma oguzlar sanjary eňenlerinden soň, üç gije-gündiz şäheri garat edyärler, şol sebäpli şäherde köp weyrançylyk emele gelyär. Bu şäher soňabaka ene-de abadanlaşyar. Yöne çingiz hanyň döwründe mongollar şäheri düypden weyran edip, onuň müňlerçe ilatyny gyryarlar, göyä diňe dört adam diri galanmyş. Şeylelikde, tä şahruhyň döwrüne çenli mary şäheri weyran bolup galyar. Şonuň döwründe (xıw asyr) mara ene-de jemagat üyşüp başlayar, şäher abadanlaşyp ugrayar.

Mary şäheriniň abadanlaşmagy, medeni merkeze öwrülmegi ugrunda soltan sanjaryň (xı-xıı) eden hyzmaty uludyr, şonuň döwründe şäherde uly kitaphanalar, köşkler emele gelipdir, ol weyran bolan şäheriň yanynda täze şäher saldyrypdyr. Bu iki (köne we täze) şäher barada nowayy özüniň pars dilinde yazan bir şygrynda «yaş marynyň yürek mülki yşk arkaly abadandyr. Köne maryny hem-de täze şäheri bina eden sanjardyr» diyip yazypdyr. Marynyň suwy geçmişde murgapdan ybarat bolan merwerut üpjün edilipdir, ol derya maryda gutaryan eken.
Saragty merg bozar, merwi rik basar,
Şirazy türk jugany (?) Mur harap eylär.
Merwan hekem (a. Merwa:n ibn hekem) مروان حکم – omayyadlaryň görnükli döwlet işgärlerinden biri, birnäçe wagt medinäniň häkimi bolyar. Ikinji muawyyadan soň şama (siriya) gidip, omayyadlaryň bir toparyny öz töweregine toplayar we damask şäheriniň golayynda abdylla ibn zübeyr bilen urşup, ony eňyär. Merwan altmyş dördünji hijri (683-684) yylynda damaskda halyfa bolyar we omayyadlaryň ikinji bölegi bolan al-e merwan dinastiyasynyň esasyny goyyar. Bu dinastiyanyň häkimieti altmyş dördünji hijri yylyndan tä bir yüz otuz ikinji hijri (749-750) yylyna çenli dowam edyär. Merwan ibn hekem altmyş bäşinji hijri (684-685) yylynda aradan çykypdyr. Ol basranyň yanynda aly bilen-de uruşyar (656).
Nasry-seyyar, merwan hekem döwründe,
Ymamlar galdylar jepa döwründe,
Bir çaha atdylar dymyşk şährinde,
Zeynel-abydine bagyşla bizni.
Merwe (a.) مروه – ser. Safa we merwe.
Merwerit (p. Morwa:ri:d) مروارید – gymmat bahaly daş ady, dür, zümerret, gymmat bahaly hünji.
Täze helal gaşly, merwerit dişli,
Tawus guş zynatly, dawut towuşly.
Merg (p.) مرگ - «morden», yagny «ölmek» işliginden; 1) ölüm, yok bolma, aradan çykma; möwt (ser.); 2) mergi keseli.

Wadaryg-a, mustapa ömrüni küwta kyldy merg.
Saragty merg bozar, merwi rik basar.
Mergen مرگن – tüpeň atmaga ussat adam; atanyny urmagy başaryan awçy; oky boş geçmeyän adam, snayper (r.).
Hasar dagy beyik bolar –
Üsti doly keyik bolar...
Mergenlere seyik bolar,
Barsaň hasar dagyndadyr.
Mergzar (p. Merg-za:r) مرغزار - çemenzarlyk, gök otluk, gök-yaşyl öwüsyän er, gök otly meydan.
Terk eyleseň, tutawergil kazasyn,
Behişt içre mergzardyr bu roza.
Mergup (a. Mergu:b) مرغوب – 1) oňat, gowy, halanyan, halanan, gowy görülyän; 2) oňat hilli; 3) kabul edilen; gözel.
On iki aydyr, mergup,
Diyr, dahy ne sözüň bar.
Merdan (p. Merda:n, bs. Merd) مردان – 1) mertler, adamlar, ynsanlar, erkekler, erkek adamlar; 2) gm. Batyrlar, edermenler; 3) öwlüyä, pir.
Ne gert galar, ne gerdan,
Ne mert galar, ne merdan.
Nazarym etişgeç şol dört merdana,
Köňlüm joşa geldi, başym gerdana.
Meydan içre dolup oturmyş merdan.
Merdana (p. Merda:ne) مردانه – 1) merde degişli, merde mynasyp; merde layyk; 2) mertlerçe, batyrlarça, mertlik bilen, gayratlylyk bilen.
Kimdir yşkyň yükün çeken merdana,
Pelek gördi, gorkup düşdi gerdana.
Bu iş merdiň işidir, merdana dur, gol göter.
Merdanawar (p. Merda:ne-wa:r) مردانه وار – mertlerçe, mertler yaly, merdanalarça.
Ryyazatyň yüküni arkan, yüzin sal göter,
Bu iş merdiň işidir, merdanawar gal göter.

Merdom (p.) مردم – ser. Merdüm.
Merdüm (p. Merdom) مردم – 1) adamlar, halk, ilat; 2) göreç, bäbenek, gözüň garasy; merdümi-pähmide – düşünjeli halk, payhasly adamlar; merdümdide – gm. Köpi gören.
Baky ömrüňni ki, sarp et, merdümi-pähmide bol.
Merdümge azar iş ediji bolma.
Merdümdide (p. Merdom-di:de) مردم دیده – ser. Merdüm.
Merdümi-pähmide (p-a-p. Merdom-e fehmi:de) مردم فهیده – ser. Pähmide we merdüm.
Merdümhor (p. Merdom-hor we merdom-ha:r) مردمخور//مردمخوار – adam iyiji, adam etini iyyän.
Müň agaç yol dagdyr bu merdümhor,
Onda agyp baran saldyr bu dünyä.
Merjen (a. Merja:n) مرجان – 1) kiçijik merwerit (ser.) Bezeg üçin ulanylyan daş; korall (r.); 2) ösümlige meňzeş deňiz janawary, şondan bezeg üçin peydalanylyar.
Ya yakutmyň, ya merjenmiň, dürmi sen,
Ya çyragmyň, ya röwşenmiň, näme sen?
Gözüm yaşyn merjen dey düzüm-düzüm düzdügim.
Merz (p.) مرز - çäk, araçäk, serhet; 2) er, eriň kenary, gyrasy, bagyň, ekin meydanynyň kenary, çägi.
Müúmünler azmasyn diyp,
Şerigat bir merz dälmi?
Merkep (a. Merkeb, ks. Mera:kib) – 1) bir erden başga bir ere münüp gitmek üçin haywan, araba, maşin yaly münülyän zat, ulag; 2) gämi; 3) eşek, yaby.
Ey köňül, gelgil sen, hakny tapaly,
Nebsimiz merkebin münüp çapaly.
Mert (p. Merd, ks. Merda:n) مرد – 1) erkek adam; 2) edermen, batyr; jomart.
Gurt dek girip, yowny koy dek dagyldan,
Är yigidiň mert yoldaşy gerekdir.
Mert çykar myhmana güler yüz bilen,
Namart özün gizlär, myhman yoluksa.

Mertebe (a. Ks. Mera:tib) مرتبه – 1) gezek, gayta; 2) dereje, orun; 3) gat, etaž; mertebe hezar – müň gezek.
Mey içseň mertebe hezar haşrda,
Otny ur kagbaga täriki-künçde.
Günde müň mertebe yat edip hakny,
Ahyry aylanyp netije tapdy.
Merhem (a., ks. Mera:him) مرهم – 1) yara yapylyan (çalynyan) her bir derman; 2) gm. Derman, derdi, gaygyny köşeşdiryän zat; ser. Melhem.
Jahyl bolan kem bolar,
Ne aňa merhem bolar.
«zal» - zümrayy-günähe, «r» - rehmiň merhem eylär.
Merhemet (a. Merhamat, ks. Mera:hym) مرحمت - «rehim» sözünden; mähribanlyk, rehimlilik; mürehet; merhemet etmek - mähribanlyk etmek; mürehet etmek.
Merhemet nazaryň salsaň bir jaya.
Dostuň yhlas bilen merhemet etmez.
Merúem (a.) مريم – ser. Bibi merúem.
Gudratyň meşhurdyr merúem oglunda,
Ya reb, isa-berehulla haky üçin!
Mesagyl (a. Mesa:gy:l, bs. Misga:l) مثاقيل – ser. Mysgal.
Mesajyt (a. Mesa:jid, bs. Mesjid) مساجد – ser. Mesjit.
Mesakin i (a. Mesa:kin, bs. Mesken) مساكن – ser. Mesken.
Mesakin ii (a. Mesa:ki:n, bs. Miski:n) مساكين – ser. Misgin.
Mesahyp (a. Mesa:hif, bs. Moshaf) مصاحف – ser. Mushaf.
Mesgen (a. Mesken, ks. Mesa:kin) مسكن - öy, jay, yaşalyan er, yaşayyş jayy; mesgen tutmak - öy edinmek, er tutmak.
Baryp, mesgen tutam sizi, daglar, hey
Mesgen tutmuş gara dagyň burnunda,
Alynyň mülkünde, isa ornunda.
Ayry erde mesgen tutdy, yurt oldy.
Mesel (a. Ks. Emsa:l) – 1) mysal, meňzeş; 2) umumy bir kada nemuna hökmünde aydylan söz; 3) göçme manyda ulanylan söz; 4) öwüt-nesihat häsietli kiçijik hekaya; 5) nakyl, atalar sözi.

Bu gadymdan bolup gelen meseldir,
Kirpi yolar gider gawun yagşysyn.
Mesjit (a. Mesjid, ks. Mesa:jid) مسجد – metjit, musulmanlaryň yygnanyp namaz okayan erleri; aramyça: mezgit.
Säher turdy pygamber,
Mesjit içre bilal bar.
Azanlar kesilip, mesjit yapylyp.
Mesjit kaysy, mährap kaysy bilmedim.
Mesih (a. Mesi:h) مسيح – isa pygamberiň lakamy; ser. Mesiha.
Mesiha (a. Mesi:ha: we mesi:h) – 1) isa pygamberiň (ser.) Lakamy; 2) dogruçyl adam; köp syyahat edyän adam.
Gudratydan mesihany yaratdy ol bipeder,
Otny ybrayym halylga lälezar etgen kerim.
Meskenet (a.) مسكنت – 1) misginlik (ser.), pakyrlyk, garyplyk, gurpsuzlyk; biçärelik; 2) ejizlik, yoksuzlyk; 3) durgunlyk, hereketsizlik.
Erge berdi meskenet, asmany dewwar eylemiş,
Mert olanlar yşk yolunda janydan ötmek gerek.
Mesrur (a. Mesru:r) مسرور – 1) şat, hoşal; bagtly; 2) maksada eten; şatlyga etişen; döwlete mesrur – baylyga şat bolyan.
Ey, ykbaly bidar, döwlete mesrur,
Döwlet wepasy yok, näge yatyp sen.
Mest (a., ks. Mesta:n) مست – 1) serhoş, keypi kök, spirtli içgi içip, püyan bolan; 2) esrän, esrik; başy aylanan; mey-mest – içgi içip serhoş bolan.
Döwletiň guşuny gaçyrma destden,
Yagşylyk isteme aňlamaz mestden.
Mey-mestmi sen, ya şeydamyň näme sen?
Mesti-hayran – 1) başy aylanan serhoş; 2) gm. Özüni yitiren.
Aklyň alyp, mesti-hayran getirdi.
Meniň dek mesti-hayran;
Mesti-şeyda – serhoş we telbe, telbe bolan serhoş, akylyny yitiren serhoş.
Bolmuşam mesti-şeyda,

Hezar pişe, sed söwda.
Mestan (p. Mesta:n, bs. Mest) مستان – 1) serhoşlar, mestler, püyanlar; 2) türkmen dilinde birlik şekilinde hem ulanylyp, serhoşlara mynasyp dien manylarda gelyär.
Magtymguly mestan hak jamyn içer.
Meyhanada mey içdim,
Mestana gözüm düşdi.
Magtymguly aşyk mestan.
Mestana (p. Mesta:ne) مستانه – serhoşa layyk bir suratda, serhoşlarça, serhoşa mynasyp.
Asasyn süyrenip gelmiş buhardan,
Hak yşkyna mest-u mestana geldi.
Mesti-hayran (p-a. Mest-e hayra:n) مست حيران – ser. Mest.
Mesti-şeyda (p. Mest-e şeyda:) مست شيدا – ser. Mest.
Mesh (a.) مسخ – asyl keşbini üytgedip, erbet şekile girizmek; mesh kylmak – betgelşik etmek, asyl şekilini üytgedip, erbet şekilli etmek; meshi-melgun – yüz keşbi üytgedilip näletlenen.
Birni kyldy meshi-melgun, suratyn özge kylyp,
Şükür alla, özge kylmay, birni haywan eyledi.
Meshi-melgun (a. Mesh-e mel'u:n) مسخ ملعون – ser. Mesh.
Met (a. Medd) مد – ser. Med.
Metag (a. Meta:') – ser. Mata.
Deryayy-ummana saldy metaga-karar, ey dost.
Imanym metagyn aparan yolda,
Rahzenler goymagyl yoluma meniň.
Metalyp (a. Meta:lib, bs. Matlap) مطالب – ser. Matlap.
Metbeh (a. Matbah) مطبخ – ser. Matbah.
Mefatyh (a. Mefa:ti:h, bs. Mifta:h) مفاتيح – ser. Miftah.
Meh (p.) مه - «mah» sözüniň gysgalan formasy; ay; ser. Mah.
Mehweş (p. Meh-weş) مهوش – ay yaly, owadan, gözel; nury-mehweş – ay yaly yagtylyk.
Nury-mehweş bolan gutlug habybym,
Adyň serdefterde, lewada belli.

Mehter (p. Mihter) مهتر – 1) dereje, nyşan ya-da täze wezipe alnanlaryň öýüne baryan buşlukçy; 2) komissar, poliöiya başlygy, başlyk; 3) atlara seredyän.
Maksat – bu sözlerni kylgyl ygtybar,
Umdatyl-umara, mehter, ynak bar.
Meşagyl i (a. Meşa:'yl, bs. Maş'al) مشاعل – ser. Maşgal.
Meşagyl ii (a. Meşa:gyl, bs. Şogl) مشاغل – ser. Şugl.
Meşahyr (a. Meşa:hi:r, bs. Meşhu:r) مشاهر – ser. Meşhur.
Meşgul (a. Meşgu:l) مشغول - «şogl – iş» dien sözden; işli, bir işe ugraşan; bir işe güymenmeklik, bir işe gümra bolmaklyk; meşgul bolmak – 1) işlemek, güymenmek; 2) gyzykmak.
Gara ganlar yuwtup, hasratlar çekip,
Mala meşgul bolup, yatmagyn gümra.
Meşgul sen dünyä oynuna.
Meşe (p. Bi:şe) میشه – ser. Bişe.
Meşrep (a. Meşreb) مشرب - «şurb – içmek» sözünden; 1) içilyän er; 2) tebigat; içki dünyä; 3) gylyk, häsiet; 4) boluş; hereket; 5) adam ady; orta aziyada meşhur bolan şahyr babarahymyň edebi lakamy. Ol «mihdi» we «zinde» lakamlary bilen-de eserler döredipdir. Onuň ady käbir çeşmelerde babarahym ya-da abdyrahym görnüşinde gabat gelyär. Meşrebiň ömri we döredijilik işjeňligi «özbek edebiyatynyň taryhynda» (ııı jilt) mynasyp orun alypdyr. Şol kitapda aydylyşyna görä, ol namanganda (käbir maglumatlara görä, andyžanda) 1050-nji hijri (1640-1641) yylynda belibaba dien garyp hünärmendiň maşgalasynda eneden bolyar. Meşrep baradaky maglumatlar «kyssayy-meşrep diwana» dien kitapda doly berlipdir. Bu kitap orta aziyada giň yayrapdyr. Babarahym yaşlykda etim galyar, ony ejesi terbieleyär. Ol namanganda yaşan molla bazar ahun ady bilen şöhratlanan hoja ubaydylla işandan sapak alyar. Şu döwürde şahyr gündogar klassyky edebiyaty, ylayta-da hafyzyň, sagdynyň döredijiligi bilen içgin gyzyklanyar.
Meşrep orta aziyanyň, hindistanyň, owganystanyň köp erlerine syyahat edyär, alymlar bilen duşuşyar, dürli ylymlar bilen

tanyşyar. Şahyr 1673-nji yylda kaşgardan namangana öwrülip gelende, garyp düşen garry ejesi-de aradan çykyar. Şonda şahyr:
Binowadyr men bu bag içre enemden ayrylyp,
Men etim boldum, netey, galdy ganatym gayrylyp, -
Diyip yazypdyr.
Meşrep özüniň paş ediji sada gazallary bilen ilat arasynda uly abraya ee bolyar. Emma onuň bu hili eserleri häkim gatlaga we reaköion ruhanylara yaramayar. Netijede, häkim gatlaklar meşrebi özleriniň ganym duşmany bilip, ony yok etmeginiň ugruna çykyarlar, iň soňunda bolsa, 1123-nji hijri (1711-1712) yylynda balh welayatynyň kunduz şäherinde ruhanylaryň pitwasy we şäher häkimi mahmyt biy kataganyň hökmi bilen meşrep şehit edilyär. Edermen şahyr dara asylyp öldürilyär. Şeylelikde, edil mansur hallaç we ymadetdin nesimi yaly özüniň feodalizm döwrüniň ideologiyasyna köp jähtden garşy bolan dünyägarayşynyň pidasy bolyar.
Meşrebiň döredijilik mirasy köp sanly gazallardan, murapbaglardan, müstezatlardan, mulammaglardan we başgalardan ybarat. Ol beyik şahyrlar lutfy we nowayy yaly söz ussatlaryndan görelde alyp, dürli temada ençeme çeper eserler döredipdir. Şular bilen birlikde, meşrep «mebde-e-nur» («yagtylyk çeşmesi») atly bir kitap hem yazypdyr.
Meşrebiň gazallary türkmenler arasynda-da yayrapdyr, ylayta hem zikir çekilende, onuň gazallaryndan («molla bazar diwana») aydylyar.
Meşrep aglar gözlerinde yaşy yok,
Ol zemindir, göwresi bar, başy yok.
Meşhet (a. Maşhad) مشهد – ser. Maşat.
Meşhur (a. Meşhu:r, ks. Meşa:hi:r) مشهور - «şöhrat» sözünden; şöhratly, belli, atly, abrayly.
Agyr uruglydyr hem beyik illi,
Köp yygylsa meşhur, äleme belli.
Miwe (p. Mi:we) میوه – 1) iymiş, ösümlikleriň, agaçlaryň beryän hasyly; 2) gm. Netije, önüm, bir işiň beren netijesi.

Bihasap miweli baglar,
Pynhan kylyp sen bagbany.
Miesser (a. Moesser) ميسّر – aňsat, aňsatlyk bilen ele alnan; aňsat edilen, tayyar edilen, ygtyyaryňda goylan.
Pelek seniň miesseriň -
Niçe erde derdeseriň.
Mizan i (a. Mi:za:n, ks. Mewa:zi:n) ميزان – 1) yyldyz ady; 2) eyran şemsi (gün) aylarynyň edinjisi (güyzüň başky ayy).
Garrylyk etişdi müň külpet bilen,
Mizan ötdi, hazan geldi, gyş galdy.
Mizan ii (a. Mi:za:n, ks. Mewazi:n) ميزان – 1) ölçeg, agram; 2) terezi; 3) gm. Akyl, pähim, aň, düşünje; 4) ahyrъetde adamlaryň günäsi we sogap işleri çekiljek terezi.
Eden işleriň soralyp,
Gün gyzar, mizan gurulyp.
Salsalar mizana, balkan dagy bolmazdyr päheň.
Meydanda gurulan mizan başyny,
Ysrafyl tutuban dursa gerekdir.
Mizan terazu (a-p. Mi:za:n tera:zu:) ميزان ترازو – ser. Terazu.
«mizanyl-owzan» (a. Mi:za:n al-awza:n) «ميزان الاوزان» – alyşir nowayynyň kyssa bilen yazylan şygyr düzmek sungatyna degişli eseriniň ady.
Zahiretdin babur «mizanyl-owzany»
Gaşlaryna baryp, men mejnun bolsam.
Mizrak (a. Mizra:k, ks. Meza:ry:k) مزراق – nayza; uzyn saply we ujy süyri demirli uruş guraly.
Tä ölinçä goç yigitden
Mizrakdyr keman gitmezmiş.
Mikayyl (a. Mi:ka:i:l) ميكائيل – dini düşünjelere görä, göyä adamlara gündelik iymit-azygyny etiryän hudaya yakyn perişdeleriň biri.
Mikayyl, ysrafyl, ezrayyl atlyg,
Dördünjisi bardyr jebrayyl atlyg.

Mil (a. Mi:l) ميل – 1) igne (iňňe) yaly inçe we uzyn demir gural; 2) göze sürme çekmek üçin yörite süňkden ya-da pil dişinden yasalan gural; 3) yaranyň içine sokulyan mediöina guraly; göze mil çekmek – kör etmek.
Bilermiň tamugnyň çekilen mili,
Habar ber aslyny, pul syrat nedir.
Milel (a., bs. Millet) ملل – ser. Millet.
Millet (a., ks. Milel) ملّت – 1) yol, yörelge; 2) şerigat, din, «kurúanda» hem şu manyda gelyär; 3) bir yurtda yaşap, gelip çykyşlary bir bolan adamlar, halk.
Etmiş iki millet gömer ölüsin,
Segparaz milleti läşi yandyrar.
Haywan, ynsan şanyňda, ajal bardyr.
Deçjal dünyä inende başga millet din dörär.
Mim (a. Mi:m) م – arap-pars elipbiyiniň yigrimi sekizinji «m» harpy. Ebjet hasabynda – 40.
«mim» - myradyň isteyup ajyzlygyň yat eylegil.
Her kişi hoşhal olupdyr jim-u lam, mim atyga.
Miman (p. Mihma:n) مهمان//ميهمان – 1) gonak, biriniň öyüne wagtlayyn görme-görşe baran adam; 2) toy-meylise çagyrylan adam.
Yalançynyň bolmaz anty-imany,
Bir ak öe barsaň, almaz mimany.
Min rebbik (a. Min rebbike) مِنْ رَبِّكَ – hudayyňdan. Bu sözlem eger «men rebbik?» مَنْ رَبِّك diylip okalsa, onuň manysy «hudayyň kim?» bolyar.
Müňker-nekir girgende «min rebbik» diyp sorganda.
«min rebbik!» diyp müňker-nekir gelerler.
Mina (a. Mina:) منا//منى – mekgäniň gündogar tarapyndaky daglarda bolan bir eriň ady. Haja gidenler züljaçja (gurban ayy) ayynyň sekizinde şol ere baryp çadyr (palatka) guryarlar, agşamdan ertire çenli şol erde galyarlar we gurbanlyk, daş atmak däplerini erine etiryärler. Minada üç sany gara daş bar, olara «jemrat» diyilyär, zyyarata baranlar şol daşlara tarap daş

zyňyarlar, her gezek edi sany ownuk daş zyňyp, şu amaly üç gezek gaytalayarlar, daş zyňylyan wagtda bolsa «lebbeyk, allahum, lebbeyk» dien sözleri gaytalayarlar. Daş zyňmak däbine arapça «remi» رمی diyilyär. Şundan soň gurban ayynyň (zülhaçjanyň) onunda gurbanlyk kesmek däbi erine etirilyär, şonuň bilen-de hajy bolmak proöessi tamamlanyar. Ybrayym öz ogly ysmayyly minada gurban etjek bolanda, göyä allatagala oňa bir goç iberip, ysmayylyň deregine şony gurbanlyk etmegi buyranmyş. Şondan soň hem haja baranlaryň bir goyun gurbanlyk çalmak däbi galanmyşyn.
Ysmayyl gurbanyň boldy minada,
Ya, ybrayym – halylulla haky üçin.
Minara (a. Mena:re, ks. Mena:ir) مناره - «nur» sözünden; 1) metjitleriň depesinde çyra yakyp goymak we azan aytmak üçin gurlan jay, sütün; 2) yagtylyk jayy.
Kimler döwlet bilen saldy minara,
Minara üstünde düşüpdir para.
Kelte diňden bolmaz beyik minara.
Minewwer (a. Monewwer) منوّر – ser. Münewwer.
Minel-hak (a. Min-al-hakk) من الحق – hudaydan, alladan (sopularyň şygarynyň bir bölegi).
Lazym oldy okymak, «enel-hak-u» «minel-hak»,
Mey içip meyhanadan, mestana boldum imdi.
Minen (a., bs. Minnet) منن – ser. Minnet.
Minnet (a., ks. Minen) منّت – 1) yagşylyk, yhsan (ser.), kerem (ser.); 2) edilen yagşylygyň gadryny bilmeklik; 3) şükür, öwgi; 4) görlen bir yagşylyga hoşallyk bildirmek duygusy; 5) iygenç, teene.
It zeriň minnetin çekmez,
Aňlamaza sözüm yakmaz.
Mir (a. Mi:r) میر//امیر - «emir» sözüniň gysgaldylan formasy; hökümdar, başlyk, yolbaşçy.
Namartdan mert olmaz, mertden mir olur.

Miras (a. Mi:ra:s, ks. Mewari:s) میراث - «irs - ارث» sözünden; 1) ölen adamdan yzyndakylara galan mal, mülk, baylyk; 2) her bir halkyň gadymdan galan medeni baylygy.
Bu ölmek, ayrylmak galypdyr öňden,
Peder bize miras goydy bu derdi.
Bize olardan mirasdyr,
Her dostuna degip geçdi.
Mirewwet (a. Morewwet) مروّت – ser. Mürewwet.
Mirkülal (a-p. Mi:r kola:l) میر کلال – seyit emir kulal (xıw asyr) belli sopularyň biri. «tuhfatuz-zayyryn» atly sufizme degişli kitapda berilyän maglumata görä, ol buharanyň suhar obasynda önüp-ösüpdir we hoja babanyň iň oňat şägirtleriniň biri bolupdyr hem-de küyzegärlik işi bilen meşgullanypdyr. Onuň dört ogly (seyit emir burhan, seyit emir şah, seyit emir hemze, seyit emir omar) we bir yüz on dört şägirdi bolan. Olaryň iň zehinlileri: bahawetdin nagyşbendi, şyh yadygär, şemsetdin kulal.
Dehistanyň bayrynda,
Bady-sabany görsem;
Behawetdin, mirkülal,
Zeňňi babany görsem.
Mirúat (a. Mirúa:t) مرآت – 1) ayna, gözgi; 2) görkeziş, görkezme, mirúaty-haya – haya aynasy, utanç aynasy.
Etmiş müň yyl oşol menzilde galdy,
Mirúatyl-hayaga bir nazar saldy.
Müúmüne mirúatyň myrada manzar.
Mirúatyl-haya (a. Mirúa:t al-haya:) مرآت الحیا – ser. Mirúat.
Mis (p. Mis) مس – 1) gyzgylt-sary reňkli yumşak metal, ondan yuka sahypalar-listler we näzik simler yasalyar; 2) gm. Galp, yasama.
Almaza kümüş mis görüner,
Dula gyrnak tüys görüner.
Miswäk (a. Miswa:k) مسواك – diş arassalanyan gural, diş çotkasy.
Ol mübärek gollaryda hem asa, miswäkni,
Ymmatym diygey meniň dek asy-u bibäkni.

Misgin (a. Iski:n, ks. Mesa:kin) مسكين – 1) biçäre, pakry; garyp; geday; 2) gm. Derwüş.
Misgin, magtymguly, yakaň tutawer,
Hayr eyleyip, al şerapdan yuwtawer.
Magtymguly, misginem, köňlüm öyi nämagmur.
Misli, misil (a. Misl-e, misl) مثل – yaly, kimin, dek; meňzeş; misli-polat – polat yaly.
Gözi-nerkes, boyy-şemşat,
Kirpikleri misli-polat.
Misli-gurbanlyk soyarlar özüňni binamaz çirkin.
Miftah (a. Mifta:h, ks. Mefa:tih) مفتاح – açar, gulpy açyan gural, essabry miftahyl-jan – sabyr behiştiň açarydyr.
Ey ähli-derwüş, bilgil,
«essabry miftahyl-jenan».
Miftahyl-jenan (a. Mifta:h al-jena:n) مفتاح الجنان – ser. Miftah.
Mihen (a., bs. Mihnet) محن – ser. Mähnet.
Mişe (p. Bi:şe) بيشه – ser. Bişe.
Mogeylan (p. Mogy:la:n) مغيلان – ser. Mugylan.
Molla (a. Molla:) ملاّ – asly arapça «mawla» sözünden; 1) hojayynlyk eesi; beyik kazy; jenap, aga; 2) sapak alan, okan, sowatly, ahun, alym; 3) doly, ylymdan doly; 4) dini ylym alan; 5) ee, hojayyn, bir işe gatnaşmaga haky bolan adam.
Mollalar ahyrъet sözün söylärler,
Müňkü olma, gerçek işdir, eylärler.
Daň atsa mollalar çagyrar azan,
Bozulmazdyr hergiz kysmatda yazan.
Monjuk مونجوق – 1) gymmatly ownuk daşlardan, jäjekden we çüyşeden edilip, geyime, saça dakylyan bezeg; 2) baydagyň başyna dakylyan bezeg. Bu söz şu görnüşde pars dilinde-de ulanylyar.
Eşek monjugna biyr ya-da akyga,
Biçäre çopanlar yakut-lagl tapsa.
Mosul (a. Mawsul) موصل – yrakda tigr deryasynyň gyrasynda erleşyän bir şäheriň ady. Ol erde nebit magdanlary köp.

Ezt, kirman, şam, mosul bolardy bagyan,
Gayrasy horram haty, gypjak pereňi jamyyan.
Möwji-derya (a-p. Möwj-e derya:) موج دریا – ser. Möwç.
Möwjudat (a. Mawju:da:t, bs. Mawju:d) موجودات – ser. Möwjut.
Möwjut (a. Mawju:d, ks. Mawju:da:t) موجود – bar zat, yaradylan, döredilen; möwjuda gelmek – yaradylmak, döredilmek; dünyä gelmek.
Älem sunguňa möwjut, möwjuda gelen eşya.
Hamdyňa möwjudat bolupdyr ezber.
Möwla (a: mawla: ks. Mawa:li:) مولا//مولی – 1) allatagala; 2) ee, hojayyn, jenap, aga, yaran, dost, hemayat beriji; 3) bende, gul; 4) azat edilen gul; ya möwla ey huday! Möwlana – biziň agamyz, biziň jenabymyz, biziň yaşulymyz (käbir beyik alymlara, şahyrlara we şyhlara berilyän titul. Mes.: möwlana jelaletdin rumy, möwlana jamy we b.).
Jepa urma özüň, çagyr möwlany.
Sejdeden ser yolmaz, aydar, ya möwla!
Yarganat diyr: «ya möwla!...
Sakla pynhan içinde».
Möwla jamy (a-p. Mawla: ja:mi:) مولا جامی – ser. Jamy.
Şyhy-sagyt, möwla jamy,
Ol edi soltan içinde.
Möwlam (a-t. Mawla:-m) مولام – 1) ee; alla, huday; 2) jenap, aga, hojayyn, yaran, arka duryan; dost; hemayat beriji; 3) gul, bende; azat edilen gul. Sözüň asly: möwla-m, yagny meniň allam, meniň jenabym... Bolup, türkmen dilinde şu görnüşde hem möwla – huday... Manysynda ulanylyar.
Magtymguly, möwlam jandan yakyndyr.
Möwlam nazar salsa, döwlet yar olar,
Gam senden sowular, derdiň du:r olar,
Yalňyz möwlam özi galsa gerekdir.
Möwlana (a. Mawla:-na:) مولانا - «möwla» we «na – biziň» dien sözlerden; ser. Möwla.

Möwsüm (a. Mewsim, ks. Mewa:sim) موسم – 1) her bir zadyň wagty we zamany; 2) yylyň belli bir wagty, pasyl.
Möwsüm güli solar, guryr, öçer sen.
Gülüň möwsümi dek döwran tapylmaz.
Bir gün öter yigitligiň möwsümi.
Möwt (a. Mawt, ks. Emwa:t) موت - ölüm, ölme, aradan çykma, merg (ser.); möwt bolmak - ölmek, aradan çykmak.
Mundan «men» diygen adam möwt agusyn içer bir gün.
Dünyä gelen gidejekdir möwt bolup.
Ahyr möwt-u gubur, bu boş hyyaly neylerem.
Möwç (a. Mewj, ks. Emwa:j) موج – tolkun, gom; möwji-derya – deňiz tolkuny; möwç urmak – tolgunmak, ynjalyksyzlanmak.
Köňlümiň deryasy möwç urup gaynar.
Derya girdim, möwje düşdüm.
Göyä bir näheň sen möwji-deryaya.
Yüregim möwç urdy, dolup-daşmadym.
Möy-möjek (möy-mö:jek) موی موجك – 1) iki sany yyrtyjy haywanyň ady; 2) gm. Yyrtyjy häsietli; hapa, näpäk, kitüwli.
Sopulyk eswaby hoşdur, gey, içiňni sap edip,
Bolsa möy-möjek içim, bu esgi şaly neylerem.
Möhri-süleyman (a. Mohr-e soleyma:n) مهر سليمان – ser. Süleyman.
Möhüm (a. Mohim) مهم – 1) kyn iş, ähmietli iş; uly iş; 2) wajyp, gerek.
Bahyla ugramaň, güler yüz bermäň,
Möhüm bitirmäge kipayat yagşy.
Möhür (a. Mohr) مهر – 1) yüzüne bir adamyň ya-da edaranyň ady gazylyp yazylan metaldan ya-da lastikden yasalan tagma, peçatü, ol hatlaryň, şertnamalaryň aşagyna gol çekilende goluň (podpisiň) deregine ulanylyar; 2) agzy yapyk kise; möhri-süleyman – rowayata görä, süleyman pygamberiň möhüriniň içindäki biri-biriniň içinden geçen iki sany uçburçlygyň şekili.
Pygamber, patyşa, halyfa bolup,
Goluna möhr alyp, nesihat kyldy.

Her kim öz adyna möhür gazdyrar.
Soň elinde möhri-süleyman geler.
Muazzem (a. Mo'azzem) معظم – ser. Mugazzem.
Muap (a. Moa:f) معاف - «awf - عفو» sözünden; bagyşlanylan, günäsi geçilen, awf edilen.
Edilleyi anyň köňül tutganyň muap,
Namarda mert olan kişi il bolmaz.
Mubaryz (a. Mo'ba:riz) مبارز – uruşujy, söweşiji, söweşjeň, uruş üçin meydana çykan.
Mubaryzlar tutabilmez özüni,
Pil hem durar baglasalar gyl bile.
Muwaşşah (a. Mowaşşeh) موشّح – 1) bezelen, bezegli, owadanlanan; 2) her beydiniň ya-da miragynyň (setiriniň) ilkinji harplary jemlenende, bir şahsyň adyny ya-da belli nakyly emele getiryän şygyr, ol eser köplenç gazal formasynda bolyar. Muňa andalybyň «perizady» gazalynda «hojanyyaz jan» dien adyň, seyitnazar seydiniň «pyrkatyň» we «mestnayy» atly gazallarynda «sapar jan» we «gayypnyyaz jan» dien atlaryň muwaşşah şekilinde getirilişini görkezmek bolar; 3) şygyr düzmekligiň bir formasy. Munda şygryň esasyny bentleriň ilkinji iki setiri tutyar, soň özara kapyyalaşyan birnäçe misrag gelyär, iň soňra bolsa, ilkinji beydiň kapyyasy gaytalanyar. Muwaşşahyň dürli-dürli görnüşleri bar. Magtymgulynyň şu formada yazan «meňzär hökümli» eserinden bir mysal:
Köňüller köşgünde hyyalyň hany,
Öwlady-hüňkäre meňzär hökümli.
Aşyk çeker nalany,
Yada salar läläni,
Erde beşer patyşany,
Hudayymyň halany,
Gamzaň garakçysy salar talany,
Kirpigiň ok, gaşyň yaydyr çekimli.
Beyleki bentleri-de şu formada dowam edyär.

Mugazzem (a. Mo’azzem) معظم – 1) beyik, uly; iri; ulalan, uly hasaplanan; 2) tagzymly; uly ähmietli.
Bilmedim ne bahr, erdir, ne mugazzem dagydyr,
Aldy köňlüm, gitdi aklym, ten mydam näçagydyr.
Mugallak (a. Mo’allak, ks. Mo’allaka:t) معلّق – ser. Magallak.
Mugallym (a. Mo’allim) معلّم - «ylym» sözünden; ylym öwrediji, bilim beriji, taglym beriji, öwrediji.
Ol ne göwher, bolsun anyň beyany,
Ya mugallym, bize mundan habar ber.
Mugjuz (a. Mo’jiz, mo’jize, ks. Mo’jiza:t) معجز//معجزه – 1) geň galdyryan, hayran galdyryan; 2) adam güyjünden daşary, göyä pygamberler tarapyndan görkezilyän ya-da edilyän geň iş, keramat; 3) täsin, ajayyp iş; 4) geň galdyryjy, hayran galdyryjy; mugjuz görmek – geň we hayran galdyryjy bir zady görmek.
Patyşa bir mugjuz gördi düyşünde.
Kany musa kelim, mugjuz asasy.
Yajuç-mäjuç diyrler bir mugjuz gopar.
Mugjuza (a. Mo’jize, ks. Mo’jiza:t) معجزه – mugjuz sözüniň ženskiy rody; ser. Mugjuz.
Mugjuzat (a. Mo’jiza:t, bs. Mo’jize) معجزات – ser. Mugjyza we mugjuz. Bu söz köplük sanda bolsa-da, türkmen dilinde birlik hökmünde ulanylyar.
Gudrat bilen dörän nury-ylahy,
Şeyle mugjuzatlar mundan geçipdir.
Mugrabat (a. Mo’raba:t, bs. Mo’rab) معربات – ser. Muúrabat.
Mugt (p. Moft) مفت – 1) pulsuz, zähmetsiz we dereksiz ele alnan zat; peşgeş; 2) gm. Arzan, gymmat däl, örän arzan.
Bir misgin telmuryp, yyglap garasa,
Baha gurma, mugt bergin malyňny.
Mugtaber (a. Mo’taber) معتبر – 1) ähtibarly, ygtybarly; hormatly; 2) sözi geçyän; kabul edilen; 3) ynamly, ynançly, ynanylan.
Yatsa kerwen yaman erde,
Serdar mugtaberlik eylär.

Mugtakyt (a. Mo’takyd) معتقد – ynançly; ygtyyarly; imanly, bir pikire, ideya ynanyan adam, bir pikire, ideya ynanjy bolan adam.
Gerdişi şanyna galan mugtakytlardan yagyn,
Gullugynda gün hyjalat içre galmyş hem zemin.
Mugylan (p. Mogy:la:n) مغیلان – bir hili tikenli agajyň ady, tikenleri ilki gök, soň garalyar. Bu sözüň asly arap dilinde «umgylan» bolup, manysy-da «döwleriň ejesi» diymekdir.
Eşk gözden rowan oldy,
Göyä degmiş mugylan.
Mugyr (a. Mokyr) مقر – ser. Mukyr.
Muddaga (a. Modda’a:) مدّعا//مدّعی – 1) dawa edilen zat, dawa sebäp bola zat; 2) talap, isleg; maksat, myrat; dileg; 3) islenen, arzuw edilen.
Hajatym senden rowa bolmas erse, ger, muddaga.
Ya reb, ol bir biwepanyň çoh muddagasyr köňül.
Mužda (p. Možda) مژده – buşluk, hoş habar, söwünç.
«süreyi-ykra» saňa mužda geltürdi jebrayyl,
Ol hatyja tapmayyn imana geltürdi meyil.
Mujella (a. Mojella:) مجلاّ - «jela» - parlaklyk, yaldyrawuklyk sözünden; parladylan, yaldyradylan; parlak; gm. Aydyň, açyk.
Her ismiň bir sypat le,
Men talyba mujella.
Muze (p. Mu:ze) موزه - ädik, çyzma, uzyn gonçly ayakgap. Arapça «mawzaj», köplük sany-da «mawa:zi:j» bolyar.
Köňül turar, «huw!» diyr suyy-semaga,
El üzsem diyr, köwüş, muze, peşimden.
Muzt (p. Mozd) مزد – zähmet haky, kirey, iş haky.
Bolar ahyrъet muzdy,
Bihasab-u, bişumar.
Muztar (a. Moztarr) مضطر – mejbur bolan, alaçsyz, biçäre, hayran galan, aljyraň; muztar kylmak – biçäre etmek, hayran etmek, aljyratmak.
Ki aygan sözleridir şähd-u şeker,
Kyyamat günde, ya reb, kylma muztar.

Muy (p. Mu:y) مو//موی – gyl; saç, zülp; dummuy – gyl guwruk.
Her muyy bir tire meňzär.
Dummuň çykyp seyrana,
Gezer meydan içinde.
Mukaddar (a. Mokadder) مقدّر – ser. Mukatdar.
Mukaddes (a. Mokaddes) مقدّس – 1) päk, mübärek, ayypdan päk; 2) takwa.
Mukaddes şähriň diwary
Muhammet le magraç aşdy.
Mukam (a. Maka:m) مقام – 1) bir erde erleşmek, orun tutmak, ynjalmak; 2) heň, sazyň tony, saz; hezar mukamly – müň dürli heň edyän, müň hili owazly.
Hezar mukamly bilbil,
Beyik baglar galmazlar.
Mukarrabin (a. Mokarrabi:n, bs. Mokarrab) مقرّبین – ser. Mukarrap.
Mukarrap (a. Mokarrab, ks. Mokarrabi:n) مقرّب – yakyn, garyndaş, bir uly adamyň yanynda abraya ee bolup, şoňa yakyn adam, biriniň yakyn garyndaşy.
Çün mukarrap bargah bolgan çü mikayyl haky.
Bu mukarraplar besi babähredir bu zowkdan.
Mukasat (a moka:sa:t) مقاسات – 1) azap çekmek, horluk çekmek, azaba döz gelmek; 2) behiştde bir çeşme ady.
Mukasat dierler – ajap bulagdyr,
Heftayyl ebwabyn aşyklar açdy.
Mukatder (a. Mokadder) مقدّر – yazgyt; dini düşünje boyunça allatagala tarapyndan göyä adamyň maňlayyna yazylyan zat, täley; nesibe; mukatdar eylemek – maňlayyna yazmak.
Ryzkyňa kepildir alla, mukatder.
Kimge tabşyrmakny eyläp mukatdar,
Öz köňlünge şeyhni berja eyledi.
Ryzk bir mukatdardyr şah-u gedaga.
Mukatyl (a. Moka:til) مقاتل – 1) uruşyjy, uruşyan; 2) göreşyän; gorayjy; 3) esger, soldat.

Mukatyl etmedi teşwüş,
Aly bilen saldy döwüş.
Mukdar (a. Mykda:r, ks. Maka:di:r) مقدار – 1) san, ölçeg, bir zadyň bir bölegi; 2) bölek, parça; 3) gadyr-gymmat, ähtibar.
Her kimiň ne mukdar bolsa yhlasy,
Şol mukdar açykdyr hakyň dergasy.
Günde yüz müň göç hem bolsa ol dünyä,
Ol mukdar bu dünyä gelen-de bardyr.
Mukym (a. Moky:m) مقيم – 1) erleşen, jaylaşan; 2) oturymly, bir erde mesgen tutan, oturymly bolan; mukym bolmak – 1) erleşmek, mesgen tutmak.
Mysapyr sen, mukym işin gurar sen.
Mukym işni tutan myhmana nazar eyle.
Bir köşede bolsam mukym.
Mukyr (a. Mokyrr) مقرّ - «karar» sözünden; ykrar edyän, boyun alyan, dogrusyny boyun alyan, hakykaty ykrar edyän; inkär etmeyän.
Ishak aydar: «pakyr men,
Gullumga mukyr men».
Mum (p. Mu:m) موم – 1) bal eredilende galyan sary reňkli madda, ol gyzdyrylanda yumşayar; 2) bal arysynyň döredyän sary reňkli maddasy, şondan ary özi üçin öyjük yasayar; 3) gm. Yumşak; agzy mumly – geplemezek, gürlemezek, az gepleyän.
Çeşmeler höşk boldy, daşlar mum boldy.
Oba ujundan bardym öy soraşmaga,
Ya laldyr, ya agzy mumly çykypdyr.
Mumly (p-t. Mu:m-ly) موملى – ser. Mum.
Mumtaz (a. Momta:z) ممتاز – tapawutly, saylantgy, artykmaç; saylanan; mumtaz kylmak (etmek) – saylamak, tapawutly etmek.
Ähli-dünyä jümlesiden özüňi mumtaz kyl,
Tä saňa gam harmany harwar bolmasdan burun.
Munada (a. Mona:da) منادى – 1) «nida» sözünden; jar, çagyrma, gygyrma; 2) jarçy; munada kylmak - jar çekmek, yglan etmek.
Şepagathah resul munada kylsa,

Magtymguly diyip sorag etişse.
Munajat (a. Mona:ja:t) مناجات – ser. Mynajat.
Munakgaş (a. Monakkaş) منقش – nagyşlanan, bezelen, nagyşly, bezegli; dürli reňkler bilen bezelen.
Munakgaş sypatly zaty-jemaly,
Mysalydyr jennet hüyri dilberiň.
Munapyk (a. Mona:fyk) منافق – ser. Mynapyk.
Mundag (munda:g) مونداغ – asly: munuň dek, şunuň yaly, munuň yaly.
Mundag murda jesetge mahaldyr tapmak nejat.
Magtymguly, bildiň, mundag zamandyr,
Hälä sudy bolsa, soňra zyyandyr.
Munzer (a. Monzir) منذر – 1) dogry yola salmak üçin gorkuzmak; 2) muhammet pygamberiň atlarynyň biri, çünki ol hezret-de kapyrlary dowzah azabyndan gorkuzypdyr; 3) araplaryň lahmylar ya-da manazyra atlandyrylyan dinastiyalaryndan bolan bäş sany hökümdaryň ady. Birinji munzer – birinji nugmanyň ogly (1039/40-1080/81), ol bähram güwrüň döwürdeşi bolan. Ikinji munzer – birinji munzeriň ogly (1099/10-1106/7). Üçünji munzer – bu beni-lahm hökümdarlarynyň iň meşhury bolupdyr (1120/21-1159). Dördünji munzer – kabus ibn munzeriň ogly (1176/7-1184/5). Bäşinji munzer - üçünji nugmanyň ogly (1230/1-1234/5); 4) «kysasyl-enbiyada» görkezilen süleymanyň duşuşan garynjalarynyň patyşasynyň ady.
Murlar mülki-munzere gelse bihet, bigayat,
Musa dur golun açyp, isa okyp kyrk ayat.
Muntaha (a. Montaha:) منتهی//منتها – 1) soňa eten; aňrybaşy; ahyrky; 2) soň derejä eten; 3) soň, ahyr; 4) kämilleşdiren.
Jebrayylnyň ornuny men muntahada gördüm-ä.
Kamaty serwi-tuba,
Kaddy, özi muntaha.
Munus (a. Mu:nis) مونس - «uns» sözünden; 1) ysnyşan, ünsüň alşan, ülpet; sypayy; 2) yoldaş, dost, gürrüňdeş; 3) ynsandan

gaçmayan; alçak; munus bolmak - öwrenişmek, ysnyşmak; dost bolmak.
Munus bolar, diliň bilseň wagşynyň,
Hakyn nähak eylemegin goňşynyň.
Munçakly مونچقلی – şu derejede, şeyle, şeyle çakly, şu çakly. Bu sözüň «munçally» dien warianty hem duş gelyär.
Gel, köňül, sabyr eylegil, munçakly oda düşme,
Az bilip, köp sözleyip, gaç çeşmesini işme.
Mundaş مونگداش – 1) dertdeş, gaygydaş, derdi bir, gam-gussasy birmeňzeş; 2) duygudaşlyk bildiryän, dertdeşlik edyän.
Alymlaryň mundaşy, akyllaryň yoldaşy,
Azyz janyň goldaşy bir gündäki bäş namaz.
Munlug مونگلوغ – ser. Muňly.
Muňly مونگلی – gaygyly, gamly, gussaly, hesretli; dertli; klassyky edebiyatda «muňlug» formasy-da gabat gelyär; muňly bolmak – gaygyly bolmak.
Hiç kim muňly bolup, galmasyn garyp.
Muňly bolar myradyna etmeen.
Mur (p. Mu:r we mu:rçe) مور//مورچه – garynja; mur-u mar – garynja we yylan; mur-u malah – 1) garynja we çekirtge; 2) gm. Örän köp, ummasyz.
Ynsan bir mur, yygyp üyşir bu jaya.
Yoldaş bolsaň dile düşmez mur bile.
Bişeler içre arslan her yyrtyjy derrendeniň,
Er yüzünde herne bar, mur-u mar jünbendeniň.
Mur we süleyman (p-a. Mu:r we soleyma:n) مور و سلیمان – ser. Süleyman we mur.
Mur mäligi (p-a-t. Mu:r ma:liki) مور مالکی//مور ملکی – garynjalaryň patyşasy. «kysasyl-enbiyada» onuň ady manzara منظره diylip aydylyar. Ol süleyman bilen duşuşypdyr; ser.: süleyman we mur.
Mur mäligi manzara gelse bihet, bigayat,
Musa dur golun açyp, isa okyp yüz ayat.
Mur-u mar (p. Mu:r we ma:r) مور و مار – ser. Mur.
Mur-u meleh (p. Mu:r we malah) مور ملخ – ser. Mur.

Murassag (a. Morassa’) مرصّع – 1) gymmatbaha daşlar bilen bezelen, göwher bilen zynatlanan; 2) şygyrda iki bentdäki sözleriň her bir jähtden biri-birine meňzeş we heňdeş bolup gelşi; murassag halgat – gymmatbaha daşlar bilen bezelen halat, geyim.
Kimleri şa eyleyip, berdi murassag täç aňa,
Kimleri pakr-u penada eyledi mätäç aňa.
Murassag halgatlar, näzik hülleler.
Murassag halgat (a. Morassa’ hal’at) مرصع خلعت – ser. Halgat we murassag.
Murg (p. Morg, ks. Morga:n) مرغ – guş; towuk, her bir uçyan janawar; murgy-zerrin – tylla guş; tylla towuk, tylla reňkdäki guş.
Ol murgy-zerrin nakyş,
Asmanlara urup baş...;
Murgy-säher – daňdan sayrayan guş, bilbil.
Göyä murgy-säherdir, şeb suhan eylär agaz.
Murglarda bu gyrgydan
Jahan içre aman barmy?!
Murgzar (p. Mergza:r) مرغزار – ser. Mergzar.
Murda (p. Morde, ks. Mordega:n) مرده - öli, ölen; jansyz, jany çykan; murda jeset - öli jeset, jany çykan beden.
Mundag murda jesetge mahaldyr tapmak nejat;
Murdayy-sad sal – yüz yyl bäri ölen, yüz yyl öň ölen.
Murdayy-sad sal isem jana geler men;
Murda bolmak - ölmek, öli bolmak.
Galynmaz, zinde bolmaz, hut murda bolan köňlüm.
Jany tenden ayyrsaň, bir murda guluň boldum.
Ne hastayam, ne bimar, ne murdayam, ne zinde.
Murda dek uzanyp, yatyjy bolma.
Murda jeset (p-a. Morde jesed) مردخ جسد – ser. Jeset we murda.
Murdayy-sad sal (p. Morde-ye sad sa:l) مرده صد سال – ser. Murda we sad ii.
Murdar (p. Morda:r) مردار – 1) pis, erbet, näpäk; nejis; 2) haram ölen mal; öli; ölen haywanyň läşi; murdar ölen – haram ölen.
Her tilki bir şir dek gürlär

Murdar ölen läş üstüne.
Murdar bolar içen aşyň, nas atan.
Mursal (a. Morsal, ks. Morsali:n) مرسل – 1) iberilen, gönderilen, yollanan; 2) pygamber, resul (ser.); dini düşünjelere görä, göyä asmandan inen kitaby bolan pygamber; kitaby bolmadyk pygambere «nebi» diyilyär.
Niçe mursal geçdi, niçe müň nebi.
Magtymgulynyň käbir goşgusynda mursal «nebileriň» hatarynda gelyär, olaryň sany «nebiler» yaly üç yüz on üç müň diylip getirilipdir.
Üç yüz on üç mursal, galmady biri,
Kany asyf, süleymanyň weziri.
Mursalyn (a. Morsali:n, bs. Morsal) مرسلین – ser. Mursal.
Murt مورت – erkek adamlaryň yokarky dodaklarynyň üstünden ösyän irimçik tüy; murt towlamak – gm. Haybat atmak.
Murtun towlap, her yan tartar,
Haybaty peleňden artar.
Murtaza (a. Morteza:) مرتضی – 1) saylanan, halanan; 2) hezret alynyň lakamlarynyň biri.
Ki mesjitde olturmyşdy,
Bir gün murteza aly.
Murtat (a. Mortadd) مرتد – 1) dinden yüz dönderen, dinden çykan; 2) yslam dininden yüz dönderip, başga dine giren.
Mestde akyl bolmaz, murtatda iman...
Arslan bolup, el götermez şanyňdan.
Murça (p. Mu:rçe) مورچه – ser. Mur.
Musa (a. Mu:sa:) موسی – beni-ysrayyl (ewreyler) pygamberlerinden biri. Ol nuh we ybrayym pygamberden soň asmany kitaby bolan (ulul-azm) üçünji pygamberdir. Musa ymranyň ogly hem-de lawy ibn yakubyň neslindendir. Olar yusubyň zamanyndan müsürde yaşapdyrlar. Musanyň döwründe sibtiler (ewreyler) müsürde pes hala düşüpdirler, gybtylar (müsürliler) olaryň üstünden agalyk sürüpdirler. Adyň neslinden bolan müsür pyrgauny-hökümdary uly güyje ee bolupdyr. Ol

yusubyň, yakubyň we eyyubyň pygamber bolandyklaryny bilyänligi üçin, hudaydan we pygamberlerden gorkupdyr, diňe özüni hemmelerden beyik hasaplapdyr. Günlerde bir gün uly buthananyň geljekden habar beryän ruhanylary pyrgauna yüzlenip, şeyle diyyärler: «biz yyldyzlaryň hereketinden we butlaryň pyşyrdysyndan şu günden tä bir yyla çenli aralykda ewreyleriň arasyndan bir oglanyň dünyä injekdigini aňdyk. Ol oglan uly bir şerigat döretjek we ewreylere-de uly gudrat berjek, seni bolsa heläk etjek». Bu habara pyrgaun gazaplanyar we ewreyleriň täze dogan çagalarynyň erkek göbeklisini öldürip, diňe gyzlaryny galdyrmaga buyruk beryär. Şol pursatlarda bir gün musanyň ejesi yukabudyň burrysy tutyar, göbegene çagyryarlar, tiz wagtdan musa dünyä inyär, onuň maňlayyndan bir nur peyda bolup, göbegenäniň endamyny lerzana getiryär. Bu çaganyň doglanyny gizlin saklayarlar, çünki pyrgaunyň içalylary mydama täze dünyä inen çagalaryň gözleginde gezyärler. Üç ay geçenden soň allatagala musanyň ejesine: «бir sandyk yasat, çagany şoňa sal-da nil deryasynda akdyryp goyber» diyip ylham edyär. Ol hem bu ylham-buyrugy erine etiryär. Musanyň uyasy sandygyň yzyna düşüp gidyär. Nil deryasy pyrgaunyň köşgüniň gapdal yanyndan geçyän eken. Sandygy suwdan çykaryp köşge eltyärler. Pyrgaunyň ayaly asyyanyň gözi çaga düşende, biygtyyar onuň yüreginde şol çaga söygi döreyär, ärinden ony perzentlige kabul edip almagyny sorayar, çünki olaryň çagalary yok eken, galyberse-de, asyya gizlinlikde hudaya uyyan eken we çagaly bolmaklygy arzuw edyän eken.

Şeylelikde, çaga pyrgaunyň köşgünde terbielenip ulalyar, edermen yigit bolup etişyär. Allatagala oňa ylym we hikmet öwredyär we pygamberlik wezipesine tayyarlayar. Pyrgaunyň zulumy yyl-yyldan artyar, ewreyleriň yagdayy has pese düşyär. Musa zalymlara garşy göreşmekligi yüregine düwyär. Bir gün ol menef şäherine baryar, görse, köçeleriň birinde iki sany adam urşup duran eken. Olaryň biri ewrey (sibti), beylekisi gybty (müsürli) we köşge yakyn adamlaryň biri eken. Ewrey adamyň

gözi musa düşende, yalbaryp, ondan kömek sorayar. Musa-da ony goramak maksady bilen müsürliniň kellesine bir yumruk uryar, tötänden şol yumruk zerarly hem müsürli ölyär. Soň bu habar köşge baryp etyär. Netijede, musa gaçyp, hyjaz bilen şamyň aralygynda erleşyän medúen şäherine gidyär, sekiz günden soň şol ere baryp etyär. Musa bir guyynyň başynda şugaybyň (ser.) Gyzlaryny göryär, olara goyun yakmaga kömek edyär. Soň şugayp bilen duşuşyar, onuň gyzyna öylenyär, on yyl şouň yanynda galyp, goyun bakyar. Ahyrsoňunda musa müsüre gaytmakçy bolyar. Şugayp oňa öz hasasyny we ençeme mal beryär. Musa öz gelni we yaranlary bilen birlikde şugaypdan pata alyp günorta tarap yola düşyär, birnäçe wagtdan tur dagyna baryp etyär. Şol erde uly tupan turyar, garaňkylyk bolyar. Musa yoly yitirip, sergezdan bolyar, emma allatagalanyň gudraty ony halas edyär.
Musa yol agtaryp, dürli tarapa yüz uryan mahalynda tur dagy tarapyndan görünyän bir oda gözi düşyär, şoňa tarap gidyär. Baryp görse, şol mübärek erde bir agaç, onuň şahalary äleme nur saçyar. Durmuş musany şatlyk bilen garşy alyar. Şol pursatda: «ey musa, men er yüzündäki ynsanlaryň hudayydyryn!» dien nida (ses) eşidilyär. Şundan soň musanyň pygamberligi başlanyar. Huday ene-de ondan «eliňdäki näme» diyip sorayar. Musa ol soragyň syryny aňman: «bu meniň hasam» diyip jogap beryär. Hudayyň emri bilen musa hasany ere taşlayar, ol ilki yylan, soň aždarha öwrülyär. Musa gorkup gaçyar. Allatagala: «gorkma, meniň dergähimde pygamberler gorkmaly däldirler» diyyär. Şol pursatda huday oňa ene bir möjüze bildiryär, elini eteginiň astyna salmagy buyuryar. Haçan-da musa eli çykaranda eli ap-ak bolup, ondan nur peyda bolyar, ol nur bolsa dürli keselleri bejerip bilyär. Şu iki möjüze arkaly musa pyrgaunyň garşysyna göreşmekligi pugta yüregine düwyär. Ol arzuwyna etyär, huday bilen gürleşyär. Müsüre baryp pyrgauny hudaya uymaklyga çagyryar, özüniň pygamberdigini yglan edyär. Dogany haruny görüp, ony özüne kömekçi edip alyar. Musa müsür jadygöylerini, gurrandazlaryny

öz möjüzleri arkaly eňyär. Netijede pyrgaun musany öldürmekligi ýüregine düwýär. Musa bolsa ewreyleri müsürden çykaryp, alyp gitmegi niet edinyär. Bir gije gizlinlikde yola düşyärler. Ertesi muny eşiden pyrgaun öz goşunlary bilen olaryň yzyndan kowyar, olara golaylaşyar. Ewreyler galagoply yagdaya düşyärler, musadan haray sorayarlar. Olar gyzyl deňziň kenaryna baryp etyärler, şondan nädip geçjeklerini bilmeyärler. Şol aljyraňňy yagdayda allatagala musa «hasaňy deňze zyň!» diyip wahy iberyär. Ol-da hasasyny deňze zyňyar, deňziň ortasyndan yol açylyar, olar sag-salamat deňizden geçyärler. Pyrgaunyň goşunlary deňziň ortasyna gelenlerinde suw joşup, olaryň hemmesi heläk bolyar. Musa hudayyň buyrugy bilen otuz günläp öz bedenini päk saklap, soň sina daglaryndaky turuň depesine çykyp, daş sahypalaryna yazylan «töwratyň» ayatlaryny hudaydan alyp gelyär, onuň bilen gürleşyär. Her niçik bolsa-da, ewreyleriň köpüsi musanyň tabşyryklaryny erine etirmän, mal-baylyk toplamaga köp üns beryärler. Hatda musanyň dogan oglany karun kyrk öyi dolduryp duran genji-hazyna ee bolyar. Emma şonda-da öz malyndan zekat bermäge gysganyar, musany bolsa kemsidyär. Netijede musa ony näletleyär, huday eri yrandyryar, karuny er yuwudyar, ol palçygyň astyna çümüp yok bolyar.
Musa, dini rowayatlara görä, biziň eramyzdan 1571 (käbir maglumatlara görä, 1600) yyl öň ramses ikinjiniň patyşalyk eden (pyrgaun bolan) döwründe müsürde menfis şäherinde eneden bolyar. Ol ölümi yakynlan mahaly yuşa’ ibn nuny öz halypasy edip belleyär. Bir yüz yigrimi yyl yaşandan soň musa sina daglarynyň iň beyik depesi bolan tura çykyar, şol erde ekelikde aradan çykyar. Gabry hudaydan başga hiç kime belli däl diyilyär. Musa hyzyr bilen duşuşyar, ondan köp zatlar öwrenyär. Olaryň duşuşygy baradaky rowayat meşhurdyr.
Musa allatagala bilen sözleşeni sebäpli, oňa «kilim» we «kelimulla» lakamlary berlipdir. Musanyň ady barada üç hili pikir bar: 1) ol suw bilen gök otuň içinden çykarylany üçin, oňa

musa, yagny «suw we gök» diylip at goylupdyr; 2) ybrylaryň pikiriçe, musa sözüniň asly muşa bolmaly. Muşa diymek ybry dilinde «yokary göterilen, yokary çykarylan» diymek bolmaly. Musa suwdan çykarylany üçin, pyrgaunyň gyzy oňa şeyle at dakypdyr; 3) musa sözi siriya dilinde iki sany «mu – tabyt» we «sa – suw» dien sözlerden emele gelen at hasaplanyar. Musa barada yazylan dürli kitaplar bolup, olarda başga-da her hili çaklamalar orta atylyar. Musanyň ady «kurúanyň» 34 süresinde agzalyar (mes.: «bakara», «engam», «nemil», «kysas», «merúem», «gafyr», «agraf», «furkan» we başgalar) we ol hakda maglumat berilyär. Dini rowayatlara görä, göyä musa öz elinde pis keselini döredip, ene-de özi ajayyp suratda ony bejermegi başaranmyş. Musanyň «ak eli» («edi-beyza») – gudratyň hem dabaranyň we şöhratyň sinonimi we simwoly hasaplanyar, onuň başga-da keramatlary bolupdyr diyilyär. Soňky döwürde awstriyaly ewrey alym furuwid musanyň şahsyeti, gelip çykyşy we ady barada yörite kitap yazypdyr.

Ne ayypdyr, ne hata, bakdy goyun musa kelim.
Hak bilen raz aydyşan musa kelimulla kany?
Zekerya pygamber, ya hyzyr, ylyas,
Kowus, kyyas, musa, ymran, şypa ber!

Musa asasy (a-t. Mu:sa: asa:sy) موسی عساسی – rowayatlara görä, musa pygamberiň keramatly hasasy, tayagy. Göyä, ol musanyň islegi boyunça yylana öwrülenmişin; ser. Musa.

Birniçe mejnun kibi çäki-giriban onda bar,
Dayanar musa asasy – mary gördüm şondadyr.

Musa kelim (a. Mu:sa: keli:m) موسی کلیم – musa pygamber; ser. Musa.

Kany musa kelim, mugjuz asasy,
Gähi köprük, gähi yylan geçipdir.

Musa kelimulla (a. Mu:sa: keli:m-alla:h) موسی کلیم الله – ser. Musa.

Niçe müň pygamber ol musa kelimulla kibi.

Musa käzim (a. Mu:sa: ka:zim) موسی کاظم – ser. Ymam käzim.

Musawwar (a. Mosawwar) مصوّر – ser. Müsewwer.

Musallat (a. Mosallat) مسلّط – 1) höküm süryän; eňen, basyp alan; hökümli; 2) bellenip goylan, bíriniň üstünden höküm süren.
Awy-zäher, şähdi-şeker, türpe ballar onda bar,
Ol yowuz mahşar musallat galmagallar ondadyr.
Pähm ediň, her erde bir päli azan,
Yowuz musallata sezewar bolar.
Musahyp (a. Mosa:hib) مصاحب - «söhbet» sözünden; 1) gürrüňdeş, söhbetdeş; 2) yoldaş, yürekdeş, dost, yar; 3) bir uly adamyň yanynda bolyan adam;
Musahyp dert - dert bilen öwrenişen.
Garybam, aşygam, musahyp derdem,
Gördügim yat edip yyglaryn her dem.
Musahyp dert (a-p. Mosa:hib derd) مصاحب درد – ser. Musahyp.
Mustagan (a. Mosta'a:n) مستعان – 1) kömek islenen, yardam soralan; 2) huday, alla; ryzkayy-mustagan – hudayyň razyçylyg.
Bu hayatyň içre hasyl kyl ryzayy-mustagan,
Her nepes tä ah-u ataş yar bolmasdan burun.
Mustagrak (a. Mostagrak) مستغرق - «gark» sözünden; 1) gark bolan, çümen; 2) her bir zada çuň pikir beren, çuň pikire batan.
Ger diyseler küf olar, eşya senden halydyr,
Menzil senden mustagrak, mekan senden bihabar.
Mustapa (a. Mostafa:) مصطفى – 1) saylanan, saylanyp tutulan, seçilip alnan; 2) muhammet pygamberiň lakamlarynyň biri; 3) erkek adamyň ady.
Uhut uruşynda ol mustapanyň,
Iki dişi şehit bolan günler hey!
Mustapaga indi warak,
Müňkür bolan – dinden yrak.
Mustejap (a. Mosteja:b) مستجاب – islegi kabul bolan, hayyşy ya-da talaby kabul edilen; mustejap etmek – kabul etmek, islegi kabul etmek; mustejabetdagwa – dogasy alla tarapyndan kabul bolan; ser. Mustejip.

Mustejip (a. Mosteji:b) مستجیب – hayyşy kabul bolan, islegi kabul bolan, talaby kabul bolan, dilegine eten; mustejip etmek - kabul etmek, erine etirmek, dilegini kabul etmek.
Kyl doga, magtymguly, etsin dogaňny mustejip,
Taňla kylgan işlerim yzhar bolmasdan burun.
Musulman (a-p. Mosalma:n) مسلمان – asly arap dilindäki مسلم «moslim» sözünden; 1) yslam dinini kabul eden, yslam dinine uyyan adam; 2) gm. Dogry, ras; garyndysy yok; päk, arassa; 3) dindar, takwa. Bu söz aslynda arapça «moslim» sözüniň pars diliniň köplük san alamaty bolan «an» goşulmasyny kabul eden söz, yagny «mosliman» sözi bolmaly. Ol soň özgerip, birlik san manyny aňladyan söze öwrülipdir, gaytadan ene-de «an» goşulmasyny kabul edip «mosilmanan» (musulmanlar) şekilinde ulanylypdyr.
Musulmanlar gylyç goysa bir-birne,
Döwlet dönüp, dinler nogsana gelgey.
Musulman gardaşlar, dönmäň bu yoldan,
Syratdan geçerler, inçedir gyldan.
Musulmanan (a. Mosalma:na:n) مسلمانان – ser. Musulman.
Mushap (a. Moshaf) مصحف – ser. Mushaf.
Mushaf (a. Moshaf, ks. Mesa:hif) مصحف – 1) sahypalardan düzülip yazylan zat, kitap; jilt; kodeks; 2) «kurúan», kelamylla.
Ok u:r bolsaň, ok ur nebsiň gözüne,
Gara, çyn göz bile mushaf yüzüne.
Musyja (p. Mu:si:çe) موسیچه – ser. Musyça.
Musyça (p. Mu:si:çe) موسیچه – gumry, kepderi; düz kepderä meňzeş, yöne ondan kiçiräjik guşuň ady.
Musyça diyr: «giter men»,
Geldim, bildim - öter men.
Mutdasyl (a. Mottasil) متّصل – ser. Muttasyl.
Mutlak (a.) – 1) şertsiz, bir zat bilen çäklenmedik; azat; 2) asla, hergiz, hiç; absolyut; 3) diňe, yalňyz, eke-täk; 4) hemme, çäksiz; käpiri-mutlak – düypden käpir, asla käpir.
Çykardym başdan imdi dünyä höwesin mutlak.

Biçäredir süythor, birniçe akmak,
Ol iş bile bolar käpiri-mutlak.
Muttasyl (a. Mottasil) متّصل – 1) bagly, baglanan, bitişik, bitişen; 2) hemişe, mydama; yzygiderli.
Muttasyl eşkim akyp,
Goymaz görerge bakyp.
Mutyg (a. Moty:’) مطيع – 1) boyun egen, tabyn bolan, baş egen; 2) biriniň hökmi astynda bolan, tabyn; 3) baş götermän dynç yaşayan; mutyg olmak – boyun egmek, tabyn bolmak; mutyg etmek – boyun egdirmek, tabyn etmek; mutyg oldy jümle älem – hemme dünyä oňa boyun egdi.
Mutyg oldy jümle älem,
Şeyle sahyp zaman oldy.
Emriňe mutyg et eyran zemini.
Mutyg bolup, huda emrin tutmayan.
Muft (p. Moft) مفت – 1) mugt, pulsuz, dereksiz; peşgeş; 2) gm. Örän arzan, gymmat däl.
Yany birle tapsa yaragy, aty,
Ene diyr ki muft, tükenmez nan bolsa.
Muhammedi (a. Mohemmedi:) محمدى – muhammet pygambere ynanyan, muhammediň dinine uyyan, musulman.
Ey wezir, ey patyşa,
Munda muhammedi bar.
Muhammet (a. Mohammed) محمّد – 1) öwülen; hoşgylyk, köp sanly oňat gylyk-häsieti bolan adam; 2) musulmanlaryň pygamberi muhammet ibn abdylla. Onuň beyleki lakamlary: muhammet al-mustapa; ahmet; abulkasym. Ol pygamberleriň iň soňkusy hasaplanyar. Muhammet abdylla ibn abdylmutallybyň ogly, ejesi wähbiň gyzy ämenedir (آمنه). Ol 571-572-nji yyllarda, anuşirwan adylyň patyşalygynyň kyrk birinji yylynda mekgede doglup, 632-633-nji yyllarda-da medinede aradan çykypdyr. Kakasy ol dünyä inmezinden öň ölyär, birnäçe yyl soň ejesi-de wepat bolyar. Sekiz yaşyndan başlap, kakasynyň dogany abu talybyň elinde terbielenyär, yaşlykdan yiti zehinli we görnükli

şahsyete ee bolyar. On iki yaşynda agasy bilen bilelikde söwda üçin şamata (siriya) gidyär, yolda bir kerwensarayda buhayra atly bir hristian ruhanysy ony görüp, geljekde onuň pygamber boljakdygyny abu talyba buşlayar. Muhammet 20-26 yaşlaryndaka ilkinji gezek hatyja dien 43 yaşly bay dul ayala öylenyär. Şondan soň köp wagtlar hara dagyna çykyp, ybadata meşgul bolyar. Muhammet 47 yaşynda özüni pygamber diyip yglan edyär. Şondan 13 yyl geçenden soň 622-nji yylda mekgeden medinä göçmäge mejbur bolyar, ençeme gezek uruşlar edyär. Hatyja ölenden soň bir wagtyň özünde muhammediň 15 nikaly, 11 sany-da gyrnak ayaly bolupdyr. Ol öz döwrüniň hormatly adamlary bolan abu bekriň gyzyna (ayşa), omary gyzyna (hafsa) we başgalara öylenipdir. Muhammet ölenden soň, gyrnaklaryndan başga yzynda dokuz sany nikaly ayaly galypdyr. Onuň dini kitabynyň ady «kurúandyr». Muhammediň döwründe yslam dini diňe arabystan yarymadasynyň käbir erinde yayrapdyr. Soň, ylayta-da, ikinji halyfa omaryň zamanynda köp ere yayrapdyr: muhammet ummaty – muhammede uyyanlar.
Müner any ahmet ibni abdylla,
Geldi zybanyma sözi byragyň.
Muhammet ummaty malsyz bolmasyn,
Malsyz bolsaň, dogan-gardaş yat bolar.
Muhammet bagyr (a. Mohammed ba:kyr) محمد باقر – ser. Ymam bagyr.
Humayun dagydyr ahyr binasy,
Muhammet bagyra bagyşla bizni.
Muhammet tagy (a. Mohammed taky:) محمد تقى – ser. Ymam taky.
Muhammetsapa (a. Mohammed-sa:fa:) محمّد صفا – magtymgulynyň doganlarynyň biri, döwletmämmet azadynyň ogullarynyň biri. Bu at gysgaldylyp – mämmetsapa şekilinde-de ulanylyar.
Mämmetsapa gitdi kömek bermäge,
Uzadanlar geldi, bular gelmedi.

Muhannes (a. Mohannes) – 1) gorkak, namart, binamys; 2) ayal häsietli erkek, germafrodit (r.).
Muhannesiň bolmaz namysy-ary.
Bir mert yagşy muhannesiň yüzünden.
Muhapbet (a. Mahabbet) محبّت – 1) dostluk, söygi, mähir, gowy görme, lezzetli zada bolan meyil; 2) sufizmde hudaya bolan gyzgyn söygi; muhapbet etmek - söygi bildirmek; yagşylyk etmek.
Noş edipdir muhapbetiň gandyndan.
Muhapbet çyragy öçebaşlady.
Öňki gelenlere muhapbet etdiň,
Soňky gelenlere etmediň, dünyä!
Muhasem (a. Moha:sim) – ser. Muhasym.
Muhasym (a. Moha:sim) مخاصم – 1) duşmançylyk edyän; uruşyan; özara duşmançylygy bolan iki adam ya-da şolaryň biri; 2) özara dawa, jedel edyän iki tarap ya-da şolaryň biri.
Nobat hasan atly yigide etdi,
Muhasym goymayyn, ryza eyledi.
Muhlus (a. Mohlis) مخلص – 1) dostlugy, ynanjy ya-da ybadaty päk we tüys yürekden bolan adam; 2) yhlas edyän; dogruçyl adam.
Müňkür bilmez, muhluslaryň şeki yok,
Pygamber destidir – desti atamyň.
Muhläk (a. Mohlik) مهلك - «heläk» sözünden; öldüriji, heläk ediji.
Sözüň şeyle göçürilişi nädogry.
Görgüsi her bir alamat her haçan muhläk olar,
Tapmayyn hergiz alaç, biçäre bolgan naskeş.
Muhtar (a. Mohta:r) مختار – 1) ygtyyarly, erkin; 2) awtonom; 3) saylanan; ahmedi-muhtar – muhammet pygamberiň lakamy, ygtyyarly muhammet.
Bilermi sen nije yoldur salyňdy,
Kaysy yoldur muhtar boldy, bilindi.
Muhtaram (a. Mohtaram) محترم – hormatly, hormata mynasyp; hormat edilen; abrayly, sylagly.

Seniň işiň keremdir,
Gollaryň muhtaramdyr,
Enbiya-u öwlüyäler barçasyndan muhtaram.
Muhtasar (a. Mohteser) مختصر – 1) gysga, gysga kesilen, gysgaldylan, giň däl; 2) azajyk, gysgajyk.
Garaz söz muhtasar, jenneti gördüm, yagşy jay erken,
Damagym bar idi sözlärge, läkin kän gördüm.
Muhtasyp (a. Mohtasib) محتسب – 1) sanayan, hasaplayan; 2) häkim, gorayjy; 3) derňewçi, barlagçy, kontrolyor, inspektor; muhtasyplar afzaly – dini häkimleriň iň oňady.
Omary-hattaby-adyl, muhtasyplar afzaly.
Muhterem (a. Mohtaram) – ser. Muhtaram.
Muhubbet (a. Mahabbet) محّبت – ser. Muhapbet.
Muş (p. Mu:ş) موش – syçan.
Gürbe muş golunda esire dönse,
Zeň göwhere, yakut zeňe öwrülse.
Muşakgat i (a. Maşakkat, ks. Maşakka:t) مشقت – 1) kynçylyk, mähnet, zähmet, azap, ezúet; 2) zähmetli iş, kyn iş, muşakgat tartmak –azap görmek.
Erenler yolunda tartyp muşakgat,
«şypa ber, resul!» diyp, sedag etişse.
Mşakgatdyr tende jan tapylmasa.
Ya yaradan, bir yar bergil,
Köp muşakgat degdi jana.
Muşakgat ii (a. Maşakka:t, bs. Maşakkat) مشقّات – ser. Muşakgat.
Muşt (p. Moşt) مشت – 1) yumruk; 2) gysym, penje; muşty-häk – bir gymy toprak.
Muşty-häke jan berdiň, bir zinde guluň boldum.
Jany tenden ayyrsaň, bir murda guluň boldum.
Magtymguly, paş eylegil sözüňni,
Pelek muşty-häk etmeyin gözüňni.
Muştak (a. Moşta:k) مشتاق - «şowk» sözünden; meyilli, höwesli, arzuwly, arzuw eden; muştak bolmak – arzuwda bolmak, höwes etmek.

Walla, görmäge muştakdyr,
Beg-de, han-da, gul-da seni!
Muştak boldy köller çowdur han üçin.
Yakyn köňül bile muştakam, bende.
Muşty-häk (p. Moşt-e ha:k) مشت خاك – ser. Muşt.
Muúazzem (a. Mo'azzem) معظّم – ser. Mugazzem.
Muúrabat (a. Mo'raba:t, bs. Mo'rab) معربات – 1) äşgär, açyk, aydyň, düşnükli, ayan; 2) hereket kabul edyän sözler; ahyry hereketler bilen üytgeyän atlar.
Aga-begler, älem üzre muúrebat,
Gerek synasynda ody yigidiň.
Muezzin (a. Moezzin) مؤذن - «azan» sözünden; azançy, azan çekyän, namaz wagtyny yglan etmek üçin azan çekmäge borçly adam.
Ymamlary sürer, muezzin ider,
Yüzleri ay kimin bolar, yaranlar.
Mübtela (a. Mobtela:) مبتلا - «bela» sözünden; 1) duçar, giriftar (ser.); bela duşmaklyk, agyr yagdaya düşmeklik, bir zada uçramaklyk; 2) gm. Aşyk; duşan, sataşan; mübtela kylmak – duçar etmek, agyr yagdaya salmak.
Eya dostlar, pelek jebri,
Başymny mübtela kyldy.
Serişdäň kem bolsa, yşkyň işinden,
Bar, habar al gören mübtelalardan.
Mübärek (a. Moba:rek) مبارك - «bereket» sözünden; 1) bereketli, ugurly, hayyrly, gutly; bollugy bolan; 2) eziz, hormatly; mukaddes; mübärek jemal – mukaddes yüz, hormatly adamyň yüz keşbi.
Mübärek jemalyň, bilgil ne boldy?
Gollarynyň häkin ne erden aldy?;
Mübärek enjümen – hayyrly yygnak, hormatly yygnak.
Lutf edip bergil, huda, yagşylar içre watan,
Tä düzey bir dem alar birle mübärek enjümen.

Müwekgel (a. Mowekgel) موكـّل – wekil bolnan, biri tarapyndan wekil bellenilen, bir iş tabşyrylan adam, bir işi boyun alan adam.
Arkadan gelse müwekgel, jayydyr dowzah sakar,
Binamazlar çar tarapga delmuryp her yan bakar.
Müdepbir (a. Modebbir) مدبّر – her işiň ahyryny oylanyp, öňünden çäre agtaryan; işiň her bir tarapyny oňat oylanyan.
Edi weli yaran bolup müdepbir.
Müjewür (a. Moja:wir) مجاور – 1) goňşy; 2) dini düşünje boyunça, keramatly hasaplanyan mazaryň sakçysy we şol erde ybadat edyän adam.
Yarysy melekden, yarysy jyndan,
Müjewürsiz bolmaz üsti atamyň.
Müjerret (a mojerred) مجرّد – 1) yalaňaç 2) eke, yalňyz; sallah.
Heywere näkes zagypdan,
Ötseň müjerret yagşydyr.
Müjtehit (a. Mojtehid) مجتهد - «jähd» sözünden; 1) tagalla edyän; 2) şerigat ylmy boyunça iň yokary derejä etip, «kurúan» we hadyslardan dini meselelere degişli jogap tapmagy başaryan ruhany alym.
Müjtehit sözüne amal bolmady,
Mynapyklar yaradany bilmedi.
Müznübin (a. Moznibi:n, bs. Moznib) مذنبين – ser. Müznüp.
Müznüp (a. Moznib, ks. Moznibi:n) مذنب – günäkär, günäli, yazykly; şafygyl-müznübin – günäkärlere arka durujy.
Ya şafygyl-müznübin diyp, yat eder men her säher,
Gudratydan mesihany yaratdy ol bipeder.
Müyn (mü:yn) موين – utanç, haya, ayyp; müynli – utançly ayyply, yazykly.
Müynli bolar hak emrini tutmayan...
Gözün diker, kişi aşyna zar bolar.
Müynli (mü:ynli) موينلى – ser. Müyn.
Mükemmel (a. Mokemmel) مكمّل – kämil, kämilleşen, etişen; doly; piri-mükemmel – kämil pir.
Magtymguly, işim ahy-zarydyr,

Bir mükemmel äriň hyrydarydyr.
Kyrk müň müridi hem bar erdi kämil,
Özi bir işandyr – piri-mükemmel.
Mükerrer (a. Mokerrer) مکرّر – 1) gaytalanma; gaytalanan, gaytalanyan; gaytalap; 2) şygyrda bir sözüň birnäçe gezek gaytalanmagy.
Kimge tabşyrmakny eyläp mükerrer,
Öz köňlünge şeyhni berja eyledi.
Mülewwes (a. Molewwes) ملوّس – 1) hapa, bulaşan, pis (moralü taydan); 2) tertipsiz, garyşyk.
Men ajyz-u betnefs le,
Mülewwes men yüz gat le.
Mülk (a molk, ks. Emla:k) ملك – 1) eelik edilyän zat (er, suw, öy we ş.m.); 2) yurt, ülke; mülki-möwla – hudayyň mülki; mülki-jahan – dünyä baylygy.
Ey, ülkesi abat, mülküne magrur,
Mülküň bakasy yok, näge yatyp sen?
Mülki-jahan tutdurmaz, eyleseň müň serişde.
Bu dünyä mülkünde mülki-möwlaya,
Ne kapyrdyr, müňkür bolar, yaranlar.
Mülki-jahan (a-p. Molk-e jaha:n) ملك جهان – ser. Mülk.
Mülki-möwla (a. Molk-e mawla:) ملك مولا – ser. Mülk.
Münber (a. Minber, ks. Mena:bir) منبر – wagyz-nesihat edyäniň üstüne çykyp oturyan basgançakly uly kürsüsi; yörite oturgyç (gürrüň beryän şonuň üstünde oturyar).
Wagyz çykdy münbere,
Halka nesihat bere.
Mähraby-yüzüň münber.
Münewwer (a. Monewwer) منوّر – nurly, yalkymly, yşykly, yagtylykly; münewwer kylmak – yagtylandyrmak; husny münewwer – gözelligi yalkymly.
Jahan boldy münewwer,
Dürri-galtanym geldi.
Asmandan nur yagsa, münewwer bolar.

Mahy-taban erdi, husny münewwer.
Müneçjim (a. Monejjim) منجّم – 1) astronom, yyldyzlar baradaky ylmyň ussady; 2) yyldyzlara garap pal atyan adam; astrolog (r.).
Müneçjimler bary üyşüp gaşynda,
Her kaysy bir tagbyr aytdy, yaranlar!
Münmek مونمك//مينمك – ulag üstüne çykyp oturmak; bir zadyň üstüne yokary çykmak.
Garyplar at münüp, depse – eşekdir,
Döwletliler eşek münse, at bolar.
Müňker-nekir (a. Monker neki:r) منكر نكير – musulmanlaryň düşünjesine görä, gabyrda ölüden sorag edyän iki sany perişdäniň atlary.
Ol müňker-u nekirler durmadylar bir zaman,
Şol erde rebbim görüp, dogry mekana geldim.
Müňker-nekir dar gabyrda,
Sorag, sowal kylmak hakdyr.
Müňkür (a. Monkir) منكر – inkär ediji; betgüman, ykrar etmeyän, kabul we tassyk etmeyän; ynanmayan; imansyz.
Müúmün bolan müňkür bolmaz sözüme,
Her kim müňkürdir ol äre,
Käfiri-bigüman oldy.
Müňküri mürşüt bilip, yalganny ykrar bildiler.
Mürewwet (a. Morawwat) مروّت – 1) jomartlyk, yagşylyk, ynsap; 2) mertlik, ynsanyet.
Ya, mürewwetli şahym,
Umydym, kyblagähim.
Kimselere behişt mürewwet kyldyň.
Ne mürewwetden eser bar, ne adalatdan nyşan.
Müretdep (a. Morattab) مرتّب – 1) tertibe salnan, düzedilen; 2) gurlan, döredilen; 3) bellenen, mahsus; 4) yzygiderli, yzly-yzyna.
Bir nagmakäri-yu jan keşwer bozdy sypahy,
Şergyna galam yazdy müretdep ki syyahy.
Müretteb (a. Morattab) مرتّب – ser. Mürettep.
Mürettep (a. Morattab) – ser. Müretdep.

Mürit (a. Mori:d) مريد – 1) şägirt, sopy, sufizm taglymatynyň yolbaşçysyna gol beren we ondan şol taglymaty öwrenyän şägirt; 2) mürşüde (ser.) Eeryän adam.
Boyny yogynlarny mürit tutundy,
Yalan söz imanyn aldy, yaranlar!
Mürit hyzmat etmez pire,
Zamana ahyr bolanda.
Kyrk müň müridi hem bar erdi kämil.
Mürçe (p. Mu:rçe) مورچه – ser. Mur we murça.
Mürşüt (a. Morşid) مرشد – 1) yolbaşçy, yol görkeziji, ruhy yolbaşçy, dogry yol görkeziji; 2) pir, sufizm taglymatynyň yolbaşçysy, şyh; 3) gm. Gaflatdan (ser.) Oyandyran, gözüni açan.
Kyrkyňda toba eyläp, bir mürşüde gol biyr sen.
Müňküri mürşüt bilip, yalganny ykrar bildiler.
Taňla ol towpykly gullar mürşüdine daldadyr.
Bir mürşüt etegin tutsam, aglasam,
Yşk oduna jany-jismim daglasam.
Müsewwer (a. Mosawwar) مصوّر - «surat» sözünden; 1) teswirlenen, suratlar we şekiller bilen bezelen; çekilen surat. Bu sözüň «müsewwir» dien formasy «surat çekiji, hudožnik» dien manyny beryär; 2) behişt.
Içinde dört aryk, müsewwer ady,
Ebabil eshaby-filge gowuşdy.
Müslüm (a. Moslim) مسلم – ser. Musulman.
Müstejap (a. Mosteja:b) مستجاب – ser. Mustejap.
Müstejip (a. Mosteji:b) – ser. Mustejip.
Müsür (a. Misr) مصر – egipet, afrikanyň demirgazyk gündogarynda erleşyän bir yurt, uly nil deryasy şonuň ortasyndan geçyär, paytagty kayyr (kahyra) şäheridir. Müsür 1953-nji yylda patyşalyk häkimieti yykyp, respublika boldy. Müsür dünyäniň iň gadymy medenietli yurtlarynyňbiri hasaplanyar, onuň alty müň yyllyk medeniet taryhy bar. Gadymy müsür şalaryna pyrgaun diylipdir. Müsüriň ilkinji pyrgauny biziň eramyzdan takmynan bäş müň yyl ozal höküm sürüp geçipdir.

Magtymguly aydar, älem bakyldy,
Pelek seni müsre aldy, çekildi.
Her kimiň özüne müsürdir jayy.
Ogludyr müsür soltany.
Müshef (a. Moshaf) مصحف – ser. Mushaf.
Müflis (a. Moflis) مفلس – 1) garyp, biçäre, pese düşen, goly dar; 2) söwdada zyyan çekip, garyp galan.
Arryk, müflis, garyp bolan oňalar...
Ajap guş salmaly awlahlary bar.
Müfti (a. Mofti:) مفتی - «fitwa:» sözünden; şerigat we dini kanun esasynda görkezme beryän ruhany adam, pitiwa beryän, şerigat meselelerine yolbaşçylyk edyän adam, dini hökümleri beyan edyän ruhany.
Müftüler mal alyp, rowayat berer.
Nähak pulny alar, hakny köydürer.
Bir pul üçin müfti berer rowayat.
Molla, müfti haka doga okaşyp.
Mühlük (a. Mohlik) مهلك – ser. Muhläk.
Müşgil (a. Moşgil, ks. Moşgila:t) مشگل – kyn, çetin, aňsat däl, agyr, kynçylykly; müşgil etmek – kynlaşdyrmak.
Müşgil sapar bolar ölüm sapary,
Wehimi çoh bolar, köpdür hatary.
Düşmüşem bir müşgile, sen-sen bu işe çäresaz.
Özi müşgil eder asan işini.
Müşgilgüşa (a-p. Moşgil-goşa:) مشگل گشا – kyn işi başaryan, kyn işi bitirip bilyän, kyn meseläni çözüp bilyän.
Sen bir müşgilgüşa sen, kyrk müň altyn borjum bar.
Agayy-müşgilgüşat, ol emiri-müúmünin.
Müşgilgüşat (a-p. Moşgil-goşa:d) مشگل گشاد – ser. Müşgilgüşa.
Müşgin (p. Mişgi:n ya-da moşgi:n) مشگین – 1) müşk yaly; 2) gara reňk; 3) müşk ysyny beryän; müşgin anbar käkil – müşk yaly gara reňkli we anbar ysyny beryän käkil.
Bakmadymy ay näzenin, gülgün yüz üzre sünbüle,
Magrur olma beyle tile kim müşgin anbar käkile.

Müşgül (p. Moşgil) مشگل – ser. Müşgil.
Müşderi (a. Moşteri:) مشترى – ser. Müşteri.
Müşk (p. Moşg ya-da mişg) مشگ – keyigiň belli bir tohumynyň göbeginden alynyan gara reňkli we yakymly ysly madda, muskus (r.).
Melekler müşk ile anbar saçdylar,
Ya müşkmi sen, ya kokunar anbarmyň.
Müşrükin (a. Moşriki:n, bs. Moşrik) مشركين – ser. Müşrük.
Müşrük (a. Moşrik, ks. Moşriki:n) مشرك - «şirk» sözünden; hudaya şärik bar diyip ynanyan, köphudayly, butparaz, kapyr.
Kerb-u belalar tartdylar müşrükleriden kim alar.
Müşteri (a. Moşteri:) مشترى – 1) hyrydar, satyn alyjy, klient (r.); 2) yyldyz ady (yupiter). Müşteri we zöhre – zerduşt dininde biri-birine aşyk bolan iki sany huday hasaplanyar.
Müşteri gapyl oturmyş, bent boluban sözler.
Bagtym müşterisine gurdur bazar, ey dost!
Müúmün (a. Moúmin, ks. Moúmini:n we moúmina:n) مؤمن – 1) iman getiren, dine ynanyan, yslam dinine we muhammet pygambere boyun egyän; 2) dogruçyl, ynamly; emiri-müúmünin – 1) yslamyň görnükli halyfalary; 2) hezret alynyň lakamy.
Jahanda bar işden yaman
Bir müúmüniň azarydyr.
Müúmün bolan müňkür bolmaz sözüme.
Jandan diydim: «ya aly!», tapyldy şahy-merdan,
Agayy-müşgilgüşat, ol emiri-müúmünan.
Müúmünan (a. Moúmina:n, bs. Müúmün) مؤمنان – ser. Müúmün.
Eylemesin her müúmunan mahrum dogadan, ya reb.
Müúmünin (a. Moúmini:n, bs. Moúmin) مؤمنين – ser. Müúmün.
Müúmünun (a. Moúminu:n, bs. Moúmin) مؤمنون – müúmünler, iman getirenler, dine ynanyanlar; dogruçyllar.
Boldy kapyr set saňa ismi-mukarrabyň müúmünun,
Iki dünyä boldy hoşnut rahmatyň görgeç resul.
Mygmar (a. Mi’ma:r) معمار – arhitektor, gurluşyk işine yolbaşçylyk edyän inžiner.

Manjanykga baglanyp, bir ataş içre oklanan,
Käbe binyat eylegen mygmary gördüm – şondadyr.
Mydam, mydama (a. Modam) مداما//مدام - «dowam» sözünden; 1) hemişe, yzygiderli, baky, üznüksiz; 2) şerap, mey; 3) hemişe yagyan yagyş.
Magtymguly mydama doga kylar dergaha,
Sayyl men, mahrum etme dergahyňdan, ya huday!
Mydam olup juende,
Til seniň üçin nalan.
Mydar (a. Meda:r) مدار – 1) güzeran, yaşayyş, gün geçirme, 2) töweregine aylanylyan nokat; 3) gm. Sebäp; mydar eylemek – gün geçirmek; ylalaşmak; yaşamak.
Waslyň umudyna bir dem ygtybarym galmaz-a,
Bolmasa umydy-waslyň, hiç mydarym galmaz-a.
Reft-u amed kyl, mydar eyle,
Söweş etme şir biläni.
Myjabat (myja:bat) مجابت – yalan töhmet, şyltak.
Işanlary her gapyda tapylar,
Mollalara yok myjabat yapylar.
Myzlama (a. Mazlyma) مظلمه – ser. Mazlyma.
Myzrak (a. Mizra:k) مزراق – ser. Mizrak.
Mylayym (a. Mola:yim) ملایم – 1) uygun, muwapyk; 2) yumşak, aram, yuwaş; hoştap.
Eger sen hem bolsaň nerm-u ylayym,
Sen mylayym bolsaň, guluň bolayyn.
Mylayymzada (a-p. Mola:yim-za:de) ملایم زاده – mylayym adamdan dogan, yuwaş we yumşak gylykly adamdan doglan.
Edepli, erkanly, mylayymzada.
Tä ölinçäň bile yöresiň geler.
Mylakat (a. Mola:ka:t) ملاقات – görüşme; tanyşma, birleşme; mylakatly – görşen, gowşan; hoş gylykly.
Mylakatly, şirin dillli, hoş sözli,
Ol periler kä yigide duş geler.
Mylakatly (a-t. Mola:ka:tly) ملاقاتلی – ser. Mylakat.

Myltyk ملتيق – arapçasy: bunduky:ya – tüpeň.
Ajal otdur, ten myltykdyr, jan – gülle.
Ryzk däridir, ataş degse, göçer sen.
Mynajat (a. Mona:ja:t) مناجات – 1) hudaya doga etme; birine öz iç syryňy dökme; hudaya yüzlenip doga okama; 2) hudaya yüzlenip yazylan şygyr; mynajat kylmak – hudaya yüzlenip gijelerine doga okamak.
Ol ybrayym pygamber, bardy allaga dada,
Haka kyldy mynajat, tilinde senasy dört.
Tur, hakyň dergahyna mynajat kyl, gol göter,
Hyzyr doga eyleyip, ylyas etse mynajat.
Mynapyk (a. Mona:fyk, ks. Mona:fyky:n) منافق – 1) iki yüzli (adam); aydyan sözi bilen edyän işi başga; 2) yaranjaň, ara bozujy; şugul; 3) yalandan musulman bolup, aslynda oňa garşy hereket edyän.
Mynapyk zalymny şol gün yakarlar.
Mynapygyň köňli saht seňistandan.
Mynapykyn (a. Mona:fyky:n, bs. Mona:fyk) منافقين – ser. Mynapyk.
Mynasyp (a. Mona:sib) مناسب – gelşikli, yaraşykly, layyk, tay bolan.
Pakyra mynasyp sabr-u kanagat,
Baylar yaraşygy hayr-u sahawat.
«menem» dien goç yigide,
Bir mynasyp yar gerekdir.
Mynafyk (a. Mona:fyk, ks. Mona:fyky:n) منافق – ser. Mynapyk.
Erenler jem bolup, bazar etdiler,
Mynafyklar turup hezer etdiler.
Mynafyklar yaradany bilmedi.
Myrat (a. Mora:d) مراد – 1) maksat, isleg, arzuw; islenen; yürege düwlen; 2) hayyş, matlap.
Hakdan hajat diläp, myradyn isläp,
Gözüm ol yollara bakyp baradyr.
Muňly bolar myradyna etmeen.

Myrdar (p. Morda:r) مردار – ser. Murdar.
Myrryh (a. Mirri:h) مرّیخ – erden kiçiräk bolan bir yyldyzyň ady. Pars dilinde oňa bähram diyilyär. Mifologiyada ol urşuň hudayy hasaplanyar.
Ay-gün batyp, gökde myrryh göründi
Myrryh meni bent eyleyir gözlesem, dost yüzlere.
Mysal (a. Misa:l, ks. Emsele) مثال – 1) yaly, kimin, dek; 2) meňzeş; 3) ölçeg, mukdar; 4) perman, höküm.
Müúmüniň kinesi – keten roymaly,
Gurayança bolar ermiş mysaly.
Mysapyr (a. Mosa:fir, ks. Mosa:firi:n) مسافر – 1) yolagçy, syyahat edyän, sapar edyän; 2) yola gideňde biriniň öyüne myhman bolyan; 3) gm. Pakyr, biçäre; goldawsyz; mysapyrlyk - yolagçylykda bolup horluk çekme.
Yat illerde mysapyrlyk çekenden,
Ursa, sökse, horlasa-da il yagşy.
Jyda düşüp il-yurdumdan,
Mysapyr eylediň meni.
Mysapyrlyk (a-t. Mosa:fir-lyk) مسافر لیق – ser. Mysapyr.
Mysahyp (a. Mosa:hib) – ser. Musahyp.
Mysgal (a. Misga:l, ks. Mesa:gy:l) مثقال – 1) çekilyän ölçeg; 2) takmynan 4,64 gramma barabar bolan ölçeg agramy; 3) gm. Örän az mukdar; 4) yigrimi dört nohuda barabar agram.
Temmäki diyp, her işige yortar sen.
Çala owup, üç mysgaldan tartar sen.
Myh (p. My:h) میخ - çüy, iki tahtany biri-birine kakmak üçin ulanylyan demirden yasalan ujy yiti metal.
Daglar eriň myhydyr,
Depe özün dag sayar.
Myhman (p. Mihma:n) مهمان – gonak, biriniň öyüne wagtlayynça gelyän adam, oňa güler yüz bilen garap, hyzmat edilyär.
Mert çykar myhmana güler yüz bilen,
Namart özün gizlär, myhman yoluksa.

Mäjüm (a. Me’ju:n, ks. Ma’a:ji:n) معجون – garylan, gatylan; garyşyk derman, birnäçe dermany garyp yasalan derman.
Yüz şerbetden mäjüm edip gatylan,
Gara gaşy ak yüzünde çekilen.
Mäkäm i (a. Mohkem) محکم – berk, gaty, pugta; mäkäm bolmak – pugtalanmak.
Melgun şeytan kimin bezäp, daş örme,
Soňra mäkäm bolar, yykabilmez sen.
Mäkäm ii (a. Mokem) محکم – mäkäm bay. Magtymgulynyň döwründe yaşan gysganç bayyň ady.
Mähnet bilen mal jemg eden mäkäm bay,
Hayryň owwal bolsa, gönder özüňden!
Mäley-mäley مالاى-مالاى – mäläp-mäläp; yzygiderli mäläp; yzygiderli mäleyän halda; «mä» edip, yzygiderli seslenyän halda.
Bir jeren aldyrsa, elden owlagyn,...
Mäley-mäley, yzlamayyn bolarmy?
Mälemek (mä:lemek) مالمك - «mä» edip seslenmek (goyun, geçi we ş.m. Hakynda).
Ak göwsün biyr jeren deňiz eline,
Mäleyir gazaly, çöli gürgeniň.
Mäligi-mahluk (a. Ma:lik-e mahlu:k) مالك مخلوق – ser. Mälik.
Mälik (a. Ma:lik) مالك - «mülk» sözünden; 1) ee, eelik edyän; 2) eelän, ele alan; 3) gm. Hökümdar, patyşa; huday, alla; mäligi-mahluk – yaradylan zatlaryň eesi, huday.
Kaysy mälik dünyäden ogulsyz ötdi gitdi?
Ol nä heley bir agşam ärini yutdy gitdi?
Mäligi-mahluk herne,
Kim etdi sunguň syrna.
Mälik aždar (a. Malik eşter) مالك اشتر – mälik ibn harys nahayy. Onuň lakamy eşterdir. Hezret alynyň yaranlaryndan biri, arap şahyry we serkerdesi, jemel we siffeyn uruşlaryna gatnaşypdyr. Hezret osmanyň garşysyna bolan dildüwşüge gatnaşanlaryň biri. 37-nji hijri (657-658) yylynda hezret alynyň tarapyndan müsüriň

häkimligine bellenyär. Emma müsüre baryp etmänkä, oňa zäher berip öldüryärler.
Asmandan inipdir zemine apat,
Isa, mäti, mälik aždar görünmez.
Mälik tüçjar (a. Ma:lik tojja:r) مالك تجّار – yusuby satyn alyp, kengana äkiden söwdagäriň ady.
Mälik tüçjar alyp bardy kengana,
Habar tapdy baky on tört diwana.
Mälim (a. Ma’lu:m, ks. Ma’lu:ma:t) معلوم – belli, äşgär, maglum (ser.) Bilnen.
Diymäň, bize mälim däldir bu dünyä.
Mälim bolmaz, depe nedir, düz nedir.
Mämmetsapa (a. Mohammad-safa:) محمّد صفا – ser. Muhammetsapa.
Märeke (a. Ma’reke) معركه – 1) uruş meydany, arena (r.); 2) yygnak, köpçülik, köpçüligiň yygnan eri.
Märekede aydan sözüň jay tutmaz,
Diňlemezler, aydan sözüň mat bolar.
Garyp ayak yalaň, kendir guşakdyr,
Bir märekä barsa, orny aşakdyr.
Mäsil (a. Mohassil) محصّل – ser. Masyl.
Mäti (a. Mehdi:) مهدی – abulkasym muhammet ibn al-hasan al-esgeri şayylaryň on ikinji ymamy. Onuň mähdi, hoçjat, ymam al-muntazar, sahyp az-zaman, ymam asyr, ymam gayyp dien lakamlary bar. Dini rowayatlara görä, göyä ol halkdan gayyp bolup gezip yörenmiş we ahyrzaman yakynlanda ene-de geljekmiş we dünyäde adalatly yaşayyş döretjekmiş; ser. Sahypzaman.
Isa bilen mäti gelip, ötensoň,
Ysrafyl bir sayha kylar, yaranlar.
Mäti erden çykar, isa asmandan.
Isa, mäti, lukman aňmaz dermanym.
Mätäç (a. Mohta:j) محتاج – garyp, pakyr, yoksul, hajaty bolan, maddy taydan horluk çekyän, garyp yaşayan, mätäç bolmak –

gerekli bolmak, bir zada hajatly bolmak; mätäç eylemek – bagly etmek, zerur etmek, garaşly etmek.
Birewni şah eder, berer köp rowaç,
Birniçeler yyglar, bir pula mätäç.
Mätäje nan bersem, elde zerim yok.
Sen meni namarda mätäç eyleme.
Mähdi (a. Mehdi:) مهدى – ser. Mäti.
Taňry menem diyip eder dalaşy,
Mähdi anyň bile kylur söweşi.
Mähdie (a. Mehdi:ye) مهديه – fatymy halyfalarynyň ençeme wagtlap paytagty bolan şäher, häzirki tunusyň portlarynyň biri. Ony fatymy dinastiyasynyň ilkinji halyfasy ubaydylla al-mähdi (909-934) saldyrypdyr. X asyr geografik çeşmesi bolan «hududälem» atly kitapda (982-983-nji yyllarda yazylan) görkezilişine görä, mähdie öz wagtynda «uly we nygmatly şäher bolupdyr, onda täjirler-söwdagärler köp bolupdyr» (178 s.). Käbir çeşmelerde ymam muhammet mähdi şol erde bolmaly diyilyär.
Samarkant tagtynda gurlan yaylara,
Mähdie dek helfisiz serpaylara.
Mähek (a. Mehek) محك – tyllanyň hilini barlamak üçin ulanylyan gara daş, şony gyzyla sürtseň, onuň hakyky ya-da galpdygyny anyklayar.
Diňle sözüm, ner zarbyny ner tanyr,
Har bakan har tanyr, mähek zer tanyr.
Syr saklayan mähek daş,
Zer yanynda bellidir.
Mähjur (a. Mehju:r) مهجور – 1) ayra düşen, terk edilen, taşlanan; 2) uzaklaşan, uzakda galan; unudylan; mähjur bolmak – ayra düşmek.
Eter tarpatyl-aynda mähjur bolup düşen du:r,
Betgylyk birle boldum jahan içinde meşhur.
Mähz (a. Mahz) محض – sada, gatyşyksyz, halys, sap.
Bu dünyä mähzi bir, müúmünlere külpetsara erken,
Neçün ähli bu gün ertesi görse geda erken.

Mähir (p. Mihr) مهر – söygi, dostluk, muhapbet; hamraklyk; mähr-u wepa – söygi we wadada tapylma.
Aydarlar: hak ermiş mähr-u wepaly,
Şol sözünden hergiz gaydyjy bolma.
Zährin şypa sansam, salmaz mährini.
Mähnet (a. Mihnet, ks. Mihen) محنت – 1) zähmet, ezúet, azar; 2) dert, gaygy, gam; 3) bela, apat; musybat; synag; darel-mähnet – gaygy-gam öyi.
Gider gaygy, galmaz mähnet.
Gije mähnet tartyp kitap görmedi.
Ömrüňni bada berme, sen bu darel-mähnetde.
Saklagyl gaygydan, gamdan, mähnetden,
Haly kylma dünyälikden, döwletden.
Mährap (a. Mihra:b) محراب – 1) metjitde ymamyň durup namaz okayan eri; 2) gm. Söygüliniň gaşlary.
Arka bermiş mähraba,
Yüzün bermiş kitaba.
Ey zülpi-saçyň anbar,
Mähraby-yüzüň münber.
Metjit kaysy, mährap kaysy bilmedim.
Mährem (a. Mehrem) محرم - «haram» sözünden; 1) yakyn adam, yakyn garyndaş; är-ayal bolmaklyk haram bolan maşgala çleni; 2) şerigat boyunça rugsat edilmeyän zat; 3) biriniň gizlin syrlaryny we hususy yagdayyny bilyän adam; 4) syr, gizlin, her bir adama aydylmayan söz; antonimi: nämährem (ser.).
Niçe mährem binowalar tapdylar andan nowa,
Menyg eden adna meni bagtym syyahydyr köňül.
Mähriban (p. Mihr-ba:n) مهربان – mähirli; rehimli, söygüli; muhapbetli.
Eşit adam, dogan ilden –
Gayry mähriban yurt bolmaz.
Gitdi sabrym-takatym, ol mähribandan ayrypdyr.
Mähtap (p. Mehta:b we ma:hta: b) – ser. Mahtap.
Sen göyä mähtap sen, eshabyň ahtar.

Mähter (p. Mihter) مهتر – ser. Mehter.
Mähtäç (a. Mohta:j) محتاج – mätäç, garyp, yoksul, pakyr, mähtäç etmek – el garama etmek, mätäç etmek.
Derman bolmaz alaja,
Zat bermezler mähtäje.
Ya, yaradan, etme namarda mätäç,
Dilegim duş etme zalyma meniň.
Mähuz (a. Ma'hu:z, ks. Ma'hu:za:t) ماخوذ - «ahz – almak» dien sözden; 1) alnan, kabul edilen, ele getirilen; 2) jogapkärlige çekilen; 3) alnyp salgylanylan; aydylan; mähuz etmek – almak; jogapkärçilige çekmek.
Islese nary-sakar, ymmatlaryn mähuz eder,
Dep ola nary-jähennem haybatyň görgeç resul.
Mähuzat (a. Ma'hu:za:t, bs. Ma'hu:z) مأخوذات – ser. Mähuz.
Mähfil (a. Mahfil, ks. Maha:fil) محفل – yygnak, yygnanyşyk, yygnanylyan er, toplanylyan er; 2) yygnanan topar, meylis, jemgyet; 3) metjitde hökümdar üçin mahsus er.
Ol aşagy gäwgaladyr, gayrasy ot mähfili,
Yokarsy şähri-zenan kantak saraydyr ol, beli.
Mäşe (p. Bi:şe) پیشه – ser. Bişe.
Mäşeleri şir-peleňli
Gül, gügüzar nowça bileňli.
Mäúwa (a. Meúwa:) مأوا//مأوى – yurt, mesgen, mekan, öy, jay, gaçalga, öwzar; sinonimi: menzil (ser.).
Menşeyi-belada menzil-u mäúwa.
Ahyrъet mäúwasyny yhsan ile abat kyl.
Mäújun (a. Me'ju:n) معجون – ser. Mäjüm.
Mäúmen (a. Meúmen) مأمن - «emn – dynçlyk» dien sözden; dynçlyk er, emn er, gaçyp atalga, gaçyp barar yaly dynç er, howpsuz er.
Bir nazar sal, mäúmenden geçip, öz ahwalyňa,
Aç gözüň, ybrat bile, topraga dolmasdan burun.
Gutlug enfasy bile refg eylegey men mäúmen.

Mäúmun (a. Meúmu:n) مأمون – abdylla. Harun ar-reşidiň ogly. Apbasylaryň edinji halyfasy. Dogany emin 198-nji hijri (813-814) yylynda maryda öldürilenden soň halyfa bolyar. Onuň ejesi eyranly eken, şoňa görä, eyranly fazl ibn sähli wezir belleyär. Mäúmun 218-nji hijri (833) yylynda aradan çykypdyr.
Abubekir gan yyglap farsda galsa,
Aly, mäúmun, abisdama (?) Deň bolsa.
Mäúhuz (a. Ma'hu:z) مأخوذ – ser. Mähuz.
Mäúyus (a. Meúyu:s) مأيوس – göwni çökgün, umytsyz, pessimist; mäúyus bolmak – göwni çökgün bolmak, umytsyz bolmak.
Baky ömrüňni ki, sarp et, merdümi-pähmide bol,
Makdamyda baş goyup, mäúyusy-merdümdide bol!

- n -

Nabina (p. Na:-bi:na:) نابينا – kör, gözi batyl, göreçden mahrum adam; nabina etmek – kör etmek, göreçden mahrum etmek.
Illalla taňrynyň ol mugjuzatyn,
Yakupny nabina etdi, yaranlar.
Nabut (p. Na:-bu:d) نابود - yok etme, yok bolma; aradan çykmaklk, yok bolmaklyk; nabut etmek - yok etmek; nabut bolmak - yok bolmak.
We ya destur bergil ki, yutaly,
Anyň jismini hem nabut eteli.
Naw (p-t. Naw) ناو – 1) gämi; gayyk; uly gämi; 2) her bir uzyn we içi boş zat.
Aby-towpyk yuwdup jesedim nawun.
Ol gyzyň boynuda hamyla galdy,

Seyh gyzy öldürip, daş nawga saldy.
Nagamat (a. Nagama:t, bs. Nagme) نغمات – ser. Nagma.
Nagara (a. Nakka:re) نقاره – 1) dep çalyan; 2) dep, laňňara.
Gopuz alyp, beyik nagara çaldyrsam,
Ya reb, habar bilerinmi, yar, senden!
Nagleyn (a. Na'l-eyn, bs. Na'l) نعلين - «na'l – nagl» sözüniň ikilik sanyny bildiryän söz; 1) bir jübüt ayakgap; 2) ruhanylaryň geyyän bir hili ökjesiz köwşi.
Häki-nagleyniň zyyayy-çeşmi arşy-agzamyň.
Nagleyni arşa täçdir,
Ady äleme paçdyr.
Iki nagleyni arşyň kellesinde täji-agladyr.
Nagma (a. Nagme, ks. Nagama:t) نغمه – owaz, heň, aydym; nagma okymak – sayramak, heň etmek.
Göyä murgy-säherdir, şeb suhan eylär agaz,
Bag içre bilbil olup, okyr nagma hezar saz.
Hezar müň nagmasy, yüz müň mukamy.
Nagmagär (a-p. Nagma-ger) نغمه گر – aydymçy, aydym aydyan; sazanda.
Bir nagmagäri niçe nowalar çalyp etdi,
Mejnuny görüň, çäki-giriban bolup ötdi.
Nagra (a. Na're) نعره – gykylyk, gygyrma, haykyrma, gaty ses, galmagal; nagra çekmek (tartmak) – gykylyk etmek, haykyrmak, gaty ses çykarmak.
Zar eyleyip çeken ahym nagradyr.
Kyrk aşyk nagra çekip, urgan şugla oduny.
Magtymguly, habar ber, ol kim, deryaga girdi?
Her dem nagra çekende, deryany tupan kyldy?
Nagt (a. Nakd. Ks. Noku:d) نقد – 1) pul, zikge, gyzyl-kümüş pul; 2) puldan ybarat bolan baylyk; 3) bar, bar bolan zat; halys, sap, arassa; 4) tayyar, häzir; 5) oňady erbetden saylamak, tankyt; antonimi: nesue.
Dört müň altyn zer nagdy,
Çep goynuna bir agdy.

Naguzy-billa (a. Na’uz-o billa:h) نـَعوذ ُ بِالله – hudaya sygynyaryn, hudaya penalayaryn, hudaya pena! Hudaya sygyndyk.
Bergen aklyn alyp, naguzy-billa,
Mal-u mülkün, tagtyn taraç etmesin.
Nagyş (a. Nakş, ks. Noku:ş) نقش – 1) bezeg, zynat; 2) surat, kartina; 3) surat çekme; 4) rolü; 5) bagt; nagyş etmek – surat çekmek, bezemek.
Köňlümge gelen nagyşlar gözlerge peyda bolsa ger,
Goşulsalar köp nadanlar, kämil bolup, merdan çykar.
Nagyşbendi (a-p. Nakş-bendi:) نقشبندى – 1) bahawetdiniň lakamy; 2) sufizmde şonuň yolbaşçylyk eden ugrunyň ady. Bu ugruň yolbaşçylaryna (şyhlaryna) bahawetdin nagyşbendiden öň hajagan (hojalar) diylipdir; ser. Bahawetdin.
Nadan (p. Na-:da:n) نادان - «na, ne» - yoklugy aňladyan goşulma; «dan» - «danesten – bilmek» işliginiň häzirki zaman köki; akmak, bilimsiz, hiç zat bilmeyän; sowatsyz, ylymsyz.
Yamanyň zyyany iline eter,
Nadanyň peydasy özüne degmez.
Najyp (a. Naji:b, ks. Nojaba:) نجيب – ser. Nujeba.
Nazar i (a.) نظر – göz, göreç; 2) oy, pikir, garayyş.
Kim bar sözleşerge baryp nazarna.
Nazarym etişgeç şol tört merdana.
Nazar ii (a.) نظر – garayyş, seretme, bakma, gözleme; nazar kylmak (salmak, eylemek) – bakmak, seretmek, garamak, gözlemek.
Ol yaradan kylmaz nazar.
Ten kapasga giriftar, gel, jana nazar eyle.
Gudratydan derya kyldy,
Haybat birlen nazar saldy.
Nazargäh (a-p. Nazar-ga:h) نظرگاه – 1) seredilyän er, görülyän; 2) dünyägarayyş, garayyş, nukdaynazar.
Ant bir derya – girse çykmaz her bende,
Nazargäh bar her müumüniň köňlünde.

Nazzara (a. Nazza:re) نظّاره – tomaşaçylar, bir zada seredyän adamlar; 2) dürbi.
Kyçgyryp peryat eder, zährini salgay duşmany,
Neyleyin şeyb dowzaha nazzara bolgan naskeş.
Nazyl (a. Na:zil) نازل – inme; aşak düşme; gelme; iberilme; nazyl bolmak – inmek, aşak düşmek, iberilmek.
Ya resuly-älemeyn, ya seyyidi hayryl-beşer,
Kim seniň şanyňa nazyl boldy ol şakkyl-kamar.
Nazyr (a. Na:zir) ناظر – seredyän, garayan, gözleyän; üstünden seredyän; nazyr bolmak – garamak; üstünden seretmek.
Sen görmeseň, ol-ha saňa nazyrdyr.
Utangyn, eymengin, goygun bu işi!
Nay (p. Ney) نی – 1) üflenip çalynyan saz guraly, tüydük; 2) gargy, gamyş.
Çeň şowkundan ol nigär ne nalaga düşdi nay.
Surayy çilimniň nayy gözel sen.
Naybaday نایبادای – soňudagynda bir geçelgäniň ady.
Hatarlanşyp kerwen eter,
Naybadaydyr yoluň seniň.
Nayzabaz (p. Nayze-ba:z) نیزه بار – nayza bilen oynayan, nayza bilen uruşyan; nayzaly esger.
Üç müň nayzabazy bardyr nökerden,
Tört müň pildary bar gala yykardan.
Nayyp (a. Na:ib, ks. Nowwa:b) نایب – 1) orunbasar, başga biriniň ornuna şonuň işini erine etiryän adam; 2) yaran; kömekçi; yoldaş; 3) leytenant.
Taňry pygamber sözünden bihabardyr pirler,
Pasykny kazy bilip, nayypny soltan diyrler.
Nayşeker (p. Ney-şeker) نیشکر – şekerçiňrik, gant, şeker alynyan çiňrik; ser. Neyşeker.
Sähra gamyşyndan nayşeker olmaz.
Nayynsap (p-a. Na:-ensa:f) نا انصاف – ynsapsyz, adalatsyz, biensap.
Süythor nayynsaplar halal tyllany,

Haram peydasyna berişin görüň.
Nakyl (a. Nakl) نقل – 1) bir erden başga ere geçirme, daşama; 2) göçme, öýüňi çalşyrma; 3) hekaýat, rowaýat; 4) agyzdan-agza ýa-da kitaplar arkaly dowam edip gelen parasatly söz; 5) terjime.
Ata-baba aýdar, şeýle nakyldyr,
«sözlemän oturmak, bilseň, nakyldyr».
Nakyp (a. Naky:b, ks. Nokaba:) نقيب – 1) kowum başlygy, bir taýpanyň ýolbaşçysy, aksakal; 2) ser. Nukaba.
Üç ýüz altmyş alty eren her biri,
Her gününe biri nakyp oturmyş.
Nala (p. Na:le) ناله – agy, eňreme; ah çekme, iňňildi, zarynlama; nala düşmek (çekmek) – iňňildemek, ah çekmek; nala-giryan – zarynlap aglaýan, zaryn agy; nala ýaýmak – agyny äşgär etmek.
Ol adam oglunyň imes balasy,
Gulagyn dyndarmaz aşyk nalasy.
Çeň şowkundan ol nigär ne nalaga düşdi naý.
Eder men nala-giryan.
Aglaýyr bilbil mydam, älemge ýaýyp nalasyn.
Nalan (p. Na:la:n) نالان – 1) nala çekýän, eňreýän, zarynlaýan, ah çekýän; 2) nala çekip, zarynlaýan halda, ah çekip; nalanan – nala çekýänler, eňreýänler.
Mydam olup juende,
Til seniň üçin nalan.
Nalaç (p-a. Na:-'ala:ç) ناعلاج – alaçsyz, çäresiz, çykgynsyz ýagdaýda bolma; alaç tapmaýan.
Binamaz bendäni gör, dowzahdadyr nalaçny,
Binamaz ýüzi gara, dergähide mätäçni.
Nalyş (p. Na:liş) نالش – agy, iňňildi, aglama, pygan, nala, ah, eňreme; nalyş kylmak (etmek) – agy bilen ýüz tutmak, aglamak, eňremek; nalyşly – nalyş edýän, aglaýan, eňreýän.
Doga kylyp säher wagty,
Nalyş kylsam guşlar bile.
Nalyş etsem, arzym etmez ol huda,
Dergähiňden tilär nalyşly gullar.

Nam (p. Na:m) نام – at; biriniň ya-da bir zadyň atlandyrylyan ady; nam-nyşan – at-sor, yz, alamat.
Bak, olardan ne nam galdy, ne nyşan,
«pyragy» diyp çagyray sen meň namym.
Nam-nyşan (p. Na:m-nyşa:n) نام و نشان – at we alamat, ady-sory, yz, galan yz, alamat; ser. Nam.
Nam-nyşan yokdy erden,
Asmandan, jennetden, hüyrden.
Hiç biriniň nam-u nyşany bolmaz.
Nama (p. Na:me) نامه – hat, yazgy, depder; salam haty; namayy-agmal – köne düşünje boyunça, göyä her bir adamyň yagşy-yaman eden işleriniň jemi yazylyan yazgy depderi; nama syyah – 1) gara depder, yazgysy gara; 2) gm. Günäkär adam.
Galam alyp, namany gönderdigim bilmezmiň?
Kayda bargay men, meni-şermendeyi-nama syyah.
Nama syyah (p. Na:me siya:h) نامه سیاه – ser. Nama.
Namaz (p. Nama:z) نماز – 1) çokunma, boyun egme; 2) musulmanlaryň hudaya boyun sünyändiklerini bildirmek üçin günde bäş wagt eglip-galyp erine etiryän ybadatlary, şonda yörite ayatlar we dogalar-da okalyar; namazy-peyşin - öyle namazy; namazy-huften – yassy namazy, yatyljak wagty okalyan namaz; namazy-diger – geljekki namaz, ikindi namazy; namazy-şam – agşam namazy; namazy-bamdat – ertir namazy.
Säher çagy bir mähraba sataşyp,
Namaz kaysy, azan kaysy, bilmedim.
Peyşini okasaň, üzersiň karzyň.
Tört parzyň okasaň, namaz digerde.
Huftenni terk etseň, dowzahda yakar,
Namazy-şam delmuryp, yüzüňe bakar.
Ertiri okasaň namazy-bamdat.
Namazhon (p. Nama:z-ha:n) نماز خوان - «namaz» we «handen» - okamak işliginiň häzirki zaman köki bolan «han» dien sözlerden düzülen; namaz okayan, dindar, dinçi, takwa.
Namazhon derwüşler, döwletli baylar,

Pelegiň gerdişi keçdir, yaranlar.
Namazy-diger (p. Nama:z-e di:ger) نماز دیگر – ser. Namaz.
Namazy-peyşin (p. Nama:z-e pi:şi:n) نماز پیشین – ser. Namaz.
Namazy-huftan (p. Nama:z-e hoften) نماز خفتن – ser. Namaz.
Namazy-şam (p. Nama:z-e şa:m) نماز شام – ser. Namaz.
Namart (p. Na-:merd) نام مرد – 1) bigayrat; gorkak, muhannes (ser.); 2) ynsapsyz, ynsanyetsiz, pes (adam); näkes (ser.).
Ey yaranlar, mert yigitden mert dörär,
Haçan turdy namart ogly mert oldy.
Namart duşman görse, gussadan öler.
Namahrum (p-a. Na:-mahru:m) نا محروم – mahrum däl, umytsyz däl.
Bir gün çykar sen namahrum,
Gezme hoş kanagat bile.
Namdar (p. Na:m-da:r) نامدار – pars dilindäki «nam» - «at» we «da:şten – bir zatly bolmak» işliginiň häzirki zaman düyp işliginden yasalan sypat; meşhur, atly, belli, abrayly.
Biri zeňňi baba, ol-da namdardyr ...
«maksadyň ne bolsa algyl!» diydiler.
Namut (p. Na:-omi:d) نا امید – umytsyz, tamasyz; ser. Nowmyt.
Namut galdyň, ger şeytana yol berseň.
Mertden dileg eden namut öwrülmez.
Namyrat (p-a. Na:-mora:d) نامراد – mahrum, maksat-myradyňa etmedik.
Ol kimsedir zelalatyn joşdurdy,
Myrat elde eken, namyrat nedir?
Namys (a. Na:mu:s, ks. Newa:mi:s) ناموس – asly grekçe bolmaly; 2) kanun, nyzam, düzgün; 2) edep, päklik, asyllylyk; 3) ar, utanç, haya, şerim; gayrat.
Magtymguly, geç namysdan, aryňdan,
El götergil bu wepasyz käriňden.
Nan (p. Na:n) نان - çörek; nan-u nemek - çörek-duz; nan-u aş - çörek we aş, sup.
Beren nanyň saya bolsa gerekdir.

Tutgul, yagyn bilgil, nan-u aşymdan.
Ak süyt emdiň, ulaldyň, hey aglar sen nan gerek.
Nan-u aş (p. Na:n we aş) نان و آش – ser. Nan.
Nan-u nemek (na:n we nemek) نان و نمك – ser. Nan.
Nanyg (a. Na:fi') نافع – peydaly, bähbitli, hayyrly.
Sergyň jahana şayyg,
Hökmüň äleme napyg.
Nar (a. Na:r) نار – ot (ogonü); nar çekmek – ot çekmek, oda sezewar bolmak, oda uçramak.
Süythorlary, gybatkeşi nar çeker.
Daşdan bişdim, içden köydüm, köz boldum,
Ki nar kaysy, kebap kaysy, bilmedim.
Aydadyr magtymguly, bu bendäge nardyr çilim.
Nard (p. Nerd) نرد – ser. Nerd.
Narow (p. Na:rewa:, na:rew) نارو – 1) närza, pisint etmedik; 2) haram; 3) hile, pirim; narow etmek – närza etmek, yykmak.
Köňlüm narow etme, kylma terhosy,
Bir sapar işidir, goyber, azadym.
Narynç (p. Na:renj) نارنج – 1) apelsine (pyrtykala) meňzeş bir sort miwäniň ady, ol örän suwly, emma turşy bolyar, arapça turunç hem diyilyär; 2) şol miwäniň açyk gyzyl reňkiniň ady.
Narynjy, turunjy, leymun almalar.
Ol kim idi dünyäde gulzum deryadan geçdi?
Ol kim idi naryňçda ajap gülzara düşdi?
Nas (a. Na:s) ناس - «ynsan» sözüniň köplük sany ya-da köplük manyny aňladyan at; ynsanlar, halk, ilat; umum; adamlar; eyyühannas – ey adamlar.
Geliň bir tedbir eyläň, bu derde eyyühannas,
Dyza çöküp, dem ursa, isa, hyzyr hem ylyas.
Nasry-sayyar (a. Nasr-e sayya:r) نصر سيّار – nasr ibn sayyar, arap serkerdeleriniň biri. Merwan ikinjiniň halyflyk eden döwründe horasanyň häkimi bolupdyr. Abu müslüm gozgalaň turzandan soň, ölüm howpundan gorkup gaçypdyr. Gaçyp barşyna 130-nji hijri (747-748) yylyna golay sawa şäherinde aradan çykypdyr.

Nasry-sayyar, merwan hekem döwründe ...
Zeynel-abydine bagyşla bizni.
Nasyr (a. Nas:sir, ks. Ensa:r) ناصر – kömek beriji, kömek ediji, yardam beryän, yardamçy, kömek edyän; yar; dost. Neşir edilen «wepat bar» goşgusynda bu sözüň manysy tekste ters gelyär. Ol nädogry okalan bolmagy mümkin; aslynda «ka:syr» (saklanyjy, saklanyan, gusur edyän dien manyda) bolmagy has ähtimaldyr.
Yaman işden hemme nasyr (?) Boluňlar,
Sorag bar-u sowal bar-u hayhat bar.
Natuwan (p. Na:tewa:n) ناتوان – güyçsüz, kuwwatsyz; yarawsyz, ejiz; hor, biçäre; kesel, nähoş.
Agzasyna şikes gelip, sargaryp,
Näkuwwat, natuwan, nalaç etmesin.
Yşky birlen häkister bolgan bu natuwana men.
Naferjam (p. Na:ferja:m) نافرجام – 1) ahyry yaramaz, soňy erbet, işiniň soňy erbet adam; 2) bihuda, peydasyz; betgelşik.
Gelleban arbaba dönüp bolmuş arbaplar emir,
Sahlara yokdur itagat, ili naferjam olur.
Nafeü (a. Na:fi’) نافع – ser. Napyg, nafyg.
Nafyg (a. Na:fi’) – ser. Napyg.
Nafyz (a. Na:fiz) نافذ – 1) dilip geçyän, içinden geçyän; 2) täsir edyän, diňlenyän.
Sergyň jahana şayyg,
Hökmüň äleme nafyz.
Nahan (p. Niha:n) نهان – gizlin, yapylgy, üsti örtülgi, yaşryn; nahan olmak – 1) gizlenmek; aradan çykmak.
Er yüzüne yayylyp, yörirler nahan peyda,
Bu bestedahan guşlar kylarlar zyban peyda.
Nahayat (a. Niha:et, ks. Niha:ya:t) نهایت – soň, ahyr, gutaran eri, her bir zadyň gutaryan eri.
Dünyäniň işine yokdur nahayat,
Bilmenem, yakynmy ahyrzamana.

Naçar (p. Na:ça:r) ناچار – 1) nalaç; mejbur; çäresi yok, çäresiz; 2) biçäre; 3) häzirki zaman türkmen dilinde ayal, zenan manysynda ulanylyar.
Namartlar hem muhannesler – naçarlar,
Duzuň iyip, işiň bolsa gaçarlar.
Tire tofrak astyda naçar bolmazdan burun.
Naşayysta (p. Na:şa:yiste) ناشایسته – layyk däl, mynasyp däl; erbet, yaramaz; naşayysta agmal – yaramaz işler, mynasyp däl amallar.
Naşayysta agmalym, göyä gadam urar kör,
Meger eyäm istese, bolgay nury-ala-nur.
Naşat (p. Na:şa:d) ناشاد – ser. Näşat.
Diyr: «kylmagyn naşat sen,
Eyle başym azat sen.
Naşta (p. Na:şta:) ناشتا//ناشته – 1) aç, ertirden zat iymedik adam; 2) ertirlik nahar; 3) ajöze.
Hoş temizli beg oglunyň naştasyn,
Sygyr yatagynda kylmak yaraşmaz.
Naşy (p. Na:şi:) ناشی – 1) tejribesiz, täze işe başlan, öz işinde entek ussatlyk derejesine etmedik; 2) nadan bilimsiz.
Magtymguly, çölde gezen naşyny,
Bilik sorma, köp sürdi diyp yaşyny.
Her naşydan kerem çykmaz.
Iş salyşsaň naşy bilen,
Daga-daşa atar gider.
Naüleyn (a. Na’leyn) نعلین – ser. Nagleyn.
Ne jüre نه جوره – nähili, nätüysli.
Ne jüre zamandyr, nedir hyyaly.
Ne het (p-a. Ne-hedd) نه حد – ser. Het.
Nebat (a. Neba:t, ks. Neba:ta:t) نبات - ösümlik, ot; agaç.
Erden çykan nebatlar,
Gyzyl güller, gök otlar.
Neysansyz, nebatsyz niçe yazlar bar.
Nebatat (a. Neba:ta:t, bs. Neba:t) نباتات – ser. Nebat.

Nebi (a. Nebi:, ks. Enbiya:) نبى – pygamber, allatagala tarapyndan gelyän habary halka etiryän adam, yalawaç; «resuldan» tapawudy: resul kitaby bolan pygambere aydylyar. Emma nebiniň kitaby bolmayar.
Niçe mursal geçdi, niçe müň nebi.
Arzuw eyläp geçmiş öňki nebiler.
Nebis (a. Nefs, ks. Nofu:s) نفس – 1) ruh, jan; yaşayyş; 2) ynsandaky haywany höwes, maddy zada bolan tebigy meyil; 3) ten, jeset, ynsan şahsyeti, her zadyň hakykaty.
Serigat ugrunda dogry yörmedi,
Nebis üçin imansyz öte başlady.
Nebiulla (a nebi:-alla:h) نبى الله – 1) allanyň pygamberi, allanyň habar etiryäni; 2) nuh pygamberiň lakamy.
Älemi gark etdi anyň dogasy,
Dostuň nuhy-nebiulla haky üçin!
On iki ymam, edi weli, çiltenler,
Hyzyr-ylyas nebiulla haky üçin.
Nebüwwet (a. Nebowwet) نبوت – pygamberlik, pygamberlige bellenmeklik.
Ey şehenşahy-nebüwwet, magdany-jud-u kerem.
Newe (p.) نوه – agtyk, ogluň ya-da gyzyň çagasy.
Ogul döwletini bermän eesi,
Yzynda bir nyşan yokdur newesi.
Neda (a. Nida:) ندا – ser. Nida.
Nedamat (a. Neda:met) ندامت - ökünç, puşman; gynanç; eşki-nedamat - ökünç gözyaşy; ahy-nedamat - ökünç ahy-nalasy.
Gussa bile däne-däne gözüňden,
Eşki-nedamatyň akança bolmaz.
Çün yowuz ahy-nedamat kyl-u kallar ondadyr.
Nedermiş ندرميش – asly ne edermiş; näme edyän eken, näme edyän eken; «etmek» işliginiň hekaya öten zaman formasyndan yasalan işlik.
Imdi geldik, müümün gullar nedermiş,
Kaysy işde, kaysy yoldan gidermiş.

Nedir نه دير – nämedir?
Aşyk, beyan eyle, kaysy şejerden,
Hem janly, hem jansyz dogan zat nedir?
Nejat (a. Neja:t) نجات – gutulma, halas bolma, nejat tapmak – gutulmak, halas bolmak; dynmak; nejat bermek (etmek) – gutarmak, halas etmek, boşatmak.
Akybet berdi nejaty, müsürde han eyledi.
Mundag murda jesetge mahaldyr tapmak nejat.
Nejd (a. Ks. Enja:d) نجد – 1) giň we beyik er, beyik erdäki yurt; 2) saud arabystanynda birnäçe giň gumluk meydany öz içine alyan welayatyň ady; 3) şol erde bolan bir dagyň ady.
Nejd dagynda gözel mejnun yşkynda,
Yanar otly leyli bolup galyp men.
Nejd dagyna çykar bolsak.
Nejef (a.) نجف – yrak respublikasynyň şäherlerinden biri. Ewfrat (furat) deryasynyň günbatar tarapynda erleşyär. Dini ylymlaryň möhüm merkezlerinden biridir. Hezret alynyň mazary şol erde erleşyär.
Sam, nejefde, mekge, dymyşk ilinde...
Ya reb, habar bilerinmi, yar, senden.
Nejim (a. Nejm, ks. Enjom we noju:m) نجم – ser. Enjüm.
Nejip (a. Neji:b, ks. Nojeba:) نجيب – ser. Nujeba.
Nejis (a. Nejis, ks. Enja:s) نجس – hapa, arassa däl, näpäk; erbet, yaramaz.
Burnundan aksa nejis, her dem husuly-käm eder,
Bilmes özi dünyä zerre, syratyn betnam eder.
Nejmitdin kübra (a. Nejm-ad-di:n kobra:) نجم الدين كبرى – şyh nejmitdin abuljenap ahmet ibn omar ibn muhammet ibn abdylla sopy hywaky horezmi xıı-xııı asyrlaryň sopy-pirleriň arasyndan etişen iň görnükli şahsyetleriň biri. Onuň meşhur ady şyh nejmitdin kübradyr. 540-njy hijri (1145-1146) yylynda horezmde eneden bolup, 618-nji (1221-1222) yylda hem şol erde mongollaryň yöriş eden wagtynda öldürilipdir. Ol üç sany uly alymyň elinde okapdyr. Yaşlykda isgenderie şäherine gidip,

hadys aytmaklyga şol eriň alymlaryndan rugsat alyar. Ol uly alym bolup etişyär, ençeme akyldaryň we şahyryň ussady we halypasy bolyar. Su jähtden ony x-xı asyrlarda geçen abusagyt abulhayyr bilen deňeşdirmek mümkin. Onuň gol astynda köp sopular terbielenendigi üçin oňa «şyhy-weliteraş» («weli yasayan şyh») dien lakam galypdyr. Nejmitdin ilki dini ylymlary we hadysy (ser.) Öwrenyär. Soň tebrizde baba fereçden, dizfulda şyh ysmayyl kasrydan we başga-da ençeme alymlardan sapak alyar. Iň soňunda horezme öwrülip gelyär we medresede sapak berip başlayar. Nejmitdiniň birnäçe şägirdi bolupdyr. Olaryň käbiri: şyh mejditdin bagdady, baba kemal hujandy, şyh nejmitdin razy we b. Nejmitdin sufizme degişli birnäçe eser galdyrypdyr. Meselem, «menazyl-as-sayyran». Nejmitdine halk arasynda «şyh kebir» («beyik şyh») hem diylipdir. Onuň mazary köneürgençde erleşyär.

Nezar (p. Neza:r) نزار – 1) arryk, hor; güyçsüz, gujursyz; 2) yagsyz et; zar-u nezar – biçäre we hor, arryk we haldan düşen; ser. Zar.

Kim olar pamal kylgaylar seni zar-u nezar.
Yagşylyk hemrah kyl, bu dem goluňda ygtyyar.

Nezir (a. Nezr, ks. Nozu:r) نذر – 1) hudayyoly, hudayyň yolunda bir zat bermeklik we berilyän zat; 2) äht, peyman, şert; 3) doga; nezir etmek – huday yolunda bir zat bermegi äht etmek.

Syh bolanlar nezr üstünde uruşyp.
Gol göterdim, durdum pyyaza, nezre,
Diydim: «rugsat bolsa, aydayyn sowal»
Durdular nyyaza, nezre.

Ney (p.) نی – 1) gargy, gamyş, suwly we batlak erlerde ösyän dik we şahalarynyň içi boş ösümlik. Ol jaylaryň üstüni basyrmak we boyra (ser.) Dokamak üçin peydalanylyar; 2) üflenip çalynyan saz guraly; ser. Nay.

Nem düşmese gökden, er ney götermez.

Neykäre (t-p. Ne-ka:re) نه کارده – nähili işde, nähili işdäki adam, näkärdäki adam.

Hiç bilmes men ki, men älem era neykäre men,
Ya nebiulla, tarahhum eyle, wejhi gara men.
Neylegüň نیله گونگ - nädersiň, nähili bolar, niçikdir.
Neylegüňdir gabr azabyndan etişse nary-nar.
Gelseler azada jismiňni iymekge mur-u mar.
Neyleyin نیله ین - «ne eyläyin, neyläyin» sözüniň gysgaldylan formasy; näme edeyin, näme eyläyin.
Hakdan özge çäre yokdur, ne kylay men, neyleyin.
Ganatym yok, uçabilmen, neyläyin.
Neylerem نیلارم – näderin, näme ederin.
Ähli-hal bolsam, dier men: «özge haly neylerem»,
Bu sowulmaz derdi-yu galmagaly neylerem.
Neyläyin (neylä:yin) نیلاین – ser. Neyleyin.
Neysan (a. Neysa:n) نیسان – asly siriya dilinden. Grek aylarynyň edinjisi. Siriya kalendarynyň bäşinji ayy (aprelü); yazyň ikinji ayy. Adat boyunça şol ayda köp yagyş yagyar; yaz ayy; ebri-neysan – yazky yagyşly bulut.
Neysansyz, nebatsyz niçe yazlar bar,
Hoşluk bilen geçen gyşyna degmez.
Neyşeker (p.) نیشکر – şeker çiňrik, şeker gamşy, şeker edilyän gamyş.
Köňlüm istär arş üstünde hayata,
Sähra gamyşyndan neyşeker olmaz.
Nekir (a. Neki:r) نکیر – ser. Müňker-nekir.
Nem (p.) نم – 1) yzgar; damja, öl; çyg; 2) gm. Gözyaş; nem akdyrmak – gözyaş dökmek.
Gel, ey dostum, çekme gaygy-gamy sen.
Akdyrmagyl gözleriňden nemi sen.
Nem düşmese gökden, er ney götermez.
Nema (p. Nema:) نما – 1) pars dilinde «nemuden» («görkezmek») işliginiň häzirki zaman düyp işligi 2) görkeziji, görkezyän; aşretnema – ayşy-eşret görkeziji.
Görnüşiň aşretnema, görküň üçin köňlüm gudaz,
Gysga ykbalym goly, dost, dameni-waspyň deraz!

Nemayyş (p. Nema:yiş) نمایش – 1) görnüş, yalkym, şöhle; 2) oyun; 3) görkezmek («nemuden» işliginden yasalan at işligi); nemayyş bermek – yalkym bermek, şöhle bermek.
Gije-yu gündizge berip nemayyş,
Hurşyt ile mahy-taban yaratdy.
Nemayan (p. Nema:ya:n) نمایان - äşgär, görnüp duran, görünyän, mälim; nemayan etmek (eylemek) – görkezmek, äşgär etmek, mälim etmek.
Nemnäk (p. Nemna:k) نمناك – 1) çygly, nemli, zeyli; 2) gm. Gözyaşly; dide nemnäk – gözi yaşly.
Asmanyň yüzünden dökse bu nemnäk.
Keypi-hal bilgen kişiniň didesi nemnäk olar.
Nemrut (a. Nemru:d) نمرود – gadym döwürde wawilonda (babylda) häkimlik eden we meşhur wawilon galasyny saldyran legendar patyşa, nuhuň neberesinden. Ol özüni huday diyip yglan edyär. Rowayata görä, ybrayym pygamber adamlary butparazlykdan el çekmeklige çagyranda, ony nemrut oda taşlayar, emma ot gülzara öwrülyär.
Nemrut haka ok taşlady,
Setdat bir jennet başlady.
Nemrut otny aňa kadyr gülüstan eyledi.
Nep (p. Nef’) نفع – peyda, bähbit, gazanç; nep almayan - peyda almayan, peydalanmayan.
Nep almayan kişi sözden, öwütden,
Dayanylga bolmaz gury söwütden.
Nepes (a. Nefes, ks. Enfa:s) نفس – 1) dem, dem alyş, howany içiňe çekip, daşary çykarma; 2) göç açyp yumasy salym.
Aslyň owuç gumdur, dem bir nepesdir.
Her nepesde nefsi-nas birle bolmasdyr ki kaş.
Tä nepes tendedir, tende jan bardyr.
Ner (p.) نر//اینر – 1) erkek; 2) gm. Başy dik, hiç kimden minnet çekmeyän; 3) iner (arwana bilen bugradan bolan erkek düe).
Töwekgel ner erer, endişe – maya.
Iman bilen barsaň, ner tek bolar sen.

Nerges (p.) نرگس – 1) sary yaprakly owadan gül (bu gülüň gunçalary göze meňzeş bolany üçin, ol edebiyatda köplenç meňzetme yoly bilen göz manysynda hem ulanylyar); 2) gözeliň gözi; nerges göz – nerges yaly göz.
Gara gumdan dolar bu nerges gözler,
Gözi nerkes, boyy şemşat,
Kirpikleri misli polat.
Nerd (p.) نرد – meşhur oynuň ady. Onuň esbaplary bir tagta, otuz çöp we iki kubikden (ta:s ya-da zari) ybarat. Oňa «tagta nerd», häzirki döwürde «nard» hem diyilyär.
Gäwdär ogly doňuz bilen it oynar,
Beg balasy sadranç oynar, nert oynar.
Bir bay oglunyň elinde,
Sadranç oynap, nerd iňňildär.
Nerdiban (p. Nerdiba:n) نردبان – basgançak, merduwan, agaçdan edilen basgançak.
Melekler nerdibandyr, zemin sayasyna mätäç,
Iki nagleyn arşyň kellesinde täji-agladyr.
Nerduwan (p. Nerdiba:n) نردبان – ser. Nerdiban.
Çarh oldy nerduwanym,
Gök paya-paya döndi.
Nerim (p. Nerm) نرم – yumşak, mylayym, göwni açyk; nerm-u mylayym – yumşak we mylayym, yumşak we mynasyp.
Eger sen hem bolsaň, nerm-u mylayym,
Sen mylayym bolsaň, guluň bolayym.
Nerkes (p. Nerges) نرگس – ser. Nerges.
Nerm-u mylayym (a-p. Nerm we mola:yim) نرم و ملایم – ser. Nerim.
Nert (p. Nerd) نرد – ser. Nerd.
Nesep (a. Neseb, ks. Ensa:b) نسب – asyl, gelip çykyş; yakynlyk, garyndaşlyk; asyl-nesep – gelip çykyş, ata-baba.
Nesepge ynanyp, galma amaldan.
Hoja, seyit, patşa – soralmaz nesep.

Nesibe (a. Nesi:be) نصیبه//نصیب – 1) pay, kysmat; 2) bagt, ykbal; 3) miesser, huday tarapyndan berlen zat.
Her ere barsaňyz, nesibäňiz bar.
Bir parça gamy-döwran bolmuş anyň nesibi.
Nesil (a. Nesl) نسل – 1) perzent; maşgala, züryat; 2) ata-baba bir maşgaladan bolan kowum-garyndaşlar, arkaba-arka gelyän garyndaşlyk.
Adam nesli däldir meger,
Hüyri-gulman başyn eger.
Nesimi (a. Nesi:mi:) نسیمی – seyit ymametdin. Asyl ady aly, kakasynyň ady seyit muhammet. Türki dilde dörän edebiyatyň iň görnükli wekilleriniň biri. Nesimi takmynan 1369-1370-nji yyllarda şamahyda, başga bir maglumata görä, bagdadyň nesim etrabynda dogulyar we 1417-nji yylda reaköion yslam ruhanylarynyň pitwasy boyunça derisi soylup öldürilyär. Türki dildäki edebiyatyň we halk döredijiliginiň taryhynda nesimi mertligiň, durnuklylygyň we gahrymançylygyň simwoly hökmünde şöhrat gazanypdyr.
Nesiminiň öldürilişi hakda tezkirelerde şeyle maglumat berilyär: halap (aleppo) şäherinde şägirtlerinden biri onuň:
Hakbi:n nazari: ba:ed ta:ru:ye mera:bi:ned,
Çeşmi: ke bowed hodbi:n, key ru:ye hoda: bi:ned.
(meniň yüzümi görmek üçin hakykaty göryän bir göz gerek,
Diňe özüni göryän (ulumsy) göz hudayyň yüzüni nähili görüp bilsin) –
Dien setirler bilen başlanyan gazalyny belent ses bilen okayar eken. Muny eşidenler «bu gazal kimiňki?» diyip sorayarlar. Ol yigit: «özümiňki» diyip jogap beryär. Sol wagtyň özünde häkim ol yigidi tutmaklygy buyuryar. Yigit asyljak bolup, dar agajyň aşagynda durka, nesimi baryp: «ol gazal meniňki!» diyyär. Netijede, yigidi boşadyp, nesimini soyup öldüryärler, jesedini derwezeden asyp goyyarlar.
Nesimi türkmen klassyky edebiyatynda-da degişli orun almaga mynasypdyr.

Nesimi dek soyup meni, seglere şam kylar imdi.
Nesimini dabanyndan soydular.
Nesip (a. Nesi:b) نصيب – 1) pay, üleş; her kime etyän pay, bölek, kysmat; 2) allanyň takdyry bilen bellenen zat; täley; bagt; 3) miesser; nesip etmek – miesser etmek, kysmat etmek, ene-de ser. Nesibe.
Nesip etse, alty arşyn biyz bile.
Bir parça gam döwrany, bolmuş anyň nesibi.
Ir-giç eter her bendäniň nesibi.
Nesihat (a. Nesi:hat, ks. Nesa:yih) نصيحت - öwüt, pent, maslahat.
Bir guyruksyz itdir, gaçgyl,
Nesihat yokmayan ärden!
Nesihatgöy (a-p. Nesi:hat-gu:y) نصيحتگوى – nesihat beriji, nesihat aydyjy, öwüt-nesihat edyän. «nesihat» (arapça) we pars dilindäki «goften» (aytmak) sözüniň häzirki zaman düyp işligi bolan «gu:y» sözünden.
Keyik dey gaçar, barmaz nesihatgöy alymga,
Serkeşligiň subhana meşhur etdi älemge.
Nesne نسنه – zat, bir zat; hiç bir zat.
Çoh nesneler geler-geçer gözüme,
Bu dünyäni bedi-betkär harap eylär.
Nesuh (a. Nesu:h) نصوح – päk, halys, dogry, tüys yürekden erine etirilen; ser. Toba nesuh.
Halyk-a, bihuda ömrüm bada geçdi, bilmedim,
Almadym toba nesuh, zulmat yaragyn kylmadym.
Netem? نتم – näme edeyin? «etmek» işliginiň buyruk formada gelip, «ne» görkezme çalyşmasy bilen gelşi.
Gan yyglaram şam-u säher, netem yusup die-die,
Men yakubam, ahy-zary çekem yusup die-die.
Nefaga (a. Nefaka, ks. Nefaka:t) نفقه – 1) yaşayyş üçin gerek bolan pul, harajat, ayal-oglan-uşagyň yaşamagy üçin gerek harajat; 2) etime ya-da talak berlen ayala berilyän pul, aliment.
Patyşalar rişwet diyip dem ursa,
Pakyrlara gün-nefaga hal olar.

Nefakat (a. Nefeka:t) نفقات – ser. Nefaga.
Nefg (a. Nef') نفع – ser. Nefyg.
Nefes (a., ks. Enfa:s) نفس – ser. Nepes.
Nefret (a.) نفرت – 1) yigrenç; halamazlyk; 2) ürküp gaçma, gorkma; tisginme; bizar bolma; nefret eylemek (etmek) – yigrenmek; tisginmek.
Bir gün gabryň görüp, nefret eylär sen,
Dünyäniň aşratyn neçün tilär sen.
Nefs (a.) نفس – ser. Nebis.
Nefsi-howa (a. Nefs-e hawa:) نفس هوا – ynsany yaramaz işlere itekleyän haywany höwes, adamy erbet keypi-sapa höweslendiryän meyil.
Her işe mayyl etdiň nefsi-howada bizni.
Yaranlar, yoldaş boldum nefsi-howa zalymga.
Gerçe bu magtymgulydyr mayyly-nefsi-howa.
Nefyg (a. Nef', ks. Mena:fi') نفع – nep, peyda, hayyr, bähbit, gazanç, girdeji; nefyg yokdur – peyda yokdur; ser. Nep.
Nefyg yokdur saňa masewalladan,
Kimse günin, kimse yatyp baradyr.
Nehayat (a. Niha:et) نهایت – ser. Nahayat.
Neheň (p. Neheng) نهنگ – ser. Näheň.
Neçjar (a. Nejja:r) نجّار – agaç ussasy, plotnik (r.).
Öz döwründe nuh pygamber,
Neçjar işin tutup geçdi.
Neçün نه اوچین//نچون - «näme üçin», «ne üçin» sözüniň gysgaldylan formasy.
Neçün biliňni guçmadym, men tapyp düzden seni,
Isterem hakdan, gowuşdyrgay maňa tizden seni.
Magtymguly, neçün gapyl yörer sen.
Neşir (a. Neşr) نشر – 1) yayratma, yayma; çykarma (mes. Kitap, makala); 2) kyyamatda hemme ynsanlaryň direlmesi; haşr-u neşir – kyyamat güni ölüleriň yygnanyp dagymaklary.
Haşyr-neşir bolsa, alarlar hasap.
Magşaryň neşiri yaňlyg ten-jan kibi boluşmak.

Nigaran (p. Nigera:n) نگران - «nigeri:sten – seretmek» işliginden; 1) seredyän, göryän; 2) gözi yolda; gaygyly; intizar çekyän; 3) gorky, howsala; aşyky-nigaran – intizar çekyän aşyk, garaşyan aşyk.

Seyh ol näzeniniň jemalyn görüp,
Aňa şeyh aşyky-nigaran bolup.

Nigehdar (p. Nigehda:r) نگهدار//نگاهدار – saklayjy, gorayjy, sakçy, gorap saklayan; nigehdar bolmak – gorayjy bolmak, gorap saklamak.

Yüzüm yokdur aydarga halymny, men şermisar,
Sen bolmasaň nigehdar, kimdir maňa medetkär.

Nigär (p. Niga:r) نگار – 1) surat, nagyş; 2) gözel, söygüli, yar; 3) gyz ady.

Köyüňni istäp, ey, nigär, men barmyşam yoldan-yola,
Berdim ki sowt-u namyňny jan birle her goldan-gola.
Çeň şowkundan ol nigär ne nalaga düşdi nay.

Nida (a. Nida:) ندا – 1) ses, owaz, gykylyk, çagyryş; ahy-nala gatyşykly ses; yüzlenme; 2) doga; nida kylmak - çagyrmak, gygyrmak, gygyryp çagyrmak.

Ol şahy-düldül suwar,
Nida kyldy ganbary.

Nida kylmak (a-t. Nida: kylmak) ندا قیلمق – ser. Nida.

Nije نیجه – nähili, nätüysli.

Diydim: «ya reb, kethudalyk nijedir?»,
Diydi: «hepde-aşret, gaygy galan sal».

Nik (p. Ni:k) نیك – yagşy, oňat, gowy, yakymly; nik-u bet – oňat we erbet yagşylyk we yamanlyk, yagşy-yaman.

Bir nygmatdan egdir saglyk mazasy,
Bar gullukdan nikdir hakyň ryzasy.

Nikat (a. Nika:t, bs. Nokte) نکات – ser. Nükte.

Nil (a. Ni:l) نیل – 1) asly sanskrit dilinden alnan. Hindistan yaly yssy yurtlarda bityän köp yyllyk ösümlik, şonuň şahalaryndan mawy reňkli madda alynyar, şoňa «nil» diyilyär; 2) demirgazyk-gündogar afrikadaky meşhur derya. Ol dünyäniň iň uzyn

deryalaryndan biri hasaplanyar. Onuň uzynlygy edi müň kilometre golay. Nil iki şahadan ybarat, olardan başga-da birnäçe ownuk şahalary bar. Niliň käbir erinde gämi hem yöreyär. Niliň kenarynda yolbars, pil, wagşy sygyr yaly haywanlar yaşayar, suwunda bolsa krokodil, suw aty yaly haywanlar bar. Müsür ilatynyň yaşayşy gadymdan bäri nile bagly bolany sebäpli, müsürliler ony mukaddes hasaplapdyrlar, her yyl iň gözel gyzlardan birini gurban edip, oňa taşlapdyrlar. Niliň ady edi müň yyl mundan öňki yazgylarda gabat gelyändigi aydylyar. Iňlisler 1880-nji yylda otuz yyl derňewden soň niliň gözbaşyny tapypdyrlar.

Türkmenler, baglasak bir ere bili,
Gurudarys gulzumy, deryayy-nili,
Teke, yumut, gökleň, yazyr, alili,
Bir döwlete gulluk etsek bäşimiz.

Nim (p. Ni:m) نيم – yarym, yarty, iki bölünen zadyň bir bölegi.

Nim züryat (p-a. Ni:m zorri:ya:t) نيم ذريات – yarym perzent, mayyp perzent. Magtymguly şu setir goşgusynda süleyman pygamberiň ölşi we mayyp çagasynyň bolandygyny yatlayar. «kuruanda» we rowayatlarda aydylyşyna görä, süleyman pygamber ölenden bir yyl geçenden soň bilinyär (ser. Süleyman). Onuň dokuz yüz ayaly bolupdyr, emma oňa ekeje mayyp çaga nesip edipdir.

Kimdir - ölüp, bir yyldan soň bilindi,
Dokuz yüzden dogan nim züryat nedir?

Nisar (a. Nisa:r) نثار – 1) saçma, sepme, saçyş; 2) gurban, pida; 3) toyda seçilyän pul; 4) saçyjy, saçyan; nisar etmek (kylmak) – saçmak, sepmek; gurban etmek, pida etmek, bagyşlamak.

Magtymguly aydar, tende bu janyň,
Yolunda nisar et şahy-merdanyň.
Bendelerge rehmetin her dem nisar etgen kerim,
Kylmyşam bihet nisary.

Nisbet (a.) نسبت – degişlilik; degişli, yöňkemeklik, baglanyşyk; nisbet etmek – degişli etmek, baglanyşdyrmak, yöňkemek.

Ezrayylny bendäge
Nisbet etgen alladyr.
Nisb (a. Nisf) نصف – ser. Nysf, nisf we nim.
Nist (p. Ni:st) نيست - yok, yokluk, yok bolan. «bar» dien manyny beryän «häst» sözüniň antonimi; nist bolmak - yok bolmak; nist etmek - yok etmek.
Serigat nist bolar, bet iş set bolar.
Ykbalyň nist eder dogry gelmezi.
Niçeler bar yigitlikde nist olar.
Nister (p. Ni:st-ter) نيست تر - yograk; düypden yok bolmaklyk. «nist - yok» we pars dilinde sypat derejesini aňladyan «ter – rak-räk» goşulma bilen düzülen söz; bolganyň yagşy nister - yok bolanyň oňadrak.
Pikir eyläň, kim bardyr eyämden özge doster,
Bendelikde bolmasaň, bolganyň yagşy nister.
Nistlik (p-t. Ni:st-lik) نيست ليك - yokluk; yok bolmaklyk.
Yokluga yandyryp, menlikden sagyn,
Eşkimden suwarsam nistligiň bagyn.
Nisf (a.) نصف – ser. Nysf we nim.
Nisyan (a. Nisya:n) نسيان – unutma, yatdan çykarma, düypden unutma; nisyan etmek – unutmak, yatdan çykarmak.
Suratym nisyandadyr, istihanym häk ola.
Tä olynça ruzy-magşar, ahy-zarym galmaz-a.
Nifret (a. Nefret) نفرت – ser. Nefret.
Niçik نيچيك – neneň, nähili; nädip.
Bizi beyle niçik terk edesiň bar?
Bu yol bihudadyr, bir gidesiň bar.
Öz halyň niçikdir, bir pikir eyle.
Nişapur (p. Ni:şa:pu:r) نيشابور – eyranyň horasan welayatynda bir mähelläniň (şähristanyň) we onuň merkezi şäheriniň ady. Ol maşadyň günbatar tarapynda erleşyär. Bu şäher taryhy we gadymy medeni merkezleriň biri hasaplanyar. Onuň taryhy yadygärlikleri: feridetdin attaryň mazary, omar hayyamyň we kemal-ul-mülküň mazarlary we b.

Nişapur gadymy şäherleriň biridir. Ony sasanid patyşasy şapur birinji saldyrypdyr dien maglumat bar. Xı asyrda nişapur seljuklaryň paytagty bolupdyr. Mongollaryň hüjüminde düypden weyran edilipdir. «hududyl-älemiň» (x asyr) awtory «nişapur horasanyň iň uly şäheri, ini-boyy bir ferseň» (ser.) Diyip yazyar. «suwunyň köpüsi çeşmeden, onda yüň we pagta köp, on üç obany we dört hanlygy öz içine alyar» diyip belleyär. «ferheňgi-reşidi» atly sözlükde bu sözüň asly «neh şapur» bolupdyr, yagny «şapuryň şäheri» diyip bellenyär, çünki «neh» sözi gadymy pars dilinde (fors-e gadym) şäher diymegi aňladyar. Soňabaka ol söz neşapur, nişapur şekiline öwrülyär. Bu barada şahyr nasyr husrow-da bir şygrynda yatlapdyr. Bu at nişawur şekilinde hem gabat gelyär.
Huruş eyläp tursa mawur,
Permana geler nişawur.
Nişe (ne i:şe) نه ایشه – ne işe, näme işe, nähili işe.
Sen bu derdi yawutmazdyň özüňe,
Owwaly gerek däl nişe düşüp sen.
Nişäst (p. Nişest) نشست – 1) oturyş, oturma; 2) yygnak; 3) terbie, oturyş-turuş däbi; nişäst bermek – terbie bermek.
Gutgaryp mundan meni, bergil öz elgiňde nişäst,
Te ki bilim tobasyna zünnar bolmasdan burun.
Niyaz (p. Niya:z) نیاز – ser. Nyyaz.
Haka eyleyip niyaz,
Diydi: «eya, çäresaz!».
Nobat (a. Nawbat) نوبت – gezek, kere, sapar, yola, oçeredü (r.).
Bu nobat köplerden geçip galandyr.
Bu nobat çohlardan gelip gidendir.
Now (p. New) نو – täze, ter, her bir zadyň täzesi.
Hazan degdi, now gunçany yoldurdy.
Nowa (p. Newa:) نوا – 1) ses, owaz; heň; 2) baylyk, gurp; peyda; hayyr; nowa çalmak – heň etmek, saz çalmak; binowa – gurpsuz, garyp.
Niçe mährem binowalar tapdylar andan nowa,

Bir nagmakäri niçe nowalar çalyp, ötdi,
Mejnuny görüň, çäki-giriban bolup ötdi.
Nowayy (p. Newa:i:) نوائی – ser. Alyşir nowayy.
Nowaly (p-t. Newa:-ly) نوالی – barly, gurply, baylykly.
Nowaly binowa bolar.
Nowbahar (p. New-baha:r) نو بهار – ala yaz, täze yaz, yazyň täze başlanan wagty; ebri-nowbahar – ala yazyň buludy; (adatça ol köp yagyşly bolyar).
Nowbahar paslynda saba el gözlär.
Gözümden yaş giderdi misli ebri-nowbahar.
Nowwap (a. Nowwa:b, bs. Na:ib) نوّاب – ser. Nayyp.
Nowjuwan (p. New-jewa:n) نو جوان – etginjek, täze yigitlik yaşyna eten, yigdekçe.
Daglar, buysanmagyl daşdan berkiňe,
Nowjuwan, dayanma yüzde görküňe.
Nowmyt (p-a. Nowmi:d) نومید//نا امید - «na:omi:d» sözüniň gysgalan formasy; umytsyz, tamasyz; ser. Namut.
Nowmyt etme şepagatdan, rahmetden,
Dermanda goymagyl, ya züljelalym.
Nowmyt eken nazarym,
Gördi ki helalan.
Nowruz i (p. New-ru:z) نوروز – täze gün. Eyranlylaryň täe yylynyň birinji güni (gije-gündiziň deňleşyän güni). Biziň häzirki kalendarymyz boyunça 21-22-nji marta gabat gelyär. Eyranda nowruz güni bayram edilyär. Bu bayram örän gadymy döwürden bäri (yslamdan hem öň) dowam edip gelyär. Gadym eyyamlarda nowruz yaz aylarynda bellenilmän, tomusda 22-nji iyunda belleniler eken. Nowruz bayramy başga-da ençeme halk tarapyndan tutulyar.
Geldi nowruz, jümleyi-älem gülüstandyr bu gün.
Diydiň: «ötsün gyş, tapar men täze nowruzdan seni».
Gelse nowruz äleme, reň kylar jahan peyda.

Nowruz ii (p. New-ru:z) نوروز – pars-täjik şahyry haju kirmanynyň we özbek şahyry lutfynyň «gül we nowruz» (ser.) Atly poemasynyň baş gahrymany.
Aşyk nowruz gülbahary,
Söwen dek söwmüşem seni.
Nowha (a. Newhe) نوحه – agy, eňreme, möňňürme, zaryn aglama, nala; towuş, ölä aglama; nowha düzmek (baglamak) – aglap aytmak üçin goşgy düzmek, elegiya yazmak. Muňa seydi hojanyň «goşa pudagym» dessanyndaky nowhalary görkezmek bolar;
Nowhager – nowha edyän, towuş edyän, ölä goşgy arkaly aglayan.
Ot dey gyzgyn demir düşek ornuna,
Nowhagerniň başy deger burnuna.
Nowhager (a-p.newhe-ger) نوحه گر – ser. Nowha.
Nowça (p. Newçe) نوچه – yaş yigit, uly pälwanyň elinde terbielenen yaş pälwan.
Gülgüzar, nowça bileňli.
Pelek nowça güller yolar.
Nowşirwan adyl (p-a. Newşi:rwa:n a:dil) نوشیروان عادل – eyranyň sasanid dinastiyasynyň 21-nji patyşasy. Onuň ady husrow bolup, anuşirwan (ya-da nowşirwan) hem lakamydyr. Araplar oňa kesra (hökümdar) diyyärler. Kakasy kubat ölenden soň, 531-nji yylda patyşa bolyar. Bu patyşa däp boyunça adalatlylygyň simwoly hökmünde suratlandyrylyar. Gündogar hronologlary onuň adyny «adyl» epiteti bilen tutyarlar. Ol öz kakasynyň döwründe dörän mezdekileri köp gyryar, olaryň baylardan, feodallardan alan mallaryny yzyna gaytaryp beryär. Paytagty tisfun şäheri bolyar. 540-njy yylda rimlileri eňyär. Emeni-de basyp alyar. Alymlara hormat goyyar. Gundyşapur (jündişapur) şäherinde mediöina mekdebini açyar, ol soň uniwersitete öwrülyär. «kelile we dimne» kitaby şonuň döwründe pehlewi diline terjime edilyär. Muhammet pygamber şonuň döwründe dünyä inipdir. Ol 579-njy yylda tisfunda aradan çykypdyr.

Nowşirwan wagty dek jahan yayylsyn.
Jemşid-u isgender, kany nowşirwan?
Hay-hay bu ne takatdy-yu toty şekeristan,
Nowşirwan adyl, hatamy-tay, rüstemi-destan.
Nogsan (a. Noksa:n) نقصان – zelel, zyyan; kemçilik, etmezçilik; azlyk, azalma; yokluk; nogsan etmek – zyyan etmek.
Öter dünyä üçin ömrüňni satma,
Bu nogsanyň düybi görnüp durupdyr.
Imanyňa nogsan eter zyyandan.
Musulmanlar gylyç ursa bir-bire,
Döwlet dönüp, dinler nogsana gelgey.
Noş (p. Nu:ş) نوش – 1) içiş, içme; 2) tagamly, datly, süyji; noş etmek (kylmak) – içmek, jana siňdirmek; datmak.
Magtymguly, noş etdim gam badasyn iki tas.
Noş edipdir muhapbetiň gandyndan.
Bir käse mey içip, jana noş oldy.
Nöker (p. Nawker) نوکر – 1) hyzmatkär, gulam, bende; 2) han-begleriň garamagynda gulluk eden adam.
Üç müň nayzabazy bardyr nökerden...,
Duşmanyň namardy, merdi bilinmez.
Nujeba (a. Nojeba:, bs. Neji:b) نجبا – 1) asyllylar, päkler, hayalylar, namyslylar, asylzadalar; 2) öwlüyäleriň bir topary, olaryň sany kyrk. Olara «rijaly-gayb» hem diyilyär; ser. Öwlüyä. Bular hakda döwletmämmet azadynyň käbir eserinde hem maglumat berilyär.
Atlary nujeba, özleri çilten,
Arbagynda mydam okyp otyrmyş.
Nuzul (a. Nozu:l) نزول – inme, düşme, gonma; durma; aşak inmek; yola gidilende bir erde düşlemek; nuzul olmak – inmek, gelmek, gelip düşmek, gelip gowuşmak.
Hakdan nuzul oldy musaga «töwrat»,
«injil» waspyn isa eyledi isbat.
Nukaba (a. Nokaba:, bs. Naky:b) نقبا – 1) kowum başlyklary, bir taypanyň başlygy ya-da wekili; 2) sopuçylygyň iň uly pirleri we

yolbaşçylary, olaryň sany üç yüz adam. Olara «ebrar» hem diyilyär; ser. Öwlüyä.
Edinji guruwhy nukaba, biliň,
Üç yüz ärdir, söze bir gulak salyň.
Nukaba diyrler, üç yüz eren ugraşdy.
Nuksan (a. Noksa:n) نقصان – ser. Nogsan.
Ahyr nuksan geler dünyä sudundan.
Nun (a. Nu:n) ن – 1) arap-pars elipbiyiniň yigrimi dokuzynjy «n» harpy. Ebjet hasabynda – 50, 2) gm. Bükük, bükülen. Gündogar klassyk şahyrlary tarapyndan söygüliniň eňegi «nun» harpyna, eňekdäki çukurjyk-da «nunuň» nokadyna meňzedilipdir.
«mim» - myradyň isteyip ajyzlygyň yat eylegil,
«nun» - nury-rahmatyndan çyn umyt etmek gerek.
«mim» - men magny aňlanga, «nun» - nygmatyň bes dälmi.
Nunbayyl (a. Nu:nba:yyl) نونبائیل – köne düşünjä görä, dördünji gat asmanyň perişdeleriniň iň ulusy; ser. Magun.
Nur (a. Nu:r, ks. Enwa:r) نور – yagtylyk, yşyk, şöhle, yalkym; parlaklyk; güneş; aydyňlyk; şan, şöhrat.
Nuruň inip, er yüzüne saçylsyn;
Nury-ayn – 1) gözüň yagtylygy; 2) iň söygüli şahs, ogul-gyz, perzent, çaga; söyülyän, iň gowy görülyän (ogul-gyz).
Hezreti-yakubyň nury-aynyny,
Gullar hojasyga eltdi, yaranlar.
Çeşmi-çyragymdyr, nury-aynymdyr;
Nurly-ala-nur – 1) nur üstüne nur, yagtylyk üstüne yagtylyk; 2) gm. Gülala-güllük, alla-näme, ajayyp, örän oňat, ol has-da gowy.
Megerem, eyäm istese, bolgay nury-ala-nur,
Eter tarpatyl-aynda mähjur bolup düşen du:r;
Nury-dide – 1) gözüň nury, görejiň yagtylygy; 2) gm. Göz guwanjy; iň söyülyän, iň gowy görülyän (çaga, perzent); ekiz.
Nury-didäm yagtysy, gözüm agy, garasy;
Nury-tejelli – yagtylyk öwüşgini; ser. Tejelli.
Kyldy aňa hak rahmet,
Nury-tejelli gudrat;

Nury-ylahy – allanyň nury, huday öwüşgini.
Gudrat bilen dörän nury-ylahy,
Şeyle mugjuzatlar mundan geçipdir;
Nury-enwer – has yagty nur.
Köňül gözgi kimin nury-enwerdir,
Dünyä edi başly yalmawuz mardyr.
Nurana (nu:ra:ne) نورانه//نورانی – 1) nurly, şöhleli; 2) keşbi hormata mynasyp, şanly; mübärek görnüşli.
Uzyn boy, hoş sakal, yüzi nurana,
Şoňa duçar bolsaň, işiň yol alar.
Nurata (a-t. Nu:r-ata) نورآتا – häzirki özbegistanyň buhara welayatynda bir eriň ady. Şol erde türkmenler hem yaşayar.
Nurata, baba dargan,
Degresi derya, gorgan.
Nurbayyl (a. Nu:rbayyl) نوربائیل – köne düşünjelere görä, edi gat asmanyň perişdeleriniň iň ulusy, käbir çeşmelerde «turayyl» diyil yär; ser. Ajap.
Nurbat (norbat) نوربت – haray, aman.
Yamanlyk eyleen geler,
«nurbat!» diyp, amana, gökleň!
Atarman, çaparman algyr yigide,
Eri gelse aman-nurbat yagşydyr.
Yarlygy yörigen nurbatsyz begler.
Nurlanmak (a-t. Nu:r-lanmak) نورلانمق – yagtylanmak; açylmak.
Behişt bina köşgünden,
Göz nurlanar müşkünden.
Nury-ayn (a. Nu:r-e ayn) نور عین – ser. Nur.
Nury-ala-nur (a. Nu:ren ala: nu:r) نور علی نور - ser. Nur.
Nury-dide (a-p. Nu:r-e di:de) نور دیده//نور چشم - ser. Nur.
Nury-tejelli (a. Nu:r-e tejelli) نور تجلی – ser. Tejelli.
Nury-çeşim (a-p. Nu:r-e çeşm) نور چشم - ser. Nury-dide.
Nury-ylahy (a. Nu:r-e ila:hi:) نور الهی - ser. Nur.
Nury-enwer (a. Nu:r-e enwer) نور انور - ser. Nur.

Nusrat (a. Nosrat) نصرات – 1) yardam, kömek, yardam etme, kömek etme; 2) eňiş, üstünlik, eňmeklik, üstünlik gazanmaklyk; Desti-nusrat – kömek eli, yardam eli, yardam bermek eli; Fathy-nusrat – eňiş kömegi.

Düşdi bir hoşluk jahana nusratyň görgeç resul.
Kadyr alla, dökgün nusrat baryny.
Lutf ediban, bergeç ol musaga fathy-nusraty.
Galmady mazlumlara desti-nusratdan nyşan.

Nufus (a. Nofu:s, bs. Nefs) نفوس – ser. Nebis.

Nuh (a. Nu:h) نوح – gadymy ehudy (ewrey) pygamberlerinden biri, oňa ikinji adam hem diyilyär. Nuh samyň, hamyň we yafesiň kakasydyr. Ol agaç ussaçylyk käri bilen meşgul bolup, elli yaşynda özüni pygamber diyip yglan edyär. Emma halk köpçüligi onuň sözüne ynanmanlygy sebäpli, göyä hudayyň emri boyunça, maşgalasyny hem-de oňa iman getiren adamlary we ähli haywanlardan bir jübtini alyp, öz yasan gämisine salanmyş. Nuh gämä münenden soň, kyrk gije-gündiz yagyş yagyar, bütin er yüzüni suw alyar. Er yüzündäki adamlaryň we haywanlaryň hemmesi suwa gark bolup, heläk bolyarlar. Soňra nuhuň gämisi ararat (judy) dagynyň etegine baryp etyär, tupan yatyar, suw çekilyär, gäminiň içindäki adamlar, haywanlar ere çykyarlar. Rowayata görä, dünyädäki hemme ynsanlar nuhuň neslinden döränmiş. Nuh uzak wagt ömür süryär, rowayatlara görä, ol dokuz yüz elli yyl öz kowumynyň arasynda galyar, yüz elli yaşynda pygamber bellenyär. Nuhuň lakamy nebiulladyr. «töwratyň» rowayatlaryna görä, onuň üçünji ogly yafesiň nesli ewropa yurtlaryna gidip, indi-ewropa halklaryny emele getiryärler. Aziya kowumlary sama we garayagyz kowumlar bolsa hama degişlidirler.

Nuhuň ady «kurúanyň» yigrimi sekiz süresinde agzalyar. Onuň başdan geçirenleri barada «agraf», «huwt», «müúminun», «şuara», «kamar» we «nuh» sürelerinde köpräk maglumat berilyär; nuhy-nebi – nuh pygamber.

Nuh pygamber, nazar eyle bir nepes.

Sorsaň, habar berer nuhdan.
Öz döwründe nuh pygamber,
Neçjar işin tutup geçdi.
Meger goldar nuhy-nebi.
Nuşah (p. Nu:şah) نوشه – eyranyň horasan welayatynda bir eriň ady. Onuň başga atlary habuşan, guçan, kuşan bolmagy ähtimal.
Sapar edip barsak nuşah mülküne,
Köňül isläni dek yaylahlary bar.
Nükte (a. Nokte, ks. Nika:t) نکته – 1) yiti manyly söz, çuň manuly söz; yiti many, ajayyp söz; nükteyi-towhyt ile - «la ilaha illallah» (ser.) Dien çuň manyly sözi aytmak bilen.
Ukdayy-lebden gireh aç nükteyi-towhyt ile,
Göz açyp, saňa dilin herze gülmesden burun.
Nükteyi-towhyt (a. Nokte-ye tawhi:d) نکتهء توحید – ser. Nükte we towhyt.
Nygam (a. Ny'am, bs. Ny'mat) نعم – ser. Nygmat.
Nygmat (a. Ny'mat, ks. Ny'am) نعمت – 1) oňat yaşayyş üçin gerek-yarak zatlar; tagam; her dürli iymit; 2) yagşylyk; keypi-sapa.
Tükenmez nygmaty bardyr behişdiň.
Elwan nygmat iyip, al-yaşyl geyip.
Nyzam (a. Niza:m) نظام – düzgün, tertip; kanun, kada; usul; nyzam tapmak – düzgüne girmek, tertibe girmek; nyzam bermek – düzgüne salmak, kadalaşdyrmak.
Älem anyň sözünden tapdy nyzam-u karar.
Nyzam berdiň serhetlere hat bile.
Köpelse, her iliň seri-serkary,
Nyzamy bozulyp, weyrana gelgey.
Nyzamy i (a. Niza:mi:) نظامی – abu muhammet ylyas ibn yusup gündogaryň beyik şahyrlarynyň biri. Takmynan 1141-nji yylda genje şäherinde doglup, 1209-njy yylda-da şol erde aradan çykypdyr. Ol eserlerini pars dilinde yazypdyr. Azerbayjan edebiyatynyň klassygy hem hasaplanyar. Esasy eserleri: «hamsa» we liriki şygyrlardan ybaratdyr. «hamsa» giryän poemalar:

«husrow-şirin», «edi gözel», «leyli-mejnun», «isgendernama». Soňky poema iki bölümden duryar: «şerefnama» we «ykbalnama», «syrlar hazynasy».
Abu sagyt, omar hayyam, hemedany,
Firdöwsi, nyzamy hafyz perwany.
Nyzamy ii (a. Niza:mi:) نظامی – magtymgulynyň «yusup die-die» dien gazalyna tahmys yazan bir näbelli şahyryň tahallusy. Tahmysyň soňky bendi şeyle:
Sorsa nyzamy dünyäde aňşyrar yagşy sözüden,
Tapmay küşat ynjytdy dil talyg ile yyldyzydan,
Görse wepalarny mundag her kim turup öz-özünden,
«magtymguly dost yüzüden, durmaz, akar yaş gözüden,
Bilbil olup, yar sözüden okam yusup die-die».
Nykap (a. Nika:b) نقاب – 1) perde, yüze tutulyan perde, yüz örtgüsi; 2) yaşmak; perenje; nykaply – yüzi perdeli.
Nykabyň yüze salan,
Yüz görsetip jan alan.
Egni ak redaly, yaşyl nykaply.
Nyrh (p.) نرخ – baha, gymat, hökümet tarapyndan her bir zada bellenen baha.
Bilmäne hiç, bilen kişä nyrhy köp.
Zaman öter, nyrh çöwrüler.
Tanyr sen şol zaman duş gelen nyrhy.
Nysar (a. Nisa:r) نثار – ser. Nisar.
Nysf (a.) نصف – yarty, her bir zadyň yary, yarysy.
Hak yary ak bolur, bir nysfy garar,
Gara yüzli belli biiman geler.
Nyşan (p. Nişa:n) نشان – 1) belgi, alamat; maksat; 2) söz birigmesinde gelende «duran, erleşen, galan, degilen, görkezen, döreden» manylarda hem gelyär. 3) görkezilen hyzmat üçin berilyän köplenç gyzyl, kümüş ya-da başga metaldan yasalan belgi.
Bak: olardan ne nam galdy, ne nyşan.
Edi günden soňra anyň jayyndan,

On günden äleme bu nyşan geler.
Nyşana (p. Nişa:ne) نشانه – 1) alamat,belgi, bellik; yadygärlik; 2) maksat; ok atmak üçin goyulyan belgi; nyşanayy-kyyamat – ahyrzamanyň alamaty.
Bir pul üçin müfti berer rowayat,
Bil, bu işler – nyşanayy-kyyamat.
Nyşanayy-kyyamat (p-a. Nişa:ne-ye kyya:met) نشانه قیامت – ser. Nyşana.
Nyhan (p. Niha:n) نهان – ser. Nahan.
Nyyaz (p. Niya:z) نیاز – 1) hajat, hayyş, meyil; 2) derwüşleriň sowgady; 3) yalbarma, dileme, ötünç; umyt; 4) mätäçlik, bir hajaty bitirmek üçin berilyän nezir (ser.); nyyaza durmak – doga etmek, yalbarmak, dileg etmek.
Gol göterdim, durdum nyyaza, nezre,
Diydim: «rugsat bolsa, aydayyn sowal.
Durdular nyyaza, nezre.
Yalan sözläp, ilden alar nyyazyn.
Her güwşede nyyaz okun gizlegin.
Näalaç (p-a. Na:-ala:j) ناعلاج – nälaç, alaçsyz; çäresiz; dermansyz.
Kimler çäre tapmaz, öter näalaç,
Her kime yüz elem goyar bu dünyä.
Nägadyr (p-a. Na:-kadr) ناقدر – gadyrsyz, gadyr bilmeyän, ätibarsyz, gadyr-gymmatsyz.
Gadyr bilenden daş etme,
Nägadyra yoldaş etme.
Nägeh (p. Na:geh) ناگه - «nägäh» (ser.) Sözüniň gysgaldylan formasy; ser. Nägäh.
Nägehan (p. Na:geha:n) ناگهان – tötänden, birden, birdenkä, duydansyzlykda.
Nägehan üç äre nazarym düşdi.
Çykdy gapa nägehan, geldi bir sayyl duçar.
Nägehan ugrady ayralyk dagy.
Nägehan geldiler üşbu mekana.

Nägä (p. Na:ga:h) ناگاه – 1) birden, birdenkä, tötänden; 2) bimahalçak, bihabar; ser. Nägäh.
Halk andan bolup ägä, kabul etdiler näge.
Nägäh (a. Na:ga:h) – ser. Binägäh, nägehan, nägä.
Nägäh hudayym el tutar,
«essabry miftahyl-jenan».
Nädejek (nä:-dejek) ناده جك - «etmek» işliginiň mälim geljek zaman sorag formasy; näme etjek sen? Näme edersiň?
Ajal saňa etse güzer,
Habaryň ber, nädejek sen?
Näz (p. Na:z) ناز – 1) özüňi halatmak üçin edilyän yasama hereket; kereşme, yşwa (ser.); 2) nygmat (ser.), bolçulyk, keypi-sapa.
Murassag halgalar, näzik hülleler,
Tükenmez nygmaty, näzi behişdiň.
Näzenin (p. Na:zeni:n) نازنین – 1) näzli; gözel, söygüli; gelin-gyz; 2) näz edyän; 3) tanyş, belli, aşna.
Dünyä görki näzeninler, ne janlar,
Dul gözüne garry näzenin bolar.
Näzigär (p. Na:z-ga:r) نازگار – näzli dien manyda ulanylypdyr. Bu söz yasama, toslanyp tapylan, diňe kapyya yasamak üçin toslanypdyr; pars we türki dillerde şeyle söz yok. Ol diňe magtymgulynyň ady bilen yazylan we soňky döwre degişli bolan bir yazgyda gabat gelyär.
Pelek, görüň bazygärdir,
Bazy bilen ruzygärdir,
Peri mekan, näzigärdir,
Sözlegil, zybanyň galdy.
Näzik (p. Na:zok) نازك – inçe, yuka; näzik bil – inçe bil.
Goluň urduň nähak gözde sillere,
Kyrk gamçydan buyrup näzik billere.
Näzik bil (p-t. Na:zok bi:l) نازك بيل – ser. Näzik.
Näzperwer (p. Na:z-perwer) – näz bilen terbielenen, lälik, näzini çekip ulaldylan; bolelinlikde ulalan.

Netey, magtymguly, ötdi jahandan köp suhanwerler,
Guçup häki-mezellet, yatdylar kim näzperwerler.
Näkabyl (p-a. Na:-ka:bil) ناقابل – layyk däl, mynasyp däl; nälayyk; ukypsyz.
Özüm halka näkabyl, ykbalym keç, bagtym şor,
Näşayysta agmalym, göyä gadam urar kör.
Näkes (p. Na:-kes) ناکس – adamkärligi yok, pes adam, wyjdansyz, ynsapsyz, yaramaz adam; namart; muhannes (ser.).
Akylsyz, näkes bolmasyn.
Haramydyr haramzada, näkesdir.
Kişini kemsiden özi näkesdir.
Näkuwwat (p-a. Na:-kowwat) ناقوّت – kuwwatsyz, güyçsüz, gurpsuz.
Agzasyna şikes gelip, sargaryp,
Näkuwwat, natuwan, nalaç etmesin.
Nälet (a. La'net) لعنت – ser. Lagnat.
Nämagmur (p-a. Na:ma'mu:r) نامعمور – abat däl, weyran, harap.
Magtymguly, misginem, köňlüm öyi nämagmur.
Sözge yakyn bende men, hayrym kem, şerim zur.
Nämährem (p-a. Na:-mehrem) نامحرم – yat, keseki, maşgala üçin keseki adam.
Nämährem gören gözleriň,
Şol gybat eden sözleriň.
Biwepadyr, nämähremi gözleme.
Näperman (p. Na:-ferma:n) نافرمان – boyun egmeyän, buyrugy erine etirmeyän; başyna giden, topalaň turuzyan.
Ya muhammet mustapa, siz barçaga puşt-u penah,
Nefsi-näperman goluda kylmyşam dayym günäh.
Näpisint (p. Na:-pesend) ناپسند – halanmayan, yaramaz, gelşiksiz, bet, gowy görülmeyän iş.
Näpisint iş çykmaz andan hiç sözde,
Yakyn-u yadyny biler bir gözde.
Närse, nerse نرسه//نارسه – zat, predmet, bir zat, arapçasy «şey».
Ol ne gözdür, kirpigi yok, gaşy yok?

Gözlülerden yagşy närseler görmüş?
Jahan guryp, närse galmaz iymäge.
Näsaz (p. Na:-sa:z) ناساز – 1) garşy, ters, tertip-düzgüne garşy; 2) gelşiksiz, tagaşyksyz, bap däl, uymaz.
Magtymguly, näsazlara duş bolup,
Hojanyň, seyidiň yörüşin görüň.
Nätuwan (p. Na:-tewa:n) ناتوان – ser. Natuwan.
Näumyt (p-a. Na:-omi:d) نا امید – ser. Namut, nowmyt.
Nähak (p-a. Na:-hak) ناحق – nädogry, nädürüst, hak däl, hakykat däl, dogry däl.
Müftüler mal alyp, rowayat berer,
Nähak pulny alar, hakny köydürer.
Näheň (p. Neheng) نهنگ – 1) balyklar toparyndan bolan uly deňiz haywany, kit, akula; krokodil (r); 2) gm. Uly, äpet. Läheň şekilinde-de gabat gelyär.
Daglardan kuwwatly, derya haybatly,
Ötgür almaz dişli, näheň sypatly.
Humayun dagynda şirleriň şahy,
Göyä bir neheň sen möwji-deryaya.
Nähir (a. Nehr, ks. Enha:r) نهر – derya, çay, aryk; daşgyn nähir - joşyan derya.
Ötmek müşgil bolar daşgyn nähirden,
Minnetli aş ajy bolar zäherden.
Nähy (a. Nehy) نهی - öňüni alma gadagan etme, yapma; nähy kylmak (etmek) – gadagan etmek, öňüni almak; nahy-e munker – ser. Emri-magruf.
Ey yaranlar, nähy kylmyşdyr any bizge ahat,
Pikir edip, zikr eyledi kim, halk era abdyssamat.
Nähoş (p. Na:-hoş) ناخوش – 1) syrkaw, kesel; göwni hoş däl; 2) betgelşik; halanmayan.
Uly iller nähoş boldy,
Hak, uzatgyl ol lukmany.
Näçag (p-t. Na:-ça:g) ناچاغ – näsag, keypi kök däl, möwsüminde däl.

Aldy köňlüm, gitdi aklym, ten mydam näçagdyr,
Kaddy-kamaty belent, zibaya aşyk bolmuşam.
Näçaglamak (p-t. Na:-ça:glamak) ناچاغلامق – näsaglamak, nähoşlamak.
Yagy görende, namartlar
Näçaglap, owrat görüner.
Näşayysta (p. Na:-şa:yiste) ناشایسته – ser. Naşayysta.
Näşat (p. Na:şa:d) ناشاد – şat däl, hoşal däl; gaygyly, gussaly, tukat.
Magtymguly, bimyradam,
Iller hoşdur, men näşadam.

- o -

Owaz (p. A:wa:z) آواز – 1) ses; 2) nagma, heň, aydym; owaz urmak – ses etmek; ebirler owaz urup – bulutlar ses edip, gök gürrüldäp; 3) ser. Awaz.
Ebirler owaz urup, dag kylar duman peyda.
Ol kimdir, yalaňaç garyp oturmyş,
Owazsyz äleme sözün etirmiş.
Owaza (p. A:wa:ze) آوازه – 1) dabara, şan, şöhrat; 2) ses, nagma, heň, aydym; 3) ser. Awaz we awaza.
Owazaň çyn-maçyn, daglar aşasy,
Seni görenleriň akly çaşasy.
Owazasy düşüp rum-u emenge,
Müsür, şam-u hindistan-u dekenge.
Owwal (a. Awwal) اوّل – 1) ilki, ilkinji, birinji; 2) geçmiş, esgi, gadymy.
Owwal aldap biyr sen baly, dünyä hey!

Owwaldan soň diňläň aşyk sözüni,
Bilip bolmaz gün-ay, gije-gündizni.
Owwalan (a. Awwalen) اوّلاً – 1) birinjiden, birinji derejede, birinji bolup; iň birinji, iň ilki.
Owwalan yaratdy adam atany,
Aňa jübt eyledi howa enäni.
Owgan (p. Afga:n) افغان – 1) orta aziya, eyran we hindistan aralygynda yaşayan bir musulman halk; 2) şol halkyň yurdy bolan owganystan. Bu sözüň arapça köplük sany «afa:gana» bolyar.
Dogan köňüldeş syrdaşlar,
Eyran, turan, owgan aşdy.
Owkat (a. Awka:t, bs. Wakt) اوقات – 1) wagtlar, zamanlar, döwürler; 2) nahar, iymiş; owkat sürmek – wagt geçirmek, gün görmek.
Her biriniň bardyr yüz-müň hyyaly,
Owkat sürüp, gördüjegi hal bolar.
Owlak آولاق – geçiniň, keyigiň alty aylyga çenli çagasy.
Bir jeren aldyrsa elden owlagyn,
Mäley-mäley yzlamayyn bolarmy?
Owmak آومق – owratmak, bir zady owkalap mynjyratmak, owradyp kül etmek; owkalap yumşatmak.
Temmäki diyp, her işige yortar sen,
Çala owup, üç mysgaldan tartar sen.
Owrak (a. Awra:k, bs. Warak) اوراق – ser. Warak.
Owrat i (a. Awrat) عورت – 1) adam endamynyň uyat erleri, ynsanyň utanyan işi; 2) ayal.
Yagy görende, namartlar,
Näçaglap, owrat görüner.
Owrat ii (a. Awra:d, bs. Wird) اوراد – ser. Wirt.
Owsap (a. Awsa:f, bs. Wasf) اوصاف – ser. Wasp.
Owsun (p. Efsu:n) افسون – 1) jady, jadylama; 2) doga, jadygöyleriň we azayymhonlaryň jadygöylik edyän wagtynda aydyan sözleri; 3) göz baglama; 4) mekir, pirim, hile; owsun

urmak (atmak, okamak) – 1) göz baglamak, jadylamak; 2) gm. Haybat atmak.
Owsun urup, köp towlandy.
Owsun okap, ara gelmez em bilen.
Owsun urup, hüthütni inderdigim bilmezmiň.
Dag-dereler lerzan urar,
Owsun atyp, sil biläni.
Owtan (a. Awta:n, bs. Watan) اوطان – ser. Watan.
Owtat (a. Awta:d, bs. Watad) اوتاد – 1) çüyler, myhlar; 2) weliler, pirler; sufizm taglymatyna görä, dünyäniň dört tarapynda dört sany uly pir barmyş, olar dünyäniň diregi hasaplanyar, şolara «owtat» diyilyär. Olaryň biri ölse, orunbasarlary olaryň ornuny tutyarmyş. Şular arkaly allatagala göyä dünyäniň dört künjüni gorap saklayarmyş. «keşşafda» görkezilişine görä, gündogardaky owtadyň ady abdyrahman, günbatardaky abdylwudut, günortadaky abdyrahym we demirgazykdaky hem abdylkudusdyr. Bular dört sütün bolanlary üçin, olara «owtat» diyilyär. Käbiriniň aytmagyna görä, günbatardakynyň ady abdylúalym, gündogardaky – abdylhay, demirgazykdaky – abdylmurit we günortadakynyň ady-da abdylkadyr bolmaly.
Ene owtat diyrler tört kimerse bar,
Dünyäniň tört künjün çekip otyrmyş.
Owuç اویچ – gysym, bir gysym, bir eliň ayasynyň gysylandaky boşlugy.
Aslyň owuç gumdur, dem bir nepesdir,
Özüňe bir dolan, işiň ebesdir.
Ogşamak اوخشامق – meňzemek, meňzeş bolmak.
Yabandaky suwsuz aryga ogşar,
Her kimiň sahawat-hayry bolmasa.
Ozan اوزان – bagşy, sazanda, halk şahyry.
Döwlet ile geler bolsa,
Başdan – burun ozan geler.
Oy (o:y) اوی – 1) pikir, aň; 2) oyuk, çukur, oyuk er, çukur er, pes er; oy kylmak – pikir etmek.

Ey musulmanlar, halal diyp, kylmaňyz hiç oyuny.
Pelek goymaz bu gezdigiň sarayda,
Gurt bile koy mydar etmez bir oyda.
Oyluk اويلوق – gyzyletrek etrabynda eriň ady. Kä adamlar «öylük» şekilinde-de aydyarlar; ser. Öylük.
Oylukda yaylany gursak,
At çapdyryp, bayrak bersek.
Oymak اويمق – köwmek, oyuk etmek, çukanak etmek.
Nijeleriň görer gözün oydular,
Nijeler maymyn dek dursa gerekdir.
Oynamak اوينامق – 1) gymyldamak, hereket etmek; 2) oyun bilen meşgullanmak; 3) oyunda bir roly erine etirmek.
Her tarapdan çülke-çülke, bulut oynar, salar kölge,
On iki dag, edi jülge sökem yusup die-die.
Oynah اويناخ – 1) oynag, oyun etme, oyun; 2) oyun edilyän er, dürli oyun edilyän er.
Seyran etsek gunçasyna, gülüne,
Bakjasynda bilbil oynahlary bar.
Oynaş اويناش – ayal bilen kanunsyz yaşayan erkek ya-da erkek bilen nikasyz yaşayan ayal.
Huda buyrugyndan ayrylan juwan,
Oynaşyndan haram köle getirmiş.
Ok اوق – 1) yay bilen atylyan ujy süyri demirden edilen inçe we gysga gural, tir; 2) käbir zadyň uzyn bölegi. Meselem, arabanyň oky, maşynyň oky; 3) gm. Ok yaydan çykmak – iş işden geçmek.
Gelse, aklym dagydar, gitse, kararym yok meniň.
Gamzasy ok, gaşlary ol yaya aşyk bolmuşam.
Ajal goymuş ok gözüni kirişe,
Bilip bolmaz näwagt jana erişe.
Okam اوقام - «okamak» işliginden; okayyn. Işligiň buyruk formasynyň birinji yöňkemesiniň birlik sanynda gelen görnüşi, many jähtden isleg aňladyar.
Magtymguly dost yüzünden, durmaz, akar yaş gözünden,
Bilbil bolup, yar sözünden okam yusup die-die.

Ol ne mahluk اول نه مخلوق – şahyr «üçi öwlatdan» dien goşgusynda buludy göz öňünde tutup, şeyle yazyar:
Ol ne mahluk, gök-pelege gonarlar,
Gähi inip, er yüzünde dynarlar?
Bu erde magtymguly asmanda duran bulutlary, olaryň kähalatda ümür we yagyş görnüşine öwrülip, ere yakynlaşyandygyny ya-da yagyş bolup ere düşyändigini göz öňünde tutyar.
Olak (t.) اولاق - «olmak» işliginiň häzirki-geljek zaman formasynyň birinji yöňkemesiniň köplük sany (ol-ak); olaylyň, bolmakly, bolmak.
Biz islärdik olak yaran,
Nesip bizi saldy hayran.
Olasy اولاسی – bolyar; wagt olasy – käwagt bolyar.
Wagt olasy, bir el düşer serime,
Hyyal hüjüm eyläp, joşy yandyrar.
Olmay اولمای - «olmak-bolmak» işliginden yasalan ortak işliginiň yokluk formasynyň gadymy görnüşi; bolman; olmaya giryan – giryan bolman, aglaman.
Magtymguly, her zaman, neyläyin olmay giryan,
Pikir layyna batdym, çykabilmes men bir yan.
Olmak اولمق – bolmak; lazym olmak – gerek bolmak.
Söz bile için açyp, kabz olup dolan köňlüm.
Lazym oldy okymak aynal-hak-u minel-hak.
Olmuş اولمیش - «olmak-bolmak» işliginden yasalan ortak işligiň gadymy formasy; bolupdyr.
Paşmagy täç olmuş gök kellesine,
Ya muhammet – resululla haky üçin!
Olturmak اولتورمق - «oturmak» sözüniň köne formasy; oturmak, bir erde erleşmek.
Olturypdyk, geldi iki pirzada,
Gözünden yaş akar, dili dogada.
Olturyp tagzym kyldy:
«salam aleyk, ya aly!».

Olum اوليم – deryanyň yapy-aşakrak eri, deryanyň mal yakylyan ya-da suw alynyan yapyrak kenary.
Golun sallap, maral gabak periler,
Iner olumyndan däli gürgeniň.
Olunmak اولونمق – bolmak, bolmaklyk. «olmak» işliginiň gaydym derejesi.
Malyňa, mülküňe magrur olunma,
Ey, yok erden gelen gitdi bu raya.
Omar (a. ’Omar) عمر – omar ibn hattap ikinji halyfa (634-644). Ol abubekirden soň 13-nji hijri (634-635) yylynda halyfa bellenyär. Onuň atly gyzy muhammet pygamberiň ayallarynyň biri bolupdyr. Ol eyranyň köp erini basyp alyar. 19-20-nji hijri (640-641) yyllarda emr asyň yolbaşçylygynda müsüri-de boyun egdiryär. Muhammet pygamberiň mekgeden medinä hijret edende (göçen) yylyny musulmanlaryň taryhynyň başlanyşy diyip yglan edyär. Omar küwfe, basra yaly täze şäherleri gurduryar. Ol örän sada, utanjaň, pespäl adam bolupdyr. Gijelerine metjitleriň eywanynda garyplar bilen bile oturyp-turupdyr. Donunyň birnäçe yamasy bolupdyr, döwlet hazynasyndan pul almandyr. Onuň «faruk» («adalatly, dogry bilen nädogryny saygaryp bilyän») dien lakamy bolupdyr. Omar 23-nji hijri (643-644) yylynda on yyl alty ay sekiz gün halyflyk eden soň, elli bäş yaşynda ertir namazy wagtynda firuz (abulüúlü) atly bir eyranly tarapyndan öldürilyär.
Ya dawut, ya jirjis, ybrayym halyl,
Ebabekir, omar, osman, şypa ber!
Omar hayyam (a. ’Omar hayya:m) عمر خيّام – gyyasetdin abdulfath omar ibn ybrahym pars-täjik şahyry, yazyjy, matematik, astranom we filosof. Ol takmynan 1048-nji yylda nişapurda doglup, 527-nji hijri (1132-1133) yylyň töwereginde-de aradan çykypdyr. Seljuk soltany jelaletdin melek şa, onuň ogly soltan sanjar hem-de seljuklaryň meşhur weziri nyzamyl-mülk dagy bilen bir döwürde yaşapdyr. Horasanyň dürli erlerine, balha, mara, ispyhana, bagdada syyahat edipdir, haja baryp gelipdir, öz

döwrüniň hemme ylymlaryndan habarly bolupdyr. Melek şanyň tabşyrygy boyunça eyranyň köne kalendaryny takyklap, reforma geçiripdir. Ol «takwymy-jelaly» ady bilen bellidir. Yöne bu kalendarü ulanylman galypdyr. Hayyam «nowruznama» atly kitap hem yazypdyr. Onuň ylmy-filosofik eserleri arap, pars dillerinde yazylypdyr. Olaryň birnäçesi rus, franöuz we beyleki dillere-de terjime edilipdir. Hayyam öz döwründe meşhur alym hökmünde tanalsa-da, soňabaka ol özüniň ajayyp rubagylary arkaly uly şöhrata ee bolupdyr. Ol rubagylar dünyäniň köp dillerine terjime edildi.
Omar hayyama dört yüz çemesi rubagy degişli diyilse-de, uly alymlar olardan diňe yüze golayyny (käbiri diňe altmyş altysyny) hayyamyňky hasaplayarlar. Rubagylar dürli temalara degişli bolup, olaryň mazmuny ayry-ayry alymlar tarapyndan dürlüçe düşündirilipdir. Rubagylaryň esasy temasy filosofik meselelere degişlidir: ynsanyň yaradylyşy barada oylanmalar, şahsyet azatlygy, adalatsyzlyga garşy protest, şu dünyäniň hözirine çagyrmak, köneçilligi, dini möwhumaty paş etmek we ş.m.
Omar hayyamyň progressiw pikirleri türkmen klassyk şahyrlaryna-da ohayly täsir edipdir. Magtymguly onuň käbir şygryny türkmen diline geçiripdir (ser.: z.b.muhammedowa, s. M. Ahally. Magtymgulynyň okan kitaplary baradaky mesele hakynda. «mahtumkuli. Yubileynyy sbornik». Aşhabad, 1961, s. 149).
Abu sagyt, omar hayyam, hemedany,
Firdöwsi, nyzamy, hafyz perwany (?).
Omin (a. A:mi:n) آمین – ser. Amin.
Omr (a. ’Omr) عمر – ser. Ömür.
On bäş ayal (t-a. On bä:ş aya:l) اون باش عیال – magtymguly «üçi öwlatdan» atly goşgusynda tebigat hadysalaryndan birnäçesini göz öňünde tutup, şeyle yazyar:
Ne on bäş ayaldyr, artmaz perzendi,
Ol on bäş ayalyň üçi öwlatdan;
Üçi ekiz, ol dört erer peywendi,

Ol ne jumag eylär, ne çykar yatdan.
Birinji we ikinji setirlerden görnüşine görä, «on bäş ayal» diyilyän zat üç we on iki zatdan ybarat bolmaly, çünki ikinji setirde şol «on bäş ayalyň» üçüsi öwlatdan diyilyär. Şu üç öwlat diyilyäni gadymy gündogar ylmynda «mewalidi-selasa» atlandyrylyan tebigatda bolan üç sany «jemat, nebat we haywany» (jansyz, hereket etmeyän zatlary, ösümlikleri we haywanlary) aňladyar. On bäşiň galan on ikisi bolsa, yylyň on iki ayyny bildiryär. «ol dört erer peywendi» diymek biri-birine bagly (peywent) bolan dört pasly, «üçi ekiz» diymek-de her paslyň biri-birine meňzeş mukdarda bolan üç ayyny aňladyar, çünki her pasyl üç aydan ybarat bolyar. «ne jumag eylär» diyilyäni bolsa, şol pasyllaryň hiç haçan biri-birine goşulmayandygyny, her haysynyň özüne mahsus ornunyň, ayratynlygynyň bardygyny bildiryär. Munuň şeyledigini goşgynyň «mydam seyre gezer ol tört deňi-duş» dien setir bilen başlanyan üçünji bendi-de açyk subut edyär. Şuňa görä, yokarky bendi arap elipbiyi bilen baglanyşdyrmaga edilyän käbir synanyşyklar layyk gelenok, berilyän düşündirişler-de ynandyryjy däl (seret: m. Kösäew. Edebiyat taryhynyň käbir meseleleri, türkmenistan döwlet neşiryaty, aşgabat, 1963, 169 s.).
Şu goşgy barada ene-de bir zady yörite nygtamak gerek. Ol-da bolsa, şu çaka çenli şahyryň neşir edilen yygyndylarynda şol goşgudaky «üçi ekiz ol dört erer peywendi» setiriniň yalňyşlyk bilen «üçi ekiz on dört erer perzendi» şekilinde nädogry berlip gelenligidir.
On iki ymam اون ایکی امام – hezret aly we onuň nesilinden bolan on iki adam. Şayylaryň ynanjyna görä, muhammet pygamberden soň şolar onuň yzyny dowam etdirmelimiş. Olaryň atlaryny magtymguly «bagyşla bizni» dien goşgusynda birin-birin sanap geçipdir. On iki ymamyň atlary: 1) hezret aly; 2) alynyň ogly ymam hasan; 3) alynyň ikinji ogly ymam husayyn; 4) ymam husayyn bilen şährbanudan doglan ymam aly zeynal-abydyn; 5) alynyň ogly ymam muhammet (lakamy ymam muhammet

bakyr); 6) ymam muhammet bakyryň ogly ymam japar sadyk; 7) ymam japaryň ogly ymam musa käzim; 8) ymam musa käzimiň ogly abulhasan aly (lakamy ryza); 9) ymam ryzanyň ogly muhammettaky (lakamy jewad); 10) ymam muhammettakynyň ogly aly naky; 11) ymam aly nakynyň ogly hasan eskeri; 12) ymam hasan eskeriniň ogly abulkasym muhammet (lakmalary: mähdi, huçjat, ymam gayyp we b.).

On iki ymam, edi weli, çiltenler,
Hyzyr-ylyas nebiulla haky üçin.

On sekiz mekan (t-a.) اون سكز مكان – dini düşünjelere görä, ahyrzaman yakynlanda eriň yüzündäki hemme zatlar yok boljakmyş. Şonda diňe on sekiz mekan galjakmyş. Şolar aşakdakylardan ybaratdyr: sekiz behişt (ser.); edi dowzah (ser.); arş-kürs; lowh-kalam.

Zamana yakyn gelende,
Eri, gögi suw alanda,
Alladan gayry ölende,
On sekiz mekan gitmezmiş.

On sekiz müň älem اون سكز مونگ عالم – köne düşünje boyunça, bütin älem alty müň hili haywandan, alty müň hili ösümlikden we alty müň hili jematdan (ser.) (jisimden) ybarat bolupdyr.

On sekiz müň diyler külli-älemi.
On sekiz müň älem ähhlin bar eden rebbim jelil.

Oň اونگ – şowly, hayyrly, peydaly, ugruna.

Ykballynyň ugran işi oň görner,
Dünyä yüzi ele girse, teň görner.

Oraz han اوراز خان – xwııı asyrda yaşap, magtymguly bilen sorag-jogap aydyşan şahyr. Bu at soňky döwürde tapylyp, magtymgula yöňkelyän bir goşguda gabat gelyär.

Bizden salam bolsun ol oraz hana,
Tagt üstünde kimse rowaç oturmyş.

Orazmeňli اوراز منگلى – magtymgulynyň döwürdeşi bolan bir şahyryň ady. Magtymguly bilen goşgy aydyşyp, güyç synanyşypdyr.

Bizden salam orazmeňli şahyra,
Musulman-kapyryň parhy kimdedir.
Orda (p. Ordu:) اردو – goşun, bir topar esger; gerek bolan hemme şay-yarag bilen bir ere iberilyän goşun bölegi; döwlet goşuny; 2) çingiz handan soňky bölünen häkimietleriň ady: gyzyl orda, ak orda we ş.m. Orda başy – goşun başlygy.
Orda başy bolmak ayra kyn bolar,
Parça geyse gyz oglana syn bolar.
Dagdan aşyp gyzylbaşyň ordasy.
Ornaşmak اورناشمق – erleşmek, orun almak; oturymly bolmak, ymykly erleşmek.
Bir menzildir, üç gün iyip-içensoň,
Ornaşyp, giňrenip, biliň açansoň.
Orramsy اوررامسی – bozuk, azgyn, ahlak taydan bozuk adam.
Orramsynda bolan haramhor begler,
Yurdy bir yanyndan yyka başlady.
Orta اورته – ara, aralyk; merkez; orta yolda – baryljak yoluň ortalygynda, orta arada; aralykda.
Orta yolda däne döküp,
Tor çekipdir daşymyza.
Orus (r. Ru:s) روس – halk we yurt ady.
Bulgarnyň şäherni ol orus alar,
Orusy deçjal bilen nar harap eylär.
Osal اوصال – 1) ahmal, mümkin; 2) bezme, bizar, melal, sus; gaygy, gam.
Dert başdan aşadyr, işim osaldyr.
Şirin jan riştesi tende osaldyr.
Osman (a. ’Osma:n) عثمان – affanyň ogly, kurayş kabylasynyň yaşulularyndan biri. Ol 23-nji hijri (643-644) yylynda omar öldürilenden soň halyfa bolyar. Muhammet pygamberiň rukúya we ummy-külsüm atly iki gyzyna öylenendigi üçin, oňa «zünnureyn» («iki nuruň eesi») dien lakam berlipdir. Ol segsen yaşynda halyfa bolupdyr. Onuň döwründe tunis, kipr, horasanyň we teberistanyň bir bölegi musulmanlaryň eline geçyär. Osmanyň

goşunlary hindistana baryp etyär. Emma osman döwlet hazynasynyň pullaryny köplenç öz baryndaşlaryna paylany we uly wezipeleri-de şolara tabşyrany üçin, halk oňa garşy çykyar. Netijede topalaň turyar. Medinede ony kyrk günläp öyünde gabawda saklayarlar. Ahyrda on iki yyl halyflyk edenden soň, ony öldüryärler (655-756-nji yyllarda). Osman «kurúanyň» häzirki wagta eten wariantyny toplapdyr.
Bagd ez an osmany-zünnureyn, andan soň aly.
Hem taky osman, alynyň aklyny hayran edip.
Otag اوتاق//اوتاغ – yaşalyan jaydaky bir tam; öy, tam, komnata (r.). Bu söz pars dilinde ota:k şekilinde ulanylyar.
On ne handyr, sekiz ermiş otagy,
Otagynyň içiniň aşy nädendir?
Otuz enbiya (t-a. Otuz enbiya:) اوتوز انبیا – otuz pygamber. Şolaryň yigrimi sekiziniň ady «kurúanda» gelyär: adam, idris, nuh, ybrayym, ysmayyl, ishak, yakup, yusup, yunus, isa, musa, muhammet we b.
Ol otuz enbiya, ol otuz eshap,
Barysy şulardyr, bilgil, diydiler.
Oturgan اوتورغان - «oturmak» işliginden yasalan orta işligiň gadymy formasy; oturan.
Yüz müň derwüş syna daglap oturgan,
Riyazatda bilin baglap oturgan.
Oturmak اوتورمق – 1) iki dyzyňy epip, bir erde ornaşmak; 2) belli bir yagdayda bolmak; 3) bir zat bilen meşgul bolmak.
Riyazatda bilin baglap oturgan,
Niçe erde görseň aglap oturgan.
Ofsus (ofsu:s) افسوس – ser. Aksus.
Oh اوخ – ok, tir, yayyň oky.
Her kirpigiň oh oldy.
Oşol اوشول – şol, ol.
Niçe eyyam oşol menzilde galdy,
Pähim eyleyip sözle, niçe iş kyldy.

Oyulmak (o:yulmak) اویولمق – 1) oy bolmak, çukur bolmak; 2) deşilmek, deşik emele gelmek 3) gm. Ayrylmak, çekilmek.
Yyglamakdan yakup gözi oyuldy,
Ady belli, arap tilli söwdügim.
Bir namardyň köp minnetli aşyndan,
El uzatma, oyulawer daşyndan.
Oyag اویاغ – oya, ukuda däl.
Sydk ilen tillerime toba iberseň,
Säher didelerim oyag etişse.
Oyandyrmak اویاندیرمق – 1) ukudan turuzmak, oyarmak; 2) gm. Aň-düşünjeli etmek.
Bikär goymay ömür tagty,
Oyandyrsak uymuş bagty.
Oyanmak اویانمق – 1) ukudan turmak; uky gaçmak; 2) gm. Ägä bolmak, düşünmek, habarly bolmak, düşünip başlamak; haby-gaflatdan oyanmak – nadanlykdan çykmak, bihabarlyk ukusyndan turmak.
Oyan, gaby-gaflatdan, ajalsyz ölen köňlüm,
Umyt üzüp dünyäden, dergähden dilen köňlüm.
Ykbalyň oyansa, döwlet yar bolsa,
Daga azy ursaň, dişi syndyrar.

- ö -

Öwj (a. Awj) اوج – ser. Öwüç.
Öwla (a. Ewla:) اولى – 1) gowy, oňat, artykmaç; 2) has layyk, has mynasyp.
Küllüsinden yady-alla öwladyr,
Kimse şeytan sözün bitip baradyr.
Seni istän gedalarga zekaty-husnuňda öwladyr.
Öwlady-hüňkär (a-p. Ewla:d-e hoda: wendiga:r)
اولاد خداوندگار – ser. Öwlat.
Öwlat (a. Ewla:d, bs. Weled) اولاد - çagalar, ogul-gyz, perzentler; nesil; öwlady-hüňkär – häkimiň çagalary, hökümdaryň ogul-gyzy.
Gyz-gözelden mahbup istär hem öwlat.
Öwlady-hüňkäre meňzär hökümli.
Dünyä duşman durur, gapyl adamzat,
Mal bile öwlady yagydyr-yagy.
Öwlüyä (a. Ewliya:, bs. Weli:) اولياءِ – 1) dostlar, kömekçiler; 2) allatagala yakyn adamlar, keramatly adamlar; 3) sufizm taglymaty boyunça, pygamberlerden soň hudaya iň yakyn adamlar. «kurúanda» hemme iman getiren adamlar hem öwlüyä atlandyrylyar. Öwlüyäleriň eten derejesine yönekey adamlar etip bilmeyärler. Olar hudayyň ynanan adamlary bolany üçin, yönekey adamlar olaryň hal-yagdayyndan, işinden habardar bolmaly däl. Şoňa görä, olar hudayyň hökmüni gizlin aňlatmalar arkaly beyan edyärler. Öwlüyäler keramat görkezmeli däl, eger tötänden yüze çykaysa, ony gizlin saklamaly.
Öwlüyäler birnäçe topara bölünyär: aktap, efrat, owtat, budela, nujeba, nukaba. Zamahşarynyň (1074-1144) «el-keşşaf» (2 jilt, 1454 s.) Atly kitabynda hem-de «keşful-mähjupda» we seyit jafar sejjadynyň «mustalahat-e urafa» dien kitabynda berilyän

maglumatlara görä, öwlüýäleriň kyrk müňi gizlinlikde gezip, biri-birini tanamaýarlar. Olardan üç ýüzi «ahýar» atlandyrylýar. Kyrk sanysyna bolsa «abdal» diýilýär. Edisi «ebrar», dördüsi «owtat» we ene üçüsi «nakyp» atlandyrylýar. Öwlüýäleriň iň ulusy «kutb» we «gows» atlandyrylýar. Bu ady tutulan öwlüýäleriň hemmesi biri-birlerini tanaýarlar. Käbir çeşmelerde görkezilişine görä, «efrat» - üç, «owtat» - dört sany bolmaly. Olar dünýäniň dört sütüni hasaplanýar. «budela» - edi sany, olara «umena» hem diýilýär. «nujeba» - kyrk sany, olara «rijaýyl-gaýp» hem diýilýär. «nukaba» - üç ýüz sany, olara «ebrar» hem diýilýär. Magtymgulynyň «çykyp oturmyş» goşgusy ýörite öwlüýälere bagyşlanyp ýazylypdyr. Şonda öwlüýäler toparynyň köpüsiniň atlary tutulýar. Magtymguly «atamyň» diýen şygrynda atasyny «çiltenler», «abdallar», «nukaba», «nujeba» we «budala-heftenler» hatarynda goýupdyr.
Öwlüýäler hakda döwletmämmet azadynyň «hekaýat» poemasynda hem-de onuň awtografy bolan golýazmada (pars dilinde) (türkmenbaşy adyndaky türkmenistan milli golýazmalar instituty, golýazmalar hazynasy, № 546, 645 sah.) Hem gyzykly maglumatlar berlipdir. Şol eseriň «rijaýyl-gaýp» diýen bölüminde şeýle diýilýär:
Üç ýüz elli dagy etmiş öwlüýä,
Kim beýan etmiş hadysy-mustapa.
Gaýp erenlerdir bular, eý, ýol äri,
Kim rijalyl-gaýp diýrler anlary.
Üç ýüze abtal bolmuşdyr lakap,
Kyrk hem abdal imiş, eý, dintalap,
Diýdiler saýýah erur edi kişi,
Imdi owtat erur dagy bäşi.
Üçüsi aktap erur, bilgil ýakyn,
Biri gowsy-azymy-ruýy-zemin...
Üç halyfa ornuda bu üç kişi,
Beýle ermiş öwlüýälerniň işi...
Gowsy-agzam tutsa ger hak buýrugyn,

Janeşin eylär üç aktapnyň birin.
Bäş owtadyň birin aktap bil,
Ediniň birin owtat eylegil.
Üşbu sayyah ornuna owwal äri,
Bil, gelur ol kyrk abdalnyň biri.
Imdi abdalnyň erine bu mahal,
Üç yüzüň birin eylärler bedel.
Imdi ammayy-halk bir bihteri,
Gurby bar erse bolur üç birisi.
Bu sypatdyr öwlüyäler halaty,
Hak tagala hikmeti hem gudraty.
Öwlüyäler barada azadynyň awtografynda pars dilinde şygyr bilen berlen maglumat aşakdakylardan ybaratdyr:
Si:sad-o penja:h-o şeş ten ez ewliya.e ru:zga:r,
Da:imen hestende-o nebu:d z'in adad ha:li jaha:n
Si:sad abta:l äst, çihil abda:l, saya:h äst häft,
Penj owta:d est, se akta:b, di:ger gows da:n.
(türkmenbaşy adyndaky türkmenistan milli golyazmalar instituty, golyazmalar hazynasy, inw. № 546, 645 sah.).
(«dünyädäki öwlüyäleriň üç yüz altmyşy,
Mydama bardyrlar, şu sandan dünyä boş däldir,
Üç yüz-abtal, kyrk-abdal, sayyah-edidir.
Bäş-owtat, aktap-üç, beylekisi-de gowsdur»).
Görşümiz yaly, öwlüyäleriň sany kä halatda ayry-ayry çeşmelerde az-kem tapawutlanyar. Muhammet ymmatyndan ilkinji kutb hezret ababekir sytdyk, ahyrky kutb bolsa hezret ymam mähdi (mäti) hasaplanyar. Şu ikisiniň arasynda kutbluk derejesi hiç haçan ayrylmaly däl. Kutb bir bolmaly. «tenbihil-ahawan fi ma' ryfat-e mahdumguly işan» atly kitapda yazylyşyna görä, kutbdan aşakdaky makam (orun) owtatdyr. Owtat dört bolmaly. Ondan aşakdaky makam ahyardyr, olar edi bolmaly. Olardan soňky makam budaladyr. Olaryň sany kyrkdyr. Bulardan soňky makam nujabadyr, olaryň sany etmiş bolmaly. Olardan soň nukabadyr, olaryň sany üç yüz bolmaly. Eger nukabadan biri

ölse, sada adamlardan birini şonuň erine belleyärler. Eger nujabadan biri ölse, nukabadan birini şonuň ornuna goyyarlar. Eger budalanyň biri ölse, nujabadan birini şonuň ornuna belleyärler. Eger ahyaryň biri ölse, onuň ornuna budaladan birini goyyarlar. Eger owtadyň biri yogalsa, onuň ornuna ahyardan birini belleyärler. Eger gows ya-da kutb ölse, onuň ornuna owtadyň biri bellenyär.

Magtymguly «çykyp oturmyş» dien goşgusynda:

Bular meni etdi özlerne hemrah,
Yanyk bagrym yaşyn döküp oturmyş, -

Diyip, özüniň üç yüz nukaba makamyndadygyny yatladyar (10 sah.).

Yokarda hindistany,
Arkada türküstany,
Öwlüyäler ummany,
Ol rumustany görsem.

Gows äre barabar bir kimse yokdur...
Aktap bir menzildir, manzary hakdyr.

Öwmek اومك – magtamak, taryplamak, öwgüsini etirmek, taryp etmek.

Il içinde özün öwer,
El dumany başdan agar.

Öwrat (a. Awra:d, bs. Wird) اوراد – ser. Wirt.

Öwrülmek اوريلمك – 1) dolanmak, yzyňa gaytmak, yzyňa aylanmak, gaydyp gelmek; 2) başga görnüşe geçmek.

Pelek, seniň bu döwletli gerdanyň,
Biziň sary öwrülmezmi, gelmezmi?!

Öwser اوسر – tüwi, ujuk yaly däneleri arassalamak üçin ulanylyan giň we yalpak gap, ol agaçdan yasalyar.

Häkim bolsaň, halky gün kibi çoygun,
Akarda suw, ya öwserde el bolgun.

Öwtat (a. Awta:d, bs. Watad) اوتاد – ser. Owtat.

Öwürmek اویرمك – 1) yzyna gaytarmak; dolamak; 2) bir görnüşden başga görnüşe geçirmek, täze görnüşe salmak; yüz öwürmek - yüz döndermek; gitmek.
Yüz öwürdi mundan birniçe mertler,
Birniçeler bal diyp, batmyş belaya.
Öwüt اویت//اوگوت – nesihat, pent, wagyz; öwüt etmek – nesihat etmek.
Gel, köňül, men saňa öwüt bereyin.
Magtymguly öwüt eder,
Aňlan gulagynda gider.
Öwüç (a. Awj) اوج - yokary, belentlik; bir zadyň iň yokary eri, iň yokary derejesi; iň yokary nokat; öwüç almak - yokarlanmak, güyçlenmek.
Ösdükçe öwç alar dünyäniň eli,
Muhapbet öwjünden yar bir gel diyse.
Ne agyr sarpadyr kaysy öwüçde.
Yigitlik öwjünde heniz hyyalym.
Öwç (a. Awj) اوج – ser. Öwüç.
Ögüt اوگوت – ser. Öwüt.
Ödenmek (ö:denmek) اودنمك – 1) berilmek, erine etirilmek; 2) deregi berilmek; 3) layyk bolmak, mynasyp bolmak.
Yaranlar, barmydyr bu derde çäre,
Örtenip, ödenip gezmeli boldum.
Özge اوزگه – başga, ayry.
Hakdan özge çäre yokdur, ne kylay men, neyleyin.
Gögerse dyrnaklar, alarsa gözler,
Imandan özgesi hiçdir, yaranlar.
Öy أوی – 1) yaşalyan jay; 2) köne döwürde yaşalan gara öy; 3) gm. Yaş; otuz öy – otuz yaş.
Imdi ayak basdyň otuz öyüne,
Gözyaşy saçylar çagdyr, bu çaglar.
Öylenmek اویلنمك – 1) öyli-işikli bolmak; 2) maşgala edinmek, ayal almak, durmuş gurmak.
Yigit halyň garrylyga,

Salayyn diyseň, öylengil.
Öylük اویلك – gyzyletrek etrabynda bir eriň ady. Bu sözi käbir adam «oyluk» şekilinde hem ulanyarlar; ser. Oyluk.
Öylükde yaylany gursak,
At çapdyryp, bayrak bersek.
Öylän (öylä:n) اویلان – günortan, öyle wagty.
Gerdişi keç gabha pelek elinden,
Ertiri şat bolan öylän gülmedi.
Öl (ö:l) اول – gury sözüniň antonimi (tersi, garşysy), çyg, yzgarly, nemli, gury däl. Bu söz magtymgulynyň diwanlarynda «häl» şekilinde-de gabat gelyär.
Bu gün oragyny alar eline,
Öl-gury dalnamay, biçip baradyr.
Ölen اولن – aradan çykan, merhum bolan, wepat bolan, jany çykan.
Her sözüm bir dürdür gadryn bilene,
Delalatdyr doga etmek ölene.
Öleň اولنگ - 1) otluk meydan, çemenlik er; 2) türkmen halk şahyrana döredijiliginiň bir žanry; aydymyň bir formasy, ol dört setirli bolyar; öleňlik – otluk, çemenlik er; meydan.
Illeri bar diňli-diňli,
Sowuk suwly ter öleňli.
Gudrat bilen bir öleňlik köl bolsa.
Gün düşmeen ter öleňli.
Öleňlik اولنگ لیك – ser. Öleň.
Öli اؤلی – 1) ölen, jansyz, diri däl 2) meyit, jeset, öleniň jesedi, läş.
Etmiş iki millet gömer ölüsin,
Segparaz milleti läşi yandyrar.
Ölmek اؤلمك – aradan çykmak, jany çykmak, wepat bolmak, dünyäden ötmek, merhum bolmak, yogalmak.
Ynansaň saňa imandyr,
Ölmek hak, direlmek hakdyr.
Ölüm اولیم - yogalyş, wepat boluş, aradan çykma; gm. Ajal, zäher.

Ölüm zulmun adam boynuna goysaň,
Gorkusyndan saralmazmy, solmazmy?!
Ölçermek اولچرمك – 1) yanyan ody has oňat yanar yaly gozgaşdyrmak, çala yanyan ody güyçli yanar yaly etmek; 2) kesgitlemek, bilmek, ölçegini kesgitlemek; 3) gm. 1) oylanyp görmek; 2) goşgamak; artdyrmak.
Yolda yolukdyrdy çeşmi-jadyny,
Ölçerdim, el çoydum yşkyň oduny.
Ömri-tebah (a-p. ’Omr-e teba:h) عمر تباه – ser. Ömür we tebah.
Ömür (a. ’Omr) عمر – yaşayyş, yaş, yaşayyş döwri, hayat (ser.); ömri-tebah – bihuda ömür, biderek geçen yaşayyş.
Umydym hasyl olmaz bu ömri-tebahymdan,
Jan köydi jeset içre bu ataşy-ahymdan.
Öňi-ardy اونگی آردی – başy-ayagy, öňi-yzy, başy-ahyry.
Yomut, gökleň täsip edip gözünden,
Çykdy goşun, öňi-ardy bilinmez.
Öpüş اؤپوش - «öpmek» işliginden yasalan işlik ady; öpmeklik, ogşamaklyk.
Dünyä zendir, köp oynaşly äri bir,
Bir öpüşde etiň, ganyň sorubiyr.
Öre (ö:re) اوره – 1) meydan; 2) jykyryň sütüni; 3) öyüň, çatmanyň sütüni.
Yygyn görki, yow gününiň öresi,
Üşbu gara eri guçdy diydiler.
Örtemek اورته مك – 1) yakmak, yandyrmak, köydürmek; bişirmek; 2) azap çekdirmek, horlamak, yakmak.
Örteme yşk oduna mundan zyyada bizni!
Men pakyrny örtäp duran nazarda.
Örtenmek اورتنمك – 1) yanmak, köymek, bişmek; 2) gynanmak, yanyp-bişmek; janyňy yakmak; horlanmak.
Oyandym, örtendim, tutaşdym, yandym.
Köydüm, bişdim, yar-dostlar, örtendim, eda boldum.
Örtünje اؤرتونجه - örtük, üste örtülyän zat; düşek; yorgan-düşek.
Yatsa er boldy düşek, örtünjesi parça kilim,

Edi yyl bakdy şugayp goynuny musa-kelim.
Ösmek اوسمك – 1) düşmek, hereket etmek, el düşmek; 2) gögerip baş almak; 3) kämilleşmek, güyçlenmek, giňelmek, yaybaňlanmak.
Panyny baky bildiň el dey ösdüň, yüwürdiň,
Dostuňa az baryşdyň, duşmana yüz çöwürdiň.
Yaryň eli ösdi, özi gizlendi,
Umyt elin gerdi, şunça gözlendi.
Ötgermek اوتگرمك – geçirmek, ötürmek; wagty geçirmek.
Yigitlik eseriň ötgerdim zaya.
Ötgür اوتگور – 1) yiti, kesgir; 2) gm. Täsirli, degerli, yiti many (söz hakda).
Daglardan kuwwatly, derya haybatly,
Ötgür almaz dişli, näheň sypatly.
Öten, ötgen اوتن//اوتگن – geçen; öňki; öň bolup geçen; ozalky; öň geçen.
Ömrüňe aldanma, ötene yanma,
Malyňa guwanma, mülke dayanma.
Ötmek اوتمك – 1) geçmek, geçip gitmek, biriniň ya-da bir zadyň gapdalyndan geçip gitmek; 2) ozup geçmek; 3) geçmek (wagt hakda); 4) gm. Täsir etmek, kesmek (söz hakda); 5) geçmek (haryt, mal hakda); 6) bagyşlamak (günäni).
Dünyäniň düybi ötmekdir,
Myrat – munda iş bitmekdir.
Yagşy günler müň yyl geçse az görner,
Yaman günler az hem bolsa ötmez hiç.
Yol üstünde ölsem, yola atsalar,
Razy men üstümden basyp ötseler.
Ötürmek اوتيرمك – 1) geçirmek, geçirip goybermek; 2) geçirmek, wagt geçirmek; yalançyny hasrat bilen ötürmek – dünyäni gaygy bilen geçirmek.
Yalançyny hasrat bilen ötürmäň,
Bir pasyl döwrandyr, ötdi, yaranlar!
Döwlerni bent edip, dine getiren,

Süre-süre, bu dünyäden ötüren.
Öhde (a. Ohde) عهده – 1) hötde, söz berme, bir işi üstüňe alma; boyun alma; 2) wezipe, borç, bir adamyň erine etirmäge mejbur bolan işi; 3) jogapkärlik; öhdesinden gelmek – hötde gelmek, başarmak.
Magtymguly aydar, bir zat bilmezem,
Işler bardyr, öhdesinden gelmezem.
Öhdesinden gelmek (a-t. Öhdesinden gelmek) عهده سیندن گلمك – ser. Öhde.
Öçmek اوچمك – 1) sönmek, yanmazlyk; 2) hereketden galmak, durmak; 3) görünmez bolmak; 4) gutarmak, tamam bolmak.
Niçäniň maşgaly täzeden yanar,
Niçäniň çyragy öçüp baradyr.
Öçürmek اوچیرمك – söndürmek, yangynyň öňüni almak; 2) yatyrmak, duruzmak; 3) bozmak, ayyrmak.
Gelip, eli bile odum öçürsin,
Yogsa sönmez baran bile, buz bile.

- p -

Pa, pay (p. Pa:, pa:y) پا//پای – 1) ayak, ynsanyň we haywanyň beden agzalaryndan biri; 2) gadam; 3) bir zadyň gyrasy we aşagy; pay astyna düşmek – ayak aşagynda galmak; payy-bent – 1) bagly, giriftar; ayagy bagly; 2) duşak, ayak bagy; payy-bent olmak – bagly bolmak giriftar bolmak, duçar bolmak.
Yar yolunda gadam goysaň,
Pay ornuna ser biläni.
Payy-bent oldum o gün gam haylynyň dustasyna.
Pay astyna düşdi namysym, arym.
Etip geldim kämilligiň payyndan.
Pabent (p. Pa:bend) پا بند//پای بند – ser. Pa.
Padywan (p. Pa:de-ba:n) پاده بان - «pada» - süri, mal sürüsi; yylky; öri, öri meydany. «ban» (wan) – saklayjy, gorayjy; ee dien manyny aňladyan poslelog. Padywan – 1) çopan, sürüni gorap saklayan; 2) sakçy, garawul.
Goşun serenjamyn, il serişdesin,
Padywan ogluna bilmek yaraşmaz.
Paeki (p. Pa:eki:) پایکی – 1) pyyada, ulagsyz; 2) yortawul; hyzmatkär; nöker; «pakar» hem diyilyär.
Reyis bolan paekiden pul alar,
Bermese, boynyga gyl arkan salar.
Paende (p. Pa:ende) پاینده – 1) hemişelik, dowamly, ebedi, baky; 2) berkarar, mydamalyk.
Bilbil paende arzuwlar,
Täze gunça, gül-de seni.
Pajyr (a. Fa:jir) فاجر - «foju:r» sözünden; 1) azgyn, azan, yoldan çykan, pyssy-pyjurlyk edyän adam, bozuk; 2) günäkär, zyna edyän adam.
Alymlaryň sözi pendi-nesihat,

Pasyk, pajyrlarga köp bolma ülpet.
Pazyl ı (a. Fazl) فضل – 1) bilim, ylym; talant, ukyp; 2) berim; jomartlyk; artyklyk; sahylyk; 3) bir zadyň galyndysy.
Pazly bilen barça işim bitirip,
Hüyr-u gulman içre ferag etişse.
Pazlyň bile, ya subhan,
Günähim güzeşt eyle.
Pazyl ıı (a. Fa:zil, ks. Fozala:) فاضل – ylymly, bilimli, dana, akylly, ylymda başgalardan artykmaç adam.
Paybest (p. Pa:y-best) پای بست//پا بست – 1) bagly, giriftar; 2) birine ya-da bir zada höwesi bolan; 3) jayyň fundamenti.
Çünki eyläpdir howa zynjyry birle paybest.
Paylaşmak (pa:ylaşmak) پایلاشمق – 1) bölüşmek, birnäçe bölege bölüp, özara üleşmek; 2) gm. Duygudaşlyk bildirmek, gynanjyna şärik bolmak.
Paylaşarlar halal-haram yygnanyň,
Sen azabyn çeke-çeke gider sen.
Paymal (p. Pa:y-ma:l) پایمال//پامال – ayak astyna düşen, ayak astyna alnan; depelenen; pese düşen, horlanan, zebun bolan; paymal bolmak – ayak astyna düşmek, depelenmek; paymal etmek – ayak astyna almak, horlamak, pese düşürmek.
Andan owwal gam meni paymal edip almalydyr.
Ömrüm paymalymdyr, janym nisaryň.
Nebs ile şeytanyň paymaly boldum,
Eyäm, sen lutf edip, gutargyl ondan.
Payy-bent (p. Pa:y-bend) پای بند – ser. Pa.
Payy-best (p. Pa:y-best) پای بست – 1) giriftar, bagly, bir işe ya-da bir zada höwesi bar adam; 2) jayyň esasy, fundamenti.
Weh, ki kylmyşdyr meni jam jahalat esru mest,
Çünki eyläpdir howa zynjyry birle payy-best.
Payy-dest (p. Pa:y we dest) پای و دست – ayak we el.
Synag bolmaz är daşyndan,
Ne payy-dest gylgyn aytmaz.

Payyz i (p. Pa:i:z) پائیز – güyz, tomusdan soňky, gyşdan öňki pasyl, payzy-hak – hakykat güyzi; gm. Hakyky dünyä, şu dünyä.
Sagy kyl, algyl bahar-u payyzy-hakdan bir semer,
Bagy-ryhlatdan nahalyň bergi solmasdan burun.
Payyz ii (a. Fa:iz) فائیز، فایض – 1) doly, püre-pür; 2) bagtly; 3) kömek beriji; 4) sahy, eli açyk; 5) eňen, üstünlik gazanan, eňiji.
Yygyldy derwüşler, geldi payyzlar.
Ol ne bilbil, okayyr payyz gider semada?
Hemrahynyň bilbilidir, payyz gider semada.
Payyz iii (a. Fayz) فیض – 1) bolluk; nygmat, merhemet; peyda, nep; 2) ylym, bilim; 3) köp zat; köp suw.
Pakr (a. Fakr) فقر – 1) yoksuzlyk; derwüşlik; eli darlyk, pakyrlyk, garyplyk; 2) hakykatyň tarapyny çalyp, mahrumçylyk çekmek; hakykat üçin mahrumçylyk çekmek; 3) pula, mala däl-de, hudaya mätäçlik çekmek. Meselem, «el-fakr-o fahri:» dien hadysda gelşi yaly. Onuň manysy: «meniň hudaya mätäçligim, ony istemegim meniň buysanjymdyr»; pakr ähli – derwüşler, yoksuzlar, garyplar.
Baglayyp böhtan ile, pakr ähline tagsyrlar,
Kimleri pakr-u penada eyledi mätäç aňa.
Pakr ähli (a. Fakr ehli) فقر اهلی – ser. Pakr.
Pakyr (a. Faky:r, ks. Fokara:) فقیر – 1) garyp, yoksul; 2) sufizmde hudaya mätäçlik, mala, mülke däl; durmuşda sada yaşayan adam, pakyrlyk – hudayyň hatyryna mahrumçylyk çekmeklik.
Köňül guşy perwaz eder pakyryň.
Istese, deň-duşlar başa altyn täç,
Pakyrlyk mülkünden maňa bergil paç.
Pakyrlyk (a-t. Faky:r-lyk) فقیر لیق – ser. Pakyr.
Pal (a. Fa:l) فال – 1) ugur, oňat täley, hoş bagt; 2) bagt we täleyi bilmek üçin käbir geň serişdelere yüz tutmak (mes., kitap açmak, monjuk taşlamak we ş.m.).
Magtymguly, galat boldy bu pallar,
Dert zyyat düşüpdir, zebundyr hallar.

Palan (p. Pa:la:ň) پالان – yüňden ýa-da samandan dolduryp bejerilen ýük çekýän haýwanlaryň arkasyna atylan gaşsyz ýumşak bir hili eer; palanly - üstüne palan atylan.

Palanly gatyr dek bolup şanyna,
Bugra boýun möýler soksa gerekdir.

Paluda (p. Pa:lu:da) پالوده – türk dilinde paluze پالوزه we arapça faluzej فالوذج şekilinde ulanylýar. Wermişelü ýaly inçejik edilen krahmala (نشاسته) sirop (شیره) ýa-da şekerli suw we owradylan buz ýa-da gar goşup taýýarlanan sowuk içgi-şerbet. Krahmalyň şol inçejik ýüp şekilli görnüşi örän ýumşajyk we eňiljek bolany üçin, pere-elege meňzedilipdir. Bu içgi doňdurma satylýan erlerde satylýar.

Magtymguly bu sözi «daşy syndyrar» diýen goşgusynda getirip, şeýle ýazýar:

Ykbalyň oýansa, döwlet ýar bolsa,
Daga azy ursaň, daşy syndyrar,
Täleýiň ters gelse, bagtyň şor bolsa,
Paludanyň peri dişi syndyrar.

Şahyryň 1992-nji ýylda neşir edilen birinji jiltinde bu setiriň «paluda» diýen aş dişi syndyrar» şekilinde berilmegi hem ölçeg, hem-de many jähetden hakykata ters gelýär, çünki «paluda» diýen aş ýok.

Magtymgulynyň şu setirlerini gündogaryň beýik klassyk ýazyjy-şahyry sagdynyň aşakdaky beýdi bilen deňeşdirmek örän gyzyklydyr. Ol şeýle ýazýar:

Baht eger ýa:ry dähed
 haşha:ş sendan mişkened,
Werne ýary nedähed
 pa:luda dendan mişkened.
(ykbalyň ýar bolsa, haşhaşyň
 samany-da demiri
 syndyrar-döwer,
Eger bagtyň kömek bermese,
 paluda-da dişi

syndyrar döwer).
Magtymguly sagdynyň birinji setirini goşgusynyň ikinji bendiniň ahyrky setirinde «haşhaşyň samany başy syndyrar» şekilinde getiripdir. Şeylelikde, iki beyik şahyryň ikisiniň-de «paluda» sözüni bir manyda ulanandyklaryny görmek bolyar.
Pamal (p. Pa:ma:l) پامال – ser. Paymal.
Pany (a. Fa:na:) فانی – 1) hemişelik däl, wagtlayyn, dowamsyz, yok bolup gidyän; 2) dini düşünje boyunça şu dünyä; antonimi: baky.
Bu dünyä panydyr, tutmaz binany.
Magtymguly, dünyä panydyr, pany.
Kimler dier: dünyä yalançy, pany.
Para i (p. Pa:re) پاره – 1) yyrtyk iyrik, yaryk; 2) bölek; topar; parça; 3) san; para etmek – yyrtmak, dargatmak; bölmek.
Nazar kylsa, para eder daşlary,
Birniçäge agu eder aşlary;
Para bolmak - yyrtylmak, yarylmak, bölünmek.
Yürek-bagrym boldy para.
Istihanym altmyş para etdiler;
Para-para – bölek-bölek, tike-tike.
Bu meniň yüregim para-paradyr.
Edi yyldyz gardaşy, ayyň, günüň parasy.
Para ii (p. Pa:re) پاره – 1) pul; 2) bir işi erine etirmek üçin berilyän pul; para.
Pygamber ornunda oturan kazy,
Para üçin elin aça başlady.
Para-para (p. Pa:re-pa:re) پاره پاره – ser. Para i.
Parayyz (a. Fera:iz, bs. Farz) فرایض – ser. Parz.
Paralamak (p-t. Pa:ralamak) پارالامق – para etmek (ser.), bölmek, yarmak; yyrtmak, tike-tike etmek.
Magtymguly, ilden-ile aralar,
Hijran tygy bilen bagrym paralar.
Parasat (a. Fera:set) فراست – akyllylyk, bilimlilik, kesgirlik, pähimlilik, yitilik, uzakdan görüjilik.

Parasat kyl, bakyp akla,
Goç yigidiň sözün hakla.
Parahat (a. Fera:gat) فراغت – arap dilinde ynjalyksyzlyk, howsalalylyk, pars dilinde bolsa asudalyk, rahatlyk, işden soň rahat bolmaklyk.
Parahat yatyrdym nebsimi besläp.
Yörir kerwen, çekiler göç,
Yatyp sen parahat bile.
Parz (a. Farz, ks. Fara:iz) فرض – 1) erine etirilmegi hökmany zat; dini düşünje boyunça, hökmany erine etirilyän iş; 2) çaklama; parzy-wajyp – din boyunça hökmany erine etirilyän işler.
Kyyamat gün güwämiz –
Sünnet bilen parz dälmi?
Yagşylar yzynda yörsem dowamat,
Parzy-wajyp, terk etmesem hem sünnet.
Parzy-wajyp (a. Farz we wa:jib) فرض و واجب – ser. Parz.
Parran (p. Perra:n) پرّان - «peraniden, perandan – uçurmak, zyňmak» işliginden; 1) uçup, ok yaly uçup geçip; 2) uçyan, bökyän, uçujy, uçyan halda; atylan (ok).
Deňim-duşum, dosty-yaran,
Pelek bagrym yüzdi parran.
Pars (p. Pars, fars) پارس//فارس – 1) eyranyň gadymy ady; 2) eyranlylaryň köpçülikleyin gepleyän dili; 4) pars milletinden bolan adam.
Aydyyar magtymguly, sen-sen jahanyň käkili,
Dine salgan pars ile eyrany sen-sen, ey peri.
Parsa çöken döwlet size öwrüler,
Indi bu dünyäniň meyli siziňdir.
Parsaň (p. Ferseňg) فرسنگ – ser. Parsah.
Parsah (a. Farsah) فرسخ – pars dilindäki «ferseňg» sözünden alnan söz; alty kilometre barabar uzynlyk ölçegi; agaç, menzil (mes., üç agaç yol, iki menzil yol).
Düldüle bir parsah galgan alydyr.
Yurdy bolar yaly parsahlary bar.

Parh (a. Fark) فرق – 1) tapawut, ayratynlyk, üytgeşiklik; 2) ayyrma, ayrylyk; seçme, saylama.
Bu yolda parh etmez begler, soltanlar,
Ya gayyplar dogry yola eltenler.
Parhyny aňlamay, haram ier sen.
Hiç parhy yok sende merdiň, namardyň.
Parça i (p. Pa:rçe) پارچه – 1) nahdan ya-da yüňden dokalan zat; 2) mata; 3) ayal-gyzlaryň geyim-gejimi üçin elde dokalyan yüpek matanyň bir görnüşi.
Parça geyse, gyz oglana syn bolar.
Kimler düypden gallaçdyr,
Kim parça, haly gözlär.
Parça ii (p. Pa:rçe) پارچه – bölek, bir bütewi zatdan kesilip alnan bölek, tike; topar.
Gulluk etirgil janyňdan,
Ayama parça nanyňdan.
Yatsa er boldy düşek örtünjesi parça kilim.
Paryg (a. Fa:ryg) فارغ – 1) asuda bolan, rahat bolan; dynç, asuda; boş, azat; 2) işden el çeken; aram; paryg bolmak – asuda bolmak, rahat bolmak, işden el çekmek.
Magtymguly, adyň döndi pyraga,
Paryg bolup, çek özüňni gyraga.
Pasyk (a. Fa:syk) فاسق – bozuk, azgyn, yoldan çykan, pyssy-pyjurlyk edyän, günäkär.
Taňry, pygamber sözünden bihabardyr pirler,
Pasykny kazy bilip, zalymny nayyp diyrler.
Pasyl (a. Fasl, ks. Fosu:l) فصل – 1) yylyň dörtden bir bölegi; möwsüm; zaman; 2) kitabyň bir bölegi; 3) ayyrmak, kesmek; 4) iki süňküň birigyän eri; çahar pasyl – dört pasyl.
Heňňam uzyn, ömür – az,
Çahar pasla başdyr yaz.
Yigitlik paslyny gyşa etirdim.
Bir pasyl döwrandyr, ötdi yaranlar.
Pata (a. Fa:tihe) – ser. Patyha.

Patma (a. Fa:time) فاطمه – muhammet pygamberiň gyzy, lakamy zähra, ene bir lakamy sadykayy-kubradyr. Oňa ummul-eimme hem diyilyär, ejesi – hatyja. Bir rowayata görä, muhammet pygamber bolmazyndan bäş yyl öň, başga bir rowayata görä bäş yyl soň yigriminji jumady-es-sany ayynda mekgede doglup, kakasy ölenden etmiş gün geçenden soň, 633-nji yylyň jumady-es-sany ayynyň üçünde-de aradan çykypdyr. Rowayatlara görä, patma uzak yaşamandyr, onuň 16-18 yaşandygy käbir çeşmelerde aydylyar. Patma 9 yaşynda hezret ala durmuşa çykypdyr. Şondan hasan we husayyn atly iki ogly hem-de zeynep we ummy-külsüm atly iki sany gyzy bolupdyr. Patma medinede aradan çykypdyr; patmayy-zähra – yüzi ak, parlak patma.
Bir hat bardyr ol patmanyň saçynda.
Hasan, husayn diniň enweri, mahy,
Kany patma-zähra hüyrleriň şahy.
Taňla magşarda görersiz patmanyň gözyaşyny.
Patmayy-zähra (a. Fa:time-yi zahra:) فاطمه زهراء – ser. Patma.
Patmayy-zähradyr anyň enesi.
Patyha (a. Fa:tihe) فاتحه – 1) başlangyç, her zadyň başy; 2) «kurúanyň» birinji süresiniň ady: «al-hamd»; 3) doga, alkyş; 4) gm. Baş başlanyş; karar. Türkmen dilinde ulanylyan «pata» sözüniň asly şundandyr; pata bermek – doga okap rugsat bermek, öleni yatlap doga okamak.
Alkyşy-patyha doga bilen är,
Mazlumga sütemlik ediji bolma.
«omin!» diy, tur, oglum, pata bereli.
«bu oglana pata beriň!» - diydi sap.
Pahr (a. Fahr) فخر – buysanma, buysanç; guwanma, guwanç; şöhrat; begenç; öz malyňa, baylygyňa ya-da dogan-garyndaşyň malyna, wezipesine buysanma; pahr kylmak (etmek) – buysanmak, ulumsylyk bilen guwanmak; pahry-jahan (älem) – dünyäniň guwanjy (muhammet pygamberiň we hezret alynyň epiteti).
Hojalar pahr eder asyl-zatyna.

Kany hak habyby ol pahry-jahan.
Ya, mustapa, pahry-jahan şypa ber!
Pahry-jahan (a-p. Fahr-e jaha:n) فخر جهان – ser. Pahr.
Paş (p. Fa:ş) فاش – bu sözüň asly «faşi» bolup, arap dilinden alnypdyr we pars diline geçipdir; äşgär, mälim, ayan; yayran; paş eylemek (etmek, kylmak) - äşgär etmek, mälim etmek, üstüni açmak; paşa düşmek - äşgär bolmak, ayan bolmak; yayramak; paş olmak - äşgär bolmak, ayan bolmak, açylmak.
Paş eylerem, bir sözüm bar diymäge,
Syryň destan eyläp, paşa düşüp sen.
Magtymguly, syryň gizle,
Her namarda paş olmasyn.
Paşmak پاشمق – ayakgap, köwüş, ayaga geyilyän.
Pakyr diyp, paşmagna elim uranym,
Deprenende, döwden demli çykypdyr.
Paya (p. Pa:ye) پايه – 1) düyp, esas, direg, binyat, fundament; 2) mertebe, dereje, wezipe; 3) basgançak, pille.
Er diregi, gök payasy,
Derwüşleriň dogasydyr.
Paya-paya (p. Paye-pa:ye) پايه پايه – dereje-dereje, pille-pille, basgançak-basgançak.
Gelen nökeriňdir, gelmeen awuň,
Beyiklik zinesin gal paya-paya.
Çarh oldy nerdiwanym,
Gök paya-paya döndi.
Payan (p. Pa:ya:n) پايان – 1) soň, ahyr; yz; 2) uç, kenar, gyra; bipayan – soňsuz; köp, zyyat; payan bermek – ahyryna çenli etmek, baky bolmak; payanyna çykmak – soňuna etmek.
Yüz yyl okap payanyna,
Ne zal-u ne lukman çykar,
Yalan dünyä payan berendir kime?
Agalar, dünyäniň payany bolmaz.
Payana (p. Pa:ya:ne) پايانه – 1) soň, ahyr, yz; 2) uç, kenar; yarymadanyň deňze etyän soňky nokady.

Surud-u seda birle, jahan yüzi abatdyr,
Olma suruda magrur, payanasy bibatdyr.
Peder (p.) پدر – kaka, ata, däde.
Yashana diyp, yyglap geçdi pederiň.
Peder bize miras goydy bu derdi.
Pederim azady ötdi, galmady käbäm enem.
Kimi yakar boldy peder, gardaşy.
Pezayyh (a. Feza:yih, bs. Feza:het) فضایح – ser. Pezihat.
Pezihat (a. Fezi:het, feza:yih) فضیحت – 1) ryswalyk, şermendelik; peslik, yaramazlyk, erbetçilik; gabahatlyk, ayyp.
Yyl-yyldan pezihat artar eyyama,
Hakyň özi getirmese enjama.
Pey (p.) پی – 1) yz, arka; 2) ayak; 3) jayyň düybi, esasy, jayyň fundamenti; 4) damar, nerw.
Aryflar yanynda dünyä peyinden,
Awaralyk eyläp bilmek yaraşmaz.
Pygamber peysizdir, süleyman süňksüz.
Peywent (p. Peywend) پیوند – 1) bagly, baglanyşykly, birleşen, birleşip duran; 2) iki zadyň birikmegi; 3) bag (yüp); 4) sapma; peywent etmek – birikdirmek, sapmak.
Üçi ekiz, ol dört erer peywendi,
Ol ne jumag eylär, ne çykar yatdan.
Gel, akyl dolandyr indi,
Yürek peywendi, jan bendi.
Peywest (p.) پیوست – 1) baglanan, yapyşdyrylan, birikdirilen, bagly, birigen; 2) goşmaça, hemra; peywest kylmak – baglamak, birikdirmek; peywest olmak – goşulmak, birikdirmek; peywest olmak – goşulmak, birikmek.
Abdallardyr çyn peywesti atamyň.
Köňlüm hak peywestidir.
Peyda ı (p. Peyda:) پیدا – 1) görnüp duran, äşgär, mälim, ayan; peyda kylmak (etmek) – tapmak.
Hyruja gelip, älem, kylarlar pygan peyda.
Joşar sen, her sözi peyda eder sen.

Dag kylar duman peyda.
Bijanlar jana gelip,
Ederler dahan peyda.
Peyda ıı (a. Fa:ide) فائده – hayyr, gazanç, nep.
Yamanyň zyyany iline eter,
Nadanyň peydasy özüne degmez.
Peyker (p.) پیکر – 1) beden, ten, endam; forma, figura; surat, obraz; 2) heykel, skulüptura; peri-peyker – peri görnüşli, peri şekilli, peri yüzli; peri endaml.
Bir peri pynhan oturmyş, «gelme!» diyip näz eyleyir,
Ol peri-peyker sypatlyg yary gördüm şondadyr.
Peyman (p. Peyma:n) پیمان - äht, şertnama, şert, karar; biriniň başga biri bilen karar goymagy; wada; peyman dolmak – gm. Ömür gutarmak.
Ruzy-ezel ruhuň, yagyn, şol ähdi, şol peymanydyr.
Peyman dolmay, gelsek takat etmeen.
Ol ne kimse ötendir äht ile peymany dört?
Peymana (p. Peyma:ne) پیمانه – 1) käse, pyyala, ölçeg gaby; 2) gm. Ajal; 3) şerap guyulyan käse, ryumka; peymanasy dolmak – gm. Ölmek, ömri tamam bolmak.
Ömrüň ahyr bolup, dolsa peymana.
Toba jamyn noş kyl, ol peymana dolmasdan burun.
Peyrew (p.) پیرو – eeriji, dowam etdiriji; tarapdar; peyrewi – birine eermek, biriniň yzyndan gitmek.
Peyrewiňde kaf şak-şak-u bu serinde lüúlüúi,
Ol aşygy gäwgaladyr, gayrasy ot mähfili.
Peyşin (p. Pi:şi:n) پیشین – ser. Pişin.
Pelek (a. Felek, ks. Efla:k) فلك – 1) asman, gk, älem; 2) bagt, ykbal, täley; 3) gm. Dünyä.
Serimizde söwda guran,
Gözel hakyň pelegidir.
Çün pelek saldy meni ol gün pena topragyna.
Pelek bu pikirden puşmana gelgey.
Peleň (p. Peleng) پلنگ – 1) yolbars, leopard (r.); 2) gm. Batyr.

Daglaryň arslany, babry, peleňi,
Muş bile deňeler pil-peşe jeňi.
Pelit (p. Peli:d) پلید – hapa, nejis, näpäk; pes, pis.
Ol pelitler kylmagay erdi uruşnyň adyny.
Neyge pikr etmes oşol kim bu pelitniň zatyga.
Pelle (p. Pille) پله – basgançak; dereje; iň yokary dereje; arş pellesi – asmanyň iň yokary eri, iň belent nokady; pelle-pelle – dereje-dereje.
Luw yylynda düşdi magraç gullasyna,
Byrag münüp çykdy arş pellesine.
Hakykatda yola giren derwüşler,
Pelle-pelle sidre bile kürs çykar.
Pelle-pelle (p. Pille-pille) پله پله – ser. Pelle.
Pelpellemek پل پللمك – 1) howada ganat kakyp durmak, ganat gerip durmak; 2) galgamak, elkildemek; 3) pyrlanmak oda-köze düşmek.
Laçynlar pelpelläp galar asmana,
Haram ölen porsy läşden ayrylsa.
Pelte (a. Feti:le) فتیله//فتیل – 1) çyra, şem we ş.m. Yşyk beriji abzallarda yanyan örülen lenta ya-da pagtadan işilip edilen yüp; 2) dermana batyrylyp, yara sokulyan pagta yüpi.
Ömrüň şugla ursa, yürek yagyňdyr,
Yag tükener peltäň yanar, öçer sen.
Peläket (a. Fela:ket) فلاکت – betbagtlyk, biçärelik, apat, musybat, uly bela.
Dünyäyi-peläket eliden dat ile bidat,
Sen tüys ki, aldagujy jilwegeri-perizat.
Pena i (p. Pena:h) پناه – 1) gorag, dayanç, gaçyp atalga, gaçalga, bukalga; 2) sygynma, dayanma; pena getirmek – gaçalga soramak.
Hudanyň penasynda
Gezerdim sähralary.
Rehröw idim, manda bolup oturdym,
Keremiňe sygnyp, pena getirdim.

Pena ii (a. Fena:) فنا – 1) yokluk, yok bolmaklyk, zowal tapmak, yitip gitmeklik; 2) sufizmde adamyň mydamalyk däl «özüniň» hudaya birleşmegi; pena kylmak - yok etmek.
Penada görewer bakalyk işiň.
Hazan bady pena kyldy.
Çün pelek saldy meni ol gün pena topragyna.
Penah (p. Pena:h) پناه – ser. Pena.
Hakdan gayry hiç erde penahym yok, puştum yok.
Pakyrlar penahy yaman günlerde.
Penje (p.) پنجه – 1) ynsanda el ayasy bilen bäş barmagyň jemi; 2) yyrtyjy haywanlaryň öň ayaklarynyň barmaklary bilen dyrnaklary; 3) gm. Güyç, kuwwat.
Gulatynyň sayasynda yaşynçaň,
Bürgüt penjesinde galan yagşydyr.
Penjire (p.) پنجره - äpişge, howa geçmek üçin diwarda edilyän dörtburç şekilli dilik, deşik.
O nämedir, penjiresiz binadyr?..
O gabyrdyr, penjiresiz binadyr.
Pent (p. Pend) پند - öwüt, nesihat; pent tutmak - öwüt kabul etmek.
Algyl pendim, akmak kişi,
Özüňe kylma käyişi.
Tut pendim, ne iş görer sen.
Gulak tutmaz zatlaryň pendinden.
Penç (p. Penj) پنج – bäş (san), bäş zat; penç wagt namaz – musulmanlaryň her gije-gündizde erine etiryän bäş wagt namazy (ser.).
Penç wagt namazy sen yagşy oky,
Ataşy-dowzahyň oduny söndir.
Per (p.) پر – 1) elek; ganat, guş ganaty; 2) uçujy, uçyan.
Tüy döküler, ganat gyrlar, per gider.
Kaza gahra mündi – perin syndyrsa.
Per-u bal (p. Per-o ba:l) پروبال – ser. Bal.
Peragat (a. Fera:gat) فراغت – ser. Parahat.

Perwa (p. Perwa:) پروا – ser. Perway.
Perwaz (p. Perwa:z) پرواز – uçma, uçuş, uçmaklyk; perwaz eylemek (urmak, etmek) – uçmak, asmana galmak, ganat kakmak.
Perwaz eyläp, seyran etdim dünyäni.
Köňül guşy perwaz urar pakyryň.
Bu döwran içre köňül guşlary eylär perwaz.
Perway (p. Perwa:) پروا//پروای – 1) alada; 2) gorky; 3) sabyr, karar; üns; perway etmek – gorky etmek, gorkmak; alada etmek.
Magtymguly, gezip her tay,
Etmediň jahanda perway.
Perwana (p. Perwa:ne) پروانه – 1) kebelek; 2) rugsat; 3) buyruk, propusk (r.).
Yşk ataşyna düşdüm, perwana boldum imdi.
Yanyp perwana dek her dem.
Bilmeyin atmyş özün yşk oduga perwana dek.
Perwer (p.) پرور - «perwerden» - terbielemek, beslemek – işliginden; 1) besleyji, kömek beriji; 2) terbie edyän, etişdiryän; şahy-perwer – kömek beriji şah.
Älemge şahy-perwer,
Boldy ummatga serwer.
Perwerdigär (p. Perwerdiga:r) پروردگار – 1) terbieleyji, terbie beriji; 2) hudayyň atlaryndan biri.
Perwerdigär özi pakyra pena.
Sözüm diňle, perwerdigär.
Ne azmayyş eylär dostuna perwerdigär.
Perda (p. Ferda:) فردا – ser. Ferda.
Perde (p.) پرده – 1) gapa ya-da äpişgä asylyan örtgi; 2) bir eri ayyrmak we görünmesiz etmek üçin asylyan mata; 3) yüze tutulyan örtgi; nykap (ser.); gm. Namys; haya.
Iň içki perdesi nurdan,
Resulalla – şolar boldy.
Pereň (p. Fereng) فرنگ – 1) franöiya; 2) ewropa; 3) ewropaly.
Rum, pereň bolsa mülküň,

Heniz «azdyr», kän gerek.
Hüthüt kimin pereňden çyn-maçyna bardygym.
Burnun harameynde tutar,
Guyrugy pereňden öter.
Perzent (p. Ferzend) فرزند - çaga, züryat, nesil, ogul-gyz.
Her kişiniň öz perzendi
Özüne jemally görner.
Perzent bentdir, ayal-duşak,
Yüke werzişkär boz eşek,
Bolayyn diyseň, öylengin.
Peri (p. Peri:) پری – ertekilerde aydylyşyna görä, örän owadan gyz şekilinde bolup, perişdeler yaly ganaty bolan mahluk, jyn; 2) gözel, söygüli; owadan ayallar şoňa meňzedilyär; peri-peyker – peri yüzli, peri görnüşli.
Peri-peyker, serwi-azat.
Seyr eden tokuz pelek asmany sen-sen, ey peri.
Peri-peyker (p. Peri:-peyker) پری پیکر – ser. Peyker we peri.
Peridun (p. Feri:du:n) فریدون – eyran rowayatlaryna görä, eyranyň pişdady dinastiyasynyň altynjy patyşasy. Ol atbiniň ogly we tähmurysyň neslindendir. Haçan-da halk demirçi käwäniň yolbaşçylygy astynda gozgalaň turzup, zahhak atly zalym patyşany tagtdan düşürenlerinden soň, peridun onuň erine patyşa bolyar we bäş yüz yyllap adalatlylyk bilen patyşalyk edyär, zahhaky bolsa, demawent dagynda zyndan edip saklayar. Peridun öz yurduny ogullary ireç, selm we turuň arasynda paylaşdyryar. Selme rumy (kiçi aziyany), tura turany we ireje-de eyrany beryär. Ireç beyleki doganlaryndan kiçi bolany sebäpli, selm bilen tur oňa göriplik edyärler (kakalary oňa eyrany bereni üçin) hem-de ony tutup öldüryärler. Ireç öldürilen soň, onuň ayaly bir gyz doguryar, adyna mahaferid goyyarlar. Ol gyz ulalanda, peridun ony öz doganynyň ogly peşeňe durmuşa çykaryar. Ondan bir ogul dünyä inyär, oňa menuçihr at dakyarlar. Menuçihr ulalanda, peridun ony irejiň aryny almaga öjükdiryär. Ol-da urşup, selm bilen tury öldüryär. Şondan soň peridun patyşalygy bütinley

menuçihre tabşyryar, özi bolsa az wagtdan soň aradan çykyar. Peridundan soň turuň ogullary (turanylar) bilen irejiň (eyranylar) ogullarynyň arasynda uzak yyllar uruş dowam edyär. Turanlylaryň serdary efrasyyap, eyranlylaryňky bolsa rüstem bolyar. Bu uruşlar barada firdöwsiniň «şanamasynda» giňden gürrüň berlipdir.
Dünyäni dört bölen hany peridun?
Peridunyň pert ykbaly siziňdir.
Perizat (p. Peri:-za:d) پریزاد – 1) periden bolan, periden doglan; peri çagasy; 2) örän gözel çaga.
Mejnun leyli perizady,
Söen dek söymüşem seni.
Dünyäyi-peläket eliden dat ile bidat,
Sen tüys ki, aldagujy jilwegeri-perizat.
Periş (p. Ferş) فرش – ser. Perş.
Perişan (p. Peri:şa:n) پریشان – 1) dagynyk, dagadylan, tertipsiz, bulaşyk, çaşgyn; 2) erbet, yaramaz; gamgyn.
Magtymguly, goly bagly, perişan.
Hatyryň yüz-müň perişan, kethudalyk gaygysy.
Köňlüm perişandyr, sähwim derazdyr.
Perişde (p. Ferişte) فرشته – 1) dini düşünje boyunça, örän owadan we hoş gylykly asmanda bolup, görünmeyän mahluk; melek; 2) gm. Iň gözel we mylayym tebigatly; 3) gm. Bigünä.
Goç yigide medet berse perişde,
Çar tarapyndan bolar serişde.
Perman (p-a. Ferma:n, ks. Fera:mi:n) فرمان – buyruk, emir, höküm, prikaz, ukaz (r.); perman bermek – buyruk bermek; perman bolmak – buyruk bolmak.
Hakdan etişse perman,
Ne çäre bar, ne derman.
Magtymguly, perman boldy alladan.
Til perman bermedi jowap etmäge.
Permanberdar (p. Ferma:n-borda:r) فرمانبردار – boyun, boyun egen, biriniň buyrugyna boyun egyän adam.

Emriňe permanberdar,
Erz-u sema, mafiha.
Perran (p. Perra:n) پرّان – ser. Parran.
Perraç (a. Ferra:ş) فرّاش – 1) düşek düşeyän, hyzmatkär; 2) nöker, hökümet nökeri, sud işgäri; 3) süpüriji, jay süpüriji.
Han eyläp il perrajyny,
Boşadyp sen aždaryny.
Perrende (p. Perende) پرنده – uçujy, uçyan guş; perrendeler – guşlar.
Ne guş galar, ne gurtlar,
Perrendeler galmazlar.
Perseň (p. Ferseng) فرسنگ – ser. Parsah.
Pertöw (p. Pertew) پرتو – nur, yşyk, şöhle, parlaklyk, yagtylyk, yalkym.
Zemin, asman, garb-u şark pertöwinde gerdandyr,
Zamanyya sen gerdan, zaman senden bihabar.
Pertüw (p. Pertew) پرتو – ser. Pertöw.
Perhar (p. Ferha:r) فرخار – 1) gadym döwürde hytay bilen kaşgaryň aralygynda türküstanda bolan bir welayatyň we şäheriň ady. Ol eriň ilatynyň görmegey bolanlygy hem-de buthanalarynyň köp bolanlygy sebäpli, onuň ady rowayatlarda köp duş gelyär. Bu şäheriň owadan gözelleri şahyrlaryň ünsüni özüne çekipdir. Şonuň üçin bu söz «owadan, görmegey» dien manyda hem ulanylypdyr; 2) buthana. Prof. Minorskiy bu eri mawerannähriň talygan dien erinde diyip belläpdir.
Şähri-perhar, kars, tiflis, rum, bagdat, sifliyan...
Tört tarykyň jemg olan ummany sen-sen, ey peri.
Perhat (p. Farha:d) فرهاد – rowayatlara görä, husrow perwiziň döwründe şirin atly owadan gyza aşyk bolan arhitektoryň (daş kesiji ussanyň) ady. Husrow perwiz onuň yşkyndan ägä bolanda, ony bisütün dagyny gazyp, suw çekmäge mejbur edyär. Bu rowayat esasynda köp çeper eserler döräpdir; ser. Şirin, «şirin-perhat», «perhat-şirin».
Leyli mejnunyndan, şirin, perhatdan,

Wamyk uzrasyndan ayrylmadymy?
«perhat-şirin» (p. Ferha:d we şi:ri:n) فرهاد و شيرين – ya-da «husrow-şirin» - gündogarda meşhur bolan epiki poema. Onuň dürli wersiyalary yakyn we orta gündogar hem-de kiçi aziya halklarynyň folüklorynda we yazuw edebiyatynda gabat gelyär. Poemanyň baş gahrymanlary yslamdan öňki döwürde yaşan taryhy şahslar. 1180-81-nji yylda nyzamy «perhat-şirin» poemasyny yazypdyr. 1484-nji yylda nowayy-da şu temada öz «perhat-şirin» poemasyny yazyar. Şu temada azerbayjan şahyry samat wurgun «perhat-şirin» dramasyny, türk şahyry nazym hikmet-de «söygi hakda legenda» dramasyny döredipdirler; ser. «şirin-perhat».
Damyganda yörgen ussat nowayy,
«çar diwany», «perhat-şirin» zibayy.
Perhaş (p. Perha:ş) پرخاش – 1) gowga, jenjel, dawa; gazap bilen birine gatyrganma; 2) uruş, söweş. Ferhaş görnüşinde hem gabat gelyär.
Kim kylur men halk era yüz müň kaş-u perhaşny,
Ber maňa towfyk, ulus azar bolmasdan burun.
Perç (a. Ferj) فرج – ser. Ferç.
Perş (a. Ferş) فرش – 1) yazma, yayma, her bir yayylyan zat; 2) düşek (haly, palas, keçe we ş.m.); düşeme, serme; 3) gm. Eriň yüzi; arş we perş – asman we eriň yüzi.
Arş, perş olmuş tejelli çün munuň dek şowkdan.
Gyzyldan gayrylmyş perşi, işigi.
Peryat (p. Ferya:d) فرياد – 1) gykylyk, galmagal; dat-bidat; pygan; kömek sorayan ses; 3) şikayat, zeyrenç. Peryat kylmak – gygyrmak; pygan etmek, kömek sorap dat-bidat etmek; ahy-peryat – ah çekip şikayat etme, ah çekip zeyrenme.
Magtymguly kyldy peryat.
Hiç kimse eşitmez ahy-peryady.
Pesakat (a. Fesa:kat) فساقت – hudayyň buyrugyndan çykmak; hakykat yolundan çykmak; yaramaz işler etmek, pyssy-pyjurlyk etmek (bu söz şu formada az duşyar).

Yyl-yyldan pesakat artar eyyama,
Hakyň özi getirmese enjama.
Pesihat (a. Fesi:hat) فصيحت//فصاحت - çeper sözlülik, diliň kadasyna layyk geplemeklik. Bu söz esasan «pesahat» görnüşinde ulanylyar.
Men diydim birniçe pendi-nesihat,
Bilseň nesihatdyr, yogsa pesihat.
Pest (p.) پست – 1) aşak; kiçi; biçäre, pes; 2) yaman, pes, nejis; 3) yuwaş, yuwaş ses.
Birin pest eyledi, birin serbelent,
Birin pakyr eyläp, birin döwletment.
Pester (p. Pest- ter) پست تر – iki sany «pest» we sypatyň artykmaçlyk derejesini aňladyan «ter» goşulmasyndan emele gelen söz; 1) aşagrak; biçäreräk, kiçiräk, pesräk; 2) iň yaman, iň erbet, iň yaramaz.
Görmedim gün astynda hergiz özümden pester,
Ataşa layyk bolmaz eda bolgan häkister.
Peth (a. Fath, ks. Fotu:h) فتح – 1) açma, açmaklyk, açyş; 2) eňiş, eňmeklik; 3) başlama, baş, başlangyç; peth kylmak – eňmek, eňip almak; peth-u nusrat – eňiş we kömek, açyş we yardam.
Lutf ediban bergeç ol musaga pethi-nusraty,
Dine dagwat eylegeç, fyrgawnyň artyp şirketi.
Peth serdar (a-p. Fath serda:r) فتح سردار – ser. Feth serdar.
Pethaly (a. Fath ali) فتح على – ser. Fetaly.
Peheň (p. Pa:heng) پاهنگ//پارسنگ – ser. Päheň.
Peş پش – selle, ahun-mollalaryň kellelerine oranyan matalary.
Pir bolup, peş orap, betpäl seg ogly.
«kurúan» görmey gezen pirler aç galar,
Ili unudyp seri peşden ayrylsa.
Peşawar (p. Pi:şa:wer) پيشاور – ser. Pişawar.
Peşgeş (p. Pi:ş-keş) پيشکش – asyl sözme-söz manysy öňe çekme; sowgat, sylag, serpay.
Kaydadyr ukba yolyga tahyr etgen peşgeşiň,
Diygen ol dem ah urup, efgara bolgan naskeş.

Peşe (p.) پشه - çybyn, ynsany we haywany çokyan kiçijik ganatly möjek, çirkey.
Peşe turup, dawa kylar pil bile.
Peşe haçan deň bolupdyr,
Ugraşanda pil biläni.
Peyam (p. Peya:m) پیام – ser. Pygamber.
Pida (a. Fida:) فدا – gurban, bir adamyň, zadyň ya-da ideologiyanyň ugrunda jandan geçmeklik, özüňi gurban etmeklik; 2) özüňi ya-da başga birini boşatmak üçin berilyän pul; esiri azat etmek üçin tölenyän zat, pul; pida bolmak – gurban bolmak; pida etmek (kylmak) – gurban etmek; jan pida - janyny gurban edyän, jandan geçen.
Jewahyryňdan jydalarga, köyüňde jan pidalarga.
Ajyz janyň pida kyl, sayasynda bir merdiň.
Niçe gullar hak yolunda eyledi janyn pida.
Ymamlar yolunda jany pidayam.
Pikir (a. Fikr, ks. Efka:r) فکر – 1) oy, oylanma; aň; 2) akyl, zehin; düşünje, düşüniş; 3) niet, maksat; 4) gelnen karar; yol.
Pikir deryasyna aklym gämisin,
Batyrmyşam, çyka bilmen, neyläyin.
Pil (a. Fi:l, p. Pi:l) پیل//فیل – gury erde yaşayan iň uly haywanlaryň biri. Onuň uzyn burny, takmynan bir metr uzynlykda bolan iki dişi bar. Tokaylarda köpçülik bolup yaşar, ömri yüz elli yyla etyär. Aziya we afrika yurtlarynda yaşayar. Pil örän akylly haywan hasaplanyar.
Daglaryň arslany, babyr-peleňi,
Bir güni deň bolar pil, peşe jeňi.
Pildar (p. Fi:l-da:r) فیلدار – pil we «daşten» işliginiň häzirki zaman düyp işligi bolan «dar» goşulmasyndan emele gelen söz; pilli goşun.
Üç müň nayzabazy bardyr nökerden,
Tört müň pildary bar gala yykardan.

Pilkus (pi:lku:s) فیلقوس – asly grek sözi. Filip ıı (biziň eramyzdan takmynan 182-336 yyl öň), makedoniyanyň patyşasy, isgender zülkarneyniň atasy.
Üç yüz elli alty yyl älemni gezseň,
Pilkus ogly şahy-iskender bile.
Pille (p.) پله – 1) ser. Pelle; 2) wagt, möhlet.
Häli hem bir pille, ey adam ogly.
Azap bilen medinäge getirdi,
Yolda yadap, niçe pille oturdy.
Pir (p. Pi:r) پیر – 1) garry, goja, yaşuly; 2) sopularyň yolbaşçysy, başlygy; 3) sufizm taglymatynyň ugurlarynyň birini döreden ya-da oňa yolbaşçylyk edyän sopy. Meselem, bahawetdin nagyşbendi; piri-zal - örän garry, kempir; piri-mugan – 1) meyhanaçy; 2) gm. Mürşüt, yolbaşçy ruhany, sopularyň düşünjesine görä, kämil ynsan; piri-mükemmel – kämil pir, iň yokary derejedäki pir; piri-hedayat - yol görkezyän pir.
Rüstem olan bir gün piri-zal olar.
Eger pir sen, eger yaş,
Kylma syryň halka paş.
Her kem güyçli bolsa, oňa «pir» diyrler.
Kyrk müň müridi hem bar erdi kämil,
Özi bir işandyr – piri-mükemmel.
Özi işan erdi – piri-hedayat.
Pirdöws (a. Firdews) فردوس – ser. Firdöws.
Pirdöwsi (a. Firdewsi:) فردوسی – ser. Firdöwsi.
Pirzada (p. Pi:r-za:de) پیرزاده – 1) garrydan doglan, garrydan bolan; 2) pirden bolan, pir perzendi; sopularyň yolbaşçysynyň perzendi.
Olturypdyk, geldi iki pirzada,
Gözünden yaş akar, dili dogada.
Piri-zal (p. Pi:r-e za:l) پیرزال – ser. Pir.
Piri-mugan (p. Pi:r-e moga:n) پیر مغان – ser. Pir.
Piri-mükemmel (p-a. Pi:r-e mokemmel) پیر مکمّل – ser. Pir.
Piri-hedayat (p-a. Pi:r-e hida:et) پیر هدایت – ser. Hedayat.

Pis ı (pi:s) پیس – 1) hapa, hapysa, kirli, näpäk; 2) ayyply.
Nesihat eyläyin, diňläň, yigitler,
Pis hatyn başlagan toya baş bolmaň!
Pis ıı (pi:s) پیس – heywere kesele duçar bolan adam; endamynda ak menekler döräp, saçy düşyän nähoşluk.
Pisat (a. Fesa:d) فساد – bozuklyk, bozgakçylyk; yolsuzlyk; erbetlik; tertipsizlik; 2) agzalalyk; garyşyklyk; topalaň; günähi-pisat – bozgakçylygyň günäsi.
Pälleri bozulyp, pisat köpeler.
Günähi-pisady yagydyr-yagy.
Bu pisatlar er yüzünde gelende.
Zamananyň pisat bolanyn syzyp.
Piser (p.) پسر – ogul; erkek oglan; perzent (ogul); piseri-yakup – yakubyň ogly.
Muhannasdan bolur muhannas piser.
On hajyyan işi hup,
On bir piseri-yakup.
Pisint (p. Pesend) پسند – 1) halama, halamaklyk, yaramaklyk; 2) kabul etme; saylap tutma; 3) halayan, isleyän; pisint etmek – halamak; kabul etmek.
Gayta bedasyllar asylzadan,
Pisint etmey töre geçme başlady.
Pisse dahan (p. Piste-daha:n) پسته دهان – agzy pisse yaly; pissä meňzeş kiçi we gelşikli agyz.
Ajap pisse dahan içinde
Dendan düşer, gymmat gaçar, dil geçer.
Pitne (a. Fitne, ks. Fiten) – 1) azdyrma; bulagaylyk, bela, şer; 2) ryswalyk; apat; garyşyklyk, pisat (ser.); pitneyi-apat – bulagaylyk döredyän, ara bozyan.
Ahyrzaman olsa, pitneler tursa,
Zalymlar yamanlyk mejlisin gursa.
Gaşlary pitneyi-apat.
Pitneyi-apat (a. Fitne-ye a:fet) فتنهء آفت – ser. Pitne.

Pitre (a. Fitre) فطره – 1) oraza (remezan) bayramynda berilyän dini sadaka, adam başyna berilyän sadaka; 2) yaradylyş; tebigat.
Eger berseň roza-pitre edasyn,
Magşarda görer sen rahat sayasyn.
Piş (p. Pi:ş) پیش – 1) öň, öň yan, ileri; 2) öňki, geçen, geçmiş. Bu söz kä erde şygyrda pişe (ser.) Manysynda-da gabat gelyär; antonimi: pes, puşt.
Pişiň eyran bolsa, puştuň turandyr,
Dost işiňe hoşwagt, duşman hayrandyr.
Yagşy niet eyle, yagşy piş eyle.
Pişawar (p. Pi:şa:wer) پیشاور – pakistanyň demirgazyk günbatarynda erleşyän bir taryhy şäheriň ady. Ol owganystanyň araçägine yakyn. Pakistanyň söwda merkezleriniň biri.
Balhy bogaz derdi, pişawary daş,
Amman şähriň derya, basrany ataş ...
Hyrat, kandahary mar harap eylär.
Pişany (p. Pi:şa:ni:) پیشانی – 1) maňlay, alyn; 2) gm. Täley, ykbal.
Owwal-a hak emriden awara bolgan naskeş,
Meyniniň pişanasy yüz para bolgan naskeş.
Pişwa (p. Pi:şwa:) پیشوا – 1) yolbaşçy; serdar, başlyk; serkerde; yol görkeziji; 2) dini yolbaşçy, ymam.
Yygladym, yykyldym, tutdum elini,
Dört pişwa bilen hezret alyny.
Magtymguly, tä pişwa tapmay şypa tapmas kişi.
Täki men bir pişwa tapdym şypany gördüm-ä.
Pişe (p. Pi:şe) پیشه – 1) kesp, kär; 2) iş, amal; 3) adat, gylyk, hüy-häsiet; pişe eylemek (etmek) – iş etmek, bir käri özüňe saylap almak.
Yagşy niet eyle, yagşy pişe eyle,
Yagşylaryň sözün jana noş eyle.
Bu dünyä yüzüňe gülüm-gülümdir,
Pişesi jepadyr, jebr-u zulumdyr.
Pişede (p-t. Pi:şe-de) پیشه ده – 1) işde, bir kär, kesp bilen meşgul adam.

Her kim, görsem, bir pişede,
Meniň köňlüm endişede.
Pişekär (p. Pi:şe-ka:r) پیشه کار//پیشکار – 1) bir işiň eesi, bir sungatyň speöialisti; 2) gm. Hilegär oyunçy; 3) serediji, biriniň işlerini dolandyryan adam.
Ey peri, zülpüň feri walla, seniň dey huplara,
Aydadyr magtymguly, bes pişekärem dogrusy.
Pişin (p. Pi:şi:n) پیشین – 1) öň, öňe degişli; öňki, geçen, öň zaman geçen, gadym; 2) öňden, owaldan; 3) öylän namazy, öylän namazyň wagty.
Anda pişin yyglap aydar: «ne günähim bar erer?»
Bendäniň haly harapdyr, ne kylar, özi biler.
Polat (p. Fu:la:d) پولاد//فولاد - örän gaty bir metalyň ady, uglerodyň belli bir mukdarynyň demir bilen birleşdirilenden emele gelen bir metal.
Yşkyň ataşyny saçyp sen düze,
Jan polatdan bolsa, dözmez bu köze.
Porzor (p. Por-zu:r) پرزور – ser. Purzur.
Posa (p. Bu:se) بوسه - öpüş, ogşama, öpme, öpmeklik; posa almak - öpmek, ogşamak.
Sözlegen sözleri misli bal kimi,
Yaňagyndan posa alasyň geler.
Post (p. Pu:st) پوست – 1) deri, ham; 2) gabyk; 3) dereje, orun, wezipe; 4) jeset, meyit.
Hozuň daş postuny, azergüwn güli,
Suwuň saça çalsaň, gara reň bolar.
Erde hoşwagt yatar posty atamyň.
Her posta çolaşan galandar olmaz.
Pota (a-p. Fu:ta) فوته//فوطه – 1) yaglyk; bilbag; guşak; 2) pul we gymmatbaha zatlaryň saklanyan eri; 3) işde we hammamda bile baglanyan yörite bilbag; 4) selle; roymal; çargat.
Her bazarda rowaç bolmak isleseň,
Yagşylarnyň potasynda pul bolgul.
Tä ki bilim fotasy zünnar bolmazdan burun.

Poş (p. Pu:ş) پوش – pars dilindäki «puşiden – geymek» sözüniň häzirki zaman düyp işligi hem-de buyruk formasy; 1) gey; ört, örtün; geen, geynen, geyyän; örten, yapan; 3) gizlenen, örtülen; 4) eşik, geyim; sebzepoş – yaşyl geynen, yaşyl öwüsyän; gök örtülen; sefitpoş – ak geynen, ak eşikli; poş eylemek – yapmak, örtmek, bassyrmak, gizlemek.
Ol tördüň biri bar, mydam sebzepoş,
Kellesi buzdandyr, ayagy otdan.
Iki yaşyl geymiş, bir sefitpoşdy,
Gözüm gördi, tilim gelmez perwana.
Poş eyledim göz-royum.
Poşaş (p. Pu:şiş) پوشش – geyim, örtgi, poşaş eylemek – geydirmek, geyindirmek.
Hindi kimin egin-örtiň bolmasa,
Patyşalyk poşaş çigne saldym tut!
Pöwz (a. Fewz) فوز – 1) eňiş, üstünlik, eňiş gazanma; 2) bagtlylyk; halas bolmaklyk; boşamaklyk; pöwzül-kelam - «kurúan».
Okyr men, görer men pöwzül-kelamy,
Manysyny saça bilmen, neyläyin?!
Pöwzül-kelam (a. Fewz-al-kela:m) فوز الکلام – ser. Pöwz.
Pöwt (a. Fewt) فوت – ser. Föwt.
Nasy halaldyr diyp, beyle hyyalyn ham eder,
Föwt edip niçe deremni, köňlüni aram eder.
Puzun (p. Fozu:n) فزون – ser. Fuzun.
Pukara (a. Fokara:, bs. Faky:r) فقراء – ser. Pakyr.
Hatam tayyň özi idim,
Neyley, indi pukarayam.
Pul i (p. Pu:l) پول – aluw-satuwda nyrhyň ölçegini kesgitleyän döwlet tarapyndan döredilen metal ya-da kagyz belgi; zikge.
Bedew bar, pul berseň, bahasy etmez,
Bardyr bedew, salan juluňa degmez.

Pul ii (p. Pol) پل – köpri; geçelge; pul-syrat – dini düşünjelere görä, göyä kyyamatda dowzahda üstünden geçilmeli gyldan-da inçe bolan köpriniň ady.
Pul-syratdan asy gullar bir gadam yol dek geçer.
Pul-syrat üstünde oklarlar seni.
Pul-syrat (p-a. Pol syra:t) پل صراط – ser. Pul ii.
Pul-syrat üstünde, heyhat gününde,
Sopularny keramatly pir çeker.
Pur (p. Por) پر – ser. Pür.
Är yigit balasy bara pur bolar.
Purzur (p. Por-zu:r) پرزور – 1) güyçli, zory köp, kuwwatly; 2) edermen, batyr.
Kany suhrap, purzur rüstemi-destan,
Agmaly, dönmeli, loly bu dünyä.
Purkan (a. Forka:n) فرقان – ser. Furkan.
Gayyt yaman yoluňdan,
Gördüň purkan içinde.
Pursat (a. Forsat) فرصت – 1) bir işi erine etirmäge mynasyp wagt; nobat, amatly wagt, mümkinçilik; 2) özgeriş.
Geçer pursat, öter döwran,
Güymenewer tagat bile.
Habar biyrmiz saňa pursat jayyndan.
Segsen yyl pursat islärin.
Puryary (p. Pu:r-ya:ri:) پوریاری – ser. Päliwan puryary we mahmyt päliwan.
Pust (p. Pu:st) پوست – ser. Post.
Pusul (a. Fosu:l, bs. Fasl) فصول – ser. Pasyl.
Puta (p. Fu:ta) – ser. Pota.
Puç (p. Pu:ç) پوچ – 1) boş, içi boş, maňyzsyz, içi boş däne ya-da miwe; «puk» hem diyilyär; 2) biderek, bihuda.
Niçe akdy, dünyä, sen diyip derler,
Barysy puç boldy, boş galdy serler.
Puş (p. Pu:ş) پوش – ser. Poş.

Puşeyman (p. Peşi:ma:n) پشیمان - ökünç, ökünme, edilen işiň nädogrudygyna göz etirilensoň ökünmeklik; ser. Puşman.
Garrylyknyň apatydyr bu gahry-zemistan,
Her kimse bir iş ile puşeyman bolup ötdi.
Puşeş (p. Pu:şeş) پوشش - «pu:şi:den» işliginden; 1) bir zadyň üstüni bassyrmak; 2) geyim, geyilyän zat, bir zadyň üstüni bassyryan zat.
Esgi şaldan artyk puşeş geymedi.
Patyşalyk puşeş çigne saldym tut!
Puşeşim gam şalydyr, men dönmüşem perhat, hey.
Puşman (p. Peşi:ma:n) پشیمان - ökünç, ökünme; ser. Puşeyman; puşman etmek (eylemek) - ökünmek, ökünçde bolmak; puşmana gelmek - ökünmek.
Puşmanda men eden-etmiş kärimden,
Biperwayam bolan-bolmuş barymdan.
Aklym hayrandadyr, etmişem puşman.
Pelek bu pikirden puşmana gelgey.
Puşt (p. Poşt) پشت – 1) arka, syrt; yz, bir zadyň daşy; 2) gm. Arkadayanç, yardam beriji; yar, dost; 3) pena; puşty-penah – arkadayanç; gorayjy.
Hakdan gayry hiç erde penahym yok, puştum yok.
Kyl duta puştuň amaldan, biriya senjide bol!
Leyk bilmiş men seni günden era puşty-penah.
Puşta (p. Poşte) پشته – 1) depe, belentlik; 2) yük, daňy, bir arka; 3) topbak, topar.
Bu jahan bir puştadyr,
Kim zinde, kim küştedir.
Puştar-puşt (p. Poşt-der-poşt) پشت در پشت – arkaba-arka, nesilme-nesil, ata-baba.
Hor galmasyn puştar-puştum,
Berkarar döwlet islärin.
Puşty-penah (p. Poşt we pena:h) پشت و پناه – ser. Puşt.

Pür (p. Por) پر – 1) doly; köp; 2) gm. Akylly; etişen, huşly, akylly-başly; 3) goşma sypatlar sostawynda dolulygy we köplügi aňladyan söz.
Är ogul balasy bara pür bolar,
Gamçysy elinde, yaman zor bolar;
Pürgam - örän gamly, köp gaygyly, gamy köp, yüregi gamdan doly.
Yüregim pürgamdyr, gözlerim giryan;
Pürgünäh – günäden doly, köp günäli, köp yazykly.
Rahmatyňny, ey huda-ya, pürgünäh ummatga ber!
Pürzyya – nurdan doly, örän yagty, has röwşen, has açyk.
Ol çyragy-pürzyya bolgan muhammet mustapa;
Pürnem – gözyaşdan doly.
Kaddym ham, gözlerim pürnem;
Pürhatar – hatardan doly, howpdan doly, köp hatarly.
Pürhatar, ol yol yyrak, yşkyň geran, kuwwatym az;
Pürbar – köp miweli; ser. Bar i.
Pür-pudak (p-t. Por-pu:dak) پر پوداق – 1) agajyň, ösümligiň köp pudagy, köp ownuk şahalary; 2) pudakdan doly, köp pudakly, köp şahaly.
Gargyşym daşlary mum dey erider,
Pür-pudak yayradar alkyş kylanym.
Pürbar (p. Por-ba:r) پربار – ser. Pür.
Pürgam (p-a. Por-gamm) پرغم – ser. Pür.
Pürgünäh (p. Por-gona:h) پر گناه – ser. Pür.
Pürzyya (p-a. Por-ziya:) پرضیاء – ser. Pür.
Pürnem (p. Por-nem) پرنم – ser. Pür.
Pürhatar (p-a. Por-hatar) پرخطر – ser. Pür.
Pygamber (p. Peygam-ber) پیغامبر – iki sany «peygam» ya-da «peyam» - habar we «borden» işliginiň häzirki zaman düyp işligi bolan «ber» - elt, äkit we eltiji, äkidiji dien sözlerden emele gelen goşma at; 1) habar eltyän, tabşyrygy etiryän; 2) dini düşünjelere görä, göyä huday tarapyndan habar getirip, onuň tabşyryklaryny

we buyruklaryny er yüzündäki halklara etiryän adam; 3) resul (ser.), nebi (ser.).
Hakyň resuly pygamber,
Haybarda näçe uruşdy.
Zulum kylmak yaraşmaz sen kibi pygambere.
Pygan (p. Fega:n) فغان – ah-nala, dat-peryat; agy; iňňildi; ey way; pygan eylemek – ah-nala çekmek, aglamak, dat-peryat etmek.
Bilbil hüjüm eylän howaly baglar,
Bilbil senden geçer, pygan eglenmez.
Magtymguly pygan eylär.
Pygly-zişt (a-p. Fi'l-e zişt) فعل زشت – ser. Pygyl, zişt.
Pygyl (a. Fi'l, ks. Ef'a:l) فعل – 1) iş; etmiş, päl; 2) işlik (gram.); pygly-zişt – erbet iş, yaramaz etmiş.
Pygly-ziştinden yanyp her dem puşeyman eylegil.
Galtyşma kyldygym pyglyma meniň.
Dar köňül pyglyny tutujy bolma.
Pyjur (a. Foju:r) فجور – 1) günä, günä iş etme, hak işden boyun towlama; 2) yalan sözleme; 3) zyna (ser.) Etme; sinonimi: pysk (fysk), köplenç «pysk-u pyjur» (pyssy-pyjurlyk) görnüşinde gabat gelyär.
Ey yaranlar, dünyäde pysk-u pyjur işim meniň,
Dembe-dem hasrat bilen gözden akar yaşym meniň.
Pyzun (p. Fozu:n) فزون – ser. Fuzun we efzun.
Pynhan (p. Pinha:n) پنهان – gizlin, yaşryn; ogryn; pynhan kylmak – gizlemek; pynhan saklamak – gizlin saklamak, yaşryn saklamak.
Ile aydyp, özi birin tutmady,
Ilden pynhan günä kyldy, yaranlar.
Bardy pynhan-pynhan şirin sözümiz.
Paş eyle syryňny, saklama pynhan.
Pyragy (a. Fera:gy:) فراغی – 1) asuda bolma, rahat bolma; hiç bir işe meşgul bolman rahatlyk etme; 2) asudalyk, rahatlyk; 3) el çekme; 4) el çeken, dynan, rahat bolan, boşan. 5) magtymgulynyň edebi lakamy.

Pyragy diyr, yaman günler onda bar.
Magtymguly, adyň döndi pyraga.
Pyragy diyr, edi yklym, çöl galar,
Ne han galar, ne beg galar, gul galar.
Pyrak (a. Fira:k) فراق – ayralyk, jyda düşmeklik; söyşenleriň, aşyk-magşugyň biri-birinden ayrylmasy; derdi-pyrak – ayralyk azaby.
Ayralyk oda saldy, pyrak turdy, el etdi.
Ölüm asan erer dost pyrakyndan.
Gan edipdir pelek bagrym pyrakda.
Näler çekdim derdi-pyrak.
Pyraun (a. Fir'awn, ks. Fera:na) فرعون – 1) gadymy müsür patyşalarynyň umumy lakamy. Eyran şasy keyhusrow müsüri basyp almazyndan öňki döwür müsür şalaryna «fyrgaun» diylipdir, halk olara çokunypdyr. Fyrgaunlardan otuz dinastiya müsürde häkimlik edipdir. Birinjisi mens, iň soňkusy-da betalysa. Ol 342-379-njy yyllar biziň eramyzdan öň geçipdir; 2) gm. Ulumsy, örän gopbam adam.
Pyrgaun, haman, şetdat niçe kapyrlar.
Pyrgaun-u ezit ötdi, sürüp nemrud-u şetdat.
Pyrkat (a. Forkat) فرقت – ayralyk, jyda düşmeklik; pyrak (ser.).
Başymdan gitmedi pyrkat.
Aydyar magtymguly, bu pyrkatyň görgeç resul.
Pyrkat, waslat, her ne ki – aslyn ez huda bildim.
Şum pelekde yok utanç, saldy-la pyrkat hilesin!
Pysk (a. Fysk) فسق – 1) bozgakçylyk, ahlaksyzlyk; 2) günä işler; 3) hudayyň permanyndan çykma; erbet işler etme; pysky-pisat – pyssy-pyjurlyk, bozgaklyk, erbet işler.
Niçeler pysky-pisada kyldylar ömrün eda,
Dünyäge gelen gider bay-u pakyr, şah-u geda.
Pysky-pisat (a. Fysk-o fesa:d) فسق و فساد – ser. Pysk.
Pyşt (p. Poşt) پشت – ser. Puşt.
Kiçi namyslydyr el degse pyşta,
Hiç kes oňa kylmaz bir dostluk rişte.

Pyyada (p. Piya:de) پیاده – 1) öz ayagy bilen yöreyän adam; 2) küşt oynunda bir malyň ady.
Ömrüň olsun bäş yüz yyldan zyyada,
Rekabynda duşman yörsüň pyyada.
Pyyala (p. Piya:le) پیاله – käse, bulgur, jam; şerap içilyän käse.
Magtymguly hakdan pyyala çekse,
Pyyala joş berip, hyyala çekse.
Päk (p. Pa:k) پاك – 1) temiz, arassa; 2) ayypsyz, sap, halys, nogsansyz, hilesiz; 3) mukaddes, eziz.
Gassal golun çyzgayyp, meydimi yuwdular päk,
Agaç ata mündürip, eltdiler ol suyy-häk.
Päl (a. Fi'l) فعل – 1) ser. Pygyl; 2) niet, isleg; maksat.
Kimler girdi hak yoluna,
Yagşylyk düşdi päline.
Dembe-demden artdy bu yaman pälim.
Päliwan mahmyt (p-a. Pehlewa:n mahmu:d) پهلوان محمود – ser. Mahmyt päliwan.
Päliwan nuryary (p. Pehlewa:n pu:rya:ri:) پهلوان پوریاری – ser. Mahmyt päliwan.
Şiblini, mejnuny alyp gelmişem,
Päliwan puryary, weysi galandar.
Päheň (p. Pa:heng) پاهنگ//پارسنگ – tereziniň jamlarynyň birine beyleki tarapy bilen agramy deňleşer yaly goyulyan goşmaça daş; pars dilinde «pa:rseňg», «pa:seňg» we «pa:heňg» hem diyilyär.
Salsalar mizana, balkan dagy bolmazdyr päheň,
Aydadyr magtymguly ähdiň yalan, yokdur wepaň.
Pähim (a. Fehm) فهم – 1) düşünje, aň, bilim; zehin; aňlayyş, aňlama; 2) ylym, bilim; 3) düşünmeklik duygusy; pähim etmek (eylemek) – düşünmek, aňmak, göz etirmek.
Kimse pähm etmez bu derdim, bolmuşam dermanda men.
Pähm eyleen magtymguly sözüni;
Pähmi etmek – aňy etmek, akyly çatmak, düşünip bilmek, baş çykarmak.
Akyl äriň pähmi eter bu söze,

Hajat ermes habar almak ussatdan;
Pähmi-şumar – sanamaklyk pähmi, sanamaklyk düşünjesi, sanayyş başarnygy.
Pähmi-şumar ile kylyp ygtyyar,
Ussat bolsaň, bize mundan habar ber!
Pähliwan (p. Pehlewa:n) پهلوان – 1) göreş tutyan, göreşiji, böke, bil tutuşyan; 2) batyr, edermen, söweşjeň; 3) güyçli, gudratly.
Yslam üçin jan gynagan,
Ol hemze pähliwan kany?
Pähmi-şumar (a-p. Fehm-e şoma:r) فهم شمار – ser. Pähim.
Pähmide (p. Fehmi:de) فهمیده - «fehmiden – düşünmek» işliginiň ortak işlik formasy; 1) düşünip, düşünen; 2) düşünjeli, aňly, bilimli, parasatly, payhasly; dana; merdümi-pähmide – düşünjeli halk, payhasly adamlar, bilimli adamlar; danalar.
Baky ömrüňni ki sarp et, merdümi-pähmide bol,
Makdamyda baş goyup, mäúyusy-merdüm-dide bol.

- r -

Rabat (a. Riba:t) رباط – ser. Ribat.
Bu rabatda bir diňlän yok, okan yok,
Başly bazar, bir gurulgy dükan yok.
Rawy (a. Ra:wi:, ks. Rowa:t, parsça ks. Ra:wiya:n) راوی – rowayat ediji, gürrüň beriji; hadysy (ser.) Ya-da başga bir taryhy wakany gürrüň beriji; biriniň sözüni, goşgusyny aydyp beryän; gürrüňçi, rowayat edyän, rowayat aydyp beryän.
Hadysadan, rawydan bir söz dieyin,
Hayhat günden, zulmat günden aman hey.
Rawyl (a. Ra:wi:l) روایل – ser. Ruybil.
Ragbat (a. Ragbet) رغبت – 1) meyil, höwes, isleg; arzuw, hayyş; 2) istemek, gowy görmek, oňat kabul etmek (bu söz häzirki zaman türkmen dilinde «rowgat» şekilinde hem gabat gelyär); ragbat kylmak – meyil etmek, höweslenmek; ragbat yok – meyil yok, höwes yok; gurp yok.
Üç içerge ragbat yok, çün jandan boldum halas,
Serimde sansyz söwda, içde waswasyl-hannas.
Ragd (a. Ra'd) رعد – gök gürrüldisi; yyldyrym çakyp, asmandan eşidilyän ses. Ragd-u bark – gök gürrüldisi we yyldyrym.
Köprük öterde alar,
Ragd dey öterler alar.
Ragd-u bark (a. Ra'd we bark) رعد و برق – ser. Ragd.
Ragna (a. Ra'na:) رعناء – asly arap dilinden «ar'an» sözüniň ženskiy rody bolup, «akmak, nadan, agzyna gelenini samrap,

özüne bezeg berip yören ayal» manysynda. Pars we türkmen dillerinde «gözel, owadan; uzyn boyly; parlak, gelşikli; näzik; nepis» manylarda ulanylyar; gül ragna – yarysy gyzyl we yarysy sary gül, bu gül şahyrlar tarapyndan köp öwlüpdir we şygyrlarda meňzetme hökmünde getirilipdir.
Ey yaranlar, bir yüzi gül, aya aşyk bolmuşam,
Barçalar maksudy-gül ragnaya aşyk bolmuşam.
Raz (p. Ra:z) راز – syr, gizlin gürrüň, gizlin gep; gizlin zat; raz aydyşmak – gizlin syryňy aydyp äşgär etmek, ikiçäk gepleşip, gizlin syryňy açmak.
Baryp, raz aydyşan sina dagynda,
Tury-musa kelimulla haky üçin.
Çölde gezdi raz aydyşyp halyk bile.
Razdar (p. Ra:z-dar) رازدار – syr saklayan, biriniň gizlin syryny bilip, hiç kime aytmayan, syry paş etmeyän.
Razy-dillerni diyişgen razdaryň kaydadyr,
Pikir kyl, andag saňa kirdar bolmasdan burun.
Razlaşmak (p. Ra:z-laşmak) رازلاشمق – syr aydyşmak; derdinişmek.
Toty guşlar razlaşyp,
Hak emrini gözleşip.
Razy (a. Ra:zi:) راضي - «riza» sözünden; 1) ylalaşan, ylalaşyan, razyçylyk beren; garşy bolmayan; 2) hoşal, begençli.
Yol üstünde ölsem, yola atsalar,
Razy men üstümden basyp ötseler.
Yrya boldy köpüň okan namazy,
Taňry hiç birinden bolmady razy.
Razyk (a. Ra:zyk) رازق – 1) rysgal beriji, ryzk beryän, gündelik iymiti beryän; 2) hudayyň bir ady.
A:ma, ha:sa razyk sen,
Kysmat etgen alla sen.
Ray (a. Raúy, ks. A:ra:ú) راي – 1) pikir, oy; ynanç, garayyş; çäre; 2) görme, görüş; 3) meyil, isleg; 3) yol, tär; rayyny yykmak (gaytarmak) – aydanyny etmezlik, biriniň islegini erine

etirmezlik; raya salmak - yola salmak; mugyra getirmek, eldeki etmek; rayyna gitmek – pikirine gitmek, aydanyny etmek.
Şu gez ibermeseň, köňlüm hoş olmaz,
Rayymyz gaytarma, goyber, azadym!
Pili raya salan adam,
Seni gurçuk iesidir.
Nebse uyma, şeytan rayyna gitme.
Raygan (p. Ra:yga:n) رایگان – ser. Reygan.
Rayyş (p. A:ra:yiş) آرایش – 1) «arayyş» (ser.) Sözüniň gysgaldylan görnüşi; bezeg, zynat; bezeme; 2) türkmen dilinde yabyň iki tarapyna çykarylan gum.
Perde tartyp yüzlerime,
Rayyş berip sözlerime.
Raks (a.) رقص – ser. Rakys.
Rakyp i (a. Raky:b; ks. Rokaba:) رقیب – 1) gorayjy, sakçy, garawul; 2) bäsdeş, konkurent; bir zada ya-da bir şahsa aşyk bolan iki adamyň her biri, çünki olaryň her biri magşugy beylekisinden gorayar, gabanyar; 3) keseki, yat; 4) duşman; 5) häzirki zaman türkmen dilinde mähirli; rehimli; rakyby-şermende – hayasyz bäsdeş, bihaya duşman.
Gardaşy, dogany – yalňyz özüdir,
Hiç yokdur rakyby, yary dilberiň.
Rakyp goymaz dogrulyban gelmäge.
Hak götersin aradan, şaed, rakyby-şermendeni.
Aralykda bir şum rakyb bar bolsa.
Rakyp ii (a. Raky:b; ks. Rokaba:) رقیب – sufizm taglymaty, on iki öwlüyäniň her birine şeyle at berilyär; ser. Rukaba.
Rakys (a. Raks) رقص – tans, oyun; oynama; rakys etmek – tans etmek; oynamak.
Magtymguly ol mekanda meks etdi,
Şyhlar turdy, yigitler dey raks etdi.
Ram (p. Ra:m) رام – 1) aram, parahat; 2) boyun egmeklik; boyun egen; tabyn bolan; ram olmak – boyun bolmak; ram etmek – köşeşdirmek, aram etmek.

Diydim: «andan nefsim nije ram olur?»,
Diydi ki: «bir ölen ile güwşmal».
«fi» - feragat wagt eken, nefsiňni ram etmek gerek.
Rapyg (a. Ra:fi’) رافع – 1) yokary göteren, yokary galdyran; yokary göteryän, yokary galdyryan; beygeldiji; 2) beyik, belent; 3) adalat isläp, arza-şikayat ediji. Neşir edilen wariantynda «rafe» görnüşde yalňyş berlipdir.
Zeminiň rapygy, gögüň diregi,
Lowhul-mahfuzda hem semada belli.
Rapyk (a. Rafy:k, ks. Rofaka:) رفيق – 1) yoldaş, hemra, gürrüňdeş; dost; 2) şahs ady.
Söeni söy, söene sen bol rapyk,
Söymedikden yyrak eyle özüňni.
Rast (p. Ra:st) راست – 1) göni, dogry; 2) çyn; rast kylmak – dograltmak; rastguy – dogry sözli, dogry aydyan, dogry sözleyän.
Nadan köňli yalgan söze rast diyr.
Yigit bolan rastgu y gerek, düz gerek.
Rastguy (p. Ra:st-gu:y) راستگوي – ser. Rast.
Raster (p. Ra:st-ter) راست تر - «rast – dogry», «ter» - pars dilinde artykmaçlygy (rak, räk) aňladyan sypat goşulmasy; dogrurak, gönüräk; çyna yakynrak.
Gardaşlar gulak berse, aytsam sözüm raster.
Ne derwüş men, ne molla, ne sopy ähli-destar,
Gulak berse dostlarym, diysem, sözümni raster.
Ratka (a. Ratka:) رتقا – ser. Retka.
Rafyg (a. Ra:fi’) رافع – ser. Rapyg.
Rafyk (a. Rafy:k, ks. Rofaka:) رفيق – ser. Rapyk.
Rafyk dälmi söwer hemrasy bolan?
Namyssyz yigitler gümana geler.
Rah (p. Ra:h) راه – 1) yol; yoda; 2) ugur, yörelge (gysgalan formasy «reh»); 3) meslek, usul, resim; rahy-rast – dogry yol.
Istegil rahy-rastny,
Gönülik bir terz dälmi?;

Rahy-zulmat – garaňkylyk yoly; rahy-zelal – azaşmaklyk yoly, azgynlyk yoly.
Rahy-zulmat boldy röwşen ayatyň görgeç resul.
Kimleri gümrah kylyp, berdi aňa rahy-zelal.
Akyl et jahanyň rahyn, röweşin,
Ygtybar etmegin dünyä duruşyn.
Rahat (a. Ra:hat) راحت – 1) dynç, asudalyk, dynç alyş; 2) aljyraňsyzlyk, aramlyk.
Biakyllar heňňam gurar,
Aşret istäp rahat bile.
Janyň barlygynda hayyr gazansaň,
Rahat yatjak eriň - kümmet yagşydyr.
Rahber (p. Ra:h-ber) رهبر//راهبر - «rah - yol» we pars dilindäki «borden - äkitmek» işliginiň häzirki zaman düyp işligi ya-da buyruk formasy bolan «ber - äkidiji» dien sözlerden emele goşma at; yola äkidiji, yolbaşçy, başlyk, baş tutan; yol görkeziji.
Gijeler, magtymguly, yör, agtaryp bir rahber,
Goyma biyoldaş gadam, menzil uzakdyr, yol hatar.
Rahbin (p. Ra:h-bi:n) راه بین - «rah - yol» we pars dilindäki «diden – görmek» işliginiň häzirki zaman düyp işligi (ya-da buyruk formasy) bolan «bin – görüji, gör» dien sözlerden emele gelen goşma at; yol görüji, yoluny göryän; yol görkeziji.
Haybar-u hyrat ile leklahory, sekwany sen,
Rahbin bu älemniň soltany sen-sen, ey peri.
Rahzen (p. Ra:h-zen) راهزن//رهزن - «rah - yol» we pars dilindäki «zeden – urmak» işliginiň häzirki zaman düyp işligi (ya-da buyruk formasy) bolan «zen» sözlerinden emele gelen goşma at; yol urujy, garakçy, galtaman, yol kesen, gysgaldylan formasy «rehzen» (ser.).
Imanym matagyn aparan yolda,
Rahzenler goymagyl yoluma meniň.
Rahman (a. Rahma:n) رحمان – 1) mähriban, geçiriji, bagyşlayjy, rehimli, köp rehimli; 2) allatagalanyň epitetleriniň biri. Bu söz رحمن görnüşinde hem yazylyar.

Rahym sen, rahman sen, kerem kän sende.
Rahman aydar: «nebs umydyn üzegoy».
Rahmet (a. Rahmet) رحمت – 1) mähribanlyk, mähir, şepagat, berim, merhemet, yagşylyk etme, yhsan (ser.); 2) yuka yüreklilik; 3) allatagalanyň ölenleriň günälerini bagyşlamagy; 4) gm. Peydaly yagyş; rahmet bahry – mähribanlyk deňzi, yagşylyk deňzi, merhemet deňzi; alla rahmet etsin – huday yalkasyn, huday rehim etsin.
Rahmetiň işigi arşdan açylsyn.
Her kim alsa hakdan rahmet.
«alla rahmet etsin» diyip dargarlar.
«ri» - rahmet bahrydan yhlas umyt tutmak gerek.
Kyldy aňa hak rahmet,
Nury-tejelli gudrat.
Rahmet bahry (a-t.) رحمت بحري – ser. Rahmet.
Rahnema (p. Ra:h-nema:) راهنما – ser. Rehnema.
Rahröw (p. Ra:h-rew) راهرو – 1) koridor; 2) ser. Rehröw.
Raht (p.) رخت – 1) geyim, eşik, egin-eşik; 2) her bir geyilyän zat; 3) öy esbaby; yola gidilende gerek-yarak zatlar; rahty-safar - yola, syyahata gidilende gerek zatlar.
Gülden puşeş yaraşypdyr,
Ajap raht boylaryňa.
Baglaban rahty-safar ryhlat çagy tayyar bol.
Rahty-safar (p-a.) رخت سفر – ser. Raht.
Rahy-zelal (p-a. Ra:h-e zela:l) راه ضلال – ser. Zelal we rah.
Rahy-zulmat (p-a. Ra:h-e zolmat) راه ظلمت – ser. Rah.
Rahy-rast (p. Ra:h-ra:st) راه راست – ser. Rah.
Rahym (a. Rahy:m) رحيم – 1) rehim ediji, mähriban, merhemetli; 2) iň sahy, jomart; 3) hudayyň epitetleriniň biri; rahymy-çäresaz - çäre tapyjy alla; alaç ediji huday.
Rahym sen, rahman sen, kerem kän sende.
Ey rahymy-çäresaz,
Günähim güzeşt eyle.

Rahymy-çäresaz (a-p. Rahy:m-e ça:re-sa:z) رحيم چاره ساز – ser. Rahym we çäresaz.
Raya salmak (p-t. Ra:ya salmak) رايه سالمق//راهه سالمق – ser. Ray.
Pili raya salan adam,
Seni gurçuk pesidir.
Reb (a. Rebb, ks. Arba:b) رب – 1) huday, alla, taňry; 2) ee, hojayyn, aga; ya reb – ey alla, ey huday.
Kerem eyle, ya reb, gudratly subhan,
Ya reb, habar bilerinmi, yar, senden.
Rebbany (a. Rebba:ni:) ربّاني – arapça «reb» (ser.) Sözünden; allatagala degişli, allanyňky; bar pikirini we yüregini huday bilen baglanyşdyran adam. Käbir çeşmelerde bu söz siriya (suryany) dilindäki «rebban» sözünden alnan hasaplanyar, manysy-da şerigat ylmynyň ussady diylip berilyär. Ibn el-esir ol söze «din ylmynyň ymykly alymy» ya-da «amal edyän alym» diyip düşündiriş beripdir; rebbany melekler – hudayyň perişdeleri, allaya degişli perişdeler.
Rebbany melekler gürzüni tutmuş,
Terezi gurulmyş, gün nury gitmiş.
Rebbena (a. Rebbena:) ربّنا – hudayymyz, ey allamyz!
Her zat okyr bir sena,
Otlar hem diyr: «rebbena!».
Rebbi-al-agla (a. Rebbi-al-a’la:) ربّي الاعلي – meniň beyik mertebeli allam, meniň iň beyik hudayym.
Ey, emriňden asman indi rukugga,
Senasy subhany-rebbi-al-agla.
Rebbiel-agla (a. Rebbi-al-a’la:) – ser. Rebbi-al-agla.
Rebbiküm (a. Rebbekom) ربّكم – siziň hudayyňyz; elestu berebbiküm – men siziň hudayyňyz dälmi? («kurúanyň» 7-nji süresiniň 171-nji ayatyndan bölek).
Yokdan bara getirdiň, men anda guluň boldum,
Diydiň: «elestu berebbiküm!» ol demde guluň bolduň.
Rebbil-ybat (a. Rebb-el-yba:d) رب العباد – bendeleriň hudayy, ynsanlaryň allasy.

Magtymguly, çagyr rebbil-ybady,
Bu dünyä, ahyrъet bergil myrada.
Rebbim (a-t. Rebbi:m) ربّيم – meniň rebbim, meniň allam, meniň hudayym.
Amalsyz alymlar tillerin çeynär,
Any rebbim şeyle kylsa gerekdir.
Rebi (a. Rebi: ’) ربيع – yaz, yaz pasly.
Rebi gül üstünde ol perwanalar,
Nowbahar paslynda saba el gözlär.
Reda (a. Rida:ú) رداء – derwüşleriň omuzlaryna atyan we gerek erinde namazlyk we yorgan deregine ulanyan yüň matasy; 2) don, ruhanylaryň geyim üstünden geyyän dony; 3) sufizmde bir makamyň edinji etapy; ak reda – ak don.
Egni ak redaly, yaşyl nykaply,
Ugraşdy bir ajap är bizim sary.
Iygenim awy sandym, geygenim reda bildim.
Rey (p.) ري – eyranyň gadymy şäherlerinden biri. Onuň ady awestada «rakay» ya-da «raga», «töwratda» «rajis» şekilinde gabat gelyär. Grekler oňa «raga» ya-da «ragayy» diyipdirler. Ahamenidler döwründe-de onuň ady «rajis» bolupdyr. 150 yyl biziň eramyzdan öň bu şäher birinji arşakyň paytagty bolupdyr. Yslam döwründe-de ol möhüm şäherlerden biri haspalanypdyr. Seljuklar köp wagt şol şäherde bolupdyrlar. Togrul beg şol erde jaylanypdyr. Bu şäheriň käbir harabalary häzirki wagtda tähran bilen şaabdylúazymyň aralygynda galypdyr. Ol erde birnäçe patyşanyň gubury erleşyär.
Küwfäni jöwenek, rey şährin ab,
Rey ülkesin dilnip er harap eylär.
Reygan (p. Ra:yga:n) رايگان – 1) mugt, bahasyz, pulsuz, pul tölemän alynyan ya-da pul alman berilyän zat; 2) biderek, puç.
Gaygy-gamda eziz ömrüm solduryp,
Şum pelek azabym reygan eyledi.
Reyis (a. Rei:s, ks. Roasa:) رئيس – başlyk; serdar; yolbaşçy, kowum başlygy we yolbaşçy.

Reyis bolan paekiden pul alar,
Bermese, boynyga gyl arkan salar.
Reyhan i (a. Reyha:n, ks. Riya:hi:n) ريحان – 1) göm-gök we hoşboy ösümlik; 2) iyilyän gök otuň bir hilisi; 3) gül ady.
Gül yüzüňe perwana men, gayry reyhan istemen,
Açyldy zemin lälesi,
Üşbu dünyä reyhan bu gün.
Reyhan ii (a. Reyha:n) ريحان – «görogly» eposynyň gahrymanlarynyň biri.
Görogly reyhana niçik yalbardy,
«amandyr» diene diyanat yagşy.
Rekap (a. Rika:b) ركاب – ser. Rikap.
Rekegat (a. Reka'at) ركعت – namaz okalan wagtda bir gezekeglip galmak.
Kyldy du rekagat namaz.
Remezan (a. Remeza:n) رمضان – araplaryň kamary (ay) aylarynyň dokuzynjysy; oraza ayy.
Yigrimi tört sagat on iki ayda,
Remezan dierler ayyň yagşysyn.
Remka (a. Remka:) رمکا – köne düşünjeler boyunça, edi gat eriň (ser.) Birinji gatynyň ady. Bu erde on sekiz müň älem yaradylypdyr. Ol adamzadyň jayy hasaplanyar. Şu erde edi yklym (ser.), edi deňiz hem-de dört derya yaradylypdyr. Deňizler: 1) baky; 2) gulzum; 3) çyn; 4) bahr; 5) hurmuz; 6) muhyt; 7) umman. Deryalar: 1) nil; 2) furat (ewfrat); 3) jeyhun (amyderya); 4) seyhun (syrderya). Şu gat eriň ady käbir çeşmelerde «zuhka» şekilinde gabat gelyär. Bu gat erde etmiş müň perişde saklaw bar.
Ilki gat zeminiň ady remkadyr,
Akym atly yowuz jaylar anda bar.
Renj-u elem (p-a. Rej we elem) رنج و الم – ser. Renç.
Renç (p. Renj) رنج – azap, zähmet, ezúet, azar; renji azym – azaby uly; renj-u elem – azap we gaygy.
Renji azym, rahatny köp, şeyle bil,
Sözleri hadysdyr, ayaty delil.

Renj-u elem çekdim, tenim sargardy.
Reň (p. Reng) رنگ – 1) her bir zadyň göze görünyän daşky görnüşi, meselem, gök, ak, gara, gyzyl, yaşyl we ş.m.; 2) gm. Hile, hokga, pirim; 3) gm. Peyda, bähbit; 4) azap, mähnet, renç (ser.) 5) syr (kraska); reňgi-syya – gara reň, gara syr (kraska); reňňi-surh – gyzyl reňk.
Pyragynyň däli köňli,
Reňgi-syya sünbül istär.
Reňňi-surhuň solduryp, ganyňny berseň az heniz.
Reňbe-reň (p. Reng-be-reng) رنگ برنگ – dürli-dürli, dürli reňkde, dürli reňkli; reňbe-reň lybas – dürli reňkli geyim.
Baharda açylan reňbe-reň güller.
Reňbe-reň bihasap güller açylan.
Açylmyşdyr anda reňbe-reň güller.
Reňgi-syya (p. Reng-e siya:h) رنگ سیاه – ser. Reň.
Reňňi-surh (p. Reng-e sorh) رنگ سرخ – ser. Reň.
Resa (p. Resa:) رسا - «residen – etmek, etişmek» işliginden; 1) etişyän; eterlik; 2) doly; bitin; bitewi; 3) kämil; 4) gaty (ses hakda); 5) payhasly; etişen.
Hakyň özi bilen sözleşen musa,
Ol wagtda yok idi anyň dek resa.
Resim (a. Resm, ks. Rosu:m) رسم – 1) däp, dessur, adat, düzgün; 2) nyşan, alamat, eser.
Gündiziň pikirdir, oydur agşamyň,
Bu resme geçirdim wagtyn eyyamyň.
Resul (a. Resu:l, ks. Rosol) رسول – 1) ilçi, iberilen; biriniň sargydyny başga birine etiryän adam; 2) pygamber, huday tarapyndan iberilen; resul ummaty - pygambere uyyanlar.
Käfirler kast etdi resul janyna,
Resul doga kyldy dünúe malyna.
Eger bolajak sen resul ummaty.
Gol göterip, resul aglar.
Resul ummaty (a-t. Resu:l ommaty) رسول امتي – ser. Resul.

Resulalla (a. Resu:l alla:h) رسول الله – hudayyň ibereni, allanyň ilçisi, hudayyň pygamberi.
Paşmagy täç olmuş gök kellesine,
Ya, muhammet – resulalla haky üçin.
Resulalla aytdy: «ya şahy-merdan!».
Retka (a. Retka:) رتقا – köne düşünjelere görä, edi gat asmanyň bäşinji gatynyň ady. Bu at käbir çeşmede ارقيا (erkyya) görnüşinde gelyär. Munuň asly gyzyl altyndan yaradylypdyr. Uly perişdeleriniň ady saftayyl, käerde bolsa astafayyl diylip görkezilipdir.
Bäşinji gat gögi sorasaň menden,
Ady retka, asly gyzyl altyndan,
Perişdesi bardyr horaz sypatly,
Beyikleri bardyr saftayyl atlyg.
Refg (a. Ref’) رفع – 1) galdyrmak, yokary götermek; galma; göterme; 2) ayyrmak, yzyna gaytarmak, aradan ayyrmak, yok etmek; bes etmek; refg eylemek (etmek) - yok etmek, ayyrmak, yzyna gaytarmak.
Aç gözüň, ybrat bile, topraga dolmasdan burun,
Gutlug efnasy bile refg eylegey men mäúmen.
Refga (a. Ref’a) رفعه – köne düşünjelere görä, edi gat asmanyň birinji gatynyň ady. Bu at käbir çeşmelerde رفيقا görnüşinde gabat gelyär. Ol ay, gün, yyldyzlar bilen bezelipdir; reňki gök zümerret yaly. Onda köp sanly perişde bar, olaryň iň ulularynyň biriniň ady ysmayyl, beyleki biri bolsa ragt. Bular we yagmyryň wekili hasaplanyar. Birinji asmandan ikinji asmanyň arasy bäş yüz yyllyk yolmuş.
Ilki asman tutmuş ahtardan zynat,
Perişdesi bardyr sygyr suratlyg.
Ady refga, asly yazyl zümerret,
Beyikleri bardyr ysmayyl atlyg.
Refna (a. Refna:) رفنا – gadymy düşünjelere görä, edi gat asmanyň altynjy gatynyň ady. Bu at käbir çeşmede فنا (fena) görnüşinde duş gelyär. Munuň asly sary yakutdan bolmaly. Bu

asmandaky perişdeleriň ululygyny hudaydan başga hiç kim bilmeyär, olaryň hemmesi hudayyň gazabyndan gorkup, kyyamata çenli aglap yörlermiş. Ol perişdeleriň ady abayyldyr, käbir çeşmelerde bolsa rumayyldyr. Altynjy gat asman bilen edinji gat asmanyň aralygy bäş yüz yyllyk yoldur.
Altynjy gat gögi söylesem yatdan,
Ady refna, asly saryg yakutdan.
Refref (a. Rafraf) رفرف – 1) guşuň, gonmak üçin ganat kakmagy; 2) näzik we nepis owadan geyimler; 3) yazylyan düşek; saçak; 4) sowuk şemal; tiz ösyän el; 5) ysrafyl perişdäniň orny; 6) at (konü), dini düşünje boyunça, göyä, muhammet pygamberiň asmana uçan aty ya-da saçagy. Ol, göyä, ilki byrag münüp, soň asmandan gelen saçaga (refrefe) münüp uçyar.
Byrag aty mündi, galdy asmana,
Refref münüp, magraç aşan günler hey!
Refref münüp, magraç aşdy muhammet.
Refrefil (a. Refrefi:l) رفرفيل – yrakda bir gadymy eriň ady.
Mekgeden keşt eylediň şähri-welayat käni seni,
Refrefil, küwfe tarap, basra, halap, şirwany sen.
Reft (p.) رفت - «reften – gitmek» işliginiň öten zaman düyp işligi; gitdi; reft-amed – gitdi-geldi, gidim-gelim, baryş-geliş; reft-amed kylmak – baryş-geliş etmek.
Reft-amed kyl, mydar eyle,
Söweş etme şir biläni.
Reft-amed (p. Reft we a:med) رفت و آمد – ser. Reft.
Reftar (p. Refta:r) رفتار – gylyk, häsiet; tär, hereket, amal etmeklik täri, hereket ediş täri.
Yigit köňlüne sygynan,
Atyň görki reftarydyr.
Özni bilgen üşbu dek reftara bolgay naskeş.
Reftara (p. Refta:r) – ser. Reftar.
Refyg i (a. Ref’) رفع – ser. Refg.

Refyg ii (a. Refi: ’) رفيع – 1) belent, yokary, beyik; beygeldilen, yokary galdyrylan; 2) belent mertebeli, gadyrly, yokary derejeli; refyg-alla – allatagalanyň yokary derejä etireni.
«refygy kim?» diyp, gahry gitmezmiş.
«refyg-alla» diyip, resul galdylar.
Refyk (a. Rafy:k, ks. Rofaka:) رفيق – ser. Rapyk.
Reh (p.) راه - «rah» (ser.) Sözüniň gysgalan formasy; yol yoda; ser. Rah.
Rehber (p. Reh-ber) رهبر//راهبر - yolbaşçy, baştutan, başlyk, yol görkeziji; ser. Rahber; rahberi-ruzy-jeza – kyyamatda yolbaşçylyk ediji.
Rehberi-ruzy-jeza bolgan muhammet mustapa.
Hakykatyň yoluny rehbersiz gezmek olmaz,
Jemal istän aşyga görmeyin gyzmak olmaz.
Rehem (a. Rehim, ks. Erha:m) رحم – 1) ayallaryň yatgysy, garynda çaganyň erleşyän eri; 2) garyndaşlyk, dogan-garyndaşlyk; sileyi-rehem – birleşik, dogan-garyndaşlaryň baglanyşygy, dogan-garyndaş bilen oňat gatnaşyk etme.
Ata bilinden düşdüm, ene rehemne geldim,
Kyrk-küwen (?) Bilen çykyp, bir zerre gana geldim.
Rehzen (p. Reh-zen) رهزن – ser. Rahzen.
Bölüp, rehzenlere paylamayynmy?
Rehim (a. Rahm) رحم – mähribanlyk, yuka yüreklilik, merhemet, yürek awamaklyk; rehim kylmak – yürek awamak, merhemet etmek; rehimsiz – doňyürek, zamun.
Ozal taňry rehim kylsa,
Ne ten, ne janda dert bolmaz.
Rehm eyleyip, yagmyr yagdyr, subhanym.
Üstümizde rehimsiz han.
Rehimsiz (a. Rahm-siz) رحم سيز – arapça «rahm» we türkmençe yoklugy aňladyan «siz» sözlerinden düzülen goşma söz; ser. Rehim.

Rehmanda (p. Reh-ma:nde, ra:h-ma:nde) ره مانده//راه مانده - yolda galan, yadaw, yadan; ejiz; hor-homsy; rehmanda bolmak - yolda galmak, ejiz düşmek; yadamak.
Rehmanda bolup mahrum,
Galdym-la men waweyla.
Rehne (p.) رخنه – 1) deşik; gädik; gowak; jayryk; diwaryň jayrygy; 2) gm. Yykyk we bozuk er; 3) gm. Zyyan, zelel; 4) gm. Gabyr.
Kyrkdan öter bolanda, gitdim elli yaşyma,
Geldi ölüm nyşany, rehne girdi düyşüme.
Рехнема (p. Reh-nema:, ra:h-nema:) رهنما - «rah - yol» we «nemuden – görkezmek» işliginiň häzirki zaman düyp işliginden (ya-da buyruk formasyndan) yasalan goşma söz; yol görkeziji, yol görkezyän adam, belet; yolbaşçy; rahnema (ser.) Görnüşde hem ulanylyar.
Din anyň dini erur, gümrahlara rehnema.
Ummatyga rehnema bolgan muhammet mustapa.
Rehnemun (p. Reh-nemun) رهنمون - «reh» we «nemun» sözlerinden düzülen goşma söz; yolbaşçy, yol görkeziji, birine yol görkezyän, belet, ser. Rehnema.
Hem abubekr-u omar, osman çü bolgaç rehnemun,
Boldy kapyr zit saňa ism mukarrabyň müúmünin.
Rehröw (p. Rehrew, ra:hrew) رهرو//راهرو - «rah - yol» we «reften – gitmek» işliginiň buyruk formasyndan (ya-da häzirki zaman düyp işliginden) yasalan goşma söz; yolagçy, yola gidyän.
Rehröw idim, manda bolup oturdym,
Keremiňe sygnyp, pena getirdim.
Reşit (a. Reşi:d) رشيد – 1) dogry yola düşen; durnuklylyk bilen hereket eden; 2) etginjek yaşyna eten; 3) batyr, edermen; 4) adam ady.
Ol kim idi dünyäde reşit pirini gördi,
Ol kimdir, ötendir hem tyg, hem burrany dört.
Reşk (p.) رشك – göriplik, bahylçylyk, görübilmezlik, içigaralyk; bäsdeşlik; reşk etmek – göriplik etmek.

Reşk edip, rakyplar geçer daşyna,
Tokuş etse kim başarmaz işine.
Ri (a. Ra:) ر – arap-pars elipbiyiniň on ikinji «r» harpy. Ebjet hasabynda – 200. Bu harp kämahal «lama» öwrülyär. Mes.: surah – sulah, diwar – diwal, çynar - çynal.
«ri» - rahmet bahrydan yhlas umyt tutmak gerek.
«zal» - zumrayy-günähe, «ri» - rehmiň merhem eylär.
Ribat (a. Riba:t) رباط – 1) kerwensaray; myhmanhana; yolda ya-da çölde yolagçylara düşelge üçin tayyarlanan jay; 2) pakyr-pukaralaryň yaşamagy üçin salnan jay; 3) pugta bina; 4) baglanyşyk; yüp, tanap; ribat yapmak – kerwensaray salmak.
Dünyä bir köne ribat, ilni kerwen eyledi.
Müňde bir ribat yapynça,
Hakdan dile, öwlat galsyn.
Rig (p. Ri:g) ریگ – ser. Rik.
Gümgümiň rigine dolmak yaraşmaz.
Riet (a.) رية - öyken, ynsanda we haywanda esasy dem alyş organy.
Göwsüň üzre gürzi üzer rietiň,
Ajalyň jellady kakança bolmaz.
Rijaly-gayp (a. Rija:l-e gayb) رجال غيب – görünmeyän adamlar; ser. Nujeba.
Rize (p. Ri:ze) ریزه//ریز – ownuk, owunjak, zerre (ser.), her bir kiçijik zat, gyryndy, saçyndy, mayda, bölejik.
Zer zowkun jan howpy rize terk etmiş,
Menşeyi-bela-u menzili-mäúwa.
Rik (p. Ri:g) ریگ – ownuk daş, çagyl; gum, çäge.
Saragty merg bozar, merwi rik basar.
Rige girsem-de, guwwas yüzer men.
Rikap (p. Rika:b) رکاب - üzeňňi; 2) atly adamyň yany, gapdaly.
Ömrüň olsun bäş yüz yyldan zyyada,
Rikabyňda duşman yörsün pyyada.
Erenler jem bolup, başyň daldarlar,
Hyzyr, ylyas rikabyňyz eldärler.

Risman (p. Ri:sma:n) ریسمان – yüp, tanap; bag, yüňden işilip edilen tanap.
Er astynda mesgen tutan ol syrat,
Daglar kimin yüz müň risman dakarlar.
Riş i (p. Ri:ş) ریش – sakgal.
Ömrüm edalandy, agardy rişim.
Uyalmadyň hakdan, agardy rişiň.
Riş ii (p. Ri:ş) ریش – 1) yara, baş; 2) yaralanan, yaraly.
Adam wähm etmez rişinden,
Gorkar yatanda düyşünden.
Rişwet (a.) رشوت – para, parahorluk, nähak işi hak etdirmek üçin döwlet işgärine berilyän pul; rişwet almak – para almak.
Patyşalar rişwet diyip dem ursa,
Pakyrlara gün-nefaga hal olar.
Kazylar hökmüni riya eyledi,
Rişwet alyp, yüzün gara eyledi.
Rişde (p. Rişte) رشته – ser. Rişte.
Rişt رشت – 1) endik, adat, gylyk, häsiet; 2) pars dilindäki «rişten – egirmek» işliginiň öten zaman düyp işligi.
Gapyl galdym, yaranlar, öz-özümden riştim yok.
Hakdan gayry hiç erde penahym yok, puştum yok.
Rişte (p.) رشته – 1) yüp, tanap, bag; 2) unaş; 3) egrilen işilen; 4) gm. Baglanyşyk; 5) nähoşlugyň ady, kesel ady.
Şirin jan riştesi tende osaldyr.
Tow berilgen rişte dey çyrmaşyban çolaşmak.
Riya (a. Riya:) ریاءِ – ikiyüzlülik, gözboyagçylyk, özüňi yalandan erbet işlerden saklanyan edip görkezmek, özüňi yalandan dogruçyl görkezmek. Bu söz «yrya we ryya» şekilinde-de gabat gelyär.
Ujp, riya, kibir, hasat metagyn,
Bölüp, rehzenlere paylanmayynmy?
Kylganyň küfürdir, bilgeniň riya.
Riyazat (a. Riya:zet) ریاصت – 1) maşk etme; nebsiňi päk etmek ya-da bedeniňi güyçlendirmek maksady bilen kynçylyklara,

zähmete döz gelmek; terkidünyälik; takwalyk; pikirlenmek, ybadat etmek we takwalyk üçin halkdan daşlaşyp ekelikde yaşamak; 2) nebsiň islän ayşy-eşretinden saklanyp, özüňi gynamaklyk; asketizm; berhiz tutmak.
Riyazatda bilin baglap oturgan...
Niçe erde bigam gülen-de bardyr.
Ebabekir geçdi riyazat bilen.
Riyazatnyň yüküni arkan-yüzin sal göter.
Riyakär (a-p. Riya:ka:r) ریاکار – ikiyüzli, hilegär, mekir, gözboyagçylyk edyän.
Nas çekmeklik has yamandyr, zyna-yu gybat-yalan,
Yüz delil, sed mekr ile riyakäre bolgan naskeş.
Riyahyn (a. Riya:hi:n, bs. Reyha:n) ریاحین – ser. Reyhan.
Rowa (p. Rewa:) روا – 1) «reften – gitmek» işliginden yasalan häzirki zaman ortak işligi; 2) layyk, mynasyp; 3) rugsat berlen, yol berlen; yol bererli; mümkin; 4) yaramly, gelşikli; rowa görmek – mynasyp görmek, layyk görmek.
Gardaşlary yusup deyin janana,
Rowa görmediler jayyň yagşysyn;
Rowa kylmak – erine etirmek, berjay etmek; dözmek.
Hak erer sen, birligiň çün hajatym kylgyl rowa;
Rowa bolmak – kabul bolmak, erine etirmek.
Hajatym senden rowa bolmas erse ger muddaga;
Rowa ermes – mynasyp däldir, layyk däldir.
Her binamaz ölse aňa hatmy-doga ermes rowa.
Rowan i (p. Rewa:n) روان - «reften – gitmek, akmak» işliginden yasalan ortak işlik; 1) gidyän; akyan, akar, akyjy; 2) yöreyän, gezyän; rowa eylemek (etmek) – akdyrmak.
Gözde yaşyn rowan eylär.
Gözde yaşyn rowan etsin;
Rowan olmak – 1) ugramak, gitmek; 2) dökülmek, akmak.
Mekgeden çykdy bir gözel,
Medinäge rowan oldy.
Eşk gözden rowan boldy.

Pyragy, göz ornundan yyglap gan rowan oldy;
Tagty-rowan – hereket edyän tagt gm. Tabyt (grob).
Geyimlerim soyuldy, tagty-rowana geldim.
Rowan ii (p. Rewa:n) روان - jan, ruh.
Rowana (p. Rewa:ne) روانه – gidyän, yola düşen; rowana etmek – ibermek, yola salmak.
Jebrayyldan wahy inderip rowana,
Kapyrlara şahy-merdan yaratdy.
Rowaç (a. Rewa:j) رواج – 1) ötgür, geçginli (haryt); 2) yörgür (bazar); 3) yayramaklyk, yörgünlilik; rowaç bermek – işini yörgünli etmek.
Birewni şah eder, berer köp rowaç,
Birniçeler yyglar, bir pula mätäç;
Rowaç tapmak – yörgünli bolmak; yayramak.
Işi rowaç tapar bet iş tutanyň.
Hiç rowaç tapmadyň sözüň bazarna;
Rowaç bolmak – yörgünli bolmak.
Her bazarda rowaç bolmak isleseň.
Işiň rowajy yokdur bitmäge.
Rowayat (a. Rewa:et) روایت – 1) gürrüň; wakany düşündirmeklik, halk arasynda agza düşen söz; 2) hadys (ser.); dessan; rowayat bermek – hadysadan delili getirmek.
Yaranlar, aydayyn täze hekayat,
Nusgalarda gördüm şeyle rowayat.
Bir pul üçin müfti berer rowayat,
Müftüler mal alyp, rowayat berer.
Roz (p. Ru:z) روز – 1) gün, gündiz; 2) wagt, zaman; 3) gün dogandan yaşyança aralyk wagt; ser. Ruz.
Rozy-jeza yoldaş aňa, bet işleriň puşmanydyr.
Roza (p. Ru:ze) روزه - «ruz – gün» sözünden; ertirden gün yaşyança iymek-içmekden saklanmak; esasan remezan (ser.) Ayynda roza tutulyar.
Butparazlar kylsa roza, namazy.
Ömür az, döwran deraz, ne roza bar, ne namaz.

Namaza uydurmaz, roza, namazy.
Rozugär (p. Ru:zga:r) روزگار – 1) yaşayyş, durmuş; 2) dünyä, asyr, zaman, wagt, pasyl, möwsüm; ser. Ruzgär; türk dilinde el, şemal manyda hem gelyär.
Dünyä bir kerwensaraydyr, ötdi mundan subh-u şam,
Her kime takdyry-kysmat rozugär etgen kerim.
Magtymguly, niçik geçse rozugär.
Rozy (p. Ru:zi:) روزی - «ru:z – gün» sözünden; 1) gündelik iymit; 2) rysgal, ryzk, azyk; 3) göyä allatagala tarapyndan her bir ynsana berilyän gündelik azyk; rozy kylmak – bagyşlamak, paylamak.
Owwal demde aman, ahyr imanym,
Rozy kylyp, bize berse gerekdir.
Roy (p. Ru:y) روی – 1) yüz (liöo); 2) üst, bir zadyň üsti; royy-zemin – eriň yüzi; gül roy – gül yüzli; owadan, gözel.
Agtaryp tapmadym royy-zemini.
Royuň erer şemsi-kamar, ol mahy-taban istemen.
Gül royuna günd yanyp, ançа pyganym bar meniň.
Royy-zemin (p. Ru:y-e zemi:n) روی زمین – ser. Roy.
Röwende (p. Rewende) رونده - «reften – gitmek» işliginiň hal formasy; gidiji, gidyän; röwende-yu aende – gidyän-gelyän.
Röwende-yu aende,
Zyban seni güende.
Röwende-yu aende (p. Rewende we a:ende) رونده و آینده – ser. Röwende.
Röwşen (p. Rewşen) روشن – 1) yagty, nurly, parlak; yanyan, yagtylyk salyan; 2) açyk, äşgär, aydyň, ayan; röwşen bolmak – yagtylanmak, yagty bolmak.
Ya çyragmyň, ya röwşenmiň, näme sen?
Rahy-zulmat boldy röwşen ayatyň görgeç resul.
Dünyäde röwşen gözüň enduhgin boldy başyň.
Röwüş (p. Rewiş) روش – 1) yol, yörelge; metod, usul, tär; 2) däp, adat, resim; gylyk, häsiet.
Akyl et jahanyň rahyn, röwüşin.

Eger berjay kylsaň üşbu röwüşde.
Ru (p. Ru:y) روی//رو – 1) yüz, adamyň yüzi (liöo); 2) üst, bir zadyň üsti, bir zadyň daş tarapy; ser. Roy; weji-ruyy – yüz keşbi, yüz tarapy; wejhi-ruyy wazzyha – yüz keşbi aydyň, yüzi açyk, yüzi yagty (adam).
Wejhi-ruyy wazzyha,
Serwi-rowanym geldi;
Ruyy-zemin – eriň yüzi.
Magtymguly çeker yaryň gamyny,
Gezip tapabilmez ruyy-zemini;
Ruyy-riya – ikiyüzlülik, gözboyagçylyk keşbi.
Takatyň kany seniň ruyy-riyadan gayry;
Ruyy-syya – yüzi gara, gara yüzli.
Günäden gorkmagan ruyy-syyadyr.
Rugsat (a. Rohsat) رخصت – 1) arzanlyk, eňillik, aňsatlyk; 2) hukuk, hak, bir zat barada alnan ya-da berlen ygtyyar; ejaza.
Köňlüme edi töwr sowal geçildi,
Diydim: «rugsat bolsa, gelsin zybana».
Rugsat bolmay, aça bilmen, neyläyin?!
Ruz (p. Ru:z) روز – 1) gün, gündiz; 2) wagt, zaman; gün dogandan yaшyança aralyk wagt; ser. Roz; ruzy-jeza - jeza güni, ahyrъet, kyyamat güni.
Müúmünleriň muzdy ruzy-jezadyr.
Gözleriň ruzy-jeza hunbar bolmasdan burun;
Ruzy-magşar – kyyamat güni, ahyrъet.
Suratym nisyandadyr, istihanym häk ola,
Tä olynça ruzy-magşar, ahy-zarym galmaz-a;
Ruzy-ezel – başlangyjy bolmadyk gün, owwaly bolmadyk zaman, iň gadym döwür (dini düşünjelere görä, adamzat yaradylmazyndan öňki döwür).
Ruzy-ezelde yaratdy,
Resul jesedinde jany.
Her tende yşk olmasa, ruzy-ezel krematdyr;
Ruzy-şeb – gije-gündiz.

Emriňe mutyg et eyran zemini,
Ruzy-şeb nalyşym budur hudaya.
Ruza (p. Ru:ze) روزه – ser. Roza.
Ruza tutmaz bendelerni hak jähennemde yakar,
Suraty hynzyr sypat nagşy bedenler andadyr.
Ruzugär (p. Ru:zga:r) روزگار – 1) yaşayyş, durmuş; 2) dünyä; zaman, asyr, wagt; pasyl, möwsüm; ser. Rozugär.
Ruzugär geçse halaldan,
Aryflar söhbeti gerek.
Magtymguly, niçik geçse ruzugär,
Haka şükür et, barma namarda, zynhar.
Ruzy (p. Ru:zi:) روزی – 1) basym birinji bogna düşürilip okalsa, «bir gün, günleriň birinde» dien manyny beryär. Eger basym ikinji bogna düşse, «rysgal, rysk, gündelik iymit» dien manyny aňladyar; ruzy kylmak – bermek; gündelik naharyny bermek, ryskyny etirmek.
Ruzy kylyp, bizge berse gerekdir.
Hyzyr yaşyn ruzy kylsa gezmäge.
Ruzy-jeza (p-a. Ru:z-e jeza:) روز جزا – ser. Ruz.
Ruzy kylmak (p-t. Ru:zi: kylmak) روزی قیلمق - ser. Ruzy.
Ruzy-magşar (p-a. Ru:z-e mahşar) روز محشر - ser. Ruz.
Ruzy-şeb (p. Ru:z we şeb) روز و شب - ser. Ruz.
Ruzy-ezel (p-a. Ru:z-e ezel) روز ازل - ser. Ruz we ezel.
Ruybil (a. Ru:ybi:l) روی بیل – yakup pygamberiň on iki oglunyň biriniň ady. Yusubyň doganlarynyň biri. Bu at rawyl şekilinde-de gabat gelyär.
Şemgun, ruybil atly ondur gardaşy,
Yusupny bir çaha atdy, yaranlar.
Ruinten (p. Ru:i:n-ten) روئین تن – 1) «mis beden», endamyndan ok geçmeyän; 2) gm. Güyçli, zorly; edenlek; 3) firdöwsiniň «şanamasynyň» gahrymanlaryndan biri bolan ispendiyaryň lakamy.
Ispendiyar ruinten, rüstem zalynda,
Şam, nejepde, mekge, dymyşk ilinde.

Ruyy-zemin (p. Ru:y-e zemi:n) روی زمین – ser. Ru we roy.
Ruyy-riya (p-a. Ru:y-e riya:) روی ریا – ser. Ru.
Ruyy-surh (p. Ru:y-e sorh) روی سرخ – ser. Surh.
Ruyy-syya (p. Ru:y-e siya:h) روی سیاه – ser. Ru.
Rukaba (a. Rokaba, bs. Raky:b) رقبا - öwlüyäleriň on iki uly pirine berlen at; ser. Nakyp.
On iki är bardyr – rukaba diyrler,
Onki işi boynuna dakyp oturmyş.
Rukga (a. Rok'a) رقعه – 1) biyz mata; 2) kagyz; hat; arzy-hal, towakga, hayyş haty; 3) edi gat asmanyň birinji gatynyň ady.
Ady rukga, asly yaşy zümerret.
Beyikleri bardyr, ysmayyl atlyg.
Rukn (a. Rokn, ks. Erka:n) رکن – ser. Erkan.
Rukug (a. Roku:') رکوع – 1) namaz okalanda dyzy epip egilme; 2) kiçi göwünlik üçin baş egmek, tagzym etmek; rukuga iynmek – baş egmek, tagzym etmek.
Ey, emriňden asman iyndi rukuga.
Kyl duta puştuň rukugda jibheyi-jandan süjüt.
Rum (a. Ru:m) روم – 1) gadym döwürde aziyada, ewropada we afrikada köp erlere höküm süren beyik imperatorlyk, italiya-da onuň bir bölegi hasaplanypdyr. Rum imperiyasy 395-nji yylda iki bölege: günbatar we gündogar ruma bölünyär. Günbatar bölegi 441-nji yylda özbaşdaklygyny elden beryär we birnäçe эtraбa bölünyär. Gündogar rum konstantinopolda we kiçi aziyada hem-de afrikanyň demirgazygynda höküm sürüpdir, paytagty konstantinopol (häzirki stambul) bolupdyr. Gündogar bölegini 1453-nji yylda soltan muhammet fatyh basyp alyar we osmanly imperiyasyna birikdiryär; 2) rim şäheri; 3) greöiya bilen wizantiya berilyän umumy at; 4) anadoly yarymadasy; 5) kiçi aziya. Käbir taryhçylaryň yazmagyna görä, rum ülkesini ilkinji gezek rum ibn ays ibn yshak ibn ybrayym abat edip, oňa öz adyny goyupdyr, onda oňat jaylar saldyryp, adalatly kanunlar, göwnejay düzgün-nyzamlar yöredipdir. Geçmişde rum ilaty köp sanly hem-de uly at-abraya ee bolan halk bolupdyr. Olar köplenç

ak yüzli we görmegey bolupdyrlar. «zeňgi» sözüniň «gara» dien manyny berşi yaly, «rumy» diymek-de «ak» diymekdir. Gadym döwürde bu yurduň ilaty günparaz bolupdyr, soň ewrey, ondan soň bolsa hristian dinini kabul edipdir. Yslam dini dörände rumlular musulman bolupdyrlar. Apbasy halyfalygyndan soň rumy seljuklar, soňra bolsa 691-nji hijri (1291-1292) yylynda osman beг ibn tekin ibn tugrul ol ülkäni basyp alyar.

Rum, pereň bolsa mülküň,
Heniz «azdyr», kän gerek.
Rum şäherni eylär sagyka harap.
Güyjüň artar rum zory dek.

Rum kabaly (a-t. Ru:m kaba:ly) روم قبالی – ser. Kaba.

Rumayyl (a. Ru:ma:yyl) رومائیل – köne düşünjelere görä, altynjy gat asmanyň perişdeleriniň iň ulusy; käbir çeşmelerde bu at «abayyl» görnüşinde gelyär; ser. Refna.

Rumustan (a-p. Ru:mista:n) رومستان – 1) rumlularyň yaşayan eri, ser. Rum we arzy-rumistan; 2) gm. Jelaletdin rumynyň mazary.

Magtymguly, rumustana,
Çaldy gylyç hindistana.
Öwlüyäler ummany,
Ol rumustany görsem.

Rusieh (p. Ru:-sieh) روسیه – ser. Rusyya.

Rusul (a. Rosol, bs. Resu:l) رسل – ser. Resul.

Rusum (a. Rosu:m, bs. Resm) رسوم – ser. Resim.

Rusyya (p. Ru:siya:h) روسیاه//روسیه – 1) yüzügara, biabray; ryswa, uyatly, utançly; 2) gm. Günäkär, günäli; gysgalan formasy: rusieh; rusyya bolmak – günäkär bolmak, yüzügara bolmak; rusyya-şermende – günäkär we utançly.

Rusyya magtymguly, jamy-ajal içseň gerek.
Bir ot bolar etim malyn iene,
Rusyya-şermende bolar, yaranlar.
Haramdan gaç, kethudalar,
Rusyya bolmasdan burun.

Rusyya-şermende (p. Ru:siya:h şermende) روسیاه شرمنده – ser. Rusyya.
Rutba (a. Rotbe, rotbet) رتبه – 1) dereje, orun, mertebe; 2) gadyr-gymmat; 3) her bir döwlet ya-da ylmy işgäre berilyän dereje; wasyl rutbasy - gowuşmaklyk derejesi.
«waw» - wasyl rutbasyn bir gizli bazar eylemiş.
Ruh (a. Ru:h, ks. Arwa:h) روح – 1) jan, rowan; 2) wahy; huday buyrugy; 3) perişde; ser. Arwah.
Gussa bilen saç-sakgalym agardy,
Ne ruhda şat, ne köňülde hoş galdy.
Ruhsar (p rohsa:r) رخسار – yüz; yaňak, keşp; surat; gül ruhsar – gül yüzli.
Arzuw eyläp gül ruhsaryň,
Gezdim dagynda ebraryň.
Ruhul-emin (a. Ru:h al-emi:n) روح الامین - jebrayyl perişdäniň lakamy.
Ruhul-emin jebrayyl hyzmat eder ustada,
Lutuň şähri zynadyr, bary gitdi berbada.
Ruhulla (a. Ru:h-alla:h) روح الله – 1) hudayyň ruhy; 2) hezret isanyň lakamy.
Gudratyň meşhurdyr merúem oglunda,
Ya, reb, isa beruhulla haky üçin!
Rüstem (a. Rostem) رستم – asly rutste hem bolsa-da, firdöwsi ony «şanama» eserinde ölçege dogry getirmek üçin rüstem şekilinde ulanypdyr. Zalyň we rudabanyň ogly. Eyranyň we ençeme gündogar halk rowayatlarynyň iň uly epiki gahrymany, käbil emiri samyň agtygy. Menuçihriň patyşalyk eden döwründe dünyä inipdir. Keygubadyň, keykawusyň we keyhusrowyň döwründe turanlylar bilen urşup, köp edermenlikler görkezipdir. Firdöwsiniň «şanamasynyň» baş gahrymany. Rüstem doglan wagtynda juda uly bolaндыгу üçin enesiniň garnyny kesip, ony çykarmaly bolupdyr. Entek yaş etginjekkä, bir pili öldüripdir. Semengan patyşasynyň tähmine atly gyzyna öylenyär, ondan suhrap atly ogul bolyar. Bähmeniň patyşalyk eden döwründe

rüstemiň dogany şugat onuň yolunda garym gazyp, içini nayza, hanjar bilen dolduryp, üstüni basyryp goyyar. Rüstem şol ere gelende, garymyň içine düşyär, şol erden-de öz dogany şugady ok bilen atyp öldüryär, emma özi-de nayzalaryň yarasy zerarly ölyär. Rüstemiň edermenligi «şanamada» giňden beyan edilipdir. Onuň «тähemten» (edenlek, güyçli) dien lakamy bar. Rüstem edebiyatda batyrlygyň, edermenligiň simwoly hasaplanyar.
Semengan şährinde batyr zal bilen,
Döw bilen jeň salan rüstemi gördüm.
Kerk bedewli, agyr gürzli rüstemiň,
Ajal jylawyndan tutdy yaranlar!
Rüstem-destan (p. Rostem-e desta:n) رستم دستان – destanyň, yagny zalyň ogly rüstem. Firdöwsiniň «şanamasynda» aydylyşyna görä, destan adyny rüstemiň atasy zala göyä symrug guşy berenmiş.
Rüstemi-destan kimin söweş kyldym merdana,
Kyrka etende ömrüm okyp, «kurúana» geldim.
Kany suhrap, burzu, rüstemi-destan,
Agmaly dönmeli, eser bu dünyä.
Ryza i (a. Riza:ú) رضاء – 1) razylyk; ylalaşyk; şatlyk; 2) isleg, erk, ygtyyar; 3) alla takdyryna boyun bolma. Bu söz türkmen dilinde kä halatda «yrza» şekilinde hem gelyär; ryzayy-mustagan – hudayyň razyçylygy.
Bende bolsaň, gözle hakyň ryzasyn.
Bar gullukdan nikdir hakyň ryzasy.
Yaratgandan etmiş edi yrza men.
Bu hayatyň içre hasyl kyl ryzayy-mustagan.
Ryza ii (a. Riza:) رضا – ser. Ymam ryza.
Ryzayy-mustagan (a. Riza:ye mosta’a:n) رضای مستعان – ser. Mustagan.
Ryzwan (a. Rizwa:n) رضوان – 1) «kurúanda» aydylyşyna görä, behişt baglarynyň perişde sakçysy; behiştiň gapysynda oturyan sakçy perişde; 2) behişt; 3) şatlyk; razyçylyk.
Bizden jowap bolsun durdy şahyra,
Jebrayyl getirdi, ryzwanlar biçdi.

Ey jennet era bir gül,
Ryzwana gözüm düşdi.
Gullukçy ryzwanlar, iniçe şelleler.
Ryzk (a. Rizk, ks erza:k) رزق – 1) rysgal; gündelik iymit, rysk; 2) göyä, huday tarapyndan her bir adama berilyän gündelik nygmat; 3) iymit, azyk; ryzk bermek – iymit bermek; ryzkyny maksum etmek – hudayyň her bir adama ryskyny paylap bermek.
Halal ryzk ber, kesp bildir,
Kimya atlyg ot islärin.
Geljek ryzka gam iymen.
Ryzkyny maksum edip, tayyar eden rebbim jelili.
Rykgat (a. Rykkat) رقّت – 1) näziklik, yumşaklyk, mähribanlyk; yuwkalyk, inçelik; 2) gm. Rehim, täsirlenme; täsir.
Goydy meni yüz-müň azara pyrkat,
Gijäm uzyn boldy, daň atmak rykgat.
Ryswa (p. Roswa:) رسوا – şermende, masgara, biabray, betnam; gabahat işi paş bolup, il arasynda masgara bolan adam; ryswayy-has-u a:m olmak – ayratyn hukuklylaryň we köpçülik garamayaklaryň yanynda masgara bolmak, hemmeleriň yanynda biabray bolmak; ryswa kylmak – masgara etmek.
Älemde men dey ryswa,
Bolan barmy, yaranlar!
Huda-ya, kylma ryswa, keremiňden tilär men.
Ay dolar, enjüm batar, ryswayy-has-u a:m olur.
Ryswayy-has-u a:m olmak (p-a-t. Riswa:ye ha:s we a:m olmak) رسوای خاص و عام اولمق – ser. Ryswa.
Rysman (p. Ri:sma:n) – ser. Risman.
Rysmanyn berk edip, labyr salmayan,
Girdaba ugraşyp häzir bolmayan.
Ryhlat (a. Rihlat) رحلت – 1) göçme, göçmek, bir erden başga bir ere gitme; 2) yola gitmek, hereket, sapar; ugramak; 3) ölüm, ölmek, aradan çykmak, wepat bolmak; ryhlat kylmak (etmek) – aradan çykmak, ölmek; bagy-ryhlat - ölüm bagy; ryhlat çagy - ölüm wagty; tiri-ryhlat - ölüm oky.

Bagy-ryhlatdan nahalyň bergi solmasdan burun.
Baglaban rahty-safar ryhlat çagy tayyar bol.
Jüpbeyi-jan tiri-ryhlatdan sökülmesden burun.
Ryhlat kylmak (a-t. Rihlat kylmak) رحلت قيلمق – ser. Ryhlat.
Ryhlat çagy (a-t. Rihlat ça:gy:) رحلت چاغی – ser. Ryhlat.
Ryya (a. Riya:) ريا – ser. Riya. Bu söz türkmen dilinde «yrya» şekilinde hem gabat gelyär.
Işanlary yrya eylär namazyn,
Gaflatda ötürer gyş bile yazyn.
Ryyazat (a. Riya:zet) رياضت – ser. Riyazat; ryyazat bary – riyazat (ser.) Yüki.
Ryyazat baryny nebsim şütürne,
Yhlasa iytdirip, haylamayynmy?
Ryyazat bary (a-p-t. Riya: zet ba:ry) رياضت بارى – ser. Ryyazat.
Ryyakäre (a-p. Riya:ka:r) رياكار – ser. Riyakär.
Ryyan melek ريان ملك - «yusup-züleyha» dessanynda görkezilyän kenganyň patyşasynyň ady.
Patyşanyň ady ryyan melekdi,
Weziriniň ady azyz gerekdi.
Rähnet رهنت – eşret, lezzet, maza, rahatlyk, dynçlyk.
Birewge beripdir gaygy-gam mähnet,
Ömründe bir zaman görmedi rähnet.

- s -

Saba i (a. Saba:) صبا – gündogardan ösyän yuwaşja şemal; yakymly şemal, salkyn şemal, mylayym şemal; bady-saba – salkyn şemal, ertir irden ösyän salkyn şemal, daň şemaly.
Sabalar geler ummandan.
Bady-saba geler boldy.
Saba ii (a. Saba:h) صباح – daň, ertir, günüň başlanyan wagty, daň wagty, säher.
Magtymguly, her säherden, sabadan,
Haly galma bu nalyşdan, dogadan.
Her kişi zor ile mal alsa bu gün, bergey saba.
Saba iii (a. Saba:') صباء – yaşlyk, çagalyk, oglanlyk.
Sabah (a. Saba:h) صباح – ser. Saba ii.
Saby (a. Sabiy:) صبی - çaga, oglan, erkek oglan; bala.
Niçe balyg geçdi, niçe sabylar.
Az bahaya satdy niçe sabylar.
Sabyk (a. Sa:byk) سابق - öň, öňki, owalky, ozalky, geçen, bolup geçen; döwri-sabyk - öňki döwür, geçen döwür, öňki zaman.
Döwri-sabykda ötenler, yar, jemalyň, çün emin.
«hi» - habybyň nuruny sabyk imkan eyledi.
Sabyr i (a. Sabr) صبر – 1) çydam, çydamaklyk; başa düşen agyr yagdaya çydam etme; garaşma, dayanma; saklanma; 2) sufizmiň birinji makamynyň bäşinji etapy; sabyr kylmak (etmek) - çydamak; garaşmak; dayanmak; sabyrly - çydamly, garaşyp bilyän; es-sabry miftahyl-jenan – sabyr, çydamlylyk jennetiň açarydyr.
Yamana sabyr kyl, yagşa şükür eyle.
Yüregim sabyrdan, gitdi karardan.
Sabyrly gul dura-bara şat bolar.
Es-sabry miftahyl-jenan.

Sabyr ii (a. Sa:bir) صابر – sabyrly, sabyr edyän, çydamly, çydam edyän, dözyän, dözümli; eyyuby-sabyr – sabyrly eyyup, çydamly eyyup.
Eyyuby-sabyr belalar tartdy gurtnyň zahmydan.
Sabyrly (a-t. Sabrly) صبرلی – ser. Sabyr i.
Saw, sawa (sa:w, sa:we) صاوه//صاو – 1) habar, bildiriş; 2) buşluk, hoş habar, begençli habar; sawçy – hoş habar aydyjy, buşlukçy, gelin edinmek üçin gyzyň ene-atasyna söz aydyan adam.
Hüthüt aydar: «ilçiem,
Süleymana sawçyyam».
Sawçy (sa:wçy) صاوچی//ساوچی – ser. Saw.
Sawymak (sawy:mak) ساویمق – 1) sowuk bolmak, gyzgyny gitmek; 2) sowuk almak; 3) gm. Ara açylmak; unutmak; söygüsi ayrylmak.
Dura-dura dosty sawyr,
Garyp galan barsyz ärden.
Sag i ساغ – sagdyn, diri, janly, saglygy oňat, nähoş däl, gurgun, gurat.
Magtymguly, yigitlik bir yaz görner.
Jany saga mydam söhbet-saz görner.
Sag ii صاغ – soluň ters tarapy, çepiň garşysy; antonimi: sol, çep.
Sag elinde bardyr musa hasasy,
Sol elinde möhri-süleyman geler.
Sagadat (a. Sa’a:det) سعادت – bagt, mübäreklik; bagtyyarlyk, hoşbagtlyk; bagtlylyk; sagadatly – bagtly, bagtyyar, hoşbagt.
Huda berse, sagadatly bir perzent,
Garrygan çagyňda yaş eder seni.
Eger bolsaň, bir ülkäniň patyşahy,
Owwal başdan bir sagadat gerekdir.
Sagadatly (a-t. Sa’a:det-ly) سعادتلی – ser. Sagadat.
Sagalmak ساغالمق – sag bolmak, sagdyn bolmak, gurat bolmak, dayanmak, syrkawlykdan gutulmak.
Eri sazdyr, hassa bolan sagalar,
Arryk, müflis, garyp bolan oňalar.

Sagaty (a-p. Sa:’ati:) ساعتی – bir sagat, eke sagat, birje sagat.
Eylemez sen sagaty endişeyi-ruzy-jeza,
Galgusy herniçe tutsaň, dosty bol darel-pena.
Sagdak صاغداق – ok salynyan torba, okdan.
Ol ne agaç altmyş iki pudagy,
Kyrk sekiz göz okuň on iki sagdagy.
Sagdy (a. Sa’di:) سعدی – muslihetdin abu muhammet abdylla ibn müşrifetdin sagdy pars-täjik edebiyatynyň iň görnükli wekilleriniň biri. Ol 1203-1210-njy yyllaryň aralygynda şirazda doglup, 1292-nji yylda-da şol erde aradan çykypdyr. Sagdy ruhany maşgalasyndan bolupdyr. Yaşlykda bagdada gidip, «nyzamye» medresesinde ylym alypdyr. Ilkinji çeşmelerde aydylyşyna görä, sagdy köp yurtlara, şol sanda yraga, şama, hyjaza, hindistana, türküstana, kiçi aziya, beytil-mukaddese hem-de демirgazyk afrika syyahat edipdir, on tört gezek mekgä zyyarat edipdir. Şu syyahatlarda köp halklaryň, dürli gatlaklaryň durmuşy bilen tanşyp, uly tejribe toplapdyr. Köp kynçylyklary-da başdan geçiripdir. Otuz yyllap syyahat edenden soň, atabek abu bekir ibn sagd zeňginiň häkimlik edyän döwründe şiraza öwrülip gelipdir hem-de özüniň şygyr bilen yazylan «bustan» eserini şoňa bagyşlapdyr (1257). Sagdy bir yyl soň (1258) meşhur «gülüstan» eserini-de şol häkimiň adyna yazypdyr. Ol ençeme gazallaryň, kasydalaryň we başga eserleriň-de awtorydyr. Sagdy diňe bir eyranyň beyik şahyry bolman, bütin dünyäniň söz sungatynyň ussatlarynyň biridir. Ol hem kyssa-da, hem-de poeziyada köplere görelde bolup gelyär.
Okyp bildim sagdynyň men «bostanny».
Gör, ne ajap hakanynyň «medayny».
Sagdy-wakgas (a. Sa’d ebi: wakka:s) سعد بن ابی وقّاص – 1) muhammet pygamberiň yaranlaryndan hem-de yslamyň meşhur we batyr serdarlaryndan biri. Ol on üçünji hijri (634-635) yylynda kadysyya dien erde eyran goşunlary bilen urşup, olary eňyär. Şu uruşda eyran goşunlarynyň serdary rüstem farruhzat öldürilyär. Sagd ibn ebi-wakgas eyranyň şol döwürdäki paytagty

tisfuny eeleyär. Eyranda we orta aziyada onuň ady köplenç sagdy-wakgas şekilinde gabat gelyär; 2) yakyn gündogarda we orta aziyada duş gelyän hem-de muhammet pygamber, hezret aly, ganbar, patma, sagdy-wakgas yaly yslam dininiň uly şahsyetleriniň atlary bilen baglanyşykly bolan bir çeper eseriň ady. Xwiii asyrda döredilen bir poema. Onuň awtory nurmuhammet andalyp hasaplanyar. Yöne bu eseriň çeperçiligi andalybyň hut özüne degişlidigi anyk bolan beyleki köp eserlerinden has pesde duryar.

Namazga bermez köňül, her kimse biyhlasdyr,
Yaşy on tördüde oglun beren sagdy-wakgasdyr.

Sagy (a. Sa'y) سعی – 1) tagalla, çalyşma, jan çekme; 2) iş, iş etme; 3) niet etmek, ylgamak (haja degişli); sagy etmek - çalyşmak tagalla etmek.

Dergahyňdan derman dileney nije,
Uzyn ömrüm sagyyn sarp etdim hije.
Sagy kyl, algyl bahar-u payyzy-hakdan bir semer,
Bagy-ryhlatdan nahalyň bergi solmasdan burun.

Saglyk ساغلیق - sagdynlyk, salamatlyk, dirilik, nähoş dällik.

Ayak bar yörmäge, el bar almaga,
Kany bende saglyk şükrün kylmaga.

Sagt (a. Sa'd) سعد – bagtyyarlyk, bagtlylyk; mübärek; bereket; täley, bagt; yagşylyk.

Yagşy gün sagt gelip mysalym.

Sagynmak (sa:gynmak) ساغینمق – 1) yaydanmak; saklanmak; 2) garaşmak; göresiň gelmek; 3) pikirlenmek, pikir etmek; yüregiň gysmak.

Yokluga yandyryp, menlikden sagyn,
Eşkimden suwarsam nistligiň bagyn.
Soňun gözläp, sagnyp sözlär, her işinde zyyan görse.

Sagyr (a. Sagy:r) صغیر – 1) kiçi; çaga; yaş, etginjeklik yaşyna barmadyk oglan; 2) etim.

Yoluksa gözüňe güň-u sagyrlar,
Olaryň halyna gülüji bolma.

Sad i (a. Sa:d) ص – arap-pars elipbiyiniň on edinji harpy. Ebjet hasabynda – 90. Bu harp arap diline mahsus bolup, pars sözlerinde gabat gelenok. Diňe birnäçe pars sözünde «siniň» deregine ulanylypdyr. Mes.: sad (100), şast (60).
«şin» - şeytan yoluna, gel köňülni aldyrmagyn,
«sad» - sabyr eyle, sowabyň ataşa yandyrmagyn.
Sad ii (p.) صد – yüz (san); sad hezar – yüz müň.
Gamda köňlüm bikarardyr, başda derdim sad hezar;
Sad jan – yüz jan, yüz ruh.
Karun kylyp, malyn eda,
Sad jan erur bolsa pida;
Sad genç - yüz hazyna; yüz hili baylyk.
Her güwşeyi-weyranadan,
Sad genji-bipayan çykar;
Sad sal – yüz yyl; murdayy-sad sal – yüz yyl bäri ölen, ölenine yüz yyl bolan.
Murdayy-sad isem jana geler men,
Bolsaydy bezm içre bir yada salmak;
Sad aferin – yüz gezek berekalla, yüz gezek sag bol.
Hem pelek üzre melekler diydiler sad aferin,
Bu makamy-agla ile bu himmetiň görgeç resul;
Sad söwda – yüz hyyal, yüz oy-pikir; yüz derdeser; yüz waka.
Bolmuşam mesti-şeyda,
Hezar pişe, sad söwda.
Sad aferin (p. Sad a:feri:n) صد آفرين – ser. Sad ii.
Sad genç (p. Sad genj) صد گنج - ser. Sad ii.
Sad jan (p. Sad ja:n) صد جان - ser. Sad ii.
Sad söwda (p-a. Sad sawda:ú) صد سوداء - ser. Sad ii.
Sada i (a. Sada:ú) - ser. Seda.
Sözleseň bermez sada, sözlemeseň zar eyleyur.
Sada ii (p. Sa:de) ساده – 1) yönekey, çylşyrymly däl; 2) hoşnietli, göwni açyk, pespäl; 3) düşnükli, kyn däl; 4) bezeg berilmedik, yönekey; sada dil – dogruçyl, yönekey, mekir-hilesiz, düşbi; akyürek, göwni açyk.

Dil bilmez bela duş etme,
Sada dil bolsun – türkäne.
Sada dil (p. Sa:de-dil) ساده دل – ser. Sada ii.
Sadaga (a. Sadaka) صدقه – ser. Sadaka.
Sadaka (a. Ks. Sadaka:t) صدقه – 1) huday yolunda garyp-etime berilyän zat; pakyr musulmanlara bermek üçin toplanyan zat; 2) hayyr, berim, gurban etme, pida etme; sadaka kylmak (bermek) – 1) huday yoly bermek; 2) gurban etmek.
Sadkayy-ruhy bolay ol mustapany gördüm-ä.
Bahyllar pälin unudyp, sadaka kylmyş maly.
Sadakat (a. Sadaka:t) صدقات – ser. Sadaka.
Sadap (a. Sadaf, ks. Esda:f) صدف//صدفه – 1) suwda yaşayan kiçijik janawar, möjek. Ouň bedeni bir ak gabygyň içinde erleşyär, şol gabyga sadap diyilyär; 2) sadap birnäçe hili bolyar. Iň meşhury murwaryt (merwerit) sadabydyr. Ol öz bedeniniň içinde bir madda emele getiryär, şol madda kem-kemden gatap, merweride öwrülyär; 3) deňziň düybünden alynyan balykgulak; çaňňalyk; sadap dişli – sadap yaly ak dişli.
Şeker zyban, sadap dişli.
Sadat (a. Sa:da:t, bs. Seyyid) سادات – ser. Seyit.
Saddakna (a. Saddakna:) صدّقنا – tassykladyk (boyun egmek yagdayynda aydylyar).
Ämenna, saddakna mahşar günleri,
Bir gün alnymyzdan gelse gerekdir.
Sadranç (p. Sadrenç, şatranj) شترنج//سترنگ – bütin dünyäde belli bolan oynuň ady, küşt. Arap dilinde şitrenj شطرنج görnüşinde ulanylyar. Käbir derňewçiler bu sözüň aslyny «çitranga» diyip belläpdirler. Ol sanskrit dilinde «dört çlen» diymekdir (pil, at, araba, pyyada). «çatur» - dört, «ang» - çlen. Göçme manysy – paya, sütün, dereje. Şeylelikde, «çitrang» diyip dört sütüni, falangasy bolan goşun bölegine aydylypdyr (şa bile perziden (wezirden) başga: pil, at, ruh, pyyada). Käbir takyklayjylar bu sözüň aslyny «sadreňg» صدرنگ diyip yazypdyrlar we «reňg» sözüni «hile» diyip düşündiripdirler.

Sadranjy (küşdi) ilki oylap tapan, käbir çeşmelerde, lajlaç hekim dien adam hasaplanyar, käerde bolsa, sahsaha ibn wahyr diylip yazylyar. Ilkinji çeşmelerde aydylyşyna görä, bu oyny anuşirwan (nowşиrwan) adylyň döwründe hindistandan eyrana getiripdirler. Bu hakda köp rowayatlar hem bar.
Gäwdar ogly doňuz bilen it oynar,
Beg balasy sadranç oynar, nert oynar.
Sadyk (a. Sa:dyk) صادق – arapça «sydk» sözünden; 1) dogry, hakyky, dürs, yalan-yasama däl; 2) dogruçyl, wepadar, dogry sözli; söygüsi hakyky.
Yusup: «sadyk gul men» diydi merdana,
On sekiz yarmakga satdy, yaranlar!
Sadykayy-kübra (a. Sady:ka-ye kobra:) صدیقه کبری – ser. Patma.
Saz (p. Sa:z) ساز – 1) muzyka, çalgy; 2) muzyka guraly, çalgy gurallary; 3) ses, owaz; 4) işiň oňaylylygy; oňat, düzüw; 5) uruş yaraglary; esbap, gural; 6) «sahtan – yasamak» işliginiň häzirki zaman düyp işligi; söhbet-saz – şagalaň; toy-meylis.
Magtymguly, yigitlik bir yaz görner,
Jany saga mydam söhbet-saz görner.
Eri sazdyr, hassa bolan sagalar.
Say سای – 1) tarap, yan; 2) yalpak (suw); akyan suw; 3) sagdyn, sagat, dayaw, saylama; 4) çöl, sähra; 5) gezek, sapar; adam say – adama tarap.
Adam say bir melik asmandan iner,
Yyglaşur, her serden sad efgan geler.
Saylamak سایلامق – 1) seçmek, köp zadyň içinden seçip almak; 2) birnäçe adamdan birini seçip görkezmek; 3) saygarmak.
Kimi yalançyda eşretde yaylap,
Kimisi haramdan halalny saylap.
Gara daşdan gara gylny saylan göz,
Çöňňeler gözleriň yüze myhmandyr.
Saymak (sa:ymak) سایمق – hasap etmek, hasaplamak.
Eşek özün egsik saymaz bedewden,
Gymmat etseň, at yanynda bellidir.

Daglar eriň myhydyr,
Depe özün dag sayar.
Sayray-sayray سایرای-سایرای – ser. Sayramak.
Sayram (seyra:m) سیرام – ser. Seyram.
Sayramak سایرامق – 1) hoş owaz bilen ses çykarmak (meselem, bilbil yaly); 2) gm. Çeper sözlemek; sayray-sayray – 1) sayrap-sayrap; 2) gm. Zeyrenip-zeyrenip.
Bir käkilik aldyrsa zürúwe balasyn,
Sayray-sayray gözlemeyin bolarmy?
Sayt (a. Sayd) صید – 1) aw, şikär; 2) aw awlamak, şikär etmek; 3) awlanyan zat, şikär edilyän zat; sayt etmek – awlamak; sayt olmak – awlanmak, aw bolmak.
Zülpüň damyga sayt oldum, görüp halyn däne-däne,
Janym pida kylsam azdyr seniň kibi jana-jana.
Sayha (a.) صیحه – ses, gykylyk; galmagal, nagra, dat-peryat; sayha kylmak – ses etmek, gygyrmak, nagra tartmak.
Isa bilen mäti gelip, ötensoň,
Ysrafyl bir sayha kylar, yaranlar.
Sayy سایی – zaman, wagt; badyna, dessine.
Gördük sayy köňli sowyr,
Sabyrsyz, kararsyz ärden.
Sayyka (a. Sa:yka) صاعقه – ser. Sayka.
Sayyl (a. Sa:il) سائل – 1) sorayan, sorag edyän, sorayjy; 2) geday, dilegçi, ykmanda; sayyl bolmak – soramak; geday bolmak.
Garyplygyň gamy köňlün çökermez,
Ayal istäp, sayyl bolsa adamzat.
Kimlere altyn täçdir,
Kimler sayyl mätäçdir.
Çykdy gapa nägehan, geldi bir sayyl duçar.
Sayyn (sa:yyn) سایین – 1) tarap, ugur; 2) wagt aňladyan sözlere goşulyp, dowamlylygy bildiryän we sözüň soňunda gelyän kömekçi söz.
Baş dikip asmana sayyn,
Gurbandyr mukam gaşynda.

Sayynmak (sa:yynmak) سايينمق – hasaplamak, hasap etmek, saymak, hasabynda görmek.
Muhannes giň erde akyl sayynar,
Dar erde akyly-huşy syndyrar.
Özüni är sayynar kim, artyk iş etse yaman,
Bu köňül yüz şowk eder nähak üçin tökmäge gan.
Sayyar (a. Seyya:r) سيّار – ser. Seyyar.
Sayyat (a. Sayya:d) صيّاد - «sayd – aw awlamak» dien sözden; köp aw awlayan adam, awçy, şikärçi; sayyat ajal – 1) awçy ölüm; 2) gm. Ölüm, hemmäni yokluga sezewar edyän ölüm, ajal.
Jan guşuny aldap tutar,
Şum pelek sayyat görüner.
Ol kim idi barçaga ölçeg donuny biçdi?...
Sayyat ajal dünyäde barçanyň donun biçdi.
Saka (a. Sika:) سقاءِ – 1) suw meşgi, süyt meşgi; 2) derya suwunyň bölünyän eri, yabyň suwunyň bölünyän eri; 3) ser. Sakka.
Yşk deryasy joşar geler sakadan,
Köňlüňi saklagyl yalan wakadan.
Sakar (a.) سقر – 1) dowzah, jähennem, tamy; 2) dowzahyň ady; giriftary-sakar kylmak – dowzaha duçar etmek, jähenneme salmak.
Hak ne erde kylmyş sakar-dowzahy,
Niçe guyusy bar, niçe bulagy?
Ummatymny kylmagay sen kim giriftary-sakar.
Sakar dien jaya seni salarlar.
Sakahum şeraben (a. Saka:hom şera:ben) سَقَاهُمْ شَرَاباً – olara [huday] arassa şerap içirer («kurúanyň» 76-njy süresiniň 21-nji ayatyndan bölek).
Müúmüne hoş wagdadyr, «we sakahum şeraben»,
Diyse ol wagt käpirler: «ya leyteni turaben».
Sakka (a. Sakka:) سقّا – suw beryän, suw paylayan, öylere suw eltip beryän, suwçy, suw daşayan adam, suwkeş.
Diyrlermiş, suw bermez düytkeşe sakka,
Hayypdyr janyňa, çilim çekmegil!

Saklaw ساقلاو – saklamak sözünden; bir eri gorap saklamak üçin goyulyan bir topar adam, esger. Bu söz pars dilinde «sahlaw» şekilinde ulanylyar.
Etmiş müň perişde onda saklawdyr,
Müň gayym burundyk baglar anda bar.
Saklamak ساقلامق – 1) duruzmak, togtatmak; tutmak; öňüni almak; 2) gm. Gizlemek, yaşyrmak.
Bu sözüm haywana yokmaz,
Adam saklar güwş üstünde.
Sakla gybatdan tiliňni, ugrunda gez ynsap edip.
Syr saklayan mähek daş zer yanynda bellidir.
Saklap (p-a. Sakla:b) سقلاب//صقلاب – 1) slawyan kowumy, hind-ewropa ya-da ariya kowmunyň uly şahalaryndan biri. Olar ilki karpat daglarynyň demirgazygynda we danup deryasynyň kenarlarynda yaşapdyrlar. Soň birnäçe taypa bölünipdirler: ruslar, polyaklar, çehler we başgalar. Şolara pars dilinde «sakla:p», arapça-da ”saklap” diylipdir; 2) slawyanlaryň yaşayan yurdy. Bu yurt we onuň halky barada «hudud-al-älemde» gyzykly maglumatlar berlipdir (177-178 s.).
Tört müň saklap, senjap, tört müň zeňgistan,
Göyä geçip bargan saldyr bu dünyä.
Saky (a. Sa:ky:) ساقی – 1) meylislerde käselere içgi (arak, şerap we ş.m.) Guyup paylayan adam; 2) suw beryän, suw paylayan; suw satyan; saky-köwser (köwser sakçysy) - jennet çeşmesiniň suwuny paylayan.
Bu et bize haramdyr,
Eya, saky-köwseri.
Köwser sakysyndan şerap içer sen.
Saky turdy, ses etdi,
Kim giç galdy, kim etdi;
Ajal sakysy (saky-ajal) – 1) ölüm paylayan; 2) gm. Jan algyç, ezrayyl.
Magtymguly, söz bakysy,
Garşyňda ajal sakysy.

Rusyya magtymguly, saky ajal içseň gerek.
Saky-ajal (a. Sa:ky:ye ajal) ساقی اجل – ser. Saky.
Saky-köwser (a. Sa:ky:ye kewser) ساقی کوثر – ser. Saky.
Sakynama (a-p. Sa:ky:-na:me) ساقی نامه – 1) klassyky şygryň bir görnüşi. Ol köplenç mesnewi formasynda we arzuwyň mutakaryp ölçeginde yazylypdyr. Şahyr şygryň her erinde saka (ser.), yagny şerap guyup saylayana yüzlenip, özüniň içki duygusyny hem-de joşgun-heyjanyny beyan edyär. Geçmişde sakynamalar köplenç liriki we sufistik häsiete ee bolupdyr. Sakynamanyň her bir bendiniň ahyrynda deslapky bendiň ahyryndaky beyt gaytalanyar; 2) hafyzyň «sakynama» eseri.
Istär men «şahnama», «sakynamany»,
Halyf omar birlen süleyman bolsam.
Sal i (p. Sa:l, ks. Sa:liya:n) سال – 1) yyl, eriň günüň töweregine aylanyan mütdeti. Ol mütdet on iki ay ya-da 365 gün we bäş sagat we 48 minut we 45 sekunddan ybaratdyr. Muňa şemsi yyly diyilyär; sene; 2) yaş; ömür; sal-u mah – yyl we ay.
Garrydykça goldan gitdi ynsabym;
Eya dostlar, ellä etişdi salym.
Ömür saly artar alkyş alanyň.
Yagşy gün, hoş sähet gelipmi salym.
Aklym hayrandadyr, etmişem puşman,
Bilmezlikde geçen salyma meniň.
Sal ii (sa:l) سال – deňizde, deryada yüzmek üçin ya-da deryadan geçmek üçin ulanylyan biri-birine baglanan birnäçe agaç ya-da gamyş daňylary.
Suw yüzünde gezdirer sen gämini,
Bir gün agdarar sen, saly, dünyä hey!
Müň agaç yol dagdyr, diwi-merdümhor,
Onda agyp baran saldyr bu dünyä.
Sala (a. Sala:t, ks. Salawa:t) صلاة – ser. Salat.
Etgenime yok ygtybar,
Sowm-u saladan, ya reb!
Salawat (a. Salawa:t, bs. Sala:t) صلوات – ser. Salat.

Salam (a. Sala:m) سلام – arapça «selime – saglyk, salamatlyk, sag-salamat bolmak» işliginden emele gelen bir at; 1) her hili kemçilikden we ayypdan arassa bolmak; 2) parahatçylyk, dynçlyk, rahatlyk; howpsuzlyk (şu manyda «silm» formasy köp ulanylyar); 3) saglyk, amanlyk, esenlik, soňy hayyrlyk (şu manyda «salamat» formasy köp ulanylyar); 4) dini düşünjelere görä, göyä mydamalyk bar bolan allatagalanyň epiteti; 5) pata berme, doga etme, «oň bolsun» diymek, öwmek.
Salam sözüni «salamun aleyk, salamun aleyküm» («size saglyk-salamatlyk, parahatçylyk bolsun!») şekilinde adamlar biri-birine sataşanlarynda ya-da yazyşyan hatlarynda ulanyarlar. Häzirki wagtda köplenç gysgaldylyp, «salam» şekilinde ulanylyar. Bu söz «kurúanda» ebedi saglyk we jennet dien manylarda-da gelipdir. Yslamdan öň salam sözüne derek ewrey we aramey dillerinde «şalom leka» sözleri ulanylypdyr.
Bizden salam bolsun durdy şahyra,
Ne mährapdyr, suzlap çykan ot nedir?
Salam aleyk (a. Sala:m aleyk) سلام عليك – ser. Aleyk we salam.
Salaman-absal (a. Sala:ma:n we ebsa:l) سلامان و ابسال – greöiya (yunan) patyşasynyň salaman atly görmegey ogly bilen onuň enekesi absalyň yşk-söygüsi hakdaky dessan. Absal yigrimi yaş salamandan uludygyna garamazdan, oňa aşyk bolyar we jadygöylük bilen ony özüne çekyär. Absalyň mugallymy magnitiň güyji arkaly salamy bir topbak oduny yakmaga,aşyk-magşugyň ikisini-de şol oda girmäge mejbur edyär. Netijede absal oda yanyp ölyär we salaman diri galyar. Kakasy täji-tagtyny oňa bagyşlayar. Şu dessan esasynda abdyrahman jamy 885-nji hijri (1480-1481) yylynda özüniň «salaman we absal» atly poemasyny döredipdir. Bu dessan iňlis diline-de terjime edilipdir.
Salaman absaly serhoş eyleyip.
Bähram güwri tutup, medhuş eyleyir.

Salamat (a. Sala:met) سلامت – 1) sag, saglyk, her kemçilikden, ayypdan we nähoşlukdan päklik; 2) howpsuzlyk; 3) oňat netije; 4) gutulma, halas bolma.
Syrat köprüsinden salamat geçer,
Haka gulluk eden jany biläni.
Sag-salamat baryp, gaydyp gelmäge,
Oňmady ykballar çowdur han üçin.
Salar (p. Sa:la:r) سالار – 1) serdar; başlyk, kowum yolbaşçysy; 2) kerweniň ya-da goşunyň serkerdesi.
Şalaryň salary, yslamyň zini,
Emriňe mutyg et eyran zemini.
Salat (a. Sala:t, ks. Salawa:t) صلاة//صلوة – 1) namaz; 2) pata berme; allanyň merhemeti; alkyş; 3) hudaya, pygambere bendeleriň doga etmegi, şolaryň yolunda namaz okamagy; «sala» (ser.) Şekilinde-de gabat gelyär.
Pygambere salawat diy,
Şowk etseň, şepagat bile.
Salaty-witr (a. Sala:t-e witr) صلاة وتر – ser. Witir.
Salatyn (a. Sala:ti:n, bs. Solta:n) سلاطین – ser. Soltan.
Saldyrmak سالدیرمق – 1) gurdurmak, bina etdirmek, yasatmak; 2) jaylaşdyrmak, erleşdirmek.
Humayun gorganyn saldyran harun,
Dünyäni dört bölen kany feridun?
Sallamak صاللامق – 1) asmak, asyp goymak, aşak indermek, aşak goybermek; 2) tertipli suratda hereket etdirmek, oynatmak.
Golun sallap maral gabak periler,
Iner olumyndan däli gürgeniň.
Salmak صالمق – 1) gurmak, bina etmek; 2) bir zady başga bir zadyň içine girizmek, erleşdirmek; 3) döretmek; 4) ayyrmak, düşürmek; 5) dikmek; at salmak - çapmak; ylgamak; howlukmak; çozmak, hüjüm etmek.
Bedew ölse, meydan galar armanly,
Hak yşkyna at sal meydan yoluksa;
Gözden salmak - ünsden düşürmek, ayyrmak.

Halayyklar salmaz gözden yaşyny,
Tanyşar, soraşmaz kowmy-hyşyny;
Gowga salmak – galmagal döretmek.
Deçjal geler diyrler birniçe yyldan,
Äleme bir gowga salsa gerekdir;
Göz salmak – göz dikmek, göz aylamak.
Yarsyzlykdan yaman iş yok,
Göz salyp gezsem her yana;
Guş salmak – aw awlatmak üçin aw guşuny uçuryp goybermek.
Bedasyla beglik degse bir günde,
Salar guşun, alar awun aňlamaz;
Yada salmak – yatlamak, aňyna getirmek, yada düşürmek.
Murdayy-sad sal isem jana gelür men,
Bolsaydy bezm içre bir yada salmak.
Salyr سالیر//سالور – türkmen taypalarynyň biriniň ady.
Teke, salyr yörüş etse yokardan,
Duşmanyň namardy, merdi bilinmez.
Salyh (a. Sa:lih) صالح – 1) dogruçyl, diniň dessurlaryny erine etiryän; takwa, dindar; 2) oňat, ey, yararly, gelşikli; 3) layyk, hakly; 4) hakykatçy, ak yürekli; 5) «kurúanda» görkezilişine görä, pygamberleriň biri. Ol ad kowumy yok bolup, olaryň erini samud kowumy eelände, şolaryň arasyndan döreyär. Huday tarapyndan pygamber bellenyär we samud kowumyny butparazlykdan el çekip, yalňyz hudaya uymaga çagyryar. Dini rowayatlara görä, ol doga edip, göyä dagyň daşyndan köşekli düe döredenmiş. Butparazlar ol düyäni öldüryärler, soň salyhy-da yok etmegiň ugruna çykyarlar. Emma allatagala olara möhlet bermeyär we agyr azaba duçar edyär, yyldyrym çakyp hemmesini jansyz jisime öwüryär. Salyh örän gamgyn bolyar hem-de gum-guk bolup yatan şähere we kowumyna yüzlenip şeyle diyyär: «ey meniň kowumym, men size nygtap we tekrarlap, allanyň tabşyrygyny etirdim hem-de nesihat bermek şertine-de amal etdim. Emma siz nesihat berijileri halamayarsyňyz!» («kurúan», 7-nji süre, 79-njy ayat).

Mugjuz ile salyhyň daşdan çykypdyr mayasy,
Nuh tupanynda tenha galdy nuhuň dayasy.
Salyhan (a. Sa:lihen) صالحاً – 1) oňat, gowy; 2) açyk göwünli, mähirli; 3) dogry; dogruçyl, hakykatçy, adalatly; päk; 4) kompetenöiyasy we haky bolan; diniň kada-kanunyna görä iş edyän; amalan-salyhan – oňat iş, adalatly iş, dogry iş.
Amalan-salyhan yagşy amal kyl,
Bir gün saňa rowan emri-jan gelür.
Salyhyň mayasy (a-t. Sa:lyhyň ma:yasy) صالحینگ مایه سی – samud kowumyndan dörän pygamber salyhyň görkezen möjüzesi. Ol allatagala doga etmek netijesinde, göyä, dagyň daşynyň içinden köşekli düe çykaranmyş. «kurúanda» (7, 11, 26-njy süreler) berilyän maglumatlara görä, samud kowmy ol düyäni öldüryär, salyh olary näletläp, bet doga edyär. Netijede asmandan elhenç ses eşidilip, yyldyrym çakyar, hemmeler ölyärler, diňe salyha iman getirenler sag-salamat galyarlar.
Mugjuz ile salyhyň daşdan çykypdyr mayasy,
Nuh tupanynda tenha galdy nuhuň dayasy.
Salyyan (p. Sa:liya:n, bs. Sa:l) سالیان – ser. Sal.
Saman i ( sa:man) صامن – döwlen bugdayyň, arpanyň galan gabygy, arpa-bugdayyň guran baldygy.
Ömrüň ahyr bolup, dolsa peymana,
Haşhaşyň samany başy syndyrar.
Saman ii (p. Sa:ma:n) سامان – 1) öy-öwzar, öy esbaby, yola gidilende gerek bolyan zatlar; 2) kömek, yardam; 3) hasyl; 4) tertip, düzgün; 5) güyç, kuwwat, gudrat; 6) aylyk, döwlet; biser-u saman - öysüz-ilsiz, öysüz-öwzarsyz, sergezdan, ykmanda.
Samarkant (a-p-t. Samarkand) سمرقند – özbegistanyň günorta-günbatarynda erleşyän gadymy we taryhy şäher. Ol dünyäniň iň gadymy şäherleriniň biri hasaplanyar. Onuň iki müň bäş yüz yyldan gowrak taryhy bar. Gadymy döwürde häzirki samarkandyň erinde sugd döwletiniň paytagty merakanda şäheri erleşipdir. Emir teymur bu şäheri özüniň paytagty edyär, onuň

mazary-da şol şäherde erleşyär. Bu şäheriň adyna käbir çeşmelerde semerkent hem diylipdir.
Samarkant sözüniň gelip çykyşy barada dürli düşündirişler bar. «gyyasul-lugatyň» awtory dürli sözlüklere salgylanyp, olarň birnäçesini getiripdir. «samar» bir patyşanyň ady bolup, «kant-kent» hem türki dilde şäher diymekdir, yagny samaryň şäheri. Başga bir wariant: «kant» sözi aslynda «gend», yagny «harap» bolup, «samar» bolsa şol şäheri harap eden patyşadyr. Şoňa görä, ol şähere samarkant diylipdir, häzir araplaşdyryp samarkant diyilyär. Ene bir wariant: bu söz aslynda şamarkant bolupdyr. Çünki şamar ibn yakuş ibn abraha (arap) sugd ilaty bilen urşup, ony basyp alyar, şäheri weyran edyär. Soň täzeden ony dikeldip, adyna şamarkant goyyar. Mahmyt kaşgary-da bu ady yatlap, ony «semer», yagny «semiz» dien gadymy türki sözi we «kent», yagny «şäher, oba» dien sözler bilen baglanyşdyryar. Her niçik bolsa-da, bu sözüň ikinji böleginiň türki sözi bolan «kent» - şäher, oba bilen baglanyşyklydygy şübhesizdir. Hajy zeynel-abidin şirwany-da özüniň «ryyaz as-syyahat» (xwııı-xıx asyrlar) atly kitabynda (ııı jilt) samarkant barada gymmatly maglumatlar beripdir. Onuň yazmagyna görä, bu şäheri ilkinji gezek gerşasp gurupdyr. Birnäçe wagtdan soň harap bolyar. Soň ony guştasp ibn luhrasp täzeden guryar. Soň aleksandr makedonskiy ol şäherde oňat binalar saldyryar. Ondan soň emen araplaryndan bolan basybalyjy şamar (şemer) ol şäheri düypden weyran edyär. Şonuň yanynda täze şäher gurup, adyna şamarkent goyyar. Bu at soň «samarkanda» öwrülyär.
Samarkant tagtynda gurlan yaylara.
Samarkandy kybty baglar, bek basar,
Tanjar şährin nan gahatlyk türk basar.
Samat (a. Samed) صمد – 1) ebedi, hemişelik; 2) hiç kime we hiç zada mätäç we bagly däl (huday); 3) häkim, hojayyn.
Ahatdyr, samatdyr ol hakyň ady,
Bir allanyň güyji, zory getirmiş.

Samsam ı سامسام – bolgusyz, yaňra, biderek, ugursyz, samahyllap yören.
Samsam adam bilen oturma, turma,
Zynhar namart bilen sen söhbet gurma.
Samsam ıı (a. Samsa:m) صمصام – kesgir gylyç, yiti gylyç; egrelmeyän gylyç.
Samsam gylyç bilen, düldül at bilen.
Tahty-sera degin bargan alydyr.
Samyr (p. Samu:r, ks. Sama:mi:r) سمور – 1) gyzyla yakyn goňur derili tilkiden kiçiräk yyrtyjy haywan; gunduz, ol köplenç demirgazyk taraplarda bolyar. Derisi geyime işlik üçin ulanylyar; 2) şu haywanyň derisinden tikilen geyim, ol gymmatbaha bolyar; 3) gm. Gara saç. Bu söz arap dilinde sammu:r şekilinde ulanylyar; rus dilinde sobolü diyilyär.
Magrur olma senjabyňa, samryňa,
Ajal dodagyny goymuş damryňa.
Samyra (a. Sa:merre) سامره//سامراء – yragyň taryhy şäherleriniň biri. Ol bagdadyň golayynda erleşyär. Bu şäher 221-nji hijri (835-836) yylynda apbasy halyfalaryndan bolan mugtasymyň buyrugy boyunça salnypdyr. Soň wasyk we mütewekkil-de ol erde köşk we metjit gurdurypdyrlar. Soňlar bu şäher kem-kemden harap bolupdyr. Ymamlar aly al-nagynyň hem-de hasan eskeriniň gabyrlary şu şäherde erleşyär.
Samyra deştine maşryk-magrypdan.
San (sa:n) سان – 1) mukdar we tertip görkezyän hasap; hasap; 2) gm. Adamkärçilikli garayyş; sana gelmek (geçmek) – hasap edilmek; adam hasap edilmek.
Eger ki hiç isem, sana geler men,
Höşk istihan isem, gana geler men.
Sangy (sa:ngy) صانغی – 1) pikir, oy, hyyal; 2) sergezdan, çaşgyn; sangy etmek – pikir etmek, oylanmak.
Köňle gelen her ne käri,
Sangy etmey edejek sen.
Ölüm bolar yadynda,

Sangy eder işinde.
Äre sangy artdyrar,
Kyrkdan aşyp, yaş gitmek.
Sangysyz (sa:ngysyz) صانغی سیز – pikirsiz, oysuz, pikir etmän.
Sangysyz söyüşdim, öysüz ayryldym.
Meydanda sangysyz her iş bitirge.
Sandywaç (sandywa:j) سندواج – bilbil.
Sandywajy-sermestem, bergimden jyda boldum,
Bergimni hazan çaldy, bisowt-u seda boldum.
Sandygaç (sandyga:j) سندیغاچ – bilbil.
Sebze içre sandygaç
Yüz dilde kylyp äheň.
Sanjar سنجر – soltan muyzzitdin abulharys ahmet. Mälik şanyň ogly, seljuklaryň edinji patyşasy (1086-1157). Onuň döwründe seljuklaryň häkimieti has pugtalanyar. Sanjar payhasly, batyr adam bolup, ylmyň, edebiyatyň ösmegine-de yardam beripdir. Ol ölenden soň häkimiet horezmşalaryň eline geçyär. Sanjaryň mazary marynyň golayynda erleşyär. Ol jomartlykda meşhur bolupdyr. Bu sözüň bir manysy «aw guşy» diymekdir.
Sanjar han, selim şa, edi welini,
Biri zähra, on iki ymamy gördüm.
Sanmak (sa:nmak) سانمق – 1) hasap etmek; bilmek, hasaplamak; 2) güman etmek; 3) deňeşdirmek; 4) pikirlenmek, saygarmak.
Gümrahy takwa sanyp, takwany inkär bildiler.
Iygenim awy sandym, geygenim reda bildim.
Zährin şypa sansam, salmaz mährini.
Sanyram ölmezden owwal tende janym galmaz-a!
Sansyz (sa:n-syz) سانسیز – köp, hetdenaşa, ummasyz, örän kän, juda köp, zyyat, biçak köp.
Ähli-hak bolsam, dier men, özge haly neylerem,
Bu sowulmaz dert sansyz galmagaly neylerem.
Sançmak سانچمق – 1) sokmak, batyrmak; 2) ere dikmek; 3) urup geçirmek; 4) oturtmak, goymak; per sanjan - jyga goyan.
Her jama garagan jemşide etmez,

Her başa per sanjan isgender bolmaz.
Sany (a. Sa:ni:) ثانى – 1) ikinji; 2) soň, soňky, birinjiden soň gelyän; sany surur – ikinji şatlyk.
Surur-u seda birle jahan yüzi abatdyr,
Magrury-surur olma, sany surur bibatdyr.
Sany surur (a. Sa:ni: soru:r) ثانى سرور – ser. Sany.
Sanyg (a. Sa:ny') صانع - «sung» sözünden; 1) yaradyjy, dörediji, bir zat yasayan adam; 2) gm. Huday; sanygy-biçün – soragsyz yaradyjy, alla, huday.
Sanygy-biçün egäm erden nebatat öndürip.
Saňsar (p. Seng-sa:r) سنگسار – 1) daşlama, daşlanma; 2) yslam dininiň taglymaty boyunça günä iş eden adamy daşlap öldürmek; saňsar daşy – günäkäre zyňylyan daş.
Pelek saňa saňsar daşyn atypdyr.
Bir musulman gaçsa iki käpirden,
Kellesine saňsar daşy gerekdir.
Sap (a. Saff, ks. Sofu:f) صف - hatar, reje; sap gurmak (tutmak) – hatarlaşmak, hatara durmak, hataram düzülmek.
Sap gurup, meydanda dursa gerekdir.
Yüz yigrimi sap gurlar, her sapda müň gowgadyr.
Sapa ı (a. Safa:) صفاء – 1) arassalyk, päklik; 2) garynjasyzlyk; 3) hoşluk, horramlyk, şatlyk; keyp, eşret; sapa sürmek – 1) şadyyan yaşamak, şady-horram yaşamak; 2) keyp çekmek, lezzetli yaşamak.
Azady diyr, bile sapa süreli,
Eysem ibereli, synap göreli.
Olar yüz sapada, men müň hasratda.
Sapa ıı (a. Safa:) صفا – ser. Safa we merwe.
Sapar ı (a. Safar) سفر – syyahat, gezelenç, gezim, yola gitme, bir ere gitme; bir şäherden başga şähere gitme; yol aşma; sapar kylmak (etmek) – syyahat etmek, yola gitmek, bir erden başga ere gitmek, başga bir ere gezelenje gitmek.
Müşgil sapar bolar ölüm sapary,
Wehim çoh bolar, köpdür hatary.

Ahyry bir güni kylar sen sapar.
Sapar kylmak lazym, azygyň eyle.
Sapar ıı (a. Safar) صفر – hijri kamary yyl hasabynyň ikinji ayy.
Bisäheti sapar ayy,
Bezirgenim – ol ugrady.
Sapar ııı ساپار – gezek, yola, mertebe, nobat.
Bir sapar hatardan çykypdyr aly,
Seyl üçin sährada çykypdyr weli.
Saparkeş (a-p. Safar-keş) سفرکش – syyahat ediji; yola giden, başga bir ere gezelenje ya-da bir iş üçin giden.
Saparkeşler yyrak yoldan gaydanda,
Agyr yükli şütürleri haydanda.
Sapy (a. Sa:fi:) صافی - «sapa – safa» sözünden; 1) arassa, päk, tämiz; 2) goşantsyz, sap, garyndysyz.
Sopular, sapylar, häzir boluňlar,
Ajal bar-u hayat bar-u, wepat bar.
Sar-sar (a. Sarsar) صرصر – 1) güyçli sowuk şemal; 2) pars edebiyatynda yyndam at şoňa meňzedilyär.
Ysrafyl sur çalsa, er, gök eçilse,
Şeytan sar-sar ursa, daglar dagylsa.
Sara (a-p. Sa:ra:) سارا//ساره – 1) pars dilinde: päk, arassa, goşantsyz, köplenç müşk, anbar we zer sözleri bilen goşulyp gelyär; 2) ybrayym pygamberiň ayalynyň ady, yshagyň ejesi. Sara çagasy bolmayanlygy sebäpli, müsür häkiminiň oňa bagyşlan kenizi hajary ybrayyma nikalap beryär. Hajardan ysmayyl dünyä inyär. Iki yyldan soň sara hajar bilen ysmayyla göriplik edip başlayar hem-de olary uzak bir ere eltip taşlamaga ybrayymy mejbur edyär. Ybrayym olary äkidip, häzirki mekgäniň golayynda goyup gidyär. Hajaryň azygy, suwy gutaryar, ölüm howpy abanyar. Ol safa we merwe daglarynyň arasynda suw gözläp köp ylgayar. Öwrülip yaş ysmayylyň yanyna gelse, onuň ayak depirjiklän erinden bir çeşme joşup duran eken. Şoňa soň «zemzem guyusy» at galyar.

Sara etmiş ya-da togsan yaşa etende, bir ogly bolyar, oňa yshak at goyyarlar. Sara yüz yigrimi edi yaşap aradan çykypdyr.
Misli ybrayym sarany
Söen dek söymüşem seni.
Saragt (p. Sarahs) سرخس – 1) türkmenistanyň günortasynda bolan gadymy bir şäheriň ady. Onuň harabaçylygy häzirki saragt etrabynyň merkeziniň golayynda erleşyär; 2) eyranyň horasan welayatynda bir şäheriň ady. Ol maşadyň demirgazyk-gündogarynda türkmen-eyran araçäginde saragt etrap merkeziniň garşysynda erleşyär; 3) ösümlik ady, ol köplenç tokaylarda ösyär.
Saragty mergi bozar, merwi rik,
Şirazy türk, jöwgany (?) Mur harap eylär.
Saray (p. Sara:, sara:y) سرای//سرا – 1) öy, jay, uly öy; köşk; 2) hökümdarlaryň yaşayan we işleyän eri; 3) käbir sözlükde myhmanhana diylip-de yazylypdyr.
Berhem bolar, galar jayyň,
Bozular köşk-u sarayyň.
Ugrum bilmey, yoldan-yola azarkam,
Hup mekana, hup saraya sataşdym.
Saralmak (sa:ralmak) سارالمق – 1) sary bolmak, sary reňke öwrülmek; 2) bişmek; 3) gm. Horlanmak, gorkmak.
Kimi hakdan gorkup, reňňi saralyp,
Kimi dünyä kowar yüwürip, elip.
Sarartmak (sa:rartmak) سارارتمق – 1) saraltmak, sary etmek; 2) gm. Horlanmak.
Pakyrlar horlanyp, yüzün sarardyp...
Gamçysyndan ganlar saça başlady.
Sarahs (p.) سرخس – 1) bir hili ösümligiň ady; 2) er ady; ser. Saragt.
Sarahsyň arkasynda mejnun gurdy jadyny,
«bismilla» diyp çagyrdy, tapmady ustadyny.
Sarahsy merg bozar, merwi rik basar.
Sarban (p. Sa:rba:n) ساربان – ser. Sarwan.

Sarwan (p. Sa:r ba:n) ساربان – 1) düe çopany; düekeş, düe saklayan adam; kerwen başy. Iki sany «sar – düe» we «ban» dien sözlerden emele gelen at.
Göyä ki bir sarwan men, kerwen yzyn yitirgen,
Ugrum, yolum bilmeyin, yol üstünde oturgan.
Sarwanym azaşdy, dargady malym.
Sargarmak سارغارمق – 1) horlanmak, lagar düşmek, ejizlemek; 2) saralmak, peti gaçmak, yüz-gözi saralmak.
Niçeler yzynda sargaryp, solup.
Renj-u elem çekdim, tenim sargardy.
Sargartmak سارغارتمق – 1) saraltmak; 2) gm. Boyun burmak.
Magtymguly, haka tabşyr özüňni,
Her namarda sargartmagyn yüzüňi.
Sarkyt سارقيت – galyndy, iymitden iyilmän galan galyndy, iyilmän galdyrylan nahar.
Haram işden gaçar pirler,
Tilki sarkydyndan şirler.
Sarmak سارمق – saramak, dolamak, dolap almak, sarap daňmak.
Pelek bilegim towlap, çarhyna sardy meni,
Hyrydar gözi birle kim gelip gördi meni.
Sarp ı (a. Sarf) صرف – 1) harç, harç etme, yoyma; 2) ulanma, üytgetme; sarp etmek – harçlamak; ulanmak; yoymak.
Magtymguly, garap sözle daşyňy,
Jayyn bilip sarp et nany-aşyňy.
Sarp ederge jayyn tapmaz mal tapsa.
Sarp ıı (a. Sarf) صرف – morfologiya, grammatikanyň bir bölümi, ol sözleriň formasyny öwrenyär.
Sarpa (a. Sarfa) صرفه – 1) hatyra, hormat, abray; 2) peyda, nep, bähbit; köplük.
Ne agyr sarpadyr kaysy öwüçde,
Älem harap bolar niçe towuşda.
Amanat janyňa kylmagyl töhmet,
Sarpasy nedir, gel, sen imdi pähm et.

Sarsayyl (a. Sarsa:yyl) صرصائیل – köne düşünjelere görä, eriň eesiniň ady. Deryalaryň eesiniň ady bolsa karkayyldyr.
Magtymguly paş eyleseň syryň hem,
Eesi bar deryanyň hem, eriň hem.
Eriň begi bolsa sarsayyl atlyg,
Deryalar begi bar karkayyl atlyg.
Sarsmak صارصمق – 1) gymyldamak, oynamak, hereket etmek, titremek; 2) bozulmak, üytgemek; yranmak.
Gök opurlyp, daglar sarsar erinden,
Ysrafyl suruny çalsa gerekdir.
Sary ı (sa:ry) صارى – 1) tebigatda iň köp bolan reňk; kükürdiň we altynyň reňkine meňzeş reňk; 2) gm. Soluk, öçügsi.
Er göteren sary öküz,
Bilmen, niçe yaşyndadyr.
Sary ıı (sa:ry) سارى – tarap, ugur, yan; bizim sary – bize tarap.
Biziň sary öwrülmezmi, gelmezmi?
Jemalyň arz etse bir bizim sary.
Kararym yok oturmaga, turmaga,
Agzyn açyp durmuş er bizim sary.
Saryg (sa:ryg) ساريغ – sary, sary reňkli.
Altynjy gat gögi söylesem yatdan,
Ady refna, asly saryg yakutdan.
Sasy (sa:sy) صاسى – ser. Sasyg.
Sasyg (çagatayça sa:syg) ساسيغ//صاسى – 1) porsy, erbet ysly; 2) gm. Erbet, yaramaz adam; sasyg suw – porsy suw.
Naskeş iki jahanda bolmaz asla şadyman,
Burnundan zerdap ile sasyg suw akmyş her zaman.
Sasyk ساسيق – ser. Sasyg.
Sat (a. Sa:d) ص – ser. Sad ı.
Sataşmak ساتاشمق – 1) duşmak, tapyşmak, gowuşmak; 2) duçar bolmak, uçramak, sezewar bolmak.
Säher wagty seyran edip gezerdim,
Ajap menzil, gözel jaya sataşdym.

Satmak صاتمق – 1) bir zady puluň öwezinde bermek; 2) gm. Dönüklik etmek, hyyanat etmek.
Mal üçin ynjadyp gardaş-doganyň,
Az bildiň tylladan satyp, sowanyň.
Pelek bazarynda idigiň nana,
Adam ogly özün satmayyn galmaz.
Satyjy صاتیجی - «satmak» sözünden; 1) satyan, alyjylara haryt satyan adam; 2) çalşyryan, öwüryän, çalşyryjy; satmakçy, satmakçy bolyan.
Aslyga dartadyr yüwrük, çamanlyk,
Yüwrükni çamanga satyjy bolma!
Safa ı (a. Safa:) – ser. Sapa ı.
Görerge safa men, taňyrga dilkeş,
Diwana hemdemim galandar bile.
Safa (a. Safa:) صفا – saud arabystanynda bir dagyň ady; ser. Safa we merwe.
Safa we merwe (a. Safa: we merwe) صفا و مروه – mekgäniň golayynda iki sany pesräk dagyň ady. Olaryň arasy dört yüz yigrimi metrden ybarat yol. Haja baran adamlar, däp boyunça, käbä togap edenlerinden soň, safa dagyna çykyp, şol erde käbä tarap bakyp, doga okayarlar, soň merwe dagyna tarap ylgayarlar. Şu amaly edi gezek tekrar edyärler. Muňa «safa we merwe» arasyna ylgamak däbi diyilyär. Bu däp araplaryň arasynda «jahylyet» («nadanlyk») döwründe-de berjay edilipdir. Şol döwrüň kanunyna layyklykda haja baryanlar şol daglaryň üstünde erleşdirilen «esaf» w «nayyla» atly iki sany buta ellerini sylmaly ekenler. «esaf» buty jurham kabylasyndan bolan esaf ibn ya’lanyň heykeli bolup, ol safa dagynyň üstünde erleşipdir. Nayyla buty-da şol kabyladan bolan zeydiň gyzy nayylanyň heykeli bolup, ol merwe dagynyň üstünde erleşipdir. Şol butlara çokunmagy ilkinji gezek perman beren emr ibn lahy hazayy bolupdyr. Araplaryň ynanjyna görä, esaf bilen nayyla käbäniň içinde pysk (bozgakçylyk) iş edipdirler. Şol sebäpli allatagala olary daşa öwrüpdir. Ilat bolsa köpçülige ybrat-görelde bolsun

diyip, olaryň şol daş heykelini safa we merwe daglarynyň üstüne çykaryp goyupdyrlar. Emr ibn lahyyň zamanyndan başlap, şol iki heykele çokunmaklyk başlanypdyr, ilat gurbanlyk üçin eltyän goyunlaryny şolaryň yanynda soyupdyrlar. Bu yagday yslam dininiň döremegine çenli dowam edipdir. Muhammet pygamber mekgäni basyp alanda, ol iki buty döwdüripdir. Musulmanlar safa bilen merwe dagynyň arasynda ylgamak däbiniň «jahylyet» («nadanlyk») döwri bilen baglanyşykly bolany üçin, ol däbi erine etirmegi özlerine uslyp bilmändirler. Şonda allatagala tarapyndan «bakara» süresiniň 158-nji ayaty inyär. Şol ayatda bolsa, safa bilen merwäniň arasynda ylgamak däbi makullanyar.

Häzirki wagtda safa bilen merwäniň aralygy giň bir köçä öwrülip, haja barylyan döwürde ondan geçmek kynlaşyar. Şol aralygyň köp eriniň üsti basyrylgy, iki tarapynda bolsa uly dükanlar erleşyär.

Merwe sözüniň manysy «yaldyrawuk ak daş we çakmak daşy» diymekdir. Safa dagy abu kubays dagynyň dowamy we etegi, merwe dagy bolsa kynka’ dagynyň dowamy we etegidir. Safa sözi aslynda «arassa», «päk» dien manyny berip, bu erde «sap daşlar» diymegi aňladyar. Iki dagyň arasynda ylgamak safa dagyndan başlanyar.

Beytillanyň safa, merwe dagynda.

Aby-zemzem çeşmesi, safa, merwe arasy.

Safakärlik (a-p-t. Safa:-gerlik) صفاكارليك – şadyyanlyk, ayşy-eşret, zowky-sapa sürmek; perwaysyzlyk, hiç zat perwayyna dällik.

Bilmedim sen kaysy bolduň belli bir iş tutmadyň,
Ne safakärlik bilen bolduň ne mollalyk bilen.

Safar (a.) صفر، سفر – ser. Sapar ı, ıı.

Safdar (a-p. Saf-der) صفدر – arapça «saff – hatar, sap» we parsça «deriden – böwüsmek, yyrtmak, parçalamak» sözüniň häzirki zaman düyp işligi bolan «der» sözünden emele gelen at; 1) hatary böwüsyän, yyrtyjy; 2) gm. Batyr, edermen; 3) hezret alynyň lakamlarynyň biri.

Ol şahy-safdar bildi,
Bir gökje kepder geldi.
Saftayyl (a. Safta:yyl) صفطائيل//صطفائيل – köne düşünjelere görä, bäşinji gat asmanyň perişdeleriniň iň ulusy; ser. Retka.
Safy (a. Safiy:, esfiya:) صفى – 1) päk, arassa, tämiz, garyndysyz; 2) saylanan, saylantgy, hemme zatdan arassa; 3) yhlasly dost, jana-jan dost, tüys yürekden dost; safy-ulla – 1) allanyň saylany; allanyň yhlasly dosty; 2) adam atanyň lakamy.
Keremiňden ykbalyma dest bergil,
Owwal adam safy-ulla haky üçin.
Toprak alnyp edi erden,
Adam safy-ulla boldy.
Safy-ulla (a. Safiy-alla:h) صفى الله – ser. Safy.
Saha (a. Saha:) سخا – sahylyk, jomartlyk, eli açyklyk, berimlilik.
Wepa yok binamazlarda, haya yok,
Saha yok, binamazlarda safa yok.
Sahaba (a. Saha:be, bs. Sa:hib we saha:bi:) صحابه – muhammet pygamberi gören onuň yaranlary we egindeşleri. Şolardan abu musa abdylla al-aş’aryny, abdylla ibn mesgudy, ibn abbasy, mykdad ibn emri, abu hurayrany we başgalary görkezmek bolar. Sahaba sözi aslynda köplük sanda bolsa-da, dilimizde birlik san manysynda ulanylyar. Bu söz «eshap» bilen sinonimdir.
Sünnileriň arasynda sahabanyň mertebesi örän yokarydyr. Sahabanyň sözi dini meselelerde «kurúandan» soňra iň ygtybarly çeşme hasaplanyar. Emma şygalar (şayylar) olara yigrenç we duşmançylyk bildiryär, çünki olar sahabany dört halyfanyň biri bolan hezret alynyň hem-de onuň maşgalasynyň hak-hukugyny ayak astyna almakda ayyplayarlar.
Hezreti-pygamber tutup golumdan,
Sahabalar bilen gowşan günler hey!
Ulug-kiçi sahaba,
Yygylmyşdy hem bary.

Sahaby (a. Saha:bi:, ks. Esha:b we saha:be) صحابی – muhammet pygambere iman getirenden soň, onuň bilen duşuşan we musulman halatynda aradan çykan adam; ser. Sahaba.
Sahawat (a. Saha:wet) سخاوت – sahylyk, jomartlyk, kerem, berim, eli açyklyk, bagyşlama.
Baylar baglap sahawatyň gapysyn,
Köpelder tamugyň möyün-apysyn.
Halayykda görelde yok, görüm yok,
Baylarynda sahawat yok, berim yok.
Saht (p.) سخت – 1) gaty, berk; 2) kyn, müşgil, çetin; 3) güyçli, kuwwatly; mäkäm, örän; 4) bahyl, husyt; saht seňistan – gaty daşlak er.
Mynapygyň köňli saht seňistandan,
Ähli-kanyg meňzär bahry-ummana.
Diydim gökden agyr, erden mert nedir?
Deryadan bay nedir, daşdan saht nedir?
Saht seňistan (p. Saht sengista:n) سخت سنگستان – ser. Saht.
Sahty-dil (p. Saht-dil) سخت دل – 1) doňyürek, daşyürek, 2) gm. Rehimsiz.
Sahty-dil kükregi hergiz boş bolmaz,
Her niçe şatlansa, köňli hoş bolmaz.
Sahy (a. Sahy:) سخی - jomart, eli açyk, berimli; sahylar yhsany çün - jomartlaryň yagşylygy üçin.
Sahylar şat bolar myhman gelende,
Sahylar yhsany çün,
Şehitleriň gany çün.
Sahyby-zülpükar (a. Sa:hib-e zulfika:r) صاحب ذوالفقار – ser. Sahyp.
Sahyby-kär (a-p. Sa:hib-e ka:r) صاحب کار – ser. Sahyp.
Sahyby-mansap (a. Sa:hib-mansab) صاحب منصب – ser. Mansap we sahyp.
Sahyp (a. Sa:hib, ks. Esha:b) صاحب – 1) ee, hojayyn; 2) yokary wezipedäki şahs; 3) dost, yar, söhbetdeş; 4) sahaba (ser.), muhammet pygamberiň yaranlary.
Ülkede sahyp bolmasa,

Arbaplar emire döner;
Sahyp jemal – gözellik eesi, görkli, görmegey, owadan; ser. Jemal.
Yusup sahyp jemal yakup oglunda,
Ajyz galdy gardaş-dogan elinde;
Sahyby-zülpükar – 1) zülpükaryň eesi; 2) hezret alynyň lakamy.
Ol şiriperwerdigär,
Ol sahyby-zülpükar;
Sahyp-kemal – kemal eesi, akylly, parasatly.
Bir akyl sahyp kemalyň goly birle iş tutan;
Sahyby-kär – iş eesi, häkim.
Öwlady-sufyandan ady kamyşa (?),
Ispyhany bir sahyby-kär harap eylär;
Sahyby-mansap – 1) dereje we çin eesi; yokary derejeli, yokary orunly, yokary çinli; 2) ofiöer.
Eger çendi bolsaň sahyby-mansap;
Sahyp usul – kanun eesi; ygtyyarly, asylly; mylayym.
Oşol demde gaydyp gelmiş resula,
Habaryn söylemiş sahyp usula.
Sahyp kemal (a. Sa:hib-kema:l) صاحب كمال – ser. Sahyp.
Sahyp usul (a. Sa:hib-osu:l) صاحب اصول – ser. Sahyp we usul.
Sahyp şejagat (a. Sa:hib-şeja:’at) صاحب شجاعت – ser. Şejagat.
Sahypjahan (a-p. Sa:hib-jaha:n) صاحب جهان – 1) dünyä eesi, älemiň eesi, dünyä höküm süryän; 2) patyşa, hökümdar; 3) gm. Söygüli, magşuk.
Her kimsäge bagş edip sen yagşy-yaman bir güli,
Ol güllerden gayry bizge sahypjahan gerekmes.
Sahypjemal (a. Sa:hib-jema:l) صاحب جمال – 1) owadan, gözel, görmegey, görkli; 2) gözellik eesi; 3) gm. Söygüli; 4) şahyr «gördüňmi?!» dien goşgusynda bu söz arkaly muhammet pygamberi aňladyar.
Yagty salar gider zulmat tününde,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?!
Magtymguly uyalar,

Meniň sahypjemalym.
Sahypzaman (a. Sahib-az-zama:n) صاحب الزمان – 1) zamananyň eesi, döwrüň eesi; 2) patyşa, hökümdar; 3) hasan esgeriniň ogly muhammediň lakamy, şayylaryň on ikinji ymamy. Onuň künúesi abulkasym, başga bir lakamy mähdi (mäti). Ejesiniň ady nerjis. Ol ıx asyryň ikinji yarymynda, şagban ayynyň on bäşinde dogulyar. Dini rowayatlara görä, ol yaşlykdan gayyp bolup, häzir hem diri we bir erlerde gizlinlikde yaşap yörenmiş, göyä kyyamatdan öň peyda bolup, eriň yüzünde doly adalatly durmuş berkarar etjekmiş. Onuň huçjat ymam al-muntazar, ymam gayyp, ymam asyr dien lakmalary-da bar.
Zaman ahyrynda geler hyruja,
Ya sahypzamana, bagyşla bizni.
Mutyg oldy jümle älem,
Şeyle sahypzaman oldy.
Sahypkyran (a. Sa:hib-kyra:n) صاحبقران – 1) bagtly, ykbally, sähetli gün eneden bolan; 2) dabaraly, güyç-kuwwatly uly patyşalaryň epiteti; 3) zöhre yyldyzy bilen müşteri yyldyzynyň biri-birine gabat gelyän mahalynda doglan (şol wagtda doglan çaga bagtly bolyar hem-de uly mertebä etyärmiş dien düşünje bar); 4) emir teymiriň we başga-da käbir patyşanyň tituly; şahy-sahypkyran – bagtly patyşa, sähetli gün doglan şa.
Ne gulgula hem diwanlar guruldy,
Ança şahy-sahypkyran geçipdir.
Çawy düşüp hytay bile hotanga,
Bir emiri-sahypkyran yaratdy.
Saçmak ساچمق – 1) yayratmak, sepmek, seçelemek, pytratmak; 2) saygarmak, aňmak, saylap bilmek.
Magtymguly many saçar,
Her kim söz lezzetin içer.
Okyr men, görer men pöwzül-kelamy,
Manysyny saça bilmen, neyläyin.

Saçynmak ساچینمق – 1) yayratmak, sepmek; 2) gm. Özüňe hayyr gazanmak; tohum saçynmak – gm. Oňat iş etmek, sogap gazanmak.
Dünyä ahyrъetiň keşti-käridir,
Tohum saçynawer, näge yatyp sen.
Saúy (a. Sa'y) سعی – ser. Sagy.
Sayka (a. Sa:'yka) صاعقه – yyldyrym; gök gürläp, yyldyrym çakmagy netijesinde döreyän ot.
Rum şäherni eylär sayka harap,
Emeni howlaç yykar, müsüri akrap.
Saya (p. Sa:ye) سایه – 1) kölege; 2) gm. Hemayat, yardam; saya dönmek – kölege geçmek, günortadan soň bolmak, gün agmak.
Bedasyl beg gullugynda galynçaň,
Asyl begiň sayasynda kül bolgul!
Wagt geçdi, saya döndi.
Beren nanyň saya bolsa gerekdir.
Sebat (a. Seba:t) ثبات – 1) subut etmek; 2) berkarar bolmak; durnuklylyk görkezmeklik.
Isa waspyn «injil» eyledi sebat,
Muhammet şanynda «furkan» yaratdy.
Sebze (p.) سبزه – 1) yaşyl, täze biten gök-yaşyl reňkli ösümligiň reňki; 2) maysa, gyrtyç, täze biten gök ösümlik; 3) yaşyl reňkli bir kysym kişmiş; sebze hylgat – yaşyl halat, yaşyl don.
Gara erden yaşyl sebze gögerdip,
Her agaçdan dürlük miwe çykardyp.
Dok dokuşar sebze hylgat geymäge.
Sebze içre sandywaç yüz tilde kylar äheň.
Sebze hylgat (p-a. Sebz-hyl'at) سبز خلعت – ser. Sebze.
Sebzebaz (p. Sebze-ba:z) سبزه باز – yaşyl geynen, yaşyl geyimli.
Bir dört atly geldi, bary sebzebaz,
Asalary yaşyl, aty teblebaz.
Sebzezar (p. Sebze-za:r) سبزه زار – 1) gök, gök gyrtyçly er, gök-yaşyl öwüsyän er, gök oty köp er, köp otly er; 2) çemenlik, yaşyllyk.

Zemin sebzezar olup, teninden ayrylar zeň,
Jünbendeler mest olup, göyä içmiş arak beň.
Sebzepoş (p. Sebze-pu:ş) سبزه پوش//سبزپوش – yaşyl geynen, gök örtünen. «sebz – gök, yaşyl» we «puşiden – geymek» işligini häzirki zaman düyp işligi bolan «puş» dien sözlerden emele gelen goşma at; ser. Poş.
Ol dördüň biri bar, mydam sebzepoş,
Kellesi buzdandyr, ayagy otdan.
Sebi (a. Sabiy:) صبی – ser. Saby.
Niçe mursal geçdi, niçe müň nebi,
Niçe balyg geçdi, niçe müň sebi.
Sebiz (p. Sebz) سبز – yaşyl; gök; täze biten gök otuň reňkindäki her bir zat.
Yaşyllar, sebizler, reňbe-reň güller,
Bir pasyl açylan yaza myhmandyr.
Sebükbar (p. Sebok-ba:r) سبکبار – 1) yüki eňil; 2) asuda; rahat, dynç; 3) şady-horram; 4) arassa, päk; 5) gm. Başy boş (erkek ya-da ayal).
Şazadalar guwanjy,
Diyban, tutdy sebükbar.
Sebäp (a. Sebäb, ks. Esba:b) سبب – asyl manysy yüp, tanap diymekdir; 1) bir zadyň, wakanyň yüze çykmagyna esas bolyan zat; delil; 2) bahana, mynasybet; 3) aruz ölçeginde şygryň iki harpdan ybarat bölegi.
Bu jahanyň sermayasy, ryzk sebäbi, hak sayasy,
Er diregi, gök payasy, derwüşleriň dogasydyr.
Sebäpkär (a-p. Sebäb-ka:r) سبب کار – sebäp bolyan, bir işe sebäp bolyan zat ya-da adam.
Ygtykat etse halal diyip, dini-yslamdan geçer,
Dini-yslamdan geçerge bir sebäpkärdir çilim.
Sewili سویلی – ser. Söyli.
Seg (p.) سگ – it seg ogly – it ogly (sögünç.
Seg bolupdyr, gören ilin dalady.
Pir bolup, peş orap, betpäl seg ogly.

Tilki özün gurt biler,
Garsak özün seg sayar.
Segparaz (p. Seg-perest) سگ پرست – ite çokunyan, ite sygynyan.
Etmiş iki millet gömer ölüsin,
Segparaz milleti läşi yandyrar.
Segremek سگرمك – 1) oynamak, gymyldamak; 2) joşmak, heyjana gelmek; 3) ylgamak, çalt hereket etmek; bökmek.
Şerap içip, serhoş bolup segresem,
Ganym janyn gyyym-gyyym dograsam.
Görogly dek sen segreyip,
Gyzyban her dem gopmaz sen.
Segretmek سگرتمك – 1) ylgatmak, yortdurmak, çalt ädim etdirmek; 2) bökdürmek; oynatmak.
Başa baglap diwananyň kemendin,
Segretdim, etişdim yşkyň semendin.
Sed (p. Sad) صد – ser. Sad.
Sed aperin (p. Sed-a:feri:n) صد آفرين – ser. Aperin.
Sed syyasat (sad-siya:set) صد سياست – ser. Syyasat.
Seda (a. Seda:ú) صداء – ses, owaz, üyn; gykylyk, galmagal; bisöwt-u seda – sessiz-üynsüz.
Köňül aydar gedaga,
Säher tursam sedaga.
Sözleseň bermez seda, söylemeseň, raz eyleyir.
«şypa ber, resul!» diyp, seda etişse.
Sejde (a.) سجده – 1) maňlayy ere goymak; namaz okalyan wagtda ya-da beyik mertebeli bir şahsyete boyun egijilik bilen hormat edilyän mahalda maňlayy ere goymak; 2) gm. Çokunma, ybadat etme; gulluk etme; sejde kylmak (etmek) – egilip, maňlayy ere goymak.
«kurúany» köydürip, butga kyl sejde.
Niçäniň sejde jay alnyna degmez.
Öz suratyn görüp, bäş sejde kyldy.
Sejde kylmaklykdan iba eyledi;
Sejdä goymak – baş egmek; başyňy ere goymak; namaz okamak.

Başyn sejdä goyar, galmaz zeminden,
«gal» diyp hakdan perman bolsa gerekdir.

Sezewar (p. Seza:wa:r) سزاوار – 1) layyk, yaraşykly, mynasyp; 2) duçar; sezewar bolmak – 1) mynasyp bolmak; 2) duçar bolmak, uçramak.

Pähm ediň, her erde bir päli azan,
Yowuz musallata sezewar bolar.

Seyik سیـیـك – 1) döwlen süňküň gapdalyndan goyulyan gamyş ya-da tagta bölegi; 2) gm. Kömek, yardam.

Mergenlere seyik bolar,
Barsaň, hasar dagyndadyr.

Seyit (a. Seyyid, ks. Sa:da:t) سیّد – 1) jenap, hojayyn, aga; beg, başlyk, öňbaşçy, serwer (ser.); 2) muhammet pygamberiň nesli. Muhammediň özi entek dirikä, onuň üç ogly we üç gyzy yaşlykda aradan çykyarlar. Diňe patma atly gyzy galyar. Ol hezret ala durmuşa çykyar. Muhammediň patma bilen alydan önen nesline seyit diyilyär. Soň şayy (şyga) mezhebiniň rowaçlanmagy we alyny hormatlamaklygyň güyçlenmegi bilen seyitler ayratyn gatlaga öwrülyärler we çuň hormata mynasyp bolyarlar. Seyitlere girdejiniň bäşden birini (humsuny) bermek däbe öwrülyär. Şeylelikde, olar kem-kemden ilatyň hasabyna yaşayan topara öwrülyärler we köp baylyk toplayarlar. Häzirki zamanda olaryň abrayy pese düşdi; seyyidi hatmy-resul – pygamberleriň iň soňkusy; muhammet pygamber; 3) hatam şahyryň lakamy.

Hoja, seyit, beg-u hanlar,
Ahyrsoňy ölejekdir.
Garakçymyň, ya seyitmiň, hojamyň?
Istyganat kyl aňa, ya seyyidi-hatmy-resul.

Seyyidi-hatmy-resul (a. Seyyid-e hatm-e resol) سید ختم رسل – ser. Seyit.

Seyyit (a. Seyyid) سیّد – ser. Seyit.

Seykin (p. Sengi:n) سنگین – 1) agyr; 2) agramly, saldamly; 3) daşdan bolan; seykin basmak – saldamly ädim ätmek, sallanyp yöremek.
Näzli yarym seykin basyp.
Seyl (a. Seyr) سیر – 1) gezme, tomaşa etme; 2) gitme, hereket etme, yöreme; gezelenç; seyl etmek – gezmek; tomaşa etmek.
Gezme dünyä meyil edip,
Bihuda erde seyl edip.
Jahanda näler görüner.
Seypelmelek (a. Seyf-al-molu:k) سیف الملك – orta we yakyn gündogarda giňden yayran «seypelmelek-medhaljemal» atly dessanyň baş gahrymany. Bu eseriň asyl çeşmesi halk döredijiligi we araplaryň «müň bir gije» ertekileridir. Dessanda şazada seyfulmulugyň (seypelmelegiň) şazada gyz badyguljemala (medhaljemala) bolan söygüsi hakda gürrüň gidyär. Bu temada xwi asyr özbek şahyry mejlisi «kyssayy-seyfulmuluk» atly dessan yazypdyr. Xwiii asyrda bolsa türkmen şahyry gurbanaly magrupy «müň bir gijäniň» we mejlisiniň eseriniň täsiri astynda özüniň «seypelmelek-medhaljemal» dessanyny döredipdir. «kyssayy-seyfulmuluk» özbek, tatar, täjik, gyrgyz, garagalpak, uygur edebiyatynda-da bar. Bu eser 1807-nji yylda çagatay dilinde gazanda neşir edilipdir. Gazak dilindäki wariantynyň biri w.w.radlow tarapyndan peterburgda 1870-nji yylda neşir edilipdir. Soň ony yusup beg şyhyslamow gazanda 1903-1908-nji yyllarda neşir etdiripdir. 1914-nji yylda-da seyit gereyiň şygyr bilen yazan gazak dilindäki «kyssayy-seyfulmulugy» gazan şäherinde neşir edilipdir.
Seypelmelek mahjemaly,
Söen dek söymüşem seni.
Perhat şirin bilen döwran sürmedi,
Seypelmelek gayra köňül bermedi.
Seyr (a.) سیر – türkmençe «seyl» şekilinde hem ulanylyar; 1) gezme, tomaşa etme, gezelenç etme; aylanma; 2) syyahat etme;

seyr etmek – gezmek, seyl etmek, syyahat etmek; seyre gezmek – hereketde bolmak, aylanmak, gezelenç etmek, aylanyp durmak.
Seyr edip bardym pelege, lamekana ugradym.
Seyr eden dokuz pelek asmany sen-sen, ey peri.
Mydam seyre gezer ol dört deňi-duş,
Bolar andan jümle älem yüzi hoş.
Seyram (seyra:m) سیرام – gazagystanyň orta asyrdaky iri şäherleriniň biriniň ady. Ol çimkent şäheriniň on iki kilometrliginde erleşyär. Mahmyt kaşgary «diwany-lugat-at-türk» atly eserinde ony esfijap diyip atlandyrypdyr. Xw-xwiii asyrlarda gazak hanlyklarynyň döwründe seyram uly söwda we dini merkez bolupdyr.
Hyrka geen hoja ahmet,
Seyramdadyr-seyramda.
Seyran (a. Seyra:n) سیران - «seyr» sözünden; 1) gezme, gerdiş (ser.), gezelenç, seyl etme; 2) tomaşa etme, seredip gezme; seyran eylemek (etmek, kylmak) – tomaşa etmek, gezmek, seyl etmek.
Säher wagty seyran edip gezerkäm,
Ajap menzil, ajap jaya sataşdym.
Seyran etsek niçe deň-u duş bile.
Perwaz eyläp, seyran etdim dünyäni.
Seyyar (a. Seyya:r) سیّار – ser. Nasr seyyar.
Sekwan (p. Sekwa:n) سکوان//سکاوند – taharystanyň balh bilen gaznanyň yolunda, häzirki owganystan respublikasynyň paytagty bolan kabul şäheriniň demirgazyk-günbatarynda erleşen bamyyan şäheriniň garamagynda bolan bir eriň ady. Onuň mäkäm galasy bolupdyr.
Lahurda, sekwan, kabul şährinde,
Jepa çekip, dinin açdy muhammet.
Sekiz arş (t-a.) سکز عرش – sekiz asman; asmanyň iň beyik eri.
Sekiz arşy göteren
«la ilaha!» werz dälmi?
Sekiz jennet (t-a.) سکز جنت – dini düşünje boyunça, «ol dünyäde» bolan sekiz behişt. Olaryň atlary şulardan ybarat: 1) huld; 2)

daryssalam; 3) darylkarar; 4) adn; 5) jennetil-mäúwa; 6) jennetun-nagym; 7) ylliyin; 8) firdöws. Bular hakda döwletmämmet azadynyň «behiştnama» atly eserinde gürrüň berilyär.
Bil, nirde yaratdy sekiz jenneti,
Niçe binasy bar, niçe kümbeti.
Sekiz mekan (t-a. Sekiz meka:n) سكز مكان – sekiz jay. Ähtimal şahyr bu erde mekge we medinedäki metjitleri hem-de zemzem guyusyny ya-da sekiz behişdi göz öňünde tutyan bolsa gerek.
Zamana yakyn gelende, er-gögi suw alanda,
Alladan gayry ölende, ol sekiz mekan gitmezmiş.
Sekiz melek (t-a. Sekiz melek) سكز ملك – sekiz perişde. Olar aşakdakylar: 1) jebrayyl; 2) ysrafyl; 3) azrayyl; 4) münker; 5) nekir; 6) mikayyl; 7) keramiyl-kätibeyn (iki sany).
Gök göteren sekiz melek,
«la ilaha!» dilegidir.
Sekiz uçmah (sekiz uçma:h) سكز اوچماخ//سكز اوچماق – ser. Sekiz jennet.
Mesgeni mekge, medine, sekiz uçmah lälesi,
Her sözüň yzynda yüz müň gumry, bilbil nalasy.
Sekiz haywan (t-a. Sekiz haywa:n) سكز حيوان – musulmanlaryň düşünjesi boyunça, «ol dünyäde» behişde barjak sekiz haywan. Olar aşakdakylardan ybarat: 1) muhammet pygamberiň byragy; 2) hezret alynyň düldüli; 3) eshaby-kähfiň iti; 4) salyhyň düesi; 5) ysmayylyň goçy (goyun); 6) ybrahymyň glesi (sygyr); 7) süleymanyň bylkysa yollan ilçisi – hüthüt; 8) garynja (käbir çeşmelerde balyk, keyik, geçi, pil hem diyilyär).
Sekiz haywanyň mesgeni,
Diyrler: jennet bulagydyr.
Selaset (a. Sela:set) سلاست – hoşgylyk, yumşak häsietlilik, yumşaklyk; 2) eňillik, aňsatlyk; 3) çeper sözlülik.
Hoja, seyit selasetli,
Pakyrlara delalatly.

Seljermek سلجرمك – saygarmak, tapawutlandyrmak, ayyl-sayyl edip bilmek, parhlandyrmak.
Seljerer men indi agy-garany,
Dost, rakyp, gardaşym, haky, yarany.
Selim magtym (a. Seli:m mahdu:m) سليم مخدوم – döwletmämmet azadynyň doganynyň ady.
Atamyň dogany selim magtymyň,
Goysalar, giderin yany biläni.
Selim hoja سليم حوجه – ser. Eslem i.
Selim şa (a-p. Seli:m şa:h) سليم شاه – 1) osmanly patyşalarynyň üçüsiniň ady. Olaryň birinjisi osmanlylaryň dokuzynjy, ikinjisi on birinji, üçünjisi-de yigrimi sekizinji patyşasy bolyar. Bulardan soltan mustapanyň ogly selim üçünji (1761-1808) agamuhammet hanyň we fathaly şa gajaryň döwürdeşi bolup, magtymgulynyň ömrüniň soňky yyllarynda patyşalyk edipdir. Ol kakasyndan soň 1203-nji hijri (1788-9) yylynda 27 yaşynda tagta çykyar; 2) selim şa ibn şir şa hindistanda patyşalyk eden owganlardandyr. Ol dokuz yyl alty ay höküm sürüpdir.
Sanjar han, selim şa, edi welini,
Biri zähra on iki ymamy gördüm.
Selle (a.) سلّه – 1) musulman ruhanylarynyň kellelerine orayan uzyn matasy (ak, gara, yaşyl), peş, ammama; 2) sebet, miwe salmak üçin agajyň näzik şahalaryndan yasalyan gap; selle baglamak – peş geymek.
Magtymguly, başa baglap selleler.
Selle baglap başyna aç böri sopy-pirler.
Sellemek سلله مك – 1) alňasamak, alada etmek; agtarmak; 2) sergerdan bolmak.
Selläp gezer deşte malyn gaçyran.
Selman i (a. Selma:n) سلمان – selman parsy. Muhammet pygamberiň iň yakyn sahabalaryndan biri. Onuň asyl ady ruzbeh. Ol ispyhanda doglupdyr, ilki zerdoşt dininde bolup, soň hristian dinini kabul edyär. Rowayata görä, medinede muhammet pygamber ony osman ibn eşhel atly bir ewreyden satyn alyp azat

edyär. Selman yslam dinini kabul edyär. Muhammet oňa selman al-hayr dien ady dakyar. «hendek» («garym») urşuna gatnaşyar, şonda selmanyň teklibi boyunça medine şäheriniň daşyna hendek (garym) gazylyar. Netijede duşmandan üstün çykylyar. Hezret omaryň halyfalyk eden döwründe selman medayynyň häkimligine bellenyär hem-de hezret osmanyň zamanynda 35-nji hijri (655-656) yylynda şol erde aradan çykyar.

Selim, baba selman buyurdy merde,
Pyyalany tutup, saldylar derde.

Selman ii (a. Selma:n) سلمان – 1) osmanly we eyran şahyrlarynyň birnäçesiniň ady, olar esasan xiw-xwi asyrlarda yaşapdyrlar; 2) selman parsydan başga dört sany sahabanyň ady. Olaryň doly atlary: selman ibn semama (?) Al-jagfy; selman ibn halyd al-haza'y; selman ibn rabiga al-bahyly (meşhur ady selman al-hayl), selman ibn amyr al-zaby. Bular pygamberiň döwründe küwfede, medayynda, basrada, şamda, rykgada yaşapdyrlar. Geçmişde selman atly başga-da ençeme adam bolupdyr.

Sowuldy rüstemler, selmanlar, şirler.
Selman ogly dawut älemde sürdi.

Selsebil (a. Selsebi:l) سلسبيل – 1) süyji we akar suw; 2) süyji şerap; 3) dini düşünje boyunça, behiştde bir fantastiki çeşmäniň ady.

Seyr etdi selsebil, zenjebil bile,
Köwser arygyndan içdi muhammet.

Sem i (a. Somm) صُمّ – ker, lal; güň; sem bolmak – 1) ker bolmak, lal bolmak; ümsüm bolmak, geplemän oturmak.

Bildigiňçe mydam yagşy sözlegil,
Yagşy söz tapmasaň, otur sem bolup.

Sem ii (a. Semm, ks. Somu:m) سمّ – zäher, awy.

Sema (a. Sema:, ks sema:wa:t) سماء – 1) gök, asman, pelek; 2) öyüň we her bir zadyň yokarysy, üçegi; suyy-sema – asmana tarap; asman tarapy.

Köňül turar, «huw!» diyr suyy-semaga,
El üzsem diyr, köwüş, muze, peşimden.

Isa kibi hylwat tutsam semada,
Idris kibi gulluk etsem zyyada.
Semawat (a. Sema:wa:t, bs. Sema:) سماوات – ser. Sema.
Semag (a. Sema:’) سماع – 1) eşitme, diňleme; eşidilme; eşitmek; 2) yakymly ses; aydym; 3) şatlyk, şadyyanlyk.
Semengan (p. Semenga:n) سمنگان – magtymgulynyň ençeme diwanlarynda duş gelyän «eyyamy gördüm» atly goşgusynda şeyle bent bar:
Karun bu dünyäni aldy mal bilen,
Iblis asy boldy, gelmez yol bilen,
Semengan şährinde batyr zal bilen,
Döw bilen jeň salan rüstemi gördüm.
Görşümiz yaly, beyik şahyr şu dört setirde üç sany uly takyk wakany – karunyň nädip dünyä malyna ee bolandygy, iblisiň (şeytanyň) günä iş edip, allatagalanyň gahar-gazabyna uçrandygy, şeyle hem batyr zal bilen bilelikde, rüstem päliwanyň döw bilen urşandygy hakda yatlanyp geçilyär. Elbetde, bu wakalaryň her biri ayratyn düşündiriş talap edyär. Yöne biz bu erde diňe soňky waka we semengan hakda gysgaça durup geçmek isleyäris, çünki bu at neşirlerde nädogry düşündirilipdir.
Semengan ady sözlüklerde we käbir taryhy we edebi çeşmelerde iki eriň ady hökmünde gabat gelyär. Bir eyran yslam jemhuryetiniň häzirki horasan welayatynyň merkezi maşadyň 96 kilometr golayynda, jam etrabynda erleşyän oba. Ikinjisi taharystanda bir şäheriň ady (arap çeşmelerinde semenjan formasynda gabat gelyär). Taharystan owganystanda balh bilen badahşanyň aralygynda erleşyän bir welayatyň ady bolup hem gelyär. Semengan şäheri häzirki wagtda eybek atlandyrylyar.
Sasanylar döwründe, soň araplaryň, bu yurdy basyp alan wagtlarynda, ol amyderyanyň kenarlaryndan tä hindiguş daglaryna çenli giňişligi öz içine alypdyr.
Şu sebit araplaryň hüjüminden soň, şolaryň eline geçyär, birnäçe wagtdan soň bolsa gurylaryň (bamyyanlaryň) hökümetiniň bir

bölegi bolyar. Taryhçylaryň çaklamagyna görä, taharystan ady wii hijri (xiii milady) asyrdan soň ulanyşdan galypdyr.
Balhyň we baglanyň aňry tarapyndan bolan semenganyň ady firdöwsiniň «şanamasyndaky» rowayatda-da görkezilyär. Şol rowayata görä, rüstem öz yitiren aty rahşy agtaryp şol ere baryar we eržeňg döw bilen göreşip, ony eňyär, soň semengan patyşasynyň gyzy tähmine rüsteme aşyk bolyar, netijede, rüstem oňa öylenyär. Rüstem yzyna gidenden soň, tähmineden bir ogul dogyar, oňa suhrap at goyyarlar. Ol uyalyp, meşhur päliwan bolup erleşyär. Ençeme yyldan soň suhrap turanylar tarapynda bolup, eyran-turan urşunda öz kakasy rüstem bilen uruşyar, yöne olar biri-birini tananoklar. Netijede suhrap rüstemiň hanjaryndan ölyär. Boljak iş bolandan soň, rüstem suhrabyň geyim astyndaky golbagyny görüp, ony tanayar, emma giç bolyar. «şanamada» bu hakda yörite dessan bar.
Şeylelikde, magtymgulynyň yatlan wakasynyň aňyrsynda uly dessan bar, özi-de bir tarapy, şahyryň belleyşi yaly, şol semengan şäheri bilen baglanyşykly. Şoňa görä, şahyryň yygyndylarynda şol sözüň gelyän setirleriniň:
Namangan şährinde batyr zal bilen,
Döw bilen jeň salan rüstemi gördüm, -
Şekilinde berilmegi düypden nädogrudyr, çünki, namangan şäheri özbegistanda erleşyär we rüstemiň ol ere baryp, döw bilen urşandygy hakda hiç hili maglumat yok. Galyberse-de, yatlanan yygyndynyň çykgydynda «senegal şäherinde dien nusga hem bar» diylip berilmegi-de yapa degenok. Göçürijileriň goyberyän görnetin, hatalaryny suratlandyrmak ne neşir edijilere, ne-de okyjylara hiç hili peydasy yok bolsa gerek.
Semender (p.) سمندر – alaka meňzeş mifiki bir janawaryň ady. Ol ataşkedelerde (zerdoştylaryň içinde ot yakylyan ybadathanalarynda) bolyarmyş. Göyä otdan çykan badyna ölyärmiş. Bu söz aslynda «samandar» bolup, onuň manysy «oduň içinde» diymekdir. Çünki pars dilinde «sa:m» diymek «ot» we «ender» diymek-de «içinde» dien manyny aňladyar; rusçasy:

samandra. Bu haywanyň derisinden telpek we başatgyç tikipdirler. Şular kirlän mahaly oda taşlananda, göyä, kiri yanyp, arassa bolyarmyş. Käbir sözlüklerde «semender» guşuň ya-da ganatly bir haywanyň ady, özi-de otda yanmayar diylip düşündirilyär. Bu söze arap dilinde-de «semekder» diyilyär.
Çekdigim naladyr, yüregim gamkeş,
Höregim ataşdyr semender bile.
Degirmen dey baňňyr men, semender dey ataşhor,
Yandym, bişdim, ya dostlar, örtendim, eda boldum.
Sement (p. Semend) سمند – 1) dor at, gyzyl bilen boz aralygyndaky reňkdäki at; 2) yyndam at; 3) peykamly ok.
Başa baglap diwanalyk kemendin,
Segredip etişdim yşkyň semendin.
Semer i (a. Semer, ks. Sima:r) ثمر – 1) miwe, hasyl, iymiş; nesil; netije, peyda, nep. Bu söz şu görnüşde köplük san aňlatsa-da, ol ene-de köplük san goşulmasyny kabul edip, «esma:r» şekilinde hem ulanylyar; semer almak – netije almak, peyda görmek.
Amalsyz alymlar bagdyr semersiz,
Yagmaz bulut – asylardyr habarsyz.
Şejerler gögerip, semer, gül berdi.
Sagy kyl, algyl bahar-u payyzy-hakdan bir semer.
Semer ii (a. Semer, ks. Esma:r) سمر – 1) gije; gijäniň garaňkysy; 2) gije aydylyan erteki; erteki; 3) gije erteki aytmaklyk; 4) dünyä, döwür, asyr; 5) gm. Söz.
Kehkeşana çykyp dürli semerler,
Müň dürli miweler, horram şejerler.
Sena (a. Sena:) ثناء – 1) öwgi, magtama, taryplama, wasp etme, hormat bilen taryplama; 2) doga, alkyş, şükür etme; senaly – dogada, şükür edyän, alkyş aydyan.
Erden çykan agaçlar,
Tili senaly guşlar.
Turaç tili senada,
Ördek tili dogada.
Senayyg (a. Sena:yi’, bs. San’at) صنايع – ser. Sungat.

Senaly (a-t. Sena:-ly) ثنالی – ser. Sena.
Senem (a., ks. Esna:m) صنم – 1) but, butparazlaryň çokunyan yasama hudayy; 2) gm. Söygüli, magşuk; gözel; yar; 3) gyza dakylyan at; zyba senem – görmegey magşuk, owadan söygüli, gözel gyz.
Badam gabak, alma yaňak,
Bir zyba senem islärin.
Üç yüz altmyş senem käbede öldi,
Yslam dini soňra kuwwatly geldi.
Senet i (a. Sened, ks. Esna:d) سند – ynanylyan zat, biriniň bergi ya-da algysyny belleyän yazgy; delil, dayanç; 2) subutnama; dokument; 3) awtoritet, awtoritetli çeşme ya-da adam.
Sözi senet boldy, galdy dillerde.
Senet ii (a. San’at, ks. Sana:yy’) صنعت – hünär, kär, iş, pişe; senet sewa – başga hünär, başga iş, ayry kär.
Magtymguly, binowa,
Özlemez senet sewa.
Senet sewa (a. Sened sewa:) صنعت سوا – ser. Senet ii.
Senjap i (p. Senja:b) سنجاب – 1) pişikden kiçiräk uzyn we gür tüyli uzye guyrukly gemiriji janawar. Onuň reňki mawy we kül reňk, derisi-de yumşak we nepis. Ol köplenç tokaylarda we agajyň üstünde yaşayar. Ony derisi üçin awlayarlar awysiydik; 2) awysiydigiň derisi; 3) awysiydigiň derisinden tikilen geyim, don; senjap jüpbesi – senjam (kül reňkli awysiydik) derisinden tikilen üstki don.
Magrur olma senjabyňa, samryňa,
Ajal dodagyny goymuş damryna.
Ussa jafar işi, senjap jüpbesi,
Ispyhanda gurlan yayy gözel sen.
Senjap ii (p. Senja:b) سنجاب – mawerannahrda (ser.) Gadymy bir şäheriň ady.
Dört müň saklap, senjap, dört müň zeňistan,
Göyä geçip bargan sildir bu dünyä.

Senjap jüpbesi (p-a-t. Senja:b jobbesi) سنجاب جبّه سی – ser. Senjap i.
Senjide (p. Senji:de) - «senjiden - ölçemek, deňeşdirmek» sözünden 1) ölçenen, çekilen, ölçegi alnan; deňeşdirilen; 2) ölçegli; 3) gm. Oňat düşnükli, erlikli; päk; oylanyşykly.
Sarp kyl, päk tiliňni hulky-hoş bügzide bol,
Kyl duta puştuň amaldan, biriya senjide bol!
Sensizin سن سزین – sensiz, senden ayra; senden başga.
Eger misgin, eger bir bay, taparmy sensizin hiç ray,
Yamandyr ayralyk, «ey way!» arap labzynda «weyladyr».
Seň (p. Seng) سنگ – daş (kamenü); syya seň - gara daş; seňgi-hara – granit.
Her kimde bolmasa iman eseri,
Yüregi erimez, syya seň bolar.
Zemin seňe döndi, asman hem delwe.
Seňgi-hara (p. Seng-e ha:ra:) سنگ خارا – ser. Seň.
Seňgistan (p. Sengista:n) – ser. Seňistan.
Seňistan (p. Sengista:n) سنگستان – 1) daşlyk er; 2) gm. Gaygy, gam, gussa; saht seňistandan – daşlyk erden-de gaty.
Mynapygyň köňli saht seňistandan,
Ähli-kanyg meňzär bahry-ummana.
Seňriklemek سنگریکلمك – abanmak, üstüne abanmak, gyralaryna abanyp durmak.
Seňrikläp, abanyp duran gayalar –
Öňri-ardy, sagy-soly gürgeniň.
Sepi (a. Sefi:h) سفیه – nadan, akmak, akylsyz; däli, diwana.
Her sepige saçma derdiň, sözüňni,
Hasrat ody jismiň yakança bolmaz.
Sepil (a. Sefi:l) سفیل – 1) hor-homsy, pes düşen, garyp, pakyr, ezilen; 2) sergezdan; sepil bolmak – horlanmak; sergezdan bolmak.
Sepil boldum, jümle jahany yörip.
Şunça sergerdan-sepil-u raya aşyk bolmuşam.

Sepine (a. Sefi:ne, ks. Sefa:in) سفینه – 1) gämi, naw; 2) goşgular yygyndysy.
Endişe deryasyna sürdüm sepinesin.
Sabyr sepinesini syndyrdy şowkuň sili.
Sepit (p. Sefi:d) سفید//سپید – ser. Sefit.
Sepitpoş (p. Sefi:d-pu:ş) سپید پوش – ser. Sefitpoş.
Sepmek سپمك – yayratmak, sepeläp yayratmak, dökmek; guymak.
Her nersäni ere sepseň,
Sepdigiň er behim eder.
Ser (p.) سر – 1) beden agzasy, baş, kelle; 2) her bir zadyň başy, owwaly; 3) bir zadyň ujy; 4) yokary, depe, üst; 5) başlyk, uly wezipeli adam; serden aşmak – hetden geçmek, hetden aşmak; serden geçmek – pida etmek, jandan geçmek; batyrlyk görkezmek.
Magtymguly aşdyň serden.
Muhammetni ser eyleyin jahana.
Serimizde söwda guran,
Gözel hakyň pelegidir.
Goçaklar serinden geçdi.
Öňünde belent dag, serinde duman.
Sera i (a. Sera:) سری – gum, toprak, er; täht-as-sera – 1) eriň asty, eriň aşagy; 2) gm. Mifiki eriň ady.
Gamgam gylyç bile, düldül at bile,
Täht-as-sara deňiç bargan alydyr.
Sera ii (p. Sera:) سرا – 1) öy, jay, mesgen, mekan; 2) köşk; hökümdarlaryň işleyän we yaşayan eri; 3) dünyä; ser. Sara, saray.
Serap (p. Ser-a:b) سراب – 1) suwuň başy, saka; çeşme; 2) suwuň, çeşmäniň golayyndaky bag we er; 3) çöldäki şorluk er; 4) salgym.
Seraba düşen kerwen bäş günden soň göçer bir gün.
Serbelent (p. Ser-bolend) سربلند – iki sany «ser – baş» we «belent – beyik» dien sözlerden emele gelen goşma at, sypat; 1) beyik, uly mertebeli, şöhratly, atly, meşhur, görnükli; 2) buysançly; öwgüli.

Birin pest eyledi, birin serbelent,
Birin pakyr eyläp, birin döwletment.
Serbent (p. Ser-bend) سر بند - «ser – baş» we «besten – baglamak, daňmak» işliginiň häzirki zaman düyp işligi bolan «bend» sözlerinden emele gelen goşma at; 1) başa daňylyan yaglyk; 2) alajyny edyän; yola salyan.
Yaradan züljelal bar.
Magtymguly bir gedaydyr,
Bar işe serbent hudaydyr.
Serbeser (p. Ser-be-ser) سربسر – 1) boydan-başa, bütinley, başdan ayak, kämil suratda; 2) gm. Azat, erkin. Deňeşdir: seraser we sertaser.
Yüz yigrimi garyn perzent getiren,
Adam howa bile serbeser geçdi.
Serbeser doly jahana bu bet apatdan nyşan.
Isteseň serreştesini bu jahanyň serbeser.
Serw (p.) سرو – türki dillerde serwi, selwi, selbi şekilinde-de gabat gelyär; 1) yapraklary mydama gök bolan dim-dik ösyän owadan bir agajyň ady; kiparis (r); 2) gm. Gözel, söygüli; söygüliniň boyy; uzyn boyly söygüli; serwi-azat – 1) dik ösyän serwi agajy; 2) uzyn boyly gözel.
Peri-peyker, serwi-azat;
Serwi kamat – boyy serwi agajy yaly dim-dik we uzyn.
Yörseň, yarym, guwana men,
Serwi kamat boylaryňa;
Serwi-rowan, serwi-huraman – gözel yörişli söygüli, uzyn boyly gözel (gyz-gelin).
Serwer (p.) سرور – 1) baş, başlyk, yolbaşçy; taypa başlygy, yaşuly; görnükli şahsyet; 2) jenap, aga, hormatlanyan adam; serwer eylemek - yolbaşçy bellemek; serwer bolmak - yolbaşçy bolmak.
On iki ymam, biri-birinden serwer.
Boldy umata serwer.
Ol weliler serweri soltan weyis dek öwlüyä.

Muhammetni serwer eyläp jahana,
Diydi: «pygamberi-ahyrzamana».
Serwi (p.) سروی – ser. Serw.
Serwi-azat (p. Serw-e a:za:d) سروآزاد – ser. Serw.
Serwi kamat (p-a. Serw ka:met) سرو قامت – ser. Serw.
Serwi-rowan (p. Serw-e rewa:n) سرو روان – ser. Serw.
Sergezdan (p. Ser-gerda:n) سرگزدان – ser. Sergerdan.
Sergerdan (p. Ser-gerda:n) سرگردان – sergezdan, hayran; awara; ykmanda; başy aylanan.
Dünyä maly, işi üçin sergerdan,
Köňül guwanç eder artyk mal tapsa.
Sergeşte (p. Ser-geşte) سرگشته - «ser – baş» we «geşten – aylanmak» dien sözlerden emele gelen sypat, goşma at; 1) başy aylanan, hayran, çaşan; 2) sergezdan, awara, ykmanda; ser. Sergerdan.
Ne jeset içre jan bar, ne kuwwat galdy tende,
Hem sergeşte, hem hayran bu işe galdym men-de.
Sergüzeşt (p. Ser-gozeşt) سرگذشت - «ser – baş» we «gozeşten – geçmek, geçirmek» dien sözlerden emele gelen goşma at; bir adamyň başyndan geçiren wakalary; terjimehal; ahwalat, bolan waka; başdan geçirilenler.
Hal-ahwal soraşyp, gol boynuna salyşmak.
Bir-birge derdin döküp, sergüzeştin kylyşmak.
Serdefter (p-a. Ser-defter) سر دفتر – 1) «ser – baş» we «defter – depder» dien sözlerden emele gelen goşma at; 1) kitabyň, depderiň başynda bellenen; sözbaşy; iň başda bolan; iň öňe geçen; hemmeden öňde bolan; 2) yolbaşçy, başlyk; 3) resmi dokumentleriň registrirlenip gol çekilyän depderiň eesi, dolandyryjysy.
Nury-mähweş bolan gutlug habybym,
Adyň serdefterde, lewada belli.
Sere (p. Sereh) سره – 1) oňat, gowy, halanan; ayypsyz; 2) saylantgy, saylanan, tüys, arassa, halys.
Bir goçakdyr – söyünhanyň seresi.

Sözün tapmady sere,
Aglap oturdy naçar.
Serendip (a. Serendi:b) سرنديب – asly sanskrit dilinde suwarna-dipa. Arap geograflary öeylon adasyna şeyle at beripdirler. Hindiler dilinde oňa sengledin hem diyilyär. Hindistanyň günortasynda, hind okeanynda erleşyän ada – yurt. Ol er dünyäniň iň oňat erlerinden biri hasaplanyar. Hindileriň kitaplarynda aydylyşyna görä, geçmişde şol yurtda üç gije-gündizläp yagyş yagypdyr. Ol eriň hasyly, magdanlary juda köp bolupdyr. Rowayatlara görä, hezret adam behiştden kowulanda, şol ere gelip düşüpdir, onuň ayagynyň yzy bir daşyň yüzünde, göyä häzir hem barmyş. Erem bagy-da şol erde erleşyär dien maglumat bar. Ol erde iki yaz, iki güyz we iki tomus bolyar diyip hem aydylyar.
Biler ki gutulmaz gaçyp bir yana,
Serendipde baryp öler, yaranlar.
Serenjam (p. Ser-enja:m) سرانجام - «ser - yokary» we «enjam – soň» dien sözlerden emele gelen goşma at; 1) ahyr, soň, gutaryş, işiň soňy, işiň netijesi, başa düşen wakanyň netijesi; 2) tertip, düzgün; serenjam bermek – tertibe salmak, düzgüne salmak.
Solundaky ere serenjam biyrler,
Er enjamy bilen bakyp otyrmyş;
Serenjamlyk kylmak – netije çykarmak, işiň soňuny saygarmak.
Kämil bolup, serenjamlyk kylyp men.
Goşun serenjamyn, il serişdesin,
Padywan ogluna bilmek yaraşmaz.
Serenjamlyk (p-t. Ser-enja:m-lyk) سرانجامليق – ser. Serenjam.
Seretmek سرتمك – goramak, gözlemek, nazar salmak.
Owwal-a mal yagşy, maldan baş yagşy,
Baş döwletin tapan mala seretmez.
Serefraz (p. Ser-efra:z we ser-fera:z) سرافراز//سرفراز – ser. Serferaz.
Serjyda سرجيدا – nayza.
Ondan soňra ogul-gyza howandar,

Serjydasy, zülpükary gerekdir.
Arap at, serjyda, almaz tyg bile...
Gerek hoşroy perizady yigidiň.
Seri-serkär (p. Ser we ser-ka:r) سروسرکار – ser. Serkär.
Serişde (p. Ser-reşte) سررشته – 1) «ser – baş, yokary» we «reşte – yüp» dien sözlerden emele gelen goşma at; 1) yüp ujy; bahana, mynasybet; 2) ökdelik, ussatlyk, işiň ugruny tapyjylyk, danalyk, bilimlilik; 3) mümkinçilik; gerek bolan zatlar, enjamlar, gurallar; 4) hasap depderi; 5) alaç, yol, çäre, sebäp; ajap serişde – geň yol, geň çäre.
Ayry söwdaya salyban rayyny her bendäniň,
Hoş ajap serişde birle murdanyň hem zindäniň.
Ajal – derya, boylar, başyndan aşar,
Serişdäň kem bolar, akylyň çaşar.
Serişte (p. Serişte) سرشته – hamyr bolan; garylan, goşulan, yugrulan; ser. Serişde.
Serkar (p. Ser-ka:r) سرکار – ser. Serkär.
Serkemer (p. Ser-kemer) سرکمر – 1) dag biliniň üsti, dagyň başy; 2) dag ady.
Serkemerdir deriň döken,
Yörseň hasar dagyndadyr.
Serkerde (p. Ser-kerde) سرکرده - «ser – baş» we «kerde – edilen» dien sözlerden emele gelen goşma at; baş, başlyk, yolbaşçy, taypa başlygy; 2) goşun yolbaşçysy, komandir.
Sansyz ile serkerdedir, soltandyr.
Jeň erinde jellat, belki, arslandyr.
Serkeş (p. Ser-keş) سرکش - «ser – baş» we «keşiden - çekmek; götermek» dien işligiň häzirki zaman düyp işligi bolan «keş» sözünden emele gelen goşma at, sypat; 1) baş bermezek, boyun egmezek; 2) yagy, topalaňçy, baş göteren; garşy; 3) kuwwatly, güyçli, zorly; serkeşlik – boyun egmezeklik, tabyn bolmazlyk.
Serkeşligin subhana meşhur etdi älemge,
Men nädeyin, ya dostlar, ugursyz ykbalymga.
Nefs eyleyip serkeşligi ten tagtynyň meyadanynda.

Serkeşlik (p-t. Ser-keş-lik) سرکش لیك – ser. Serkeş.
Serkeşte (p. Ser-geşte) سرگشته - «ser – baş» we «geşten – dönmek, aylanmak» dien sözlerden yasalan goşma at, sypat; sergezdan, hayran; başy aylanan, çaşan; aňalyp yören; ser. Sergeşte.
Her serkeşte, hem hayran, bu işe boldum bende.
Serkär (p. Ser-e ka:r) سرکار - «ser – baş» we «kär – iş» sözlerinden yasalan goşma at; 1) iş başçysy; işe gözegçilik edyän, işiň üstünden seredyän; iş buyuryan; 2) döwlet işleriniň başlygy, iş başyndakylar; 3) birine yüzlenilende hormat üçin getirilyän söz; seri-serkäri – başy we başlygy, iş buyuryanlary, döwlet çinownikleri.
Köpelse her iliň seri-serkäri, -
Nyzamy bozulyp, weyrana gelgey.
Serma (p. Serma:) سرما – sowuklyk, howanyň sowuklygy, sowuk howa, aňzak.
Yssysy köydürer, öldürer serma.
Sermaya (p. Ser-ma:ye) سرمایه – 1) söwda we kesip-kär üçin ulanylyan pul, haryt, kapital; baylyk, maya, mal; 2) gm. Alnan ylym we maglumat, bilim, toplanan tejribe we bilim.
Bu jahanyň sermayasy,
Ryzk sebäbi, hak sayamy.
Sermek سرمك – 1) yaymak, açmak, açyp goymak, yayradyp goymak; 2) yatyrmak, ere urmak (duşmany).
Yşk hanjaryn çekibän, hijran yüregim yaryp,
Äleme destan edip, aftaba serdi meni.
Sermest (p. Ser-mest) سرمست – «ser – baş» we «mest – serhoş» dien sözlerden yasalan goşma at, sypat; serhoş, püyan, keypli.
Sandywajy-sermestem, bergimden jyda boldum.
Sag-salamat, sermest bolup gezen jan.
Sernegun (p ser-negu:n) – ser. Sernegüwn.
Sernegüwn (p. Ser-negu:n) سرنگون - «ser – baş» we «negüwn – aşagy, başaşak» dien sözlerden yasalan goşma at, sypat; 1) başaşak, düňderilen; aşaklygyna yykylan; 2) bozuk, bozulan; 3)

gm. Bagtsyz, betbagt; sernegüwn bolmak – agdarylmak, düňderilmek; yykylmak.
Sernegüwn boldy senemler lemgatyň görgeç resul,
Sen ki geldiň dünyäge butlar bolundy sernegüwn.
Ummatymny ruzy-magşar kylmagay sen sernegüwn.
Serreşte (p.) سررشته – ser. Serişde.
Sert (p. Serd) سرد – sowuk; ser. Serma; antonimi: germ.
Otdan yakyjyrak, buzdan sert nedir?
Zäherden ajyrak nedir bu jana.
Serferaz (p. Ser-fera:z we ser-efra:z) سرفراز//سرافراز - «ser – baş» we «efrahtan – beygeltmek» dien sözlerden emele gelen goşma at; beygeldilen, saylantgy, buysançly; beyik mertebeli, başgalardan tapawutlanyan.
Ey, jahan mülkünde gezen serefraz,
Bir bende men, köp sözleyip bilmen az.
Serhat (p-a. Ser-hatt) سر خط – 1) setir başy, ilkinji hat; 2) hattatlaryň öwretmegi; 3) nökerlik günlerini belleyän yazgy.
Galam yazanda serhaty,
Asy yazmyş biz ummaty.
Serhet (p-a. Ser-hedd) سرحد – parsça «ser – baş» we arapça «hed - çäk» dien sözlerden yasalan goşma at; araçäk, iki eriň ya-da yurduň arasyny görkezyän nyşana, alamat, iki döwletiň arasyny görkezyän çäk.
Nyzam berdiň serhetlere hat bile,
Gamgam gylyç bile düldül at bile.
Serhoş (p. Ser-hoş) سرخوش - «ser – baş» we «hoş – şat» sözlerinden yasalan goşma at, sypat; 1) şerap içip şatlanan adam, püyançylygy hetden geçmedik adam; 2) şat, hoşal; 3) hemişe içip mes bolmaga endik edinen adam.
Şerap içip, serhoş bolup segresem,
Ganym janyn gyyym-gyyym dograsam.
Dünyä - bu dünyä diyp yatan serhoşlar.
Ölinçäň gezewer serhoş.

Serçemen (p. Ser-çemen) سرچمن - «ser – baş» we «çemen» sözlerinden yasalan goşma at; 1) çemeniň başy, gök otluk eriň üstünde; 2) gök otluk er, gyrtyç er.
Gülşenli serçemen diyip aglar men.
Ördek, guba gazlar çöli görmese,
Serçemenli kölüň gadryn näbilsin.
Set i (p. Sad) صد – ser. Sad.
Bar bolsa, muhammedi,
Paralarmyz set hezar.
Set ii (a. Sedd) سد – bent, böwet, päsgel; set bolmak – böwet bolmak.
Sünnüe sütündir, kapyrga setdir.
Yamandan yagşy set bolmaz,
Asly yagşylar bet bolmaz.
Set iii سد – däp, dessur; adat.
Gadymdan setdir yagşylyk,
Yagşy zatdyr yagşy gylyk.
Gadym setdir yzzat etmek ulusyn.
Şerigat nist bolar, bet iş set bolar.
Setayyş (p. Sita:yiş) ستایش – ser. Sitayyş.
Setdar (a. Setta:r) ستّار - «sitr» sözünden; günäniň üstüni yapyjy, günäni basyryjy; günäni bagyşlayjy (köplenç hudayyň epiteti hökmünde ulanylyar), köp günäni geçyän (alla).
Gerçe oldum günäkär,
Sitr eyle aybym, setdar!
Sefayyn (a. Sefa:in, bs. Sefi:ne) سفاین – ser. Sepine.
Sefine (a. Sefi6ne, ks. Sefa:in) سفینه – ser. Sepine.
Sefit (p. Sefi:d) سفید – ak, gar we süyt reňkindäki zat; sefitpoş – ak geynen, ak geyimli.
Iki yaşyl geymiş, bir sefitpoşdy,
Gözüm gördi, tilim gelmez permana.
Sefitpoş (p. Sefi:d-pu:ş) سفید پوش – ser. Poş.
Seçmek i سچمك – saylamak, saylap tutmak, saylap almak; seçebilmek – saylap bilmek, saygaryp bilmek.

Bu munça müň yyllar halky seçen soň,
Syrat-köprüsinden aňry geçen soň.
Sayladym, seçdim, sonam, bir bölejik gyzdan seni.
Seçe bilmez, duman nedir, toz nedir.
Seçmek ii سچمك – sepmek, yayratmak, sepelemek, pytratmak.
Kimyany topraga seçeň,
Toprakdan zer bähim eder.
Seúy (a. Sa’y) سعى – ser. Sagy.
Si (a. Sa:) ث – arap-pars elipbiyiniň bäşinji harpy. Ebjet hasabynda – 500. Bu harp arap sözlerine mahsusdyr, häzirki zaman pars sözlerinde gabat gelmeyär. Gadymy pars dilinde bolupdyr.
«si» - subut gadam tutup, hak emrini tutmak gerek,
«ti» - toba eyläp, dünyäni unutmak gerek.
Sibi-zanahdan (p. Si:b-e zanahda:n) سيب ذنخدان – ser. Sip we zanahdan.
Sidre (a. Sidret) سدرة – dini düşünjelere görä, behiştde bolan bir mifiki agajyň ady; sidretil-muntaha – behiştde ya-da edinji gat asmanda bolan bir agaç. Ol göyä arşyň (ser.) Sag tarapyndamyş, isa pygamber şol gökde göyä heniz hem yaşap yörenmiş; sidreti-sähra (sidre sährasy) – 1) sidre agajynyň gögeryän eri; 2) gm. Dini rowayatlara görä, edinji gat asman.
Melek permana bakan,
Sidreti-sähra çykan.
Sidre sährasynda, isa şährinde.
Sidretil-muntaha (a. Sidret-al-montaha:) سدرة المنتهى – ser. Sidre.
Siziňdir سيزينگدور – siziňkidir, size degişlidir.
Sil (a. Seyl) سيل – köp we güyçli yagyş yagmagy netijesinde ya-da buzdur garyň eremegi zerarly garaşylmadyk erden gelyän güyçli köp suw. Pars dilinde «seylap» diyilyär; aby-sil – sil suwy.
Yagyşly, yagmyrly, ümürli daglar,
Siller senden geçer, duman eglenmez.
Dünyä bir aby-sildir, ömür bir eldir,
Ömre ygtybar yok, näge yatyp sen.

Silah (a. Sila:h,ks. Eslehe) سلاح – 1) yarag, uruş guraly; 2) gural, bir işe gerek bolan esbaplar.
Ot yakdyrdy nemrut, silah gurdular,
Ybrayym diyr: «oda düşen günler hey!».
Sileyi-rehem (a. Sile-ye rehim) صله رحم – ser. Rehem.
Silkmek سيلكمك – 1) tämizlemek, arassalamak; 2) tozanyny ya-da hapasyny ayyrmak; 3) yralamak, dartmak; 4) saylamak.
Hülle bolar silkip-silkip don berseň,
Saya bolar bir mätäje nan berseň.
Sillenmek سيل لنمك – sil yaly bolmak; sil yaly bolup akmak.
Magtymguly tillener,
Gözde yaşym sillener.
Sim (p. Si:m) سيم – 1) kümüş; 2) sim, süyndürlen metal; sim-u zer – kümüş we gyzyl; gm. Baylyk, pul, mal.
Dünyä görki sim-u zerdir.
Saçbagyň ujunyň simdir işmesi.
Her güwşede olup mukym,
Köňle getirsem gadry sim.
Sim-u zer (p. Si:m we zer) سيم و زر – ser. Sim.
Sima (p. Si:ma:) سيما – yüz, keşp, görk, sypat; maňlay; arap dilinde alamat we şekil manyda gelyär.
Maňlayy bir garyş, bolsun at yüzli,
Tawus guş simaly, ütelgi gözli.
Simag (a. Sima:’) سماع – 1) aydym, saz, hoş owaz, yakymly ses; 2) möwlewi derwüşleriniň aydym-saz we tans bilen zikir çekmegi; simag gurmak – zikir çekmek.
Nagralar çekdiler, simag gurdular.
Sedalar düzüldi, jan-jana geldi.
Simap (p. Si:m-a:b) سيماب - «sim – kümüş» we «ab – suw» dien sözlerden yasalan goşma at; rtut (r.).
Perwana ot görse, jan biyr, ayrylmaz,
Simap gyzyl tapsa, meges bal tapsa.
Simap kibi jan titrese, eşki aksa sil kibi.

Simin (p. Si:mi:n) سیمین – 1) kümüşden yasalan zat, kümüş..., kümüş yaly; 2) gm. Ak; simin uzar – ak yüzli, ak yaňakly.
Galmady darabyň, ne şähriyaryň,
Kany ol gülçihre simin uzaryň?
Simin zakan (p-a. Si:mi:n zakan) سیمین ذقن – ser. Zakan.
Simin uzar (p-a. Si:mi:n yza:r) سیمین عذار – ser. Simin.
Simleşmek سیملشمك – azmak, yaranyň azmagy, berçimek.
Pelek yara salsa, yokdur çäresi,
Simleşer, zor salar uran yarasy.
Simnar (p. Simna:r) سمنار – eyrana bakna bolan arap yurdy hayranyň patyşasy nuúman ibn munzaryň buyrugy bilen bähram guwr (w asyr) üçin «hawarnak» atly ajayyp köşgi salan meşhur ussa-arhitektoryň ady. Sasanylar silsilesinden bolan eyran şasy ezdigert öz ogly bähramy yaşlykdan nuúmanyň köşgüne iberyär. Bähram şol erde terbielenyär. Nuúman şoňa nietläp, şol köşgi saldyryar. «gyyasul-lugatda» yazylyşyna görä, köşk salnyp tamamlanandan soň, şoňa meňzeş köşgi başga erde salmaz yaly, nuúmanyň hökümi bilen simnar şol köşgüň üstünden aşak taşlanyp öldürilyär. Firdöwsiniň «şanamasynda», nyzamynyň «hamsasynda» bährama degişli rowayatlarda simnaryň ady gabat gelyär. Bu ada arap dilinde sinimmar diyilyär.
Simnar bolup sen üçin, tylla köşkler düzerem,
Gayry adalatly häkim, hany-soltan istemen.
«simnar» sözi şahyryň adyna berlen eke goşguda duş gelyär, golyazmalaryň hiç birinde yok. Mysalyň ikinji setiri birinji setir bilen baglanyşanok. «gayry adalatly häkim, han, soltan kim?».
Sin (a. Si:n) س – arap-pars elipbiyiniň on bäşinji harpy. Ebjet hasabynda – 60. Şin (ş) harpyndan tapawutlandyrmak üçin, muňa «sini-möhmele» we «sini-gayry-mankuta» (nokatsyz sin) hem diyilyär.
«sin» - subhanyňny yat et, gaflata uydurmagyn.
«sin» - säherler bidar et, sal çeşmimni oyaga.
Sina i (a. Si:na:) سینا – 1) arabystanyň demirgazygynda, müsür bilen arabystanyň aralygynda erleşyän bir yarymadanyň ady; 2)

sina ya-da sinin şol yarymadada bolan pesräk daglar hatary. Onuň boyy iki mil, ini-de miliň üçden biri. Şu daglaryň iň beyik erine tur dagy diyilyär, ol demirgazyk tarapda erleşyär. Sina daglarynyň şu bölegine hristian ruhanylary geçmişde «höwrip» diyipdirler. Häzirki wagtda araplar oňa «safsafa» diyip at beryärler.
«kurúanyň» «mömünler» (20-nji ayat) we «injir» (2-nji ayat) sürelerinde aydylyşyna görä, hezret musa öz yaranlary (beni ysrayyl) bilen müsürden yzyna öwrülip gelyärkä, tur dagyna baryar. Şol erde allatagala tarapyndan göyä oňa birnäçe hököm gelenmiş; tury-musa – musanyň huday bilen göyä gepleşen eri bolan tur dagy.

Baryp raz aydyşan sina dagynda,
Tury-musa kelimulla haky üçin.

Sina ii (a. Si:na:) سینا – abu aly sinanyň atasynyň ady.
Sind (p.) سند – 1) pakistanyň günbatar welayatlarynyň biri, merkezi şäheri keraçy; 2) sind ya-da hindu günbatar pakistanyň deryalaryndan biri. Ol günbatar gimalay daglaryndan gözbaş alyar. Sind jülgesinde oňa penjap (bäşsuw) atly bäş derya goşulyar we birnäçe şaha bolup, umman deňzine guyyar.

Gayrasy horram hytay, gypjak, pereňi jamyyan (?),
Şarky, garby hind-u sind, dekendir döwri-jahan.

Siňir سینگیر – ynsan we haywanlaryň bedenlerinde etiň içinde yayran çee we birleşdiriji sary myşöa, nerw.

Pikir kyldym er-göge biakyl jan içinde,
Gördüm janym alla diyr et, siňir, gan içinde.

Sip (p. Si:b) سیب – alma (miwe ady); sibi-zanahdan – söygüliniň alma meňzeyän yaňagy, eňegi.

Kamaty serwi dek näzik bedenler,
Sibi-zanahdanly, gunça dahanlar.

Sir (p. Si:r) سیر – 1) dok, doygun, garny iymitden dolan, doyan; 2) gm. Bizar, doygun; sir bolmak – 1) doymak; 2) bizar bolmak.

Bu jahandan doymaz gözüň, sir bolmaz,
Her yolbarsdan gaplaň bolmaz, şir bolmaz.

Kän namarda mal berip sen, sen dünyä,
Gözi gökde, gaygysy yok, sir gider.
Sirap (p. Si:r-a:b) سيراب - «sir – dok» we «ab – suw» dien sözlerden yasalan goşma at, sypat; 1) suwdan ganan, suwdan doyan; 2) suwly, ter; sirap etmek – gandyrmak.
Joşar sen, her sözi peyda eder sen,
Jan bilbilin sirap, şeyda eder sen.
Sirket (p.) سركه - üzüm, kişmiş, hurma we ş.m. Suwly miwelerden bejerilip, nahara, sogana we salada sepilyän turşy tagamly suwuk önüm, uksus.
Sirke aydar: «bal menem»,
Nebit özün yag sayar.
Sirke ii سركه – bitiň tohumy, bitiň owunjak akja yumurtgasy.
Bagzy gözel sirkä basdyr saçyny,
Artmaz, yuwmaz tabygyny, daşyny.
Sistan (p. Si:sta:n) سيستان – eyranyň horasan welayatynyň günorta-gündogarynda erleşyän uly etrap. Ol bulujystan bilen birlikde uly bir welayaty emele getiryär. Sistanyň merkezi şäheri zabuldyr. Sistan örän gadymy yurt bolup, taryhda meşhurdyr. Gadymlar oňa sagistan (saglaryň yurdy) we segistan (arapça sejistan) diylipdir. Nimruz ya-da nemrudyň şäheri hem-de zabulystan diylen çeşmeler-de bar. Sasanylar döwründe zerdoştylaryň iň uly ybadathanalary sistanda bina edilipdir. Eyranlylar gadymda sistan bilen azerbayjany mukaddes mekanlardan hasaplapdyrlar. Sistan araplaryň arap basybalyjykly syyasatyna garşy çykan ilkinji welayatdyr. Sistanyň gahrymany yakup leys saffary ayaga galyp, araplara garşy göreşip, eyranyň özbaşdaklygyny täzeden dikeldyär. Sistanyň howasy örän yssy, tomsuna elli gradusa çenli etyär. Bu yurduň köp böleginde hasyl emele gelenok. Onuň ilatynyň ençemesi soňky yyllarda türkmensähra göçüp gelipdir. Şäherleri: zabul, nusratabat,seküwh. Deryalary: hirment (owganystan gelyär), hezarrut, ferahrut (owganystandan gelyär).
Sistan şährinde batyr zal bilen.

Sitayyş (p. Sita:yiş) ستایش - «sotuden - öwmek» dien sözden; öwgi, taryp, wasp, sena (ser.); biriniň yagşylygyny aytmak; sitayyş aytmak (etmek) - öwmek, taryplamak, biriniň oňat gylyk-häsietini yatlamak; şükür etmek.
Magtymguly aydar, haka sitayyş,
Her müşgil işime sen-sen küşayyş.
Sitr (a. Sitr) ستر – 1) örtme, yapma, bassyrma; gizleme; 2) perde, örtgi, örtyän zat; sitr eylemek (etmek) - örtmek, üstüni örtmek, üstüni basyrmak, gizlemek.
Gerçe oldum günäkär,
Sitr eyle, aybym, setdar!
Siçjin i (a. Sijji:n) سجّین – 1) berk, gayym, gaty; 2) günäkärleriň we şeytanlaryň etmişi yazylan kitap; 3) dini düşünjelere görä, jähennemde bolan bir çöl er; 4) eriň edinji gatynda bolan bir gaty daş.
Edi gat erde kylmyş sakar dowzahy,
Weyildir guyusy, siçjin bulagy.
Özüň siçjin atly jayda baglarlar.
Siçjin ii (a. Sijji:n) سجّین – köne düşünjelere görä, edi gat eriň altynjy gatynyň ady. Dini düşünje boyunça, göyä şu erde imansyz adamlaryň amallarynyň - eden etmişleriniň jezasy beriljekmiş. Allatagala göyä munda bir derya yaradypdyr, otly yylandan. Eger hemme deryalara şonuň suwundan salsaň, onuň zäheriniň ajylygyndan şol deryalaryň suwy-da zähere dönjekmiş. Bu gat eriň ady käbir çeşmede «ajiba» şekilinde gelyär.
Altynjy gat eriň ady siçjindir,
Tamuglyk bolajak janlar andadyr.
Siyap (a. Siya:b, bs. Sawb) ثیاب – geyimler, egin-eşikler, eginbaşlar, lybaslar.
Maly siyap bolsa, akyly dana,
Tartylar asmana bady yigidiň.
Sowal (a. Soa:l) سؤال – 1) sorag, sorama; 2) soralyan zat; 3) dilenme, dilegçilik.
Gol göterdim, durdum nyyaza, nezre,

Diydim: «rugsat bolsa, aydayyn sowal».
Bendesinden kylgusy bir-bir sowalyny huda.
Sowap i (a. Sewa:b) ثواب – 1) jeza, alkyş; 2) hudayyň razylygyny gazanmak üçin edilyän hayyr iş; hayyr işiň öwezine berilyän jeza.
Bir yolda günä bar, bir yolda sowap.
Sowap mundan ötmez, tapsaň nan bergil.
Sowap ii (a. Sewa:b) صواب – 1) dogry, dogrulyk; 2) dogry iş, dogry amal, hak, hakykat; 3) layyk; antonimi: hata.
Sowaba şatlyk bar, jurma hyjalat.
Taňry sowabyndan alar jerime.
Sowat (a. Sewa:d) سواد – 1) gara reňk, gara, garalyk; 2) pars dilinde yazmagy we okamagy başarmaklyk ukyby; yazmagy we okamagy başarmaklyk; sowady-küfr – dinsizligiň garaňkylygy, hudaya ynanmazlygyň garaňkylygy.
Alma zenahdana, bu kümüş yüze,
Zülpüň syya, sowady-küfrdür dökümli.
Sowga سوغه – sowgat, peşgeş. Bu söz özbek dilinde şu formada köp ulanylyar.
Halka salyp gaygylygyň sowgasyn,
Başa büräp zalymlygyň söwdasyn.
Sowgat (sawgat) سوغات – 1) bir erden sylag üçin birine getirilip berilyän zat; 2) birine bagyşlap iberilen zat; 3) käbir sözlükde bu söz birine bagyşlanan zady ibermek dien manyny aňladyan «sawg» (arap dilinde) sözünden emele gelipdir diyilyär. Şeylelikde, sowgat sözi-de arapça bolup çykyar. Emma köp sözlüklerde onuň türki sözdügi nygtalyar. Pars dilinde-de ulanylyar.
Ne dogry gelene mähriň inderdiň,
Ne gelmäne sowgat-salam gönderdiň.
Sowm (a. Sawm) صوم – oraza, agyz bekleme; sowm-u sala – oraza we namaz.
Dergahyňa, ey, kirdigär, kylsam ybadat yok karar,
Etgenime yok ygtybar, sowm-u saladan, ya reb!

Sowmak ساومق – 1) harçlamak, sarp etmek, harçlap gutarmak; 2) bir işi geçirip gutarmak; 3) başga tarapa öwürmek, ugruny üytgetmek.
Mal üçin ynjadyp gardaş-doganyň,
Az bildiň tylladan satyp, sowanyň.
Sowp (a. Sabw, ks. Siya:b we eswa:b) ثوب – ser. Siyap we eswap.
Sowt (a. Sawt, ks. Eswa:t) صوت – 1) ses, üyn, seda (ser.); towuş, owaz; 2) gykylyk; bagyrma, gygyrma; bisowti – sessiz, sessiz-üynsüz; bisowt-u seda – sessiz-sedasyz.
Sandywajy-sermestem, bergimden juda boldum,
Bergimni hazan çaldy, bisowat-u seda boldum.
Sowulmak ساویلمق – 1) ayrylmak, geçmek, geçip gitmek; 2) gutarmak, bolup geçmek; 3) başga tarapa öwrülmek.
Yalançyda yaylap, tä ki ölinçä,
Sowulmady yazy döwletalynyň.
Sowut ساویت – demir don, uruşda geyilyän polat zynjyrdan yasalyan geyim; ser. Jöwşen we zireh.
Jüpbe, jöwşen, zireh, sowut,
Keserli gylyç, arap at.
Çarayna baglayyp, geygen sowutlar.
Sogap (a. Sewa:b) ثواب – dini düşünje boyunça, oňat işiň deregine alla tarapyndan berilyän sylag, öwez; oňat iş; ser. Sowap i.
Soltan (a. Solta:n, ks. Sala:ti:n) سلطان – 1) häkim, hökümdar, patyşa; delil, sebäp; gudrat, hökmürowanlyk. Takyklayjylar bu sözüň soltan mahmyt gaznawynyň döwründen başlap «patyşa» manysynda ulalylyandygyny belleyärler. «kurúanda» iki manyda: «delil» («engam» süresinde) hem-de «patyşalyk, gudrat, dabara» («ybrayym» süresinde) manysynda gelyär. Hezret aly özüniň «nähjul-belaga» atly eserinde «soltan» sözüni «patyşa» manysynda ulanypdyr.
Bu dünyäde soltan başyň
Ne söwdalar görejekdir.
Bu dünyä mülkünde soltandyr, şadyr,
Kysmatyna kayyl bolsa adamzat.

Soltan weyis (a. Solta:n weys) سلطان ویس – ser. Weysil-karan.
Soltan weyis pähliwany,
Hekim ata – süleymany.
Soltan üweys (a. Solta:n uweys) سلطان اویس – ser. Weysil-karan.
Sona سونه – yaşyl başly wagşy ördek, erkek ördek.
Sonam el bermedi, saldym bazymy,
Laçyn aldy, garga kowdy gazymy.
Yaşylbaş sonalar, gazlar garkyldar,
Haly harap düşer köli bolmasa.
Soňudagy (soňy-da:gy:) – köpetdagyň gyzyletrek etrabynda süynüp gutaryan eri; dagyň soňy. Bu at magtymgula yöňkelyän käbir goşguda soňdag we soňudag görnüşinde nädogry berlipdir.
Ey söwdügim, soňudagy,
Dagdanlydyr biliň seniň.
Sopy (a. Su:fi:) صوفی – 1) takwa, dindar, namazhon, dinçi; 2) sufizm taglymatyna uyup, terkidünyä bolan adam. Sopular irimçik yüň matadan geyim geyyändikleri üçin, şeyle at alypdyrlar, çünki ol sözüň asly goyun yüňi manysyndaky «sowf» sözündendir; 3) käbir çeşmelerde bu sözüň asly hikmet-filosofiya manysynda gelyän grek sözi bolan «sufiya» sözünden hasaplanyar; 4) derwüş.
Altmyş yaşan, etmiş yylky sopular,
Az galypdyr ay-günüňiz batmaga.
Hoja ahmet yasawy yüz sopy bile,
Keşdisiz deryadan şeyle geçdiler.
Soraglamak (so:raglamak) سوراغلامق – sorag etmek, sorap gezmek, soraşdyryp agtarmak, gözläp gezmek.
Derdiniň dermanyn soraglap gezip...
Panydan bakyya göçe başlady.
Soragçy (so:ragçy) سوراغچی – sorag edyän, ynsan ölenden soň, gabyrda ondan sorag edyän iki perişde: münker we nekir.
Iki soragçy gelende,
Başda akl-u huşuň galar.
Soramay (so:ramay) سورامای – soraman, sorag etmän.

Bir para sopular «sopy men» dier,
Soramay, zalymlar tagamyn ier.
Sormak i (so:rmak) صورمق – 1) demiňe çekmek, başyňa çekmek, içmek, demiňe çekip yuwutmak; 2) öpmek, gaty ogşamak.
Dünyä zeňdir, köp oynaşly, äri bir,
Bir öpüşde etiň, ganyň sorubiyr.
Sormak ii (so:rmak) سورمق – soramak, soraşmak, sorag etmek, sowal etmek.
Aryflar bar, başa baglap keçeler,
Içgin-içgin sorsaň, many seçeler.
Söwda i (p. Sewda:) سودا – alyş-beriş, alyş-çalyş, alyp satma, aluw-satuw.
Şirwan hanyň söwdasy ne ajayyp söwdadyr,
Gyldan bir yan agdarsaň, kyyamat gün ryswadyr.
Söwda ii (a. Sewda:ú) سوداء – 1) yşk, söygi, küy; 2) yşk zerarly peyda bolyan nähoşluk; 3) hyyal, oy, pikir; 4) höwes, arzuw, güyçli meyil; 5) derdeser; waka.
Bu dünyäde soltan başyň,
Ne söwdalar görejekdir.
Bilmedim ne söwda, niçik hal boldy.
Az ömrümi köp söwdaya salyp men.
Söwdegär (p. Sewda:-ger) سوداگر - «söwda – alyş-beriş» we «ger» goşlumasyndan yasalan goşma at; hususy söwda edyän, hususy alyş-çalyş edyän, alyp satyan.
Bir bezirgenem, menem yşkyň matagyn sataram,
Şähriňize gelmişem, bes, söwdegärem dogrusy.
Söwdügim سودیگیم – söenim, halanym; söyşenim.
Dawudyň üynünde otuz yaşynda,
Her kim öz söwdügin alsa gerekdir.
Puşman edip ayagyňa yykyldy,
Ady belli, arap tilli söwdügim.
Söwer سَوَر – söygüli, söyülyän, gowy görülyän, halanyan; aşyk bolnan; söwer yar – söygüli yar, söyülyän yar (ayal).
Ayyrdy söwer yarymdan,

Yüregimni yara kyldy.
Gözden ganly yaşym döküp,
Ol söwer yardan ayryldym.
Söweş صاواش – 1) uruş, yaragly çaknyşyk, jeň; 2) göreş, güyç synanyşma; 3) gowga, jenjel, dawa; 4) gm. Yaryş; 5) milli sportuň bir görnüşi.
Magtymguly, söweş bolar,
Yigidiň syry paş bolar.
Öyünde lap urar her kim,
Batyr söweşde bellidir.
Söwmek سومك – ser. Söymek.
Misli ybrahym sarany
Söwen dek söwmüşem seni.
Söwp i (a. Sawb, ks. Eswa:b we siya:b) ثوب – geyim, eşik, eginbaş, lybas ser. Eswap we siyap.
Söwp ii (a. Sawb) صوب – 1) tarap, ugur; sebit; 2) dogry, dürs, ras; antonimi: hata.
Söwt (a. Sawt, ks. Eswa:t) صوت – ser. Sowt.
Söwüş سويش – gelen myhmany hormatlamak maksady bilen soyulyan mal; söwüş bilen garşylamak – mal soyup garşy almak.
Myhman geler alys erden,
Garşylasaň söwüş bile.
Söz سوز – 1) harplardan we hereketlerden yygnalyp, bir zady aňladyan gepleyiş birligi, keleme; 2) gep, gürrüň; 3) habar, hadysalar, myş-myşlar; 4) wada; 5) jedel; 6) çuň manyly çeper gep; söz bermek – wada etmek.
Magtymguly, sözüň bilene sözdür,
Bilmegen adama gury owazdyr.
Sözçin (t-p. Söz-çi:n) سوزچين – türkmençe «söz» we pars dilinde bolan «çiden – yygmak, yygnamak we saylamak» dien işligiň häzirki zaman düyp işligi bolan «çin» sözlerinden yasalan goşma at; gybatkeş, habarçy, söz gezdiryän, ara bulayan. Bu söz pars dilinde «suhançin» şekilindedir.
Zynaçylar, biliň, zulmatda segdir,

Sözçinni tilinden assa gerekdir.
Söy (sö:y) سؤى – sebäp, delil.
Yüzün sowup, gep alyşmaz çyn ärler,
Bir söy bilen yagşy dosty çep bolsa.
Söylemek سويله مك – 1) sözlemek, geplemek; 2) aytmak, diymek; 3) habar bermek, aňlatmak, ägä etmek.
Magtymguly söylär sözde,
Gayrat - ötde, haya – gözde.
Söyle, magtymguly, älem bilsinler.
Söyli (söwümli, söygüli) سويلى//سويگيلى – 1) söygüli, söyülyän; oňat, gowy; 2) asylly; payhasly; oňat neslinden.
Mert yigide az yagşylyk,
Az hem bolsa, söyli görner.
Söymek سويمك – 1) gowy görmek, halamak, söygi bildirmek, aşyk bolmak; 2) arzuw etmek, islemek (bir zady).
Yatma, magtymguly, eşretiň söyüp,
Ança yatajak sen kepeniň geyip.
Söyünhan (a-t. Hoseyn-ha:n) حسين خان – 1) halk rowayatlaryna görä, türkmenleriň ilkinji urug başlygy salyr gazan bolyar. Onuň söyün han we esen han dien ogullarynyň ady türkmenler arasynda gadymdan bellidir. Söyün hanyň «alp» dien lakamy bolupdyr. Türkmenleriň hemmesi özlerini söyünhan bilen esen hanyň neslinden hasaplayarlar. Öz nobatynda salyr gazan dag hanyň nesilinden bolup, dag bolsa oguz hanyň ogly bolupdyr; 2) bütin türkmenler.
Magtymguly, türküstanyň töresi,
Bir goçakdyr – söyünhanyň seresi.
Sökem سوكم - «sökmek» işliginden; sökeyin, sökyärin, aylanyp çykayyn. Işligiň buyruk formasynyň birinji yöňkemesiniň birlik sanynda gelen görnüşi, many jähtden isleg aňladyar.
Her tarapdan çülke-çülke, bulut oynar, salar kölge,
On iki dag, edi jülge, sökem yusup die-die.
Sökmek i سؤكمك – 1) bozmak, böleklemek; 2) aylanyp çykmak, birnäçe eri görüp çykmak.

Her tarapdan çülke-çülke, bulut oynar, salar kölge,
On iki dag, edi jülge, sökem yusup die-die.
Sökdi dere, dökdi ganlar.
Sökmek ii (sö:kmek) سوكمك – 1) birine sögünç söz aytmak, hapa söz aytmak; 2) käyinmek, käyinç söz aytmak.
Yat illerde mysapyrlyk çekenden,
Ursa, sökse, horlasa-da il yagşy.
Sölite (a. Seli:te) سليطه – yaramaz ayal, yaňra ayal, ajy dilli ayal, başarnyksyz, iş başarmayan ayal.
Gözel görmegen – sölite
Gözüne perizat görüner.
Sönmek سؤنمك – 1) öçmek, yanmasyny bes etmek; 2) gm. Yok bolmak, ayrylmak, aradan gitmek (meselem, hyjuw, meyil, höwes).
Yalynsyz yandyrar, elsiz ot eylär,
Bir zybana çekse, sönmez, yaranlar.
Söhbet (a. Sohbet) صحبت – 1) arkadaşlyk, hemdemlik, kömek, yardam; 2) mylayym gürrüň, gümür-yamyr; saz-söhbet – şagalaň, aydym-saz we gürrüň; toy-meylis.
Derwüşler köňli jem dursun namaza,
Yigitler yygylsyn söhbete, saza.
Söhbet içre söz lezzetin bilmeyän,
Aňabilmez mejlis nedir, saz nedir.
Söhbet-saz (a-p. Söhbet sa:z) صحبت و ساز – ser. Söhbet we saz.
Söhrap (p. Sohra:b) سهراب – ser. Suhrap.
Su, suy (p. Su:, su:y) سو//سوى – 1) tarap, ugur; yan; 2) gyra, kenar; 3) yagtylyk; 4) peyda, nep; suyy-asman – göge tarap, asmana tarap.
Hezreti-isadan, şahy-merdandan,
Hümmet istäp bakdym suyy-asmana;
Suyy-sema – asmana tarap, göge tarap.
Köňül turar, «huw!» diyr suyy-semaga,
El üzsem diyr, köwüş, muze, peşimden;
Suyy-häk – 1) topraga tarap, ere tarap; 2) gm. Gabra tarap.

Gassal golun çyzgayyp, meydini yuwdular päk,
Agaç ata mündürip, eltdiler ol suyy-häk.
Subut (a. Sobu:t) ثبوت – 1) mäkämlik; pugtalyk; ayak üstünde durmak; durnuklylyk; 2) takyk bolma, meydana çykma; şek-şübhesiz bolma; subut gadam – pugta ädimli, mäkäm, durnuklylyk, durnukly. Bu sözler «sa:bit gadam» şekilinde köp ulanylyar.
«si» - subut gadam turup, hak emrini tutmak gerek.
«jim» - jayyzdyr hoja gul gullugyn etmek gerek.
Subut gadam (a. Sobu:t kadam) ثبوت قدم//ثابت قدم – ser. Subut.
Subh (a. Sobh, ks. Esba:h) صبح – ertir, daň wagty, säher, günüň başlanyan wagty; subh-u şam – ertir we gijäniň başlanyan wagty.
Rast gitmese ya eger yhlas birle subh-u şam;
Subh-u şep – ertir we agşam.
Dünyä bir kerwensaraydyr, ötdi mundan subh-u şam,
Her kime takdyry-kysmat rozugär etgenk kerim.
Subh-u şam (a-p. Sobh we şa:m) صبح و شام – ser. Subh.
Subh-u şep (a-p. Sobh we şeb) صبح و شب – ser. Subh.
Subhan (a. Sobha:n) سبحان - «sobh» sözünden; 1) arassalyk, arassalamak; hudayy päklikde yatlatmak; hudayy şöhratlandyrma; adamzadyň her hili sypatlaryndan päk bolan (hudayyň epiteti); 2) şöhrat, öwgi; 3) huday, alla, taňry. Bu söz türkmen dilinde «suwhan» şekilinde köp duş gelyär; ya subhan – ey huday, ey alla.
Subhan söen derwüşler,
Döwrandadyr-döwranda.
Aşyk aydar: «ya, subhan!»
Diydi aly: «ya, subhan!» dalmynyp bakyp her yan;
Subhan syry – hudayyň syry.
Yaranlar, etmek yok subhan syryna.
Eriň, gögüň, arşyň, kürsüň subhany.
Subhana rebbiel-agla (a. Sobha:ne rebbi el-a'la:) سبحان ربّى الاعلى – belent mertebeli allam päkdir.
Ey, emrinden asman indi rukuga,

Senasy «subhana rebbiel-agla».
Suwdan ot çykmak سودین اوت چیقمق – 1) şu sözler arkaly şahyr «kurúanyň» «yasyn» süresiniň segseninji ayatynyň «ol siziň üçin gök agaçdan ot etdi, şonda siz ol agaçdan ot yakyarsyňyz» dien mazmunyny yatladyar diylip çak edilyär; 2) nebit çyrasyny göz öňünde tutan bolmagy-da ähtimaldyr, çünki suwuk nebitiň, yagyň üstünde peltäniň yanyp ot yaly bolup durmagy xwııı asyr türkmenleri üçin, geň zat hasaplanmagy mümkin.
Magtymguly her yan-her yana bakar,
Bu ne gudrat işdir suwdan ot çykar.
Suwlag (su:lag) صولاغ – ser. Suwlah.
Suwlah (su:lah) صولاخ//صولاغ – 1) suwy köp, suwy köp er; 2) suw içilyän er; 3) guşlar üçin suw guyulyan gap.
Üsti yapylgydyr kümüş kerpiçden,
Her kimiň özi üçin suwlahlary bar.
Behişdiň otlagyn yaylar,
Höwzi-köwser suwlagydyr.
Suwhan (a. Sobha:n) سبحان – ser. Subhan.
Sud (p. Su:d) – gazanç, peyda, nep, bähre (ser.), antonimi: zyyan, sud-u zyyan – gazanç we zyyan.
Imdi anyň baryn-yogun deň bildim,
Sud kaysydyr, zyyan kaysy bilmedim.
Bilmez sen sud-u zyyany.
Ederler haywanatga hem sud-u zyyan peyda.
Sud-u zyyan (p. Su:d we ziya:n) سود و زیان – ser. Sud.
Suz (p. Su:z) سوز - «suhtan – yanmak» işliginiň häzirki zaman düyp işligi; 1) yanma, ot alma; 2) yakyjy, ot beriji; 3) yakma, ot berme; 4) ot, yanyk, köyük; suz almak – ot almak, köymek, yanmak.
Bul sebäpden berf-u buz,
Bagra basar suz alan;
Suz bolmak – yanmak, köymek.
Toprak boldum, ataş boldum, suz boldum.
Soran bolsa, synam içre suzlar bar,

Yüz tümünden egdir niçe sözler bar.
Suzan (p. Su:za:n) سوزان - «suhtan» işliginden yasalan sypat; 1) yakyjy, yanyan halatda; yandyryjy; yanyp duran; 2) yanan, köen; ataşy-suzan – yandyryjy ot, yakyjy ot, yanyan ot.
Dowzah odundan beter ataşy-suzanym bar meniň.
Gamyndan örtenip, suzan,
Çeker men nala-u efgan.
Suzen (p. Su:zen) سوزن – iňňe, igne.
Aşyklara deger boldy suzenim,
Barysy telmuryp, gyzyp başlady.
Suzlamak (p-t. Su:zlamak) سوزلامق – yanmak; yakmak; suzlayan haly – yanyan wagty; yakyan wagty.
Bizden salam bolsun, durdy şahyra,
Ne mährapdan suzlap çykan ot nedir?
Eyle mahbup eylemäň, bir garaty-jandyr çilim,
Suzlayan haly demi bar afgyyy-mardyr çilim.
Suzlayan haly (p-t-a. Su:zlaya:n ha:ly) سوزلایان حالی – ser. Suzlamak.
Suy (p. Su:y) سوی – ser. Su.
Suyy-asman (p. Su:ye a:sma:n) سوی آسمان – ser. Su.
Suyy-sema (p-a. Su:ye sema:) سوی سماء – ser. Sema we su.
Suyy-häk (p. Su:y-e ha:k) سوی خاك – ser. Su.
Sulbat (a. Solbet) صلبة – 1) gaty, sart; 2) suwuklyk halatynda bolmadyk gaty zat; 3) nesil.
Adam atanyň sulbaty,
Edi eriň topragydyr.
Sulp (a. Solb, ks. Esla:b) صلب – 1) bil; oňurga, bil oňurganyň süňkleri; 2) nesil; perzent; tohum; 3) gaty.
Bu gün ataň yşk etdi,
Sulbundan joşa etdiň.
Suluw (sulu:) سولو – owadan, gözel, görmegey, zyba (ser.).
Her kim suluw men diyr, olmaz ygtybar.
Sünbül saçy, gylça bili bolmasa.
Sumum (a. Somu:m, bs. Semm) سموم – ser. Sem ii.

Sung (a. Son’) صنع – 1) yaratma, döretme; 2) amal, iş; eser; 3) yagşylyk, yhsan (ser.), yagşylyk etmeklik, rysgal.
Älem sunguňa möwjut, möwjuda gelen eşya.
Mäligi-mahluk her ne,
Kim etdi sunguň syryna.
Sungat (a. San’at, ks. Sana:yy’) صنعت – 1) iş kär, pişe; 2) hünär, ussatlyk; 3) çeperçilik, ussatlyk.
Magtymguly sözlär hakyň sungatyn,
Bende sen, hatyfnyň emrine köygün.
Sungulla (a. Son’ alla:h) صنع الله – hudayyň yaradany, hudayyň işi, allanyň döreden zatlary.
Kyl nazar asary-sungullaga çeşmi-did ile,
Gir hakykat yoluga bu jezbeyi-temhit ile.
Sunmak صونمق – bermek; uzatmak, hödürlemek; boyun sunmak – tabyn bolmak, boyun egmek; gulak asmak.
Ajal jamyn sunup, içhä-iç bolsa,
Jan ajygyn çeke-çeke gider sen.
Allanyň emrine sunup boynumy,
Begler, görüň, bu şem pelek oynuny.
Supra (a. Sofre) سفره – 1) saçak, çörek dolamak ya-da nahar iylende, üstünde iymit goymak üçin yörite bejerilen mahsus mata; skatertü (r.); 2) yolagçynyň iymit salyan yörite gaby; 3) gm. Tagam, iymit.
Supra yayyp, dökgül nanyň,
Bu dünyäde aşyň galar.
Çillekeş nerlerimiz barça ayylsyn,
Bir suprada eda bolsun aşymyz.
Sur i (a. Su:r) صور – ullakan şahdan yasalan surnay; sury-ysrafyl – dini düşünje boyunça, göyä, «kyyamat güni» ysrafyl perişdäniň, çaljak surnayy, şonuň sesini eşiden hemme ölüler direljekmişler.
Ysrafyl sur çalsa, eriň yüzüne,
Umytsyz häk tene täze jan geler.
Hakdan gayry jümle jandar galmazlar,

Ysrafyl jan tabşyr sur hem çalynmaz.
Sur ii (p. Su:r) سور – şatlyk, şadyyanlyk; toy-tomaşa, şady-horramlyk.
Alla biler, kimiň jayy dowzahdyr,
Togsan dokuz müň är surda gowuşdy.
Surayy (a. Sora:hi:) صراحی – 1) suw we çakyr guyulyan uzyn bokurdakly tüň, grafin; 2) arassa çakyr, garyndysyz çakyr; ser. Surayy çilim.
Surayy-taha (a. Su:re-ye taha:) سورهء طه - «kurúanyň» 114 süresiniň yigriminjisiniň ady. Ol 1341 sözden, 5242 harpdan we 135 ayatdan ybaratdyr.
Niçik ysbat etmiş surayy-taha.
«taha», «yasynynda» - sürede belli.
Surayy-towhyt (a. Su:re-ye tawhi:d) سورهء توحید – ser. Towhyt.
Surayy çilim (a-t. Sora:hi: çilim) صراحی چلیم – temmäki çekilyän uzyn bokurdakly tüň.
Hindistanyň reňkli gyzyl şişesi,
Surayy çilimniň nayy gözel sen.
Surat (a. Su:ret, ks. Sower) صورت – 1) yüz, keşp, daşky görnüş; 2) nagyş, bezeg, şekil; sypat; suraty-zyba – owadan yüz, gözel görk; suratlyg – suratly, şekilli, görnüşli.
Magtymguly, bir suraty-zybaga
Bakmagyl, olaryň payany bolmaz!
Perişdesi bardyr sygyr suratlyg.
Her kim bir suratda gopsa gerekdir.
Suratger (a-p. Su:ret-ger) – ser. Suratkär.
Suratkär (a-p. Su:ret-ger) صورتگر - «surat – yüz» we «ger» goşulmasyndan yasalan goşma at; 2) suratçy, hudožnik; 3) heykel yasayan ussa.
Alma zanahdana, bu kümüş yüze,
Syya zülpüň suratkärdir dökümli.
Suratlyg (a-t. Su:ret-lyg) صورتلیغ – ser. Surat.
Perişdesi bardyr bürgüt suratlyg,
Beyikleri bardyr kabayyl atlyg.

Suratparaz (a-p. Su:ret-perest) صورت پرست - «surat – yüz, daş görnüş» we «perestiden - çokunmak, sygynmak» dien sözlerden emele gelen goşma at; daş görnüşe üns beryän adam, formalist.
Suratparaz nedir, wepasy hiçdir,
Habar bergil, nuhuň kayny (?) Ne işdir.
Suraty-zyba (a-p. Su:ret-e zi:ba) صورت زيبا – ser. Surat.
Surah (p. Su:ra:h) سوراخ – deşik, köwek, gädik. Bu söz neşirde nädogry okalypdyr. Ol aslynda «sarahsyň» bolmaly.
Surahnyň arkasynda mejnun gurdy jadyny,
«bismilla» diyp başlady, çagyrdy ustadyny.
Surrutmak صورريتمق – 1) dodaklaryny uzadyp, yüzüni bürüşdirip, torsaryp durmak; 2) yaňramak, biderek sözlemek.
Yigit bardyr, sözün tapmaz, surrudar,
Yigit bardyr, demi daşlar erider.
Surur (a. Soru:r) سرور – şatlyk, şadyyanlyk, şagalaň; surur-u seda – şatlyk we aydym-saz.
Surur-u seda birle jahan yüzi abatdyr.
Owwaly zowk-u surur, hasratly maly neylerem,
Ahyry möwt-u gubur bu boş hyyaly neylerem.
Surut (p. Soru:d) سرود – 1) aydym; owaz, nagma; 2) birnäçe adamyň goşulyşyp, bir heňde aydyan şatlandyryjy aydymy. Şahyryň goşgusynda bu sözüň «surur – şatlyk» wariantda gelyän eri-de bar.
Olma suruda magrur, payanasy bibatdyr,
Surud-u seda birle, jahan yüzi abatdyr.
Surh (p. Sorh) سرخ – gyzyl (reňk), gyrmyzy, al; ganyň reňkindäki zat; gülgün (ser.); ruyy-surh – 1) gyzyl yüz; 2) gm. Şat, hoşal.
Ten birehne olturyp, donuňny berseň az heniz,
Ruyy-surhuň solduryp, ganyňny berseň az henuz.
Sury-ysrafyl (a. Su:r-e isra:fi:l) صوراسرافيل – ser. Sur.
Sust (p. Sost) سست – 1) gowşak; durnuksyz; 2) ejiz, güyçsüz, hor; 3) gaygyly, tukat; suster – gowşagrak, yaltarak, ejizräk; sust eylemek – gowşatmak.
Ol günüň hasaby geçer ferdaya,

Asmany sust eylär, zemini zaya.
Suster (p. Sost-ter) سست تر - «sust – gowşak» we sypatyň artykmaçlyk derejesini görkezyän «ter» goşulmasy arkaly yasalan goşma at, sypat, sustrak, ejizräk, gowşagrak, yaltarak; ser. Sust.
Jähl işine çäbük men, alla emrine suster,
Gargy-zelalet boldum, hedayatny sen göster.
Sut (p. Su:d) سود – ser. Sud.
Bu işde ne sut bar, bilmen zyyan bar.
Sufyan (a. Sofya:n) سفیان – suhr ibn harb ibn umeye ibn abdy şems ibn abdy menaf. Ol dört halyfalardan (çaryyarlardan) soň yslam patyşalyk hökümetini guran muawyyanyň kakasydyr. Abu sufyan kurayş taypasynyň aristokratlaryndan biri bolupdyr, köp baylyk toplapdyr. Ol yslamdan öň jahylyyet (nadanlyk) döwründe muhammet pygamberiň doganynyň ogly abbasyň söhbetdeşi bolup, mekge basylyp alnanda musulman bolyar. Hanzala atly ogly we ummy-habyba atly-da gyzy bolupdyr. Abu sufyana oglunyň ady bilen baglanyşykly abu hanzala hem diylipdir. Tayyf urşunda abu sufyanyň bir gözi kör bolyar, ermuk urşunda-da beyleki gözi görejini yitiryär. Osmanyň halyfalyk eden döwründe 33-nji hijri (653-654) yylynda segsen sekiz yaşynda aradan çykypdyr; öwlady-sufyan – sufyanyň nesli, çagalary.
Öwlady-sufyandan – ady kamyşa,
Ispyhany bir sahyby-kär harap eylär.
Sufla (a. Sofla:) – 1) esfel اسفل sözüniň ženskiy rody, manysy: iň pes, pesräk, çökegräk; 2) aşaky, aşakdaky; antonimi: ulya (ser.).
Sunguň le boldy lareyb,
(es-sufla-u wel-ulya).
Sufliyan (p. Sofliya:n) سفلیان – er ady.
Şähri-perhar, kars, tiflis, rum, bagdat sufliyan,
Ezd, kirman, şam, mosul başda bolardy bagyyan.
Sufra (a. Sofre) سفره – ser. Supra.
Sufuf (a. Sofu:f, bs. Saff) صفوف – ser. Sap.

Suha (a. Soha:) سماءِ – asmanyň demirgazyk tarapynda bolan edigende bir yyldyzyň ady, gözüň görgürlik derejesi şony görüp bilmek bilen ölçelyär.
Mejit içre zuha dek,
Halklar diydi suha dek.
Suhan (p. Sohan) سخن – söz, gep, kelam, güftar; suhan agaz eylemek – söze başlamak, gepläp başlamak; kem suhan – az gepleyän.
Göyä murgy-säherdir, şep suhan eylär agaz,
Bag içre bilbil olup, okyr nagma hezar saz.
Hoş mylayym bolup, kem suhan bolmaň;
Kemsuhan – az sözli, az gepleyän, dymyan.
Hoş mylayym boluň, kemsuhan bolmaň,
Menden zynhar, iliň bile kaş bolmaň!
Suhanwer (p. Sohan-wer) سخنور - «suhan – söz» we «wer» goşulmasy bilen yasalan goşma sypat, at; 2) dilewar, söze çeper, süyji sözli, orator; 2) şahyr, edebiyatçy.
«suhanwer men!» dien köpdür jahanda, -
Hiç kim şa abbas dek suhanwer olmaz.
Suhançin (p. Sohan-çi:n) سخن چين – ser. Sözçin.
Suhanşor (p. Suhan-şu:r) سخن شور - «suhan – söz» we «şur – ajy, duzly» dien sözlerden yasalan goşma sypat, at; ajy sözli, agzy hapa.
Hiç bir sözüň örä gitmez,
Näkes suhanşor biläni.
Suhrap (p. Sohra:b) سهراب – legendar mifiki gahryman rüstemiň ogly. Firdöwsiniň «şanamasynda» getirilen maglumatlara görä, rüstem semengan yurduna baranda, şol eriň patyşasynyň gyzy tehminä öylenyär, ondan suhrap dünyä inyär we şol erde ulalyp galyar. Ol soň atasynyň gözlegine çykyar, emma eyran goşunlarynyň arasyna barmagyň deregine, turanyň hökümdary efrasyyabyň yanyna baryar we onuň goşun gullugyna giryär. Bir uruşda öz kakasy rüstem bilen söweş etmeli bolyar, emma olar biri-birini tananok. Rüstem söweşde ony yykyar we hanjar bilen

öldüryär. Şol pursatda onuň golbagyny görüp, öz ogludygyny bilyär. Şonda ol suhrabyň yarasyny bejermek üçin käwüs (ka:wu:s) patyşadan melhem-derman sorayar. Emma käwüs onuň hayyşyny ret edyär we derman bermeyär. Netijede suhrap ölyär.
Kany suhrap, burzu, rüstemi-destan,
Agmaly, dönmeli, eser bu dünyä.
Süek سويك – 1) süňk; 2) gm. Beden, endam.
Jan jesetden gider, et hem süekden.
Süegiňi bogum-bogum sökerler.
Gowşar süek, alar göz,
Yüz müň endişä etdiň.
Sujut (a. Soju:d) سجود – 1) maňlayy ere goymaklyk (ybadat ya-da kiçilik üçin); aşak egilmeklik (namazda); 2) gm. Boyun egme; 3) gm. Çytylma, gaş çytylma; süjuda barmak – egilmek.
Adam süjudynda tekepbir urdy,
Azazyldyr towky düşen günler hey!
Süjutdan ser bozmay aytur, ya möwla!
Berdar olup, bir hem bady süjuda.
Süyt (p. Su:d) سود – ser. Sud.
Süythor (p. Su:d-hor) سودخور//سودخوار - «su:d – peyda, nep» we «horden» işliginiň häzirki zaman düyp işliginden yasalan goşma at; pröentine pul beryän adam; peydakeş, peydasyna pul karz beryän adam.
Süythor bolan kesiň dowzah jayydyr.
Niçeler yüzindir, niçeler arkan,
Süythor başy bile gelse gerekdir.
Sükut (a. Soku:t) سكوت – dymma, sessiz-üynsüzlik, ümsümlik, geplemezlik; aramlyk; sükut olturmak – dymmak, geplemäni oturmak.
Nayynsaplyk eylediň, ynsaby hiç geltirmediň...
Taňla işin pikr edip, bir dem sükut olturmadyň.
Süleyman i (a. Soleyma:n) سليمان – solomon. Dawudyň ogly, beni ysrayylyň (ewreyleriň) güyçli patyşalarynyň biri. Ol pygamber hasaplanyar. Biziň eramyzdan öň 1014 yyldan tä 975 yyla çenli

yaşap geçipdir. «töwratda» we «kurúanda» onuň ady ençeme gezek yatlanyp, oňa degişli wakalar getirilipdir (mes.: süleyman we bylkys, süleyman we garynja, süleymanyň ölümi we b.). Yaşlykdan örän zehinli bolany üçin, oňa «hekim» lakamy berlipdir, uly doganlarynyň (abişalum, eduniya) bardygyna garamazdan, dawut ony özüniň mirasdary edip belleyär. Doganlary oňa garşy eden uruşlarynda öldürilyärler. Rowayatlara görä, göyä huday eliň ygtyyaryny oňa berenmiş. Süleyman tebigatdaky hemme zatlaryň - ynsanyň, haywanlaryň, guşlaryň we mör-möjekleriň üstünden höküm sürenmiş hem-de olaryň dillerini bilenmiş. Ol döw-perileriň, ynsyň-jynsyň patyşasy hem hasaplanyar. Süleymanyň gaşyna «ysmy-agzam» yazylan bir yüzügi bolup, şol yüzük arkaly uly güyje ee bolanmyş hem-de hemme zat oňa boyun egenmiş. Süleyman ummasyz köp baylyk toplapdyr. Ol edi yylyň dowamynda beytilmukaddes hramyny (ybadat jayyny) saldyrypdyr, köp köşkler bina etdiripdir. Süleyman emen ülkesiniň saba şäheriniň häkim ayaly bylkysyň owazasyny eşidip, ol eriň ilatynyň günparazdyklaryny bilip, goşun çekmek isleyär hem-de hüthüt arkaly bylkysa hat iberyär. Bylkys gelip süleymanyň dinini kabul edyär we süleyman oňa öylenyär. Süleyman kyrk yyl patyşalyk edyär. Onuň ölşi geň halatda bolyar: çüyşeden salnan bir ajayyp köşgünde hasasyna dayanyp, bir zatlar barada oylanyp durka, ezrayyl gelip, onuň janyny alyar. Ol köp wagtlap şol yagdayda duryar. Hiç kim onuň yanyna barmaga milt edip bilmeyär, janynyň çykandygyndan habarlary bolmayar. Iň soňunda hasasyny garynja ienligi zerarly, ol döwülyär we süleymanyň jesedi yykylyar. Şondan soň bilip, ony jaylayarlar; hökmi-süleyman - süleymanyň hökmi, güyji. Magtymguly süleyman baradaky rowayatlary, onuň ynsan-haywan we hemme zadyň üstünden höküm sürendigini göz öňünde tutup şeyle yazyar:

Tagtyny el çeken hökmi-süleyman,
Dünyäde galmady, ötdi, yaranlar!;

Möhri-süleyman - süleymanyň yüzügi, möhüri.

Sag elinde bardyr musa asasy,
Sol elinde möhri-süleyman gelür.
Magtymguly süleymanyň döw-perilere höküm edendigini, eliň ygtyyary elinde bolup, tagtynyň asmanda uçandygyny şeyle yatlayar:
Döw-periniň, ynsyň, jynsyň patşasy,
Soltan bolan şa süleyman şypa ber!
Tagty asmandan uçan,
Süleyman öldi gitdi.
Döwlere hökm eden süleyman kany,
Alar bilen yola gitmediň, dünyä!
«kurúanyň» edi süresinde süleyman hakda gürrüň berilyär. Umuman, ol keramatly adam hasaplanyar. Süleyman 962 (käbir maglumata görä, 976-6) yyl biziň eramyzdan öň aradan çykypdyr. Patyşalyk etmek bilen barabar, ol sebet (zenbil) dokamak bilen-de meşgullanypdyr. Rowayatlara görä, süleymanyň «agany» («aydymlar») atly gazallary, dine öwüt-nesihata degişli kitaplary, «hikmet» dien başga hem bir eseri bolanmyş.
Süleyman dek adyl şahy,
Tört yüz gurlan barygähi,
Ynsyň-jynsyň patyşahy,
Ol hem zenbil dokap geçdi.
Süleyman ıı (a. Soleyma:n) سليمان – pakistanyň demirgazyk günbatarynda bolan daglar. Ol owganystanyň gündogaryna çenli dowam edyär, meşhur haybar geçelgesi şu erde erleşyär.
Süleyman ııı (a. Soleyma:n) سليمان – araplaryň omeyyad (omewiler) dinastiyasyndan halypa welid ibn abdylmeligiň dogany. Ol welid ölenden soň 96-njy hijri (714-715) yylynda halypa bolyar. Onuň döwründe musulmanlar gürgeni, teberistany basyp alyarlar. Ol 99-njy hijri (717-718) yylynda aradan çykyar.
Süleyman ıw (a. Soleyma:n) سليمان – şa süleyman, ady sefi mürze. Saapbas ikinjiniň ogly. Sefewiler dinastiyasynyň patyşalaryndan biri. Kakasy ölenden soň 1077-nji hijri (1666-1667) yylynda

yigrimi yaşynda ikinji şa sefi ady bilen patyşa bolyar. Tiz wagtdan nähoşlayar. Köşk gurrandazlary (müneçjimleri) onuň sähetsiz sagatda tagta çykandygyny kesgitleyärler. Netijede ol sagalandan soň ikinji gezek täç geynip tagta çykyar hem-de öz adyny süleymana öwüryär. Ol örän rehimsiz, ganhor hem-de ayşy-eşreti söyyän başarnyksyz adam bolupdyr, 1106-njy hijri (1694-1695) yylynda aradan çykypdyr, erine ogly şa soltanhusayyn patyşa bolupdyr.
Süleyman atly osmanly türklerinden-de birnäçe patyşa bolupdyr.
Süleyman we mur (a-p. Soleyma:n we mu:r) سليمان و مور – dini rowayatlara görä, bir gün hezret süleyman özüniň leşgerleri bilen uly dabara bolup, bir tarapa baryan eken. Onuň yanynda dürli guşlar, haywanlar, döw-periler hem bar eken. Gidip barşyna, ol askalan ülkesine etip, garynjalar sährasyna aralaşyar. Sonda garynjalaryň arasynda bir ak garynja süleymanyň atlylarynyň dabarasyndan howp edip, beyleki garyjalaryň öz hinlerine girmeklerini buyuryar, gayry suratda süleymanyň leşgerleriniň ayagynyň astynda galyp, heläk bolmak ähtimalynyň bardygyny aydyar. Haywanlaryň, mör-möjekleriň diline düşünyän süleyman garynjanyň bu sözüni eşidip, yylgyryar we şol erde düşleyär, onuň aydanlaryna düşnendigi üçin allatagala şükür edyär, garynjanyň duygurlygyna geň galyar. Soň supra yaydyryp, garynjalaryň şasy bolan şol ak garynjany çagyryar. Su waka «kuruanyň» käbir sürelerinde, ylayta-da «neml» («garynja») atly süresinde (16, 17, 18 we beyleki ayatlarynda) beyan edilipdir. «kysasyl-enbiya» kitabynda yazylyşyna görä, şol ak garynja süleymanyň huzuryna gelende, süleyman ondan: «sen meniň pygamberdigimi we hiç haçan bir garynjany-da ynjytmajagamy bilmeyärmiň?» diyip sorayar. Sonda ol: «ey allanyň pygamberi, men muny bilyärdim, emma ululary kiçilere mähribanlyk etmekligi wajypdyr, men senden habarsyz bir garynja biriniň el-ayagynyň astynda ynjaymasyn diyip, pikir etdim» diyyär. Süleyman bu söze şatlanyar we onuň adyny sorayar. Garynja «adym munzar» diyip jogap beryär. Süleyman «näme üçin

garynjalary hinlerine saldyňyz» diende, munzar: «siz hemme ynsanlaryň patyşasy, men-de öz jynsymyň patyşasy men, eger garynjalar siziň leşgeriňiziň ayak astynda heläk bolup ölseler, men günäkär boljak!» diyyär. Hezreti süleyman: «olaryň hemmesini gaçyryp, özüň näme üçin gaçmadyň ?» diyyär. Munzar: «men olaryň ulusy-patyşasy, ulular öz ragyyyatlaryna mähriban bolmaklary gerek, olar her bir kynçylykda, yüze çykan bela-muşakgatda özleri yüzbe-yüz durup, kiçileri halas etseler, oňat bolar» diyip, jogap beryär. Soň süleyman bilen munzaryň arasynda birnäçe gyzykly sorag-jogap dowam edyär. Solary «kysasyl-enbiyadan» okamak bolar.

Süleyman, sen mura bir gulak goygul,
Sözüni diňlegil, jowabyn aygyl,
Häkim bolsaň, halky gün kibi çoygul,
Akarda suw ya öwserde el bolgul!

Süleymanşa (a-p. Soleyma:n-şa:h) سليمانشاه – seljuklar dinastiyasyndan bolan soltan muhammediň ogly. 548-nji hijri (1153-1154) yylynda tä 555-nji (1160) yyla çenli häkimlik edipdir.

Sümgürmek سومگورمك – burnuň sümügini ayyrmak, burnuňdan batly dem goyberip, burnuňy arassalamak.

Bir sümgürip, yanbaşyňa sürter sen,
Haram bolar üst-u başyň nas atan.

Sünbül (a. Sonbol) سنبل – 1) hoşa, baş, arpa-bugdayyň başy; 2) gara reňkli hoşboy ösümlik; 3) bir hili gülüň ady, giaöint (r), ol güldanda (garşokda) ekilip, nowruz bayramyndan öň bazara getirilip satylyar; 3) gm. Söygüliniň saçy; sünbül saç - gara we yogyn saç.

Her kim suluw men diyr, olmaz ygtybar,
Sünbül saçy, gylça bili bolmasa.
Her saçlary bir sünbül.
Syya saçy sünbülimden.

Sünnet (a. Sonnet, ks. Sonen) سنّت – 1) däp, dessur, tradiöiya, adat; kada, kanun, düzgün; eerilyän yol; 2) muhammet

pygamberiň sözleri we işleri, şerigat. Olar «kuruanda» bolmasada, erine etirilmegi her bir musulmana wajypdyr; 3) sünnileriň okayan namazy; 4) çagany «sopy» etmek, ujydyny kesmek: sünnete yatyrmak. Köplük sanda gelende «muhammet pygamberiň hadyslaryny öz içine alyan kitap» dien manyny aňladyar.

Pygamber sünnetin berjay
Kylayyn diyseň, öylengin.
Kyyamat güni güwämiz –
Sünnet bilen parz dälmi?

Sünni (a. Sonni:) سنّی - «sünnet» sözünden; yslam dininiň bir sektasy bolan sünnüligiň tarapdary; ähli-sünni (sünnet) – yslam dininiň bir sektasy. Olar pygamberden soň tertip boyunça abubekiri, omary, osmany we alyny halyfa diyip kabul edyärler. Emma şayylar (şygalar) munuň tersine, hezret alyny we onuň nesillerini pygamberiň mirasdar ymamlary diyip belleyärler we abubekiri, omary we osmany halyfalygy göyä nähak eeländiklerini aydyarlar.

Ähli-sünni namys edip gelerler.
Sünnüe sütündir, kafyrga setdir,
Çalsa tygy-tizi döwletalynyň.

Süň سونگ - beden, endam, endam-jan.

Gojalykça gider süňňüň kuwwaty,
Yigitlikniň zory dyza myhmandyr.

Süre i (a. Su:re) سوره - «kuruanyň» ayry-ayry baby we bölümi. «kuruanyň» bir yüz on dört babynyň her birine «süre» diyilyär.

Ezber eyläp okydylar «kuruany»,
«taha-u», «yasyny», «alhamd» süräni.

Süre ii سوره – hal işligiň - a//-e formasynda gelen «sürmek» işligi; sürüp.

Döwletleri bent edip, dine getiren,
Süre-süre bu dünyäden ötüren.

Süreyi-duhan (a. Su:re-ye doha:n) سورهء دخان - «kuruanyň» kyrk dördünji süresiniň ady. Manysy «duman» we «tütün» diymekdir.

Ol mekgede inipdir, elli dokuz ayatdan we üç yüz kyrk alty sözden ybaratdyr.
Bu sözler ol «süreyi-duhandadyr»,
«çilimkeşniň jayy weyl bolur ermiş».
Süreyi-taha (a. Su:re-ye taha:) سوره‌ء طه – ser. Surayy-taha we taha.
Süreyi-ykra (a. Su:re-ye ykrau) سوره‌ء إقرأ - «kuruanyň» 96-njy «alak» atly süresiniň ilkinji ayatynyň başky sözi. Ol şeyle başlanyar: «ykrau bi ismi rebbikellehi: halak» ([ey muhammet] hudayyňyň ady bilen oka, ol hemme zatlary yaratdy).
Wazzyhadyr yüzleriň her bergeyi mah-u leyl,
«süreyi-ykra» saňa mujde getirdi jebrayyl.
Sürme سورمه – 1) gözüň gyralaryna we kirpiklerine çalynyan gara boyag, poroşok; 2) çekme, stoluň çekmesi; 3) gurşun tozy.
Süňňüň sürmä döner, teniň turaba,
Doymaz-dolmaz er goynuny guçar sen.
Syya gaşa çalyp sürme.
Sürmek سورمك – 1) geçirmek, sarp etmek; 2) wagt geçirmek; dowam etdirmek; 3) yörütmek, ileri äkitmek; 4) işlemek, bejermek (topragy); dünyä sürmek – dünyäde oňat yaşamak, dünyäde wagtyňy hoş geçirmek; yaş sürmek - ömür geçirmek, yaşamak.
Niçeler bar, yigitlikde nist bolar,
Niçeler bar, süren yaşyna degmez.
Sürdüň, dünyäni sürdüň,
Ahyr wepasyn gördüň.
Sürmeçe سورمه چه – sürme (ser.), kiçijik sürme; göze, kirpige çalynyan boyag.
Yara yaraşar sürmeçe,
Sypatyn söylärem ençe.
Sürtmek سورتمك – 1) çalmak, süykemek; 2) gm. Yakmak, çakmak.
Bir sümgürip, yanbaşyňa sürter sen,
Haram bolar üst-u başyň nas atan.
Süsňetmek سوسنگتمك – sokmak, sümmek; diremek.

Kellesini süsňedip gabsany açdy,
Munuň müşgil işler başyna düşdi.
Sütem (a. Sitem) ستم – 1) zulum, horluk, azar; 2) jöwür-jepa; haksyzlyk; sütem eylemek – zulum etmek, azar bermek.
Galmady adalat beg-u hanlarda,
Yurda zulum-sütem doldy, yaranlar!
Bir biçäre – yalňyz kişä,
Sütem eyläp, zor olmagyl.
Sütün (p. Sotu:n) ستون – 1) asly grek sözi bilen baglanyşykly bolmaklygy çak edilyär. Arap dilinde-de ulanylyp, yöne (tayn) bilen yazylyar; direg, mermerden, daşdan, agaçdan edilen dik söeg, direg; jayyň fundamenti; 2) kitap, gazet sahypasynyň kolonkasy.
Sütüni syyamyş, örtenmiş oda,
Hayypdyr janyňa, çilim çekmegil!
Sygmay سيغماى – ser. Sygmak.
Sygmak سيغمق – erleşmek, jaylaşmak; orun almak; sygmay – sygman, erleşmän.
Sygmay çykdy deşti-sähra düzünden,
Yörän yoly, gonan yurdy bilinmez.
Sygynmak صيغينمق – ynanmak, dayanmak, yüz urmak, arka edinmek; penalamak, gudratly bir güyje ynanyp, şondan kömek islemek.
Merdiň sygnany alladyr,
Muhannes başa beladyr.
Yigit köňlüne sygynan,
Atyň görki reftarydyr.
Sygrynmak صيغرينمق – 1) sygdyrmak, erleşdirmek; 2) gm. Çydamak.
Sygryna bilmedim, syrymy diydim,
Saklana bilmedim, zybana geldi.
Sydk (a.) صدق – 1) dogrulyk, dogruçyllyk, yhlaslylyk; 2) päklik, päkyüreklilik; 3) ynanç; çyn, hakykat; sydky-dilden – tüys yürekden, hakykatdan.

Köňlüň hayra bagla, sydkyň imana.
Gel, köňlüm, sydk ile yalbar allaga.
Sydky-dilden haka köňül baglasam.
Sydk ilen tillerme toba iberseň,
Säher didelerime oyag etişse.
Syddyk (a. Syddy:k) صديق - «sydk – dogruçyllyk» dien sözden; 1) iň dogruçyl adam, hiç haçan yalan sözlemän, hemişe sözünde tapylyan adam; 2) dost, yar, yoldaş; 3) hezret abubekiriň, yusubyň we muhammet pygamberiň ayallarynyň biri ayşanyň lakamy; ser. Ebubekir.
Ebubekir syddyk – resul yarany,
Omar, osman, esadulla haky üçin.
Yusup syddyk yatyr zyndan içinde,
Patyşa bir mugjuz gördi düyşünde.
Sydky-dil (a-p. Sydk-e dil) صدق دل – ser. Sydk.
Syzdyrmak صيزديرمق – 1) serhoş etmek; duydurmak; haldan düşürmek; 2) birine bir zady çala mälim etmek.
Süňňüňi gyzdyryp, etiň syzdyrar,
Bir nyşana budur sende çilimkeş.
Syzzyldaşmak سيززيلداشمق – 1) jümmüldeşmek, syzlamak; 2) heder etmek, gorkmak.
Syzzyldaşar tenim eyyup teni dek,
Kişi bilmez, bir agyzsyz yaradyr.
Sykylmak صيقيلمق – 1) daralmak, daralyşmak; gysylmak; 2) bir zady gysyp şire çykarylmak; 3) gm. Ezilmek, horlanmak; 4) inçelmek, arryklamak.
Sykylsa burunlar, saralsa yüzler,
Gurysa dodaklar, bolmasa sözler.
Sylag (sy:lag) سيلاغ – halat, serpay; hormat, birine berilyän gymmat baha zat.
Ikiniň sylagy birin azdyrar,
Tayak bir dälini yola getirmiş.
Sylamak (sy:lamak) سيلامق – 1) hormatlamak, hezzet-hormak etmek; sylag bermek, halat-serpay bermek.

Hak sylayyp, guşlar uçar,
Kimse arak, şerap içer.
Sylmay (sy:lmay) صیلمای – ser. Sylmak.
Sylmak (sy:lmak) صیلمق – 1) gurutmak, süpürip gurutmak; 2) ayyrmak, öçürmek; sylmay – gurutmak.
Gam dumany basyp garyp köňlümni,
Gözde yaşym sylmay, döküp baradyr.
Symrug (p. Si:morg) سیمرغ – 1) mifologiyada, ertekilerde duş gelyän örän uly guş. Oňa «guşlaryň şasy» we «anka» hem diyilyär. Ol kap dagynda orun tutupdyr. Firdöwsiniň «şanamasynda» getirilen rowayatlara görä, haçan-da sam täze dünyä inen ogly zaly elburz dagyna eltip taşlanda, symrug ony alyp, kap dagyna çykaryar we öz jüyjeleri bilen birlikde terbieleyär. Birnäçe wagtdan soň sam düyşünde ogluny görüp, onuň gözlegine çykyar we kap dagyna baryar. Symrug zaly sama tabşyryar we öz eleginden birini-de oňa berip, her wagt şony oda çirkizse, häzir boljakdygyny we oňa kömek berjekdigini aydyar. Symrug rüstem bilen ispendiyaryň urşunda zalyň hayyşy boyunça rüsteme kömek edyär hem-de şonuň akyl bermegi boyunça ispendiyar rüstemiň elinden ölyär; 2) käbir çeşmelerde symrug zala bilim beren dana ussadyň (hekimiň) ady diylip görkezilyär. Symrug guşa şeyle at berilmeginiň sebäbi onuň elekleriniň reňkleri hemme guşlaryň elekleriniň reňkini özünde jemleyänligi üçindir.
Symrug guş per açdy, ganatyn yaydy.
Anka aydar: «yolçuyam»,
Hüthüt aydar: «ilçiem».
Symyş سیمیش – 1) sürlen er, öň sürlüp ekilip yörülen er, üstünden ençeme gezek azal geçen er; 2) gm. El degen, öň adam gören (ayal), dul ayal.
Tedrimine darytmadym,
Mydam işim symyş bile.
Syn (sy:n) سین – 1) gözegçilik; synag; üns; 2) seretmek; öwrenme; 3) kemçilik, ayyp.

Bildirmez adam parhy,
Syn bilen daşdan, dogrusy.
Atda ayak bolsa, özge syn bolmaz.
Syna (p. Si:ne) سینه – 1) gursak, kükrek; 2) göwüs; 3) yürek; synayy-aşufta – yüregi perişan, bulaşyk hala düşen; perişan yürek, telbe, däli.
Mert oldur, şat tuta gamdan synasyn,
Er yüzi doldurmaz gözüň hanasyn.
Synayy-aşufta, zowwary-älem;
Syna çäk etmek – gursak paralamak, kükrek yyrtmak.
Dideden yaş döküp, synam çäk edip,
Telbe dek özümni urdum her yana.
Agşamny okasaň, şeytanlar aglar,
Göwsüne daş urup, synasyn daglar.
Synayy-aşufta (p. Si:ne-ye a:şofte) سینه آشفته – ser. Syna.
Synamak (sy.namak) سینامق – barlamak, barlap görmek, synag etmek, synag edip görmek.
Magtymguly aydar, barha yol tany,
Bäş gün synamaga iberdi seni.
Syndyrmak صیندیرمق – döwmek; bozmak; dänmek.
Yigitligiň zory syndyr daşlary.
Süleyman dek ähdimni syndyrdygym bilmezmiň ?
Ykbalyň oyansa, döwlet yar olsa,
Daga azy ursaň, daşy syndyrar.
Synmak i (sy:nmak) صینمق – 1) peselmek, azalmak; pese düşmek; 2) gm. Batmak, yykylmak; heläkçilige uçramak.
Ol jandar yok bolur, halk andan dynar,
Ogul-gyz az turar, halk öji synar.
Synmak ii صینمق – 1) döwülmek, bozulmak; dagylmak, dargamak; gm. Eňlip gaçmak.
Ykbalyň oyansa, döwlet yar bolsa,
Daga azy ursaň, daşy syndyrar.
Sypa (p. Sipa:h) سپاه – ser. Sypah.
Sypa bolup, müner atyn bilmeen,

Görerge sypa men, tanyrga dilkeş.
Sypagerlik (p-t. Sipa:hi:-ger-lik) سپاهیگرلیك – goşunçylyk, esgerlik, goşunçylyk işi bilen meşgul bolmaklyk; sinonimi: sypahylyk.
Bilmedim, sen kaysy bolduň, belli bir iş tutmadyň,
Ne sypagerlik bile bolduň, ne mollalyk bile.
Sypanmak (sy:panmak) صیفانمق – bezenmek, özüňe timar bermek, özüňe bezeg bermek.
Bezminde, näzinde intiha etilen,
Sypanar, ellener gyzy behişdiň.
Syparyş (p. Sifa:riş) سپارش//سفارش - «sopordan – tabşyrmak» işliginden yasalan at (ismi-masdar); 1) tabşyryk, sargyt, zakaz; 2) buyruk, perman; syparyş etmek – tabşyrmak, sargyt etmek, zakaz etmek.
Syparyşam bolsa ol deňe-duşa,
Hyzyr gören gider köp uzak yaşa.
Sypat i (a. Syfat, ks. Syfa:t) صفت – 1) boluş, halat, bir şahsyň ya-da zadyň bolşuny, halatyny we nähilidigini bildiryän söz; 2) ahlak, gylyk, häsiet; hynzyr sypat – doňuz häsietli, doňza meňzeş, gylyk-häsieti doňzuňka meňzeş adam; bugra sypat – bugra häsietli; bugra yaly.
Kükreyür he titreyür gahry-gazap birle sakar,
Çoh yylanlar haşlaşyp, bugra sypat möyler çakar,
Roza tutmaz bendelerni hak jähennemde yakar,
Suraty hynzyr sypat nagşy bedenler ondadyr.
Sypat ii (a. Syfa:t, bs. Syfat) صفات – sypatlar, häsietler, boluşlar; ahlaklar; ser. Sypat i.
Akyl etmez zatyna,
Pikr ermez sypatyna.
Ey sypatyndan tekellüm her til üzre müň sena.
Sypah (p. Sipa:h) سپاه – goşun, leşger; orda; birnäçe polky öz içine alyan goşun bölegi.
Sypah bolup, ata çykan her erden,
Akly känden aňlan başy gerekdir.

Sypahy (p. Sipa:hi:) سپاهی – 1) goşunda gulluk edyän, soldat, esger, serbaz; 2) goşuna degişli adam, harby gullukdaky adam; 3) xwı asyrda we xwiii asyryň başynda safawylar dinastiyasynyň atly goşun böleklerine şeyle at berlipdir. Bular soň şaabbas birinjiniň döwründe täzeden düzülip, «gorçy» atlandyrylypdyr.
Dünyä bir saraydyr, saz bile söhbet,
Sypahyga – destgäh, şalarga – şöwket.
Sypahylyk (p-t. Sipa:hy:-lyk) سپاهیلیق – ser. Sypagerlik.
Sypdyrmak صیپدیرمق – 1) goybermek, halas etmek, boşatmak, azat etmek; 2) goybermek (tutup duran zadyňy).
Rahat yatyrmayyn dünyä,
Tutsa sypdyrmayyn dünyä.
Sypmak صیپمق – gutulmak, boşamak, halas bolmak, gözegçilikden ayrylmak.
Adamzat gözden sypynça,
Yatdan çykar gan kepinçä.
Syr (a. Sirr, ks. Esra:r) سرّ – 1) gizlin zat, ogryn gürrüň, gizlin iş ya-da söz; 2) ynsan akyly etmeyän huday hikmeti, gudraty.
Magtymguly, wagtdyr, iste myradyň,
Bu syry akmak açar ya bir diwana.
Aňladygym işi eylesem yzhar.
Baby-hakdan keşf olmuşdyr bu esrar.
Syrat i (a. Si:rat, ks. Sier) – 1) ahlak, bir adamyň ruhy haly, tebigat; antonimi: surat; 2) terjimehal, biografiya; bir adamyň hususy hal-yagdayynyň taryhy; 3) gylyk-häsiet; moralü.
Bilmes özi dünyä zerre, syratyn betnam eder,
Özni bilgen üşbu dek reftara bolgan naskeş.
Azazyl dünyäniň syratyn bozdy.
Syrat ii (a. Sira:t) صراط – 1) yol, dogry yol; 2) köpri, syrat köpri – dini düşünjelere görä, dowzahyň üstünde bolan darajyk köpriniň ady, ol göyä gyldan inçe we gylyçdan yitimişin. Kyyamatda şondan geçenler behişde baryarmyş.
Syrat köprüsinden salamat geçer,
Haka gulluk eden jany biläni.

Kyyamatda dogry yoluň
Syrat köpri bolajakdyr.
Syratdan geçerler inçedir gyldan.
Syrdaş (a-t. Sirr-daş) سرداش – bir gizlin zatdan habarly bolan iki adamyň biri, syr alyp-berşilyän adam yürekdeş.
Yaman bilen yoldaş bolma,
Duşman bile syrdag bolma.
Syrlaşmak سرلاشمق – syr alyp berişmek, gizlin sözüňi aydyşmak.
Syrlaşarga yar bolmasa.
Sözleşerdim, syrlaşardym yar bilen.
Syrt i صرت – arka, yz, arkanyň yokary tarapy, egin; biriniň ya-da bir zadyň arka tarapy; otyr er.
Hünärsiz öz syrtyn yapmaz,
Märekede orun tapmaz.
Zalymlar mazluma syrtyn gabardyp,
Gamçysyndan ganlar saça başlady.
Syrt ii (sart) سرت – 1) çalt, tiz; gaty, çetin; 2) kesgin, yumşak däl; 3) zorly, gayratly, güyçli; syrtlan - çaltlyk bilen, tiz.
Diyseler: «atlan-ha, atlan!»
Mert yigit öt çeynär syrtlan.
Syrtlan (syrt-lan-len-ilen-bilen) سرتلان//سرطلان – şu söz magtymgulynyň döredijiliginde diňe bir gezek «baş üstünde» dien goşgusynda gabat gelyär. Bu sözüň duş gelyän bendi köp golyazma diwanlarda dürli nusgalarda berlipdir. Düşündirişimiz töwerekleyin bolar yaly, şolardan käbirini alyp göreliň:
Diyseler: «altanha-atlan!»,
Süňk çenäp iyr göte syrtlan,
Yow güni gayrata gatlan,
Lagnat goyma riş üstünde.
Ya-da:
Diyseler: «atlan-ha-atlan!»,
Süňek çeynäp bürgüt, syrtlan,
Yow güni gayrata gatlan,
Lagnat goyma riş üstünde.

Ene-de:
Diyseler: «atlan-ha-atlan!»,
Mert yigit ot çeynär syrt-lan...
Sular yaly tapawutly nusgalar başga-da köp. Meselem, öňki aziya halklary institutynyň golyazmalar hazynasynda saklanyan w-3654 sanly golyazmada şu bendiň dürli görnüşde gelyän ikinji setiri: «jeň esbaby durur galkan» şekilinde örän jaydar getirilyär we birinji setir bilen-de ylalaşyar.
Her halda beyik şahyryň goşgy setirlerine her kim özüçe baha beryär, özüçe düşündiryär, käte özgerişler girizilyän halatlar hem bar. Emma öňünden aytman beyle etmek ylymda yol berilyän zat däl. Eyranda çykan «edebi miras» atly kitapçada yokarky setire «götüňe sygmajak işi etmeli däl» diylip, düşündiriş berilyär. Metbugatda çykan «şahyryň dünyäsi – düypsüz umman» atly makalada bolsa, ol setir düypden täze sözler bilen çalşyrylyp: «suwluk çeynäp göye arslan» şekilinde berlipdir. «suwluk çeynemekden-de gayrata galmak, çynyň bilen topulmak» diylip many çykarylypdyr.
Gynansak-da, biz magtymgulynyň eserleriniň düşündirişli sözlügini we diwanynyň tankydy tekstini düzen mahalymyzda iň ähtibarly gadymy golyazma diwanlarynda şeyle nusga gabat gelmändik. Her halda bu-da bir nusga, bu-da bir pikir.
Aydylanlardan has göwne makuly we asyl çeşmelerde gabat gelyäni, biziň pikirimizçe: diyseler: «atlanha-atlan! Mert yigit ot çeynär syrt-lan» nusgasy görünyär. Emma şu erde gelyän «syrtlan» sözüni yörite düşündirmek zerurlygy yüze çykyar, çünki, onuň iki manysy bar. Eger ot at hökmünde özbaşdak söz bolup gelse, onuň manysy «eňsesi yally möjegiň (gurduň) uly görnüşi, günorta yurtlarynda yaşayan we ölüleri mazardan çykaryp ya-da ölen haywanlaryň maslygyny iyip gün göryän yyrtyjy haywan» diymekdir. Ikinji manysy «syrt» sözünden goşulma goşulyp emele gelen sözdür. «syrt» sözi yatlanan sözlüklerde «arka, egin, yz, biriniň ya-da bir zadyň arka tarapy, ikinji manysy «çalt, tiz, kesgin, zorly, güyçli» diymekdir. Syrtlan

aslynda syrt bilen diymek (syrt-bilen, ilen, len) eger goşulyan sözüň çekimlisi inçe bolsa (lan), eger goşulyan sözüň çekimlisi yogyn bolsa. Seylelikde, «syrt»+lan=syrtlan bolyar. Onuň manysy «çaltlyk bilen, tizlikde, bar güyjüň, arkaň bilen» bolyar. Su hakykatdan ugur alyp, goşgyny okap göreliň:
Diyseler: «atlanha-atlan!»,
Mert yigit öt çeynär syrt-lan.
Görşümiz yaly, şahyr bu erde galagoply söweşe tayyarlanylyan wagtda, atlanyp söweşe ugralyan pursatda mert yigitleriň çalt we bar güyçleri bilen «öt çeynändiklerini», yagny, gahar-gazaba münüp, ayaga galyandyklaryny nygtayar. Suňa görä-de, goşguda gelen «syrtlan» sözüni «maslyk iyyän yyrtyjy haywan» diyip düşündirmek, biziň pikirimizçe, dogry däl. Sahyr «öt» sözüniň gayrat manydadygyny bir goşgusynda şeyle beyan edyär:
Magtymguly söylär sözde,
Gayrat ötde, haya gözde.
Syrylmak (sy:rylmak) سيريلمق – 1) gabyndan çykarylmak (gylyç, gama, pyçak we ş.m.); 2) süpürilmek, ayrylmak; 3) arassalanmak (päki bilen).
Ey yaranlar, kuwwat berjek hudadyr,
Aly zülpükary syrylsyn indi.
Sytayyş (p. Sita:yiş) ستايش – ser. Sitayyş.
Sytdyk (a. Syddy:k) صديق – ser. Syddyk.
Sytk (a. Sydk) صدق – ser. Sydk.
Keyik aydar: «aglar men,
Haka sytkym baglar men!».
Syfat (a. Syfa:t, bs. Syfat) صفات – sypatlar, gylyklar, häsietler; ser. Sypat ii.
Ey syfatyňdan tekellüm her til üzre müň sena.
Syhr (a. Sihr, ks. Esha:r we sohu:r) سحر – 1) jady, jadygöylük, bögi, bögüçilik; gözbagçylyk; 2) jadygöylük güyjüne ee bolan özüne çekijilik, bent edijilik; 3) şygyr we çeperçilik yaly ynsany özüne çekip bent edyän hünär. Muňa «halal syhr» diyilyär; syhr

okamak (etmek) – 1) jadylamak, jadygöylük etmek; 2) gm. Hile etmek, al salmak.
Döwlet üçin baksaň, döwlet humaya,
Genç üçin syhr okyp, mara yüz ursaň,
Syhr edip, her dem any tartar özüniň katyga,
Çünki betkärdir gözige dayyma bardyr çilim.
Syhhat (a. Syhhet) صحّت – 1) saglyk, salamatlyk; 2) hakykata dogry gelme, esasly bolma, hakykat; 3) dogrulyk, yalňyş dällik.
Syhhatynda hak kelamyn söylän yok,
Mejlisinde bir nesihat eylän yok.
Syçjyn (a. Sijji:n) سجّین – ser. Siçjin.
Halyň gören hayran bolup aglarlar,
Özüň syçjyn atly jayda baglarlar.
Syya (p. Siya:h) سیاه – 1) gara, gara reňk; kömüriň reňkindäki her bir zat; 2) garaňky, tüm, tümlük; 3) garayagyz adam; hebeşi gulam; 4) çernila (r.), syya; syya zülp – gara saç; syya seň - gara daş; ser. Syyah; bagty-syya – bagty gara, betbagt.
Syya zülpüň suratkärdir dökümli.
Dostlar, ygtybarym yokdur ömürge,
Bagtymnyň syyahy reň biyr kömürge.
Her kimde bolmasa, iman eseri,
Yüregi oyanmas, syya seň bolar.
Sen yyrak etgil meni bagty-syyadan, ya reb!
Syya zülp (p. Siya:h zolf) سیاه زلف – ser. Syya.
Syya seň (p. Siya:h seng) سیاه سنگ – ser. Syya we seň.
Syyagöş (p. Siya:h-gu:ş) – ser. Syyagüwş.
Syyagüwş (p. Siya:h-gu:ş) – garagulak, şagala çalymdaş yyrtyjy haywan, onuň iki gulagy gara bolyar, ol hemişe arslanyň, yolbarsyň yzynda gezip, şolaryň awunyň galyndysyny iyip, gün geçiryär. Olar garagulakdan gorkyar, çünki uklan wagtlary garagulak olaryň gulagyna peşew etse, olar ölyärmiş dien maglumat bar.
Sir syyagüwş görse, pil hem kergerden,
Agaja gurt düşer, gawun hil tapsa.

Syyak (a. Siya:k) سیاق – 1) tär; gylyk, endik, häsiet; 2) sözleyiş, sözüň gelşi; 3) tertip; obraz; 4) sürmek (mallary).
Her başy saçlyny hatyn diymäňler,
Hatyn oldur, syyagyndan bellidir.
Syyap (a. Siya:b) ثیاب – ser. Siyap.
Syyasat (a. Siya:set) سیاست – 1) halkyň işlerini düzeltmek, yurdy dolandyrmaklyk; 2) günäkärleriň temmisini pugta bermek; 3) ilata oňat seretmek; 4) döwletler arasyndaky diplomatik gatnaşyklar. Pars dilinde jeza, temmi dien manylarda gelyär; 5) haybat, gorkuzma, howp salma; syyasat sürmek – haybat atmak; sed syyasat – yüz haybat.
It hem aryklygyn gurda bildirmez,
Elbetde, duşmana syyasat yagşy.
Sährasyndan süleyman ger sürse sed syyasat,
Gelse peri patyşahy – aktemir-u janpolat.
Syyah (p. Siya:h) سیاه – ser. Syya; bagty-syyah – gara bagt, bet bagt.
Magtymguly, yyglar men bu bagty-syyahymdan,
Gorkar men jan apaty – el-ayak güwähimden.
Säw (a. Sehw) – ser. Sähw.
Jahan bazarynda pelek humarbaz,
Bir säw bilen ynsan aňy utmaz hiç.
Sähw (a. Sehw) سهو – 1) unutmak, yatdan çykarmak; 2) yalňyş, hata, galat, säw.
Magtymguly, gerçe işim namazdyr,
Köňlüm perişandyr, sähwim derazdyr.
Sähel سَهَل – azajyk, biraz, ujypsyz, kem.
Ulug namyslarda yaramaz derde,
Namart öyde sähel işi ar eder.
Säher (a. Seher, ks. Esha:r) سحر – ir ertir, daň wagty, ir ertir gün dogyan wagty, gün dogmazynyň öňüsyrasy; gündiz; şam-u säher – ertir-agşam; gije-gündiz.
Her göz säherde bidardyr,
Eesinden ülüş bardyr.

Yüz müň günä yok eylär,
Säher gözden yaş gitmek.
Sähet (a. Sa’d) سعد – 1) gutlulyk, bagtyyarlyk, mübäreklik; 2) bereket we ugur getiren zat.
Synayyn, göreyin bu gün ykbalym,
Yagşy gün, hoş sähet gelipmi salym.
Sähl (a. Sehl) سهل – 1) aňsat, sada, eňil; 2) yumşak, yumşak er; sähli-mumtanyg - «sähl - aňsat», «mumtanyg – gaty kyn, mümkin däl»; çuň manyny sada sözler bilen beyan edyän şygyr. Sadalygyna garamazdan, gaytalap öykünip bolmayan şygyr. Magtymgulynyň ençeme eserleri şu häsiete eedir. Mes.:
Gara saçy ak topukda çatylan.
Su häsietde ajayyp eserler döreden gündogar klassyklardan rudekini, ylayta-da sagdyny görkezmek bolar.
Sähli-mumtanyg (a. Sehl we momtany’) سهل و ممتنع – ser. Sähl.
Sähmnäk (p. Sehmna:k) سهمناك - «sähm – gorky, howp» we «na:k» goşulmasyndan emele gelen sypat; gorkuly, howply, hatarly.
Iki gürzli topuldy, sähmnäk-u gazapnäk,
Ruhum teslim etdiler, direldim jana geldim.
Sähra (a. Sahra:u, ks. Saha:ri:) صحراء – 1) çöl, beewan (beyaban); 2) otsuz-suwsuz giň meydan; 3) sahara çöli; deşti-sähra – giň, tekiz er we çöllük.
Sygmay çykdy deşti-sähra düzünden,
Yörän yoly, gonan yurdy bilinmez.
Bäş müň agaç yajuç, müň agaç sähra,
Edi müň agaç zemin - jezire, derya.
Sährayy (a-p. Sahra:i:) صحرائی - «sähra» we pars dilinde degişliligi aňladyan «i» goşulmasy bilen yasalan at, sypat; 1) sähra degişli, sähraly. Bu erde türkmensährany göz öňünde tutyar; 2) azadynyň ikinji edebi lakamy.
Magtymguly dier, şermende, asy,
Atasy sährayy azada belli.

- T -

TAAJUP (a. ta’ajjob) تعجّب - ser. tagaçjup.
TABAK (a. ta:bak) طابق - 1) içine nahar we başga zatlar guýmak üçin ulanylýan gap; 2) ýarym, ýarty; 3) ýarty goýun; 4) gm. nahar.
Bagzy gözel sirkä basdyr saçyny,
Artmaz, ýuwmaz, tabagyny, daşyny.
TABAKDAŞ (a-t. ta:bak-daş) طابقداش - biri bilen bir tabakdan nahar iýýän adam; bile nahar iýýän.
Tagamda tabakdaş bolma,
Üflis, haramhor biläni!
TABAN (p. ta:ba:n) تابان - 1) «tabydan – ýaldyramak, şöhle salmak» sözünden; ýagty, parlak, ýalkymly, ýalkym salýan, ýagtylyk berýän; 2) gm. 1) owadan, gözel; 2) söýgüli; ýar; taban bolmak – ýagty bolmak.
Täze taban olan ömrüm çyragy,
Gyş hazany degse, gögermez bagy.
Eý şems-u kamar ýüzli,
Tabana gözüm düşdi.
TABŞYRMAK تابشيرمق - 1) bermek, bir zady birine gowşurmak, bermek; 2) bir işi erine etirmegi birine ýüklemek; 3) nygtamak; öňünden aýdyp goýmak.
Keramyl-kätibeýn sag-u soluňa,
Ýazyp, namaň tabşyr magşar goluňa.
TABYG (a. ta:by’) تابع - birine boýun sünen, tabyn bolan; birine eerýän.
Hak işinden bihabar, halk içre bagzy kazydyr,
Tabygy jyndyr anyň, hakka ki şeýtan özüdir.
TABYSTAN (p. ta:bista:n) تابستان - ýylyň dört paslynyň biri, tomus, ýazdan soňky pasyl.
Elli bäşde tabystany,
Göýä zemistana geldiň.

TABYT (a. ta:bu:t) تابوت - ölini salyp, gabrystana äkidilýän tagtadan ýasalýan uzyn sandyk; salaja, tabyt.
Er goýnuna girdi münüp tabytlar,
Magtymguly aýdar, deň-duş ýigitler.
TABYŞ (p. ta:biş) تابش - «tabydan – ýaldyramak, şöhle salmak» dien işlikden ýasalan at (imýa deýstwiýa); ýagtylyk, nur, şöhle, günüň, oduň yssysy.
Bir tabyşa tap etmedim, toz boldum,
Toprak boldum, ataş boldum, suz boldum.
TAWAZYG (a. tewa:zo') تواضع - ser. towazyg.
TAWUS (a. ta:wu:s) طاوس - asly grekçe hem-de hindçedendigi çak edilýär; owadan elekli bir guşuň ady. Ol köplenç günorta Aziýada we Hindistanda bolýar, owadanlygy üçin köşklerde we hususy baglarda saklanypdyr.
Tawus guş zynatly, Dawut towuşly.
Tezerw şiweli, käkilik ýörüşli.
Tawus guş simaly, ütelgi gözli.
Gumrular owaz bilen,
Tawus işi näz bilen.
TAWUŞ تاوش - ser. towuş.
TAG (ta:g) تاغ -1) hyýar, gawun-garpyz ýaly bakçalaryň ilkinji ýaýradýan şaha-ýapraklary; 2) gm. ýaşlyk, etginjeklik.
Bar almadyň bagyňdan,
Hazan urdy tagyňdan.
TAGALA (a. ta'a:la:) تعالی - 1) beýik, uly, belent; 2)guwanç, buýsanç; 3) beýgelmek, belent mertebeli bolmak; 4) beýikdir, ëkarydyr; artykdyr, beýik mertebelidir;
hak tagala – beýik mertebeli hudaý.
Maksadyň, Magtymguly, sen hak tagaladan dile,
Gapyl olma gije-gündiz, bol huda zikri bile.
TAGAM (a. ta'a:m) طعام - 1) nahar, iýmit; 2) agyz ýa-da dil duýgusy; 3) gm. lezzet, eşret.
Togsan dürli tagam bolsa gaşyňda,
Ne lezzet, içinde duz hem bolmasa,

Dünýä sözi meňzär duzsuz tagama,
Söz içinde gelin-gyz hem bolmasa.
TAGAT I (a. ta:’at, ks. ta:’a:t) طاعت - 1) tabyn bolma, boýun egme; gulak asma; 2) namaz okap, dürli dini dessurlary erine etirip, hudaýa gulluk etme; takwa bolma; tagat kylmak (çekmek) – namaz okap, hudaýa gulluk etmek, takwalyk etmek.
Ýigitlikde tagat kylgyl,
Garrylyk etmezden burun.
Geçer pursat, öter döwran,
Güýmenewer tagat bile.
Birniçeler mydam kylar tagaty,
Gulluk-tagat eýlemedim hudaýa.
TAGAT II (ta:’a:t, bs. ta:’at) طاعات - ser. tagat.
TAGAÇJUP (a. ta’ajjob) تعجّب - «ajap» sözünden; 1) geň galma, haýran galma; 2) geň, enaýy; tagaçjup kylmak – geň galmak.
Edi ýaşda gördi ÝUsup bu düýşi,
ÝAranlar, tagaçjup Allanyň işi.
TAGBYR (a. ta’bi:r) تعبیر - 1) ërma (düýşi); 2) beýan etme; düşündiriş; 3) bir matlaby beýan etme; 4) manny; tagbyr kylmak (aýtmak) – 1) ërmak; 2) düşündirmek, beýan etmek.
Magtymguly, düýşi ýagşy kyl tagbyr,
Razy bol adyňa ne ýazsa takdyr.
Müneçjimler bary üýşüp gaşynda,
Her kaýsy bir tagbyr aýtdy, ýaranlar.
TAGZYM (a. ta’zi:m) تعظیم - 1) ulaltma; 2) hormat etme; baş egme; baş egip salam berme; tagzym etmek (kylmak) – hormat etmek, baş egip hormat etmek, baş egip salam bermek.
Bir Aý bile bir Gün ol on bir ýyldyz,
ÝUsupga köp tagzym etdi, ýaranlar!
Olturyp, tagzym kyldy:
«Salam aleýk, ýa Aly!».
TAGZYR (a. ta’zi:r) تعزیر - 1) käemek; temi bermek, jezalandyrmak; 2) günä edene şerigat boýunça temi bermek, edep etmek.

Binamazny geltüriň, tagzyr birle hed uruň,
Huçjat kylsa, öltüriň käfir durur binamaz.
TAGÝYR (a. tagýi:r, ks. tagýira:t) تغيير - «gaýr – başga, aýry» dien sözden ýasalan işligiň nämälim formasy; 1) özgeriş; üýtgeýiş; 2) üýtgeme, başgalaşdyrma, degşirme; 3) gm. bozma; bir halatdan başga halata geçirme; tagýyr bermek - üýtgetmek, özgertmek.
Adam bolsaň, berme halyňa tagýyr,
Kişige bu ëldan ýagşy ël bolmaz!;
tagýyr tapmak - özgermek, üýtgemek.
Hemme zatlar tagýyr tapar özünden.
Köňli tagýyr tapmaz bolsa jem bile.
TAGÝYRAT (a. tagýira:t, bs. tagýi:r) تغييرات - ser. tagýyr.
TAGLAMUN (a. Ta'lamu:n) تعلمون - «ylym – bilmek» sözünden; 1) bilýärsiňiz; 2) Arabystanda dagyň ady.
Taglamun dagynda kimdir gezdiler,
Müъmün munda, berat anda ýazdylar.
TAGLYM (a. ta'li:m, ks. ta'li:ma:t) تعليم - «ylym» sözünden ýasalan işlik; 1) öwretme, birine ylym, hünär öwretme; 2) okatma, sapak berme; taglym almak - öwrenmek, sapak almak.
Sopular pirlerden taglym almady,
Dünýä üçin dinden geçe başlady.
TAGLYMAT (a. ta'li:ma:t, bs. ta'li:m) تعليمات - ser. taglym.
TAGN (a. ta'n) طعن - 1) naýza urmak, biriniň aýbyny aýtmak; 2) teene, sögünç, käýinç; kinaýa, gyjyt; ýaňsy, gülki, masgaralama; tagn etmek – teene etmek, ýaňsylamak; masgaralamak.
Derwüşe tagn eden lagny-hudaýdyr,
Derwüş erde derýa, ýa gökde aýdyr.
TAGNA (a. ta'ne) طعنه - 1) naýza bilen bir gezek urmak; 2) sögme, käýinç, ýamanlama, kinaýa, gyjyt; ser. tagn.
Magtymguly, görüp duşman tagnasyn,
Mert oldur, şat tuta gamdan synasyn.
Tagna bilen solar boldum.

TAGSYR (a. taksy:r, ks. taksy:ra:t) تقصير - 1) gysgaltma; 2) bir işi kemçilikli erine etirme; 3) günä, ýazyk; 4) saklanma.
Baglaýyp böhtan ile fakr ähline tagsyrlar,
Selle baglap başyna aç böri sopy-pirler.
TAGSYRAT (a. taksy:ra:t, bs. taksy:r) تقصيرات - ser. tagsyr.
TAGT (a-p. taht) تخت - üstünde oturmak üçin tagtadan ýa-da metaldan ýasalýan dört aýakly giň oturgyç; krowatь; 2) şalaryň цeremoniýalarda üstünde oturýan ýörite ýasalýan oturgyjy; 3) gm. hökümdarlyk; tagty-Süleýman – Süleýmanyň tagty. Rowaýata görä, Süleýmana eliň güýji berlipdir. Şol güýç arkaly ol öz tagtynyň üstünde halan erine gitmegi başarypdyr; tagty-rowan – göterip äkidilýän tagt.
Tagtyny el çeken hökmi-Süleýman,
Dünýäde galmady, ötdi, ýaranlar.
Tagty-Süleýmany eýlediň weýran.
Altyn tagtly, almaz täçli,
Döw begleri daşyndadyr.
TAGTA (p. tahte) تخته - 1) kesilip ýassy edilen agaç, ënulyp, ýassy edilip kesilen agaç; 2) agaç; 3) sahypa; list; 4) agaçdan edilen gurluşyk material.
Arkasy tagtadyr, bolmaz ëkuşy,
Bilinmez inişi, düzi Byragyň.
TAGTY-ROWAN (p. taht-e rewa:n) تخت روان - ser. tagt we rowan.
Geýimlerim soýuldy, tagty-rowana geldim.
TAGUN (a. ta:’u:n) طاعون - gyrgyn, çuma.
Her il destur etse şerap içmäge,
Ol ýurda tagun durmana gelgeý.
Töwrize tagun düşer, Şiraza kişe.
TAZY (p. ta:zi:) تازى - 1) aw awlaýan itiň bir görnüşi, ol inçe billi, aýaklary uzyn we örän ýüwrük bolýar; 2) arap, araba degişli.
Çöl erlerde tazy görmän tilkiler,
Hyýal eder ýatan şiri atmaga.

TAÝ I (ta:ý) تای//طای - 1) deň, barabar; 2) ikinji biri; 3) tarap, ýan; 4) haýwan ýüküniň bir tarapy; taýa – tarapa, ýana.
Magtymguly gezip her taý,
Etmediň jahanda perwaý.
ÝUsup-Züleýhanyň taýy gözel sen!
Ýüze taýdyr özi Döwletalynyň;
taý etmek – deň etmek, deňleşmek.
Namaz bile bäş işiňni jaý etgin,
Toprak bile öz köňlüňni taý etgin.
TAÝ II (a. taýý) طی - 1) geçme, ýöreme, ýöräp geçme, ël geçmek; 2) bir zady dolamak; 3) aruz ölçeginde «mustafъylun» bahrynda dördünji harpyň düşürilmegi; taý gitmek (etmek) – ël geçmek.
Kaçana deň taý gider sen düz bile.
Hem han bolsa, hem dünýäsi taý bolsa.
TAÝ III (a. Ta:i:) طائی - ser. Hatam Taý.
TAÝDYRMAK (ta:ýdyrmak) تایدیرمق- 1) sürüşdirmek, typdyrmak; 2) gm. ýykmak, ëk etmek; aýyrmak.
Dünýä meni taýdyrdy, bir ýanym etdi urpak
Janan jiger diliban, tartar, gan goýmaz toprak.
TAÝN (a. ta:) ط - arap-pars elipbiýiniň on dokuzynjy harpy. Muňa «taýy-hutty», «tay-möhmele» («nokatsyz taýn») hem diýilýär. Ebjet hasabynda – 9. Bu harp arap diline mahsus bolup, diňe birnäçe pars sözünde «t» deregine ulanylypdyr.
«Taýn» - tamag birle köňülni nefs ëluna salmagyn.
«Taý» - talaby-didaryň aram-karar kylmazlar.
TAÝPA (a. ta:ife, ks. tewa:if) طایفه - 1) bölek, topar, jemagat, mahsus bir synpy döredýän adamlar; kowum, kabyla; däp-dessury, ahlaklary ýa-da mezhebi bir bolan adamlar.
Diýdim: «Ähli-zalym ne taýpa durur»,
Diýdi: «Gürkdür, itdir, pişikdir, şagal».
TAÝR (a. taýr, ks. toýu:r) طیر - 1) guş, uçýan ganatly guşlar; 2) uçma, uçuş; taýr etmek (kylmak) – uçmak, ganat baglamak, uçuş etmek.

Taýr ederdim her ýana,
Şükr ederdim subhana.
TAÝRAN (a. teera:n) طيران - uçma, uçuş, perwaz etme (ser.) taýran etmek – uçmak, perwaz etmek.
Jan howpundan bolar akylly haýran,
Ýylan kişmir görse, ütelgi taýran.
TAÝRAN EBABIL (a. taýr-en-eba:bi:l) طيراً ابابيل - 1) ebabil guşlary, garlawaçlar topary; 2) bu sözler aşaky wakalar bilen baglanyşyklydyr: Emen hökümdary Ebrehäniň döwründe (yslamdan öň) köp sanly adamlar her ýyl Käbä zyýarata barýan ekenler. Ebrehe munuň öňüni almak isleýär, halky öz ýurduna tarap çekmek üçin, Sanga şäherinde bir uly metjit saldyrýar we ony ajaýyp görnüşde bezeýär. Emma arap ilaty oňa ähmiet bermän, ene-de topar-topar bolup, Käbä zyýarata gidýär. Ebrehe Käbäni ýykmak küýüne düşýär we goşun çekýär. Ol arap taýpalaryny eňýär. Şol döwürde kuraýş taýpasynyň ëlbaşçysy bolan Abdylmutallybyň iki ýüz düesini-de basyp alýar. Bu waka kuraýş taýpasyna örän agyr degýär. Ebrehe Käbäni ýykjakdygyny aýdanda, Abdylmutallyp: «Käbäniň öz eesi bar, şol ony gorap saklar» diýýär. Ebrehe halkyň haýyşyny ret edýär. Goşun Käbä tarap ugraýar. Emma Abdylmutallybyň we halkyň eden dogasy hudaý tarapyndan kabul bolup, Ebrehäniň goşunynyň üstüne topar-topar guşlar (taýran ebabil) daş ýagdyryp başlaýarlar. Netijede olaryň kellesi ýarylyp, endam-janny gara gana boýalýar, janlary çykýar. Ebrehäniň goşuny näalaç yza çekilýär, özi bolsa Sanga gelip aradan çykýar. Bu waka barada «Kurъanda» hem maglumat berilýär; ser. «Surat-al-fil», № 105.
Taýran ebabilden kapyr gyrylur.
Niçe arygy bar, nämedir ady,
Taýran ebabiller Kime gowuşdy.
TAÝYN (a. ta’ýi:n) تعيين - 1) bellenen, belli; taýýar; 2) belleme, mahsus etme; birini bir işe ýa-da derejä, orna belleme; birine bir zat belleme.
Taýyndyr gelene aş bilen nanyň,

Çyn keýwany saçagyndan bellidir.
TAÝYNMAK (ta:ýynmak) تاینمق - taýmak, typyp geçmek, typmak, tiz geçmek.
Taýynyp, gyl köprüsinden zawyýa uçsaň gerek,
Ol gylyçdan ýiti, gyldan inçe ëllar andadur.
TAÝYF I (a. Ta:if) طائف - Saud Arabystanynyň Hyjaz welaýatynyň şäherlerinden biri. Ol Mekge şäheriniň 72 kilometr günorta-gündogarynda erleşýär. Onuň köp hurma we üzüm plantaцiýalary bar, üzümi has-da meşhurdyr.
Taýyf topragyndan şirin zybanyň,
Bizi ussat bilseň habar beýledir!
TAÝYF II (a. ta:ýif) طایف - «tawaf» sözünden; 1) togap edýän adam, bir zadyň daşyndan aýlanýan adam; 2) garawul, gije jaýlaryň daşynda aýlanyp saklaýan adam.
Rastlary haýyn bilip, haýynlary ýar bildiler,
Taýyfa eýläp towap, kanyglary zar bildiler.
TAÝÝAR (p. teýýa:r) تیّار - häzir, häzirlenen, taýyn, taýyn edilen, taýyn bolan; ulanylmaga häzirlenen; taýýar kylmak (etmek) – taýynlamak, häzirlemek.
Heý, habaryň barmydyr, bu jahanyň myhmany sen,
Azygyň taýýary kyl, kerwen çekilmesden burun.
Ryzkyny maksum edip, taýýar eden rebbim jelil.
TAK (p-a. ta:k, ks. ta:ka:t) طاق - kerpiçden edilen ýaý şekilli bina, arka (r.); taky-ebru – gaşyň egriligi, egri gaş.
Eý köňül, kasryň esasy – ten bozulmasdan burun,
Taky-ebru, kürsi-ýu dendan dökülmesden burun.
TAKAT I (a. ta:kat) طاقت - 1) çydam, durnuklylyk; 2) güýç, kuwwat, zor; gudrat; başarnyk; sabyr.
Şirin janda ëkdur takat,
Jebri anyň janna rahat.
Eýýup bolmadyň sabyrda,
Takatyň ëkdur jebirde.
TAKAT II (a-p. ta:ka:t, bs. ta:k) طاقات - ser. tak.

TAKWA (a. takwa:) تقوى - 1) her hili günälerden daşda durmak; sap ýüreklilik, din kanunlaryny erine etirmek; erbet işlerden saklanmak; dindar, namazhon, dini däp-dessurlary doly erine etirýän adam.
Gümrahy takwa sanyp, takwany inkär bildiler,
Şek degildir, dostlarym, geldi kyýamatdan nyşan.
TAKDYR (a. takdi:r) تقدير – 1) täleý, ýazgyt; kysmat, ykbal, maňlaý, alyn; 2) baha kesme; begenme, halama; 3) gadryny bilmeklik, sylamaklyk, minnetdarlyk.
Magtymguly çyn takdyra ten berdi,
Her kim özün saklaý bilse nep gördi.
Magtymguly, düýşi ýagşy kyl tagbyr,
Razy bol adyňa ne ýazsa takdyr;
takdyry-hak – hudaýyň ýazgydy, Allanyň maňlaýa ýazan täleýi.
Sen garyp sen, men pakyr men, sende, mende çäre ëk,
Söwdügim, takdyry-hakdyr aýyrgan bizden seni.
TAKDYRY-HAK (a. takdi:r-e hakk) تقدير حق - ser. takdyr.
TAKSYM (a. taksi:m) تقسيم - bölme, paýlama; paýlanyşyk, bölünişik; ýaýratma; böleklere bölme; taksym bolmak – bölünmek, paýlanmak; taksym etmek – paýlamak, paýlaşdyrmak, bölüşdirmek.
Malyň taksym bolup, girer talaňa,
Eliň ýuwup, çyka-çyka gider sen.
TAKSYR (a. taksi:r) تقصير - ser. tagsyr.
TAKY (taky:) تقى - başga, özge, gaýry; ser. dahy.
Nebsimiz baş göterip, köňlüm taky ölmüş durur,
Kibr ile, hasat ile dolmuş iç-u daşym meniň.
TAKYK (a. tahky:k, ks. tahky:ka:t) تحقيق - «hak» sözünden; 1) hakykatyna etme; bir zadyň, işiň hakykatyna göz etirme, dogry ýa-da nädogrudygyny meýdana çykarma; 2) barlag, derňew; 3) dogry; hökman; hakykat.
Magtymguly, takyk bilgil olary,
Çünki gören ëkdur ölmeý galary.
Geçirler her erde sözüm takyga.

Bir şaýlyk mal üçin, takyk, berer elden iman.
TAKYKAT (a. tahky:ka:t, bs. tahky:k) تحقيقات - ser. takyk.
TALABY-DIDAR (a-p. talab-e di:da:r) طلب ديدار - ser. talap.
TALAK (a. tala:k) طلاق - 1) boşama; boşatma; 2) aýalyň öz ärinden aýrylyşmagy, nikadan boşalmak; talak bermek (kylmak) – boşatmak, aýaldan aýrylyşmak; talak birnäçe hili bolýar.
Duhankeşlik halal bilse, özi käfir,
Zeni talak, halal fitwa bergen käfir.
TALANMAK (ta:lanmak) تالانمق - talaňa sezewar bolmak, zorluk bilen zadyň basylyp alynmak; çapawullanmak, garat edilmek.
Gaznasy uruldy. öýi talandy,
Ne anda bir akyl, ne bir huş galdy.
TALAŇ (ta:laň) تالانگ - 1) çapawul, zorluk bilen basyp alyş, garat; talamaklyk; olja, talanyp alnan zat; talaňa girmek – talanmak; talaň salmak – talamak, çapawulamak.
Malyň taksym bolup, girer talaňa,
Eliň ýuwup, çyka-çyka gider sen.
Ol kimdir bakyda mübtela galan,
Ol kimdir iline talaňlar salan?
TALAŇÇY (ta:laňçy) تالانگچی - talaňçylyk käri bilen meşgul bolýan adam, talaýan; garakçy, çapawulçylyk edýän, garat edýän, talaň salyjy; gm. basybalyjy.
Dyrnagy demirden talaňçy dünýä,
Işiň ëkdur namys bile, ar bile.
TALAP (a. talab) طلب - 1) isleme; isleg, dileme; 2) agtarma, gözleme; 3) arzuw, haýyş, meýil; höwes; talap eýlemek – islemek; gözlemek, agtarmak.
Ne talap bar saňa bu jebr-u jepadan gaýry?!
Gäh dünýä talap eýläp, hem ërtar men, eler men,
Gäh ýyglap öz halyma, gäh şuh edip güler men.
talaby-didar – ýüzüňi görmeklik arzuwy.
«Taý» - talaby-didaryň aram-karar kylmazlar.

TALAPKÄR (a-p. talab-ka:r) طلبکار - 1) talap edýän, isleýän; 2) meýil edýän; agtarýan; arzuw edýän; höwes edýän; 3) algyly; algysy bar adam; talapkärlik – talap edijilik, isleýjilik; algylylyk.
Talapkärlikde mal tapgan ýigitler at gulagyndan,
Guwanjy güýçlüräk etgeý bir söwda karwan görse.
TALAPKÄRLIK (a-p-t. talab-ka:r-lyk) طلبکار لیق - ser. talapkär.
TALAŞ (p. tala:ş) تلاش - bu sözüň asly türki bolmagy çak edilýär; tagalla, jan etme, jan çekme, tagalla etme, bir zady ele getirmek üçin tagalla etme; talaş etmek – tagalla etmek, jan çekmek.
Jahan galmagal içinde,
Her kim ýüz talaşlar bile.
TALAŞMAK I (ta:laşmak) تالاشمق - 1) talaş etmek, tagalla etmek; 2) erjellik etmek; 3) basalaşmak, tutuşmak; 4) gm. iş salyşmak, baş goşmak.
Dok talaşar sebze hylgat geýmäge,
Kilim gözel zatdyr don tapylmasa.
TALAŞMAK II (a-t.) تلاشمق - 1) aljyraňňylyk bilen howlukmaklyk; telesmek; 2) gürrüldemek; «telaşy» sözünden.
ÝAgşy, ýaman sözüm köpdür, talaşmaň,
Neçün, her kim bildijegin diýr gider.
TALWAS (p. talwa:se) تلواسه - 1) gaýgy, gam, gussa; 2) aljyraňňylyk, kararsyzlyk, rahatsyzlyk; 3) isleg; arzuw, hyýal; talwas urmak – aljyramak; hyýallanmak; joşmak.
Magtymguly aýdar galmyşam çohdan,
Köňül guşy talwas urar yrakdan.
TALH (p.) تلخ - 1) ajy, süýji däl, tagamsyz; antonimii: süýji; 2) betgylyk adam; gaharjaň; 3) gm. gara reňk.
Jahany talh edip, köňli jaý bolmaz,
Jennetde jaýyňdan gidiji bolma.
TALYG (a. ta:li’) - طالع «tulug – çykmak, dogmak» sözünden; 1) dogan, çykan (Aý, Gün we ş.m.); 2) täleý, ýazgyt, bagt, ykbal, kysmat.
Talygym güneşi galmyş ümürge,
Tapmaý küşada bagty ol talyg ile ýyldyzdan.

Talygym ukuda galmyş,
Bir açylmyş bagt islärin.
TALYP (a. ta:lib) طالب - «talap» sözünden; 1) isleýän, talap edýän; arzuw edýän; 2) müşderi; bir zady satyn almak isleýän; 3) dini medresäniň okuwçysy.
Sözün, Magtymguly, ýa reb, saňa tutdy, bolup talyp.
Her ismiň bir sypat le,
Her talyba tejella.
TAM (ta:m) طام - 1) öý, jaý; bam; 2) türme, diwar; tamda gulak bar – gm. habardar bol, edilýän gürrüňiň eşidilmegi mümkin!
Aňlamaý sözleme: «Tamda gulak bar»,
Iç syryň kişige aýdyjy bolma.
TAMA (a. tama') طمع - 1) isleg, köp zady arzuw etme; 2) doýmazlyk, harsydünýälik, açgözlük; 3) umyt.
Gaýdyp ýaman ëldan, gezgil gullukda,
Jennet diýip ýörgül tamada belli.
TAMAG (a. tama') - ser. tama.
«Taýn» - tamag birle köňülni nefs ëluna salmagyn.
TAMAM (a. tama:m) تمام - 1) hemme, hemmeler; 2) bütin, kämil, kemçiliksiz; 3) taýýar, häzir; 4) uýgun; 5) gutarma, bitirme, bitme.
Altyn-kümüş, almaz, ýakut ile dür,
Hakdan gaýry tamam zyýan görüner.
Maşryk, magryp – tamam gözlär,
Barça – sag-da, sol-da seni.
TAMMAN (p. ten-ba:n) تنبان - balak, jalbar; içki balak; tamman çykarmak - gm. nadaralyk etmek; tammanly – balakly, jalbarly.
Kimi ot tammanly, jöwrener, öter,
Kimisi mest bolup, ýykylar, ýatar.
TAMMANLY (p-t. tenba:n-ly) تنبانلی - ser. tamman; ot tammanly – gm. närahat, aljyraň; howsalaly, howatyrly.
TAMUG (tamu:g) jähennem, dowzah, tamy.
Gözüm düşdi seýranymda, gardaşlar,
Kükreýir tamug dek nary dilberiň.

Otly, suwly tamug andan ýagşydyr,
Her ýuwurdyň bir bazary bolmasa.
TAMŞANDYRMAK تامشاندیرمق - 1) tamakin edip, agzyny suwartmak, ýuwundyrmak; 2) gymyldatmak.
Düşüp bolmaz gahba pelek alyna,
Dodagyň tamşandyr dünýä malyna.
TAMY (tamy:) تمی//تموغ - dowzah, jähennem; ser. tamug.
Derýalar gark eder suwda gämini,
Iller, beýan etsek edi tamyny.
TAMYG (a. ta:my’) طامع - açgöz; tamakin; birinden bir zat almaga göz gyzdyrýan; almaga höwes bildirýän; nebsejeň.
Tamyga kanyg diýip, kanyglary zar bildiler.
Kim şerigat ähli bolsa, häjw edip, har bildiler.
TANATMAK تاناتمق - 1) tanyşdyrmak, tanyş etmek; bildirmek; 3) özüni ýa-da başga birini äşgär etmek, bildirmek.
Kimleri gümrah kylyp, berdi aňa rahy-zelal,
Kimleri müъmün kylyp, özüni tanatdy bimysal.
TANYGAN (tany:gan) تانیقان - 1) bilen, tanan, tanyş bolan; 2) gm. hudaýy tanan, hudaýa ynanan.
Magtymguly, dowa eýlegil derde,
Janym gurban olsun tanygan merde.
TANYMAK (tany:mak) تانیمق - 1) tanyş bolmak, tanamak, bilmek; 2) gm. hudaýy bilmek; göz etirmek, aňmak.
ÝAş segsene etende,
Tanymaz ugraşanda.
TAŇLA تانگلا - 1) ertir; 2) kyýamat, ahyrzaman, ol dünýä.
Taňla ol towpykly gullar mürşidine daldadyr.
Gabyr ýarylyp, taňla magşar bolanda.
Bizden burun gelen göçüpdir taňla,
Ël uzak, garaňky, duman görüner.
TAŇRY تنگری - «asman, gök şapak» dien manyda bolan «taň» sözünden; hudaý, Alla, ýaradan, gök hem-de gökde höküm süren «ruh» diýmekdir. Taňry türki söz bolup, türki halklaryň dürli taýpalarynyň arasynda teňri, tiňri, tary, teri, taňara we ş.m.

şekillerde ulanylýar. Bu sözüň gelip çykyşy we aňladýan manysy alymlaryň ünsüni özüne çekipdir. Radlow, Mýuller, Wamberi, Mahmyt Kaşgary, Barbie, Meýnard, Pawet de Kurteýl ýaly ençeme alymlar «taňrynyň» aňladýan manysy barada ýazypdyrlar. Taňry sözüniň sinonimleri: ogan, çelep, hudaý, Alla. Ogan yslamdan öňki döwürde türkleriň iň beýik çokunan zatlary bolup, bütin älem-jahany, asmany we eri aňladypdyr. HVIII asyrda bu söz hudaý, Alla manysynda gabat gelýär. Meselem, Döwletmämmet Azady «Wagzy-Azat» eserinde şeýle ýazýar:
Bes indi eýlär jähennem ol zaman,
Rähm eesi pürkerem kadyr ogan.
Käbir derňewçileriň pikiriçe, «taňry» sözüniň asly hytaýçadan alnyp, gadymy türkiçe ekwiwalenti «ogandyr».
Illalla taňrynyň ol mugjuzatyn,
ÝAkupny nabina etdi, ýaranlar.
TAP (p. ta:b) تاب - 1) güýç, kuwwat, çydam, takat; karar; gudrat; 2) ýagtylyk, nur; yssylyk; 3) tow, towlama; tap etmek – çydamak, takat etmek.
Ajyz teni otly gürzä tap etmez,
ÝA reb, niçik bolgaý haly bendäniň;
taby aýrylmak – güýji gaçmak, ysgyndan düşmek, kuwwatdan aýrylmak.
Ybrahymyň jandan aýryldy taby,
Käbä baran hajy tapar sowaby.
TAPMAK تاپمق - ele salmak, ele almak, bir zady agtaryp ele salmak; türkçesi: bulmak.
Är tapmadym – gulluk edem, ël tapmadym – haja gidem, -
Bu iki iş bu ten era janymnyň armanydyr.
TAPMAN تاپمن - tapmaryn, ele saly bilmerin.
Magtymguly, bolduň harap,
Istäp tapman ýary sorap.
TAPYLGAÝMU (tapylgaýmu:) تاپیلغایمو - tapylarmy?
Tapylgaýmu soraşsam, ýa reb, bu derde derman,
Bilgen dowasyn etdi her bendeýi-musulman.

TAR (p. ta:r) تار - 1) gara, garaňky, tüm; tutuk; 2) kiriş; 3) eriş, ýüplük; dil, ýüp; 4) ýüplügiň, saçyň we ş.m. bir gaty; 5) saz guralynyň ady; zülpi-tar – 1) gara saç; 2) saçyň bir gaty, bir gyly.
Magtymguly, söwer ýaryň
Syýa zülpi tar gerekdir.
Jismi-kanundan nepes tary üzülmesden burun.
²zge aşyklaryň olsa paýbent zülpi-taryna.
TAR-U MAR (p. ta: rwe ma:r) تار و مار - 1) dagynyk, garyşyk, çaşgyn; 2) derbi-dagyn, astyn-üstün, ëk bolma; tar-u mar etmek – derbi-dagyn etmek, ëk etmek, astyn-üstün etmek.
Süleýman tagtyny tar-u mar etdiň,
ÝUsupny gul diýip satdyrdyň dünýä!
TARA (tara:) تارا - karar, ynjalyk; tara tapmak – karar tapmak, ynjalmak.
Wamyk Uzranyň yşkynda
Tara tapmady köşkünde.
TARAP (a. taraf, ks. etra:f) طرف - 1) ýan; gapdal; ugur; töwerek, daş-töwerek; 2) er, ýurt; 3) oýunda basdaşlaryň biri; çar tarap – dört töwerek, daş töwerek.
²zi Hatam bolup, ene baý bolsa,
Çar tarapdan myhman gelişin görüň!
TARAHHUM (a. tarahhom) ترحّم - «rahm» sözünden; rehim etme, merhemet etme; ýürek awama, mähribanlyk etme; tarahhum kylmak – rehim etmek.
ÝA nebi-allah, tarahhum eýle, wejhi gara men.
Tarahhum kylmaz ol dilber hijranyda bun alaýa,
Agzym süýjip, dema-demi Leýli kibi şekerhaýa.
TARAÇ (p. ta:ra:j) تاراج - talaň, çapawul, garat, ýagma; çapma, talama; taraç etmek (kylmak) – talamak, çapmak, çapawul etmek, garat etmek.
Bergen aklyn alyp, naguzy-billa,
Mal-u mülkün, tagtyn taraç etmesin.
TARAŞLAMAK (p-t. tera:ş-lamak) تراشلامق - 1) ënmak, ënup saplamak; 2) tertibe salmak, timarlamak, bejermek, ýylmamak.

Taraşlap, şaglatgyl köňle geleniň,
Senden soňkulara ýadygär bolar.
TARLAN تارلان - elguş, bir hili aw guşunyň ady.
Tugun guş timarly, tarlan bakymly.
Ýigitler tirme şal guşar biline,
Ërga münüp, tarlan alar elline.
TARMAR (p. ta: r we ma:r) تار و مار - ser. tar-u mar.
TARPA (a. tarfa) طرفه - 1) göz-gabagyň bir gezek açylyp-ýapylmasy; 2) gözde peýda bolýan gyzyl nokat; tarpatyl-aýn – göz açyp ýumasy wagt, bir salym, göz açyp ýumasy salym. Bu söz türkmen dilinde «tarpa-taýyn» şekilinde we «birdenkä, tötänden, tizden» dien ýaly manylarda ulanylýar.
Eter tarpatyl-aýnda mähjuj bolup, düşen dur,
Bet gylyk birle boldum jahan içinde meşhur.
TARPA-TAÝYN (a. tarfat-ol-aýn) طرفة العين - ser. tarpatyl-aýn we tarpa.
TARPATYL-AÝN (a. tarfat-ol-aýn) طرفة العين - göz açyp ýumasy salym, bir göz aýlamak, birden, bir göz gezdirmek; bir göz alartmak; ser. tarpa.
TARTMAK تارتمق - 1) çekmek, özüňe tarap çekmek; 2) almak; çykarmak; dem tartmak – dem almak, öýkeniňden howa çykarmak; ah çekmek.
Diýgil ahyr, kimiň bile gider sen?
Dem tartyp her ýana bakmagyl, oglum!;
jepa tartmak - jepa çekmek, horluk görmek.
Birniçeler ërtar, gije ýatmaýyn,
Birew ýatyr öýde, jepa tartmaýyn;
mähnet tartmak – zähmet çekmek, horlanmak.
Mähnet tartar, biliňler, beň, çilimden nas ýaman.
TARYK (a. tary:k, ks. torok) طریق - 1) ël, ýörelge; 2) meslek, her kimiň tutýan ëly; 3) sebäp; 4) usul, metod; kada, düzgün; taryky-künçde – ekelik ëlunda; adamlardan daşlaşyp, bir burçda eke oturmak ëly bilen. Bu erdäki «taryk» sözi neşirlerde şeýle

berlendigine garamazdan, onuň «tärik» (garaňky) bolmagy has ähtimaldyr. «Täriki-künçde» - garaňky künjekde.
Meý içseň mertebe hezar haşrda,
Otny ur Kagbaga täriki-künçde.
TARYKAT (a. tary:kat) طريقات - 1) ël, meslek, ugur; 2) sufizmde mistiki özüňi kämilleşdirmekligiň üç sany etapynyň ikinjisi. Olar: şerigat, tarykat, hakykat. Iň soňky etapa bolsa «magrypet» diýilýär. Bu etapa eten sopy (sa:lik) hudaýa birleşýär we onuň äşgär-gizlin syrlaryna göz etirýär.
Tarykat etapynda sopy şerigat düzgünlerini berjaý edip, hudaýyň, pygamberiň tabşyryklaryny doly erine etirmäge tagalla edýär, bir elinde «Kurъan», beýleki eli bilen bolsa pygambere ýapyşýar.
Tarykatnyň rast ëlyga girende,
Ëlun şeýtan urup, du kaç etmesin.
TARYP (a. ta’ri:f) تعريف - 1) öwgi, magtama; 2) beýan etme, bir işiň hakykatyny beýan etme; töwerekleýin aňlatma; taryp etmek - öwmek.
Tarypyn aýdaly ýagşy jenanyň,
ÝAgşynyň gadryny bilgil, çyn anyň.
TAS (p. ta:s) طاس//تاس - arap dilinde-de «ta:s» (taýn bilen) diýilýär; gap, tabak, çanak; suw içilýän okara; nahar iýilýän çanak; tasy-abgüwn – 1) mawy çanak; 2) gm. asman, gök; tasy-zer – 1) tylla tabak; 2) gm. Gün, ýagtylyk; tasbaz – hokgabaz, hilegär; jadygöý.
Magtymguly, paş etdim gam badasyn iki tas.
Dodagyma tutgul tasy, galandar.
It ýalyn topraga dökseň, hoşlanar,
Tópragy, tabagy, tasy näbilsin.
TASATDYK (a. tasaddok) تصدّق - 1) saadaka berme, bir belanyň ëk bolmagy üçin garyplara zat berme; gurban etme; haýyr-sogap etme; 2) hudaýëly.
Diňle, mekan tutan kişi çöllerde,
Tasatdyk kemelse ulug illerde.
TASBAZ (p. ta:s-ba:z) طاسباز - ser. tas.

TASLAMAK تاسلامق - 1) bejermek, ýasamak; 2) özünde ëk zady bar ýaly görkezmek.
Har geçmez her kimni mydam istese,
Takdyrdan daş çykmaz, geňeş taslasa.
TASY-ABGÜWN (p. ta:s-e a:bgu:n) طاس آبگون - ser. tas.
TASY-ZER (p. ta:s-e zer) طاس زر - ser. tas.
TAT (çagataýça) تات - 1) gadymy türkleriň öz gol astynda bolan erlerde ýaşan gadymy eýranlylara beren atlary, köplenç kemsitmek üçin ulanylýar; 2) şäherde ýaşamaýan bir halkyet.
Muny bilermi sen kaýsy şäherde,
Türkge gulluk eden iki tat nedir?
TATAR تاتار - türki kowumlarynyň biriniň ady. Olar Çingiz hanyň goşunynyň öňde baryjylary bolany sebäpli, umuman mongollara-da tatar ady berlipdir, soň mongollar türklere garyşmak bilen gündogar we demirgazyk taraplardaky, ylaýta-da Gypjak sährasyndaky hem-de Krym we Gazan türklerine tatar diýlipdir.
Gündogardan günbatar,
Tersa, jöhit hem tatar.
TAHA (a. Taha:) طه - 1) «Kurъanyň» 114-nji süresiniň ýigriminjisiniň ady. Ol 1341 sözden, 5242 harpdan we 135 aýatdan ybaratdyr; 2) «Taha» sözüniň belli bir manysy ëk. Käbir düşündiriş ýazanlar ony «eý hakyň muşdagy we halkyň ëlgörkezijisi» diýip düşündiripdirler.
Ezber eýläp okydylar «Kurъany»,
«Taha-u «ÝAsyny», «Alhamd» süräni.
Hüýri-ryzwan okyr jennet mekanda,
«Taha», «ÝAsynynda» - sürede belli.
TAHAÝÝYR (a. tahaýýor) تحيّر - 1) haýran galma, geň galma; 2) sergezdan bolma; tahaýýyr eýlemek – haýran galmak, geň galmak.
Mermerden howuzly, köwser dek suwlar,
Tahaýýyr eýleýip, çaşdym, ýaranlar.

TAHARAT (a. taha:ret) طهارت - 1) päklik, tämizlik, arassalyk; 2) meýdana oturylandan soň arassalanma, ýuwunma; taharat eýlemek (almak) – arassalanmak, päklenmek; dini dessur boýunça el-aýagy, ýüzi belli bir tertipde ýuwmak; ser

.....

ady aman,
Til ýamany tygdan, teberden ýaman.
TEBESSÜM (a. tebessom) تبسّم - ýylgyrma, ýylgyryş, gülümsireme; tebessüm kylmak – ýylgyrmak, gülümsiremek.
Kylsa tebessüm ki ol men jepaly dilrubaýa,
Meger ÝUsup düşdi çaýa, jemalyň diýp bakam oýa.
Hoş tebessüm, mylakatly,
Her kim deň-duşda bellidir.
TEBIBI-HAZYK (a. tebi:b-e ha:zyk) طبیب حاذق - ser. tebip.
TEBIP (a. tebi:b, ks. etibba:ъ) طبیب - 1) mediцina ylmyny (tibbi) bilýän adam, wraç, doktor; 2) öz işine ussat adam; tebibi-hazyk – ussat tebip, ökde wraç.
Ýygylsa, kylmaz çäre, aňa dähriň tebibi,
Her mejlisde, söhbetde ýat etdiň bu garyby.
Dowasyz derdime sensiň tebibim.
TEBLE (a. tewi:le) طویله - 1) at we mal saklanýan jaý, at ýatagy; 2) mallaryň, atyň aýagyna dakylan uzyn tanap.
Bir gedanyň münen hary
Teblesinde at görüner.
TEBLEBAZ (a-p. tebl-ba:z) طبلباز - arapça «tebl – deprek, laňňara» we parsça «bahtan – oýnamak» sözlerinden ýasalan goşma söz; deprek çalýan. Teblebaz hem şu manyda gelýär.
Bir tört atly geldi, bary sebzebaz,
Asalary ýaşyl, aty teblebaz.
TEBRETMEK تبرتمك - gymyldatmak, hereket etdirmek.
Dodagyň tebredip, ýüregiň ýakyp,
Gümanyň bar, alyp, bile gider sen.

Ol nur özüni tebretdi,
Jümle melaýiler boldy.
TEBRIZ (p. Tebri:z) تبريز - Eýranyň demirgazyk-günbatarynda erleşýän hem-de Eýran Azerbaýjanynyň merkezi hasaplanýan şäher. Ol Sähend dagynyň demirgazyk eteginde erleşýär. Ähmieti boýunça Tährandan soň ikinji şäherdir. Tebriz Eýranyň gadymy şäherlerinden biridir. Käbir taryhçylaryň pikiriçe, bu şäheri ilkinji gezek arşakidleriň (eşkanylaryň) patyşasy Ardawan dördünjiniň döwürdeşi Ermenistanyň patyşasy Husrow bina etdiripdir. Şoňa görä, şäheriň ilkinji ady (ermeni dilinde) Dawrij bolupdyr, onuň manysy şol dilde «ar alma, öç alma» diýmekdir. Soň bu söz köp ulanylmak netijesinde Tawrij, Tawriz şekiline öwrülipdir, fonetiki özgerişe sezewar bolup, Tebriz formasyna geçipdir. Halk köpçüligi ony Töwriz şekilinde hem ulanýar. Birnäçe taryhçylar bolsa bu şäheri Harun-ar-Reşidiň aýaly Zübeýde saldyrypdyr diýýärler. Tebrizde HV-HVI asyrlarda Akgoýunly we Garagoýunly türkmenler häkimiet edipdirler. Bu şäherde birnäçe gezek er titräp, köp weýrançylyk bolupdyr, 434-nji hijri (1042-1043) ýylynda bolan er titremede kyrk müň adam heläk bolupdyr. 1283-nji (1866-1867) ýylda ýaýran gyrgy keseli zerarly, takmynan ýüz müň adam ëgalypdyr. Tebriz atabekleriň, ilhanylaryň höküm süren döwründe hem-de safawylaryň häkimietiniň ilkinji ýyllarynda paýtagt bolupdyr. Bu şäherde birnäçe gadymy ýadygärlikler bar. Şolardan biri-de Jahanşa garagoýunly türkmeniň saldyran «Mawy metjididir» («Mesjidi-kebud»).
Diýdim ki: «Ne permandyr?»,
Diýdi: «Geldi Tebrizden».
TEWAZYG (a. tewa:zy’) تواضع - ser. towazyg.
TEWANGER (p. tewa:nger) توانگر - ser. towanger.
TEWR (a.) طور - ser. towr.
TEDABIR (a. teda:bi:r, bs. tedbi:r) تدابير - ser. tedbir.
TEDBIR (a. tedbi:r, ks. teda:bi:r) تدبير - 1) çäre, alaç; 2) pikir, aňlaýyş; 3)plan; karar; işiň soňuna seredip oýlanmak, bir işi erine

etirmek üçin pikir etmek; tedbir eýlemek (etmek) – çäre etmek; pikir etmek.
Hajatym bar, ýa hak, eýle tedbirim.
Ajal tedbirine tapmady derman.
Geliň, bir tedbir eýläň, bu derde eýýuhannas.
TEDRIM تدریم - 1) tarp er, sürülmedik er, azal degmedik, öň ekilmedik er; 2) gm. el degmedik, öň adam görmedik (gyz), çykmadyk gyz, börükli gyz.
Tedirime darytmadym,
Mydam işim symyş bile.
TEJELLA (a. a. tejella:) تجلا - ser. tejelli.
Her ismiň bir sypat le,
Her talyba tejella.
TEJELLI (a. tejelli:) تجلی - «jela – ýagtylyk» sözünden; 1) görünme, aýan bolma; gözellik we ajaýyplyk bilen görünme; dabara we görk bilen görünme; 2) ýagtylanmak; 3) nur, ýagtylyk; 4) gm. sufizmde sopynyň dürli etaplary geçip, Allatagala birigip, fena makamyna etende, kalbynda Allanyň nurunyň peýda bolmagy; 5) adamlarda we zatlarda Allatagalanyň gudratynyň we syrlarynyň görünmesi; nury-tejelli – Allatagalanyň nurunyň aýan bolmagy.
Kyldy aňa hak rahmat,
Nury-tejelli gudrat.
Tejelli tagtynyň şasy galandar,
Arş, perş olmuş tejelli çun munuň dek şowkdan.
TEZWIR (a. tezwi:r) تزویر - 1) aldaw, hile, mekirlik; 2) ýalan garyşdyrma, hile etme, aldama, ikiýüzlülik etme.
Eýleýip halk üstüge köp hileýi-tezwirler,
Ger halal-u ger haram tapsa, dykarlar-iýrler.
TEZERW (p.) تذرو - sülgün, gyrgawul; tezerw şiweli – sülgün sypatly, sülgün ýaly näzli, sülgün ýaly edaly.
Tezerw şiweli, käkilik ýörişli,
Tugun guş timarly, tarlan bakyşly.
TEÝ (p. teh) ته - 1) düýp, aşak; 2) asyl, hakykat.

Behişt gaçyp çykmyş arşyň öýüne,
Tamug gorkup, inmiş eriň teýine.
Er teýinde ýatan Mäti
Şol öküziň gaşyndadyr.
Eger habar alsaň, gepiň teýinden.
TEK تك - ýaly, kimin, kibi, dek, misli; zer etek – altyn ýaly, tylla ýaly.
Göweçde suw bolan zer tek bolar sen.
Ýüregim sed para tekdir, hiç tenimde ýara ëk.
TEKBIR (a. tekbi:r) تكبير -1) ulaltmak; 2) hudaýyň beýikligini ýatlap, «Allah-u ekber» diýme; tekbir aýtmak - «Allah-u ekber» diýmek.
Pygamberiň jemalyny gördüler,
Bary tekbir aýdyp girdi, dostlar heý.
TEKE تكه - türkmen halkynyň uly taýpalarynyň biriniň ady. Olar esasan Mary oblastynda we Ahalda ýaşaýarlar.
Teke, salyr ýöriş etse ëkardan,
Duşmanyň namardy, merdi bilinmez.
TEKELLÜM (a. tekellom) تكلم - «kelam – söz, gep» sözünden; gepleme, gepleýiş, sözleme, sözleýiş.
Eý, sypatyndan tekellüm her til üzre mün sena.
TEKEPBIR (a. tekebbor) تكبّر - men-menlik, ulumsylyk; ulumsylyk etmek, ulumsylyk satma, özüňi beýlekilerden ëkary tutma; tekepbir eýlemek (etmek) – ulumsylyk etmek.
Bir bigaýrat ýigit ilde,
Bakyň, tekepbirlik eýlär;
tekepbirlik urmak – men-menlik etmek, ulumsylyk satmak.
Adam sujudynda tekepbir urdy,
Azazyldyr towky düşen günler heý!
TEKIZ (teki:z) تكيز - endigan, belentli-pesli bolmadyk, ýylmanak, sap; ýassy.
Beýan etsem kyýamatyň waspyny,
Daglar, daşlar tekiz bolar, ýaranlar.

TEKRAR (a. tekra:r) تكرار - gaýtalama, bir işi birnäçe gezek etme; tekrar etmek (aýtmak) – gaýtalamak, bir işi birnäçe gezek erine etirmek.
Resul muny aýtdy üç ëla tekrar,
Eshaplardan ne owaz bar, ne söz bar.
TEKRIM (a. tekri:m) تكريم - «kerem - jomartlyk; uly mertebelilik» sözünden; hormatlama, hormat goýma; ulaltma, eziz görme; tekrim eýlemek – hormatlamak.
Bir bölek erenler tekrimni eýläp,
Al-u ýaşyl geýip, esbabyn şaýlap.
TEKЪE (a.) تكيه - 1) arka daýanmak, bir zada arka bermek; 2) daýanç, arka daýanç; 3) garyp-pukaranyň saklanýan eri.
Ël üstünde serdarlaryň tekъesi,
Almagöz bedewiň ýalydyr, ýaly.
TEL I تل - 1) saç, zülp; 2) jyga.
Çykar beýabana gyzy, gelini,
Ak ýüzüne ýapar gara telini.
TEL II (a. tell) تلّ - depe, baýyr.
TELAWAT (a. tila:wet) تلاوت - ser. tilawet.
TELBE تلبه - däli, diwana, yşk zerarly akylyny ýitiren, mejnun.
Dideden ýaş döküp, synam çäk edip,
Telbe dek özümni urdum her ýana.
TELWAS (p. talwa:se) تلواس - ser. talwas.
TELEK تلك - nädogry, ýalňyş, galat.
Bu pany jahana köňül berenler,
Işin telek eýläp, ötüp baradyr.
TELKI تلكى - 1) telek, nädogry; 2) nälaýyk, nädürüs, ýaramaz.
Aryf bolup, mest bolupdyr telkiler,
Dana molla, biler bolsaň, bil indi!
TELMIH (a. telmi:h) تلميح (ks. telmi:ha:t) تلميحات - 1) bir zada ýüzleýje seretmek, bir tarapa yşarat etmek; bark urmak, nazar salmak; 2) şygryet ylmynda şahyryň öz goşgusynda meşhur bir rowaýata, nakyla, kyssa ýa-da belli bir eserden bölege yşarat edip, çuň manny aňlatmaga ymtylmagy. Telmihiň beýleki käbir

çeper serişdelerden – istigaradan (استعاره) we teşbih-meňzetmeden (تشبیه) tapawudy şundan ybarat: Munda şahyr köplenç taryhy wakalara, rowaýatlara görnükli şahsyetleriň atlaryna we olaryň eserlerine yşarat edýär. Şu ël bilen öz aňlatjak bolan pikirini has güýçlendirip, ýaýbaňlandyrýar. Şahyr Enweriden bir mysal:

Neba: şed muntazam be kilk-e to molk,
Hadi:s-e Rostem est-o Rahş-e Rostem.
(ÝUrduň düzgün-tertibi seniň buýruk-permanyňsyz bolmaz,
Rüstem bilen Rahş hakyndaky gürrüň ýalydyr).

Bu bentde şahyr ýurduň tertip-nyzamy dine seniň permanyňa baglydyr diýmek isleýär we şu pikirini güýçlendirmek maksady bilen Rüsteme we Rahş atly atyna yşarat edýär. Rowaýata görä, Rüstemiň güýçli aty Rahş («Görogludaky» Gyrat ýaly) diňe Rüstemiň buýrugyna boýun synýar eken.

Telmih käbir jähtden «tezmine» (تضمینه) (seret: «Türkmen klassyky edebiýatynyň sözlügi», Aşgabat, 1988, 373 s.) meňzeşdir.

Gündogar edebiýatynyň meşhur nusgawy şahyrlary Jelaleddin Rumy, Sagdy, Hafyz, Nowaýy, Jamy, Magtymguly we beýlekileriň döredijiliginde çeperçiligiň «telmih» görnüşi köp gabat gelýär. Ylaýta-da «Kurъany-mejidiň» aýatlaryndan böleklere yşarat etmeklige has köp duş gelmek bolýar. Magtymguly «Guluň boldum» dien muaşşarynda (onlamasynda) şeýle ýazýar:

Ëkdan bara getirdiň, men anda guluň boldum,
Diýdiň «Elestu-birebbikum?» ol demde guluň boldum…

Bu erdäki «elestu-birebbikum» sözleri «Kurъanyň» 7-nji süresiniň 171-nji aýatyndan bölek bolup, onuň manysy «men siziň hudaýyňyz dälmi?» diýmekdir. Şunuň ýaly-da şahyr:

Daglar eriň myhydyr,
Depe özün dag saýar, -

dien bentde «Kurъany-Kerimiň» 78-nji süresiniň 6-njy aýatyna («Eri rahatlyk düşegi edip ýaratmadykmy we daglary onuň myhy-goragçysy etmedikmi?») yşarat edýär. Husūsan-da şahyr

beýik şahsyetleri ýatlanda, olaryň işjeňligini, bitiren möhüm işlerini göz öňüne getirýär.
TELMURMAK تلمورمق - aljyramak; boýun burmak; urunmak; naýynjar garamak, boýun burup haýyş etmek.
Panydan bakyýa göçe-göç bolsa,
Telmuryban, baka-baka gider sen.
Kürresi elinden gitse eşegiň,
Telmuryp tört ýana, gözlär uşagyn.
TEMASYL (a. tema:si:l, bs. timsa:l) تماثیل - ser. tymsal.
TEMENNA (a. temenna:) تمنّا//تمنی - 1) haýyş, towakga; 2) isleg, arzuw; haýyş etme; arzuw etme.
Temennasy erden asmana deňdir.
Bişede babyrdyr, dagda peleňdir.
TEMETE تمته - häzirki Gyzyletrek raýonynyň Naýbadaý ëlunyň çep tarapynda, Soňudagyň gerşinde, Gyzylbaýyr obasynyň gabat garşysynda erleşýän giňişlik meýdan.
Temetede ora korsak,
Aş dökmek hyýalyň seniň.
TEMJIT (a. temji:d) تمجید - 1) öwme, şöhratlandyrma, ulaltma; 2) ertir azanyndan soň minaralarda okalýan doga.
Gurby-wahdat isteseň, bol wasyfy temjit ile,
Ukdaýy-lebden gireh aç nükteýi-towhyt ile.
TEMMÄKI (p. tenba:ku:) تنباکو - tütün, bir ýyllyk ösümlik, onuň ýapraklary guradylyp dürli görnüşde çekmek, ysgamak üçin ulanylýar. Bu ösümligiň tohumyny 908-nji ýylda ispaniýalylar Amerikanyň Tabaku adasyndan Ewropa getiripdirler. Bu söz birnäçe dilde «tabak», «tabako» şekilinde ulanylýar.
Temmäki diýp, her işige ërtar sen,
Çala owup üç mysgaldan tartar sen.
TEMSAL (a. temsa:l) تمثال - ser. tymsal.
TEMHIT (a. temhi:d) تمهید - 1) ýaýma, ýaýratma; 2) taýýarlamak, taýýarlyk görme; düzeltme, deňleşdirme, dograldyp tertibe salma.
Kyl nazar asary-sungullaga çeşmi-did ile,
Gir hakykat ëluga bu jezbeýi-temhit ile.

TEN (p.) تن - beden, endam; ten birehne – bedeni ýalaňaç, çyplak.
Ten ýapmaga köýnek istär ýalaňaç,
Köýnekli diýr, wah, üstünden don bolsa!
Eý, terbiet istän, kişi, ten üçin,
Aşret tilän ogul-gyz-u zen üçin.
TEN BIREHNE (p.) تن برهنه - ser. ten we birehne.
Ten birehne oturyp, donuňny berseň az henuz.
TENTEK تنتك - kelesaň; däli; kemakyl, akmak, samsyk.
Akmak özün akyl diýr,
Tentek özün sag saýar.
TENHA (p. tenha:) تنها - 1) eke, täk, ýalňyz, bir; eke-täk; 2) söhbetdeşi we ëldaşy ëk adam, salah; 3) boş.
ÝAradan kadyr hudaýyň
Tenha özi galajakdyr.
Köňül aýdadyr: ölmeseň,
Lahatda tenha galmasaň.
TENHALYK (p-t. tenha:-lyk) تنهاليق - ekelik, ýalňyzlyk, eke-täklik.
Başyňny gowgaýa salma maly-dünýälik bile,
Tur, säher ýat et hudany, ýygla tenhalyk bile.
TEŇ I (p. teng) تنگ - 1) dar; inçe, darajyk; 2) az, kem; 3) dag uçudy; 4) gm. ýaramaz; teň eýlemek – 1) daraltmak; 2) kemeltmek.
Zehiniň käýider, aklyň ten eýlär.
Diýdigiň eýlemez, başy ýandyrar.
Ykballynyň ugran işi oň görner,
Dünýä ýüzi ele girse, teň görner.
TEŇ II (p. teng) تنگ - erbet, ýaman; çykgynsyz ýagdaýa düşen, erbet ýagdaýa uçran.
Teňleriň tisginip, andan gaçar sen,
Suwsuzlykdan zäher-zakgum içer sen.

TEŇGI-DEST (p. teng-dest) تنگدست - eli dar, garyp, pakyr, hor-homsy, eli ýuka; teňgi-dest bolmak – garyp bolmak, hor-homsy bolmak.
Niçeler mal tapmaz, teňgi-dest bolar,
Niçeler bar – dünýälikden mest bolar.
TEŇŇE تنگه - 1) ýigrimi köpüklik kümüş pul; 2) pul, kümüş pul.
Kalbyma giripdir yslam höwesi,
Teňňedir, dirhemdir halkyň tamasy.
TEP (p. teb) تب - 1) gyzzyrma, gyzzyrma keseli; yssylyk; 2) ýüregiň, pulьsuň-damaryň urmasy, titremek; şu manyda «tepiden – titremek, ýürek urmak, pulьs urmak» dien sözden emele gelen atdyr.
Tä nepes tendedir, tende jan bardyr.
TEPEKKÜR (a. tefekkor) تفكّر - pikirlenme, oýlanmak, pikir etme, oýa çümme, pikire batma; tepekkür kylmak – oýlanmak, pikirlenmek.
Eýleýir galganlaryň taraç ýyggan malyňy,
Kyl tepekkür, beýle iş yzhar bolmasdan burun.
TEPERRÜÇ (a. teferroj) تفرّج - «ferej - açylma» sözünden; 1) göwün açma, gezelenç, tomaşa, seýil; 2) gaýgy-gamyň aýrylmagy.
Bu jahan ýüzünde işler peýdadyr,
Teperrüçdir, tomaşadyr, gowgadyr.
TER (p.) تر - 1) täze, ýaş (ot, ösümlik hakda); 2) öl, çyg; 3) ýaş, nem; ter öleň - täze we ýaş çemenlik er; ter döwlet – täze döwlet, ýaş döwlet.
Illeri bar diňli-diňli,
Sowuk suwly, ter öleňli.
Ten mülküniň ter döwleti,
Dynmaz, öter myhmanydyr.
TERAZU (p. tera:zu:) ترازو - 1) terezi, agyrlyk ölçelýän gural; 2) gm. deňlik, ortalyk, miýanalyk; mizan terazu – mizan terezisi, dini düşünje boýunça, kyýamatda adamlaryň «günä-sogaby» ölçeljek, çekiljek terezi.

Kyl duta puştuň amalny, biriýa subhyda bol,
Haşrda mizan terazusy gurulmasdan burun.
TERAZUWBAN (p. tera:zu:-ba:n) ترازوبان - terezi başynda durýan, tereziçi, terezini çekip ölçeýän.
Weýil dien guduk dowzah astynda,
Nagra tartar terazuwban kastynda.
TERAHHYM (a. tarahhom) ترحّم - ser. tarahhum.
TERBIET (a.) تربيت - 1) terbie, besläp etişdirme; 2) birine edep we ahlak öwretme, ylym öwretme, terbie berme; 3) alyşdyrma, öwrenişdirme, üns alyşdyrma.
Eý, terbiet istän kişi, ten üçin,
Eşret ilen ogul, gyz-u zen üçin.
Kimge şakawatdan urulsa binýat,
Älem terbieti eýlemez abat.
TEREZI (p. tera:zu:) ترزى - agyrlyk ölçelýän gural; ser. terazu.
Terezi gurulan heýhat gününde,
Jowabyň nämedir anda, çilimkeş!
Rebbany melikler gürzüni tutmuş,
Terezi gurulmyş, gün nury gitmiş.
TEREZIBAN (p. tera:zu:ba:n) ترزيبان - ser. terazuwban.
TERZ (a.) طرز - 1) tär, ël, usul, tertip; 2) şekil, biçim; 3) gylyk, häsiet; 4) hil; kada; boluş; ýagdaý.
Istegin rahy-rastny,
Gönülik bir terz dälmi?
TERZE (a.) طرزه - ser. terz.
Aňabilmen ahyrym, ne terze men,
Köp wagtlar goşulmadym, herze men.
TERIŇ (teri:ň) ترينگ - çuň, çuňňur; düýpsüz; teriň derýa – çuň deňiz. Magtymguly derýany deňiz manysynda ulanýar.
Teriň derýa haýbatyňa guwanma,
Wagt etişse, guryp er tek bolar sen.
Gulzum deý günähiň teriň derdini,
Çyn toba gurudar aňa em bolup.

TERK (a.) ترك - 1) taşlama, goýberme; 2) uzaklaşma; 3) geçme, ýüz dönderme; 4) boşatma; 5) el çekme, bir zatdan ýa-da işden el çekme; terk etmek – taşlamak, el çekmek; terki-dünýä - 1) dünýäden el çeken, dünýänden el çekip, ekelikde ýaşaýan adam; 2) gm. derwüş, aýşy-aşretden el çeken adam.
Ëk wepasy, dostlar, pany dünýäniň,
²linçä terk etme haýr-u yhsanyň.
Gows äre barabar bir kimse ëkdur,
Terki-dünýä bolup, çykyp oturmyş.
TERMEZترمز - ²zbegistanyň Surhanderýa welaýatynyň merkezi şäheri.
Sözüme gulak biýr akyl hemişe,
Termeze tagun düşer, renç şähri-Kişe.
TERPENMEK ترفنمك - gymyldamak, gozganmak, hereket etmek.
Terpendikçe, derdi artyr dünýäniň,
Gadam goýsaň, göwräň birle batar sen.
Tilim terpenerkän, söýlemäýinmi?
TERS I ترس - 1) şowsuz, oňaýsyz, nädogry; 2) arka, garşy, bir zadyň arka tarapy; 3) garşy, muwapyk däl, dogry gitmeýän; ters gelmek – şowsuz bolmak, garşy gelmek.
Täleýiň ters gelse, bagtyň şor bolsa,
Paludanyň peri dişi syndyrar.
TERS II (p.) ترس - gorky, howp.
TERSA (p. tersa:) ترسا - 1) gorkýan; 2) hristian, Isa dinini kabul eden, mesihi, haçparaz, nasrany; 3) gm. dinden çykan.
Gündogardan Günbatar,
Tersa, jöhit hem tatar.
Ne dag galar, ne düz galar, il galar,
Deçjal çykar, tersa, jöhit kürt bilen.
TERHOS (p. der-ha:st) درخواست - haýyş, towakga, dileg; isleg.
Köp ýygylsa, terhos almaz,
Aňyrsy bolman ýigide.
Terhosym bar, gel, terk etme bu ýurdy,
Aşret sürgün, söhbet gurgun gül bile.

Gel, gitmegil, saňa köp terhosym bar.
TESBIH (a. tesbi:h) تسبيح - «subhan – päk» sözünden; 1) «subhanallah» - hudaý päkdir diýmek; hudaýy päklikde ýatlap, namaz, doga okamak; 2) şol dogalar okalan wagtynda ele alynýan ýüpe düzülen hünji däneler (ol sadapdan, merjenden, göwherden we başga daşlardan ýasalyp, umuman güýmenje hökmünde sanamak üçin hem ulanylýar); tesbih aýtmak – hudaýy ýatlamak, «subhanallah» diýmek.
Barça melek çykarmaga jäht edip,
Birden tesbih aýdyp, seda eýledi;
tesbih okymak – Alany ýatlap, doga okamak.
Alymlar tesbih okyr, her ýana nazar eýle!
Tesbihden özge söz aýdyjy bolma!
TESELLA (a. tesella:) تسلا - ser. teselli; bu forma seýrek ulanylýar.
Ýüzün görmesem ol ýaryň, kaçan köňlüm teselladyr.
TESELLI (a. teselli:) تسلى - 1) göwünlik, köşeşdirme, göwün awlama; bir ajy habary ýa-da ýagdaýy unutdyrjak ýagşylyk ýa-da nesihat; 2) gamsyzlyk, gaýgysyzlyk; hoşallyk; teselli bermek – köşeşdirmek, göwünlik bermek.
Pakyr menem, senden özge erim ёk,
Bir teselli bergil köňlüme meniň.
TESLIM (a. tesli:m) تسليم - 1) boýun egme, ram bolma, tabyn bolma; 2) berme, tabşyrma; bagyşlama; 3) töwekgellik etme; razy bolma, özüňi hudaýyň erkine tabşyrma; 4) kabul etme, boýun alma, garşy bolman, tassyklama; teslim etmek – bermek, tabşyrmak.
Iki gürzli topuldy, sähmnäk-u gazapnäk,
Ruhum teslim etdiler, direldim, jana geldim.
TESMEK تسمك - 1) yza çekilmek, yza süýşmek; 2) gijä galmak, gaýra galmak.
Gaçar boldy pelek tesip,
Gaýra teser, görse äriň merdini.
TETBIR (a. tedbi:r) تدبير - ser. tedbir.

TETÄRIK (a. teda:rok) تدارك - 1) taýýarlama; tapma; gerek-ýarak zatlary taýýarlap goýma; 2) taýýarlyk; 3) alaç, çäre; 4) ýalňyşa düşünip düzetme; 5) gerek-ýarak zat (meselem, ëla gidilende, uruş bolanda gerek zatlar, azyk we dürli gurallar).
Ýüz ýyllyk tetärik bäş günlük ömre,
Akyl eýläň, niçik işdir, ýaranlar!
Gylça jana bu bäş günlük ömrüňe,
Ne tetärik kyl-kyla gider sen.
TEFEKKÜR (a. tefekkor) تفكر - ser. tepekkür.
TEFERRÜÇ (a. teferraj) تفرج - ser. teperrüç.
TEH (p.) ته - 1) düýp, aşak, ast; galyndy; 2) gm. tüýs; çyn; tehi-zemin – eriň düýbi, eriň aşagy, eriň asty.
ÝUsupny saldylar tehi-zemine,
Anyň dagy-köňli boldy kemine.
Tamy gorkup gaçyp inmiş eriň tehine.
Eger habar alsaň gepiň tehinden.
TEHI-ZEMIN (p. teh-e zemi:n) ته زمين - ser. teh.
TEHURAN (a. tehu:ren) طهوراً - arassa, päk, arassalaýjy; ser. şeraban-tehuran.
TEHÄRET (a. taha:ret) طهارت - ser. taharat.
TEŞWIŞ (a. teşwi:ş) - ser. teşwüş.
TEŞWÜŞ (a. teşwi:ş) تشويش - 1) garma, garyşdyrma; aramsyzlyk; 2) gorky, howp; 3) gaýgy, gam; başagaýlyk, howsala; teşwüş etmek – gorkmak, howp etmek.
Mukatyl etmedi teşwüş,
Aly bilen saldy döwüş.
Ajaldan, gaýrydan bolmaz teşwüşiň.
TEŞDIT (a. teşdi:d) تشديد - 1) güýçlendirme, güýç-kuwwat berme; 2) mäkämleşdirme; 3) arap dilinde bir harpyň iki gezek okalmagy we şol harpyň üstünde goýulýan belgi.
Harpyn haram eder, bozar lezzeti,
Assyn, üssün, teşdit, meddin näbilsin.
TEŞEHHUT (a. teşehhod) تشهد - 1) şaýat talap etmek; 2) kelemeýi-şehadat aýtmak - «Eşhedu en la ilaha illalla» (Alladan

başga hudaýyň ëklugyna güwä geçýärin) sözüni aýtmak; 3) namazda «Ettahaýýaty» dogasyny okamak.
Ëwmy-teşehhut eder hal maňa kim şahydy-gaýb,
Gutulyrmy gahba jan beýle güwäden, ýa reb.
TEŞNE (p.) تشنه - suwsan; suwsuz; suw içmäge mätäç bolan adam ýa-da haýwan; teşnelik – suwsuzlyk, suwa mätäçlik.
Teşne lebden sorsam diýip.
Her haçan gelse başyga kaddy-naýza ol kuýaş,
Teşnelikden agzyn açyp, it kibi bolmuş ataş.
Teşne galyp, jaýyň bolsa çölüstan.
TEŞNELIK (p-t.) تشنه ليك - ser. teşne.
TI (a. ta:) ت - arap-pars elipbiýiniň dördünji harpy. Ebjet hasabynda – 400. Muňa «taýy-mankuta» («nokatly ti») hem diýilýär. Käwagtda «dala» öwrülýär. Meselem, kethuda – kedhuda.
«Ti» - toba eýläp, dünýäni unutmak gerek.
«Ti» - tur, haby-gaflatdan ömrüň gelmiş oraga.
TIWE (ti:we) تیوه – düe; tiwe ýaňlyg – düe ýaly; gm. uly.
Tiwe ýaňlyg ýatan dagda daşlary,
Gol bilen göterip, atyp bolmaýyr.
TIZ (p. ti:z) تيز - ýiti, ötgür, kesgir; tiz eýlemek – ýitileşdirmek, ötgür etmek.
Yşk hanjaryn eýläp tiz,
Sen ene eýläp hunriz.
Ajal tiz oragyn golda tutupdyr.
TIKEN تيكن - 1) ýandak, ýandagyň ýa-da agaç gyýylçagynyň inçejik ujy; 2) gm. azar, azap, ünji.
Magtymguly aýdar, tiken ëk, gül ëk,
Ýigit ëk, garry ëk, hoja ëk, gul ëk.
TIL تيل - 1) dil, ynsanyň gep organy; 2) her halkyň özüne mahsus gepleýiş täri; 3) ýürek.
Tilim guş tilidir, suratym – ynsan,
Hemzybanym barça çemender bile.

TILAWET (a. tilä:wet) تلاوت - okamak, oňat ses bilen okamak, labyzly okamak (esasan «Kurъan» hakda ulanylýar); tilawet kylmak - «Kurъan» okamak.
Osman geçdi «Kurъan» tilawet bilen,
Din gylyjyn çalyp, arslan geçipdir.
TILEMEK تیله مك - 1) dilemek, birinden bir zat sorap ýüz tutmak, dileg etmek; 2) arzuw etmek, islemek.
Zemin tilär asmanda, asman tilär zeminde,
Bir-birine gümanda, güman senden bihabar.
TILKI تیلکی - 1) itler maşgalasyndan bolan ýyrtyjy haýwanyň ady; 2) gm. hilegär adam, örän mekir adam.
Mertler gezer boldy namarda bagly,
Şirleriň tilkiden ýüregi dagly.
TILKILENMEK تیلکیلنمك - bukulmak, tilki ýaly ogryn gezmek, görünmezlik; ýuwaş bolmak.
Şunça pakyrlyga saldym özümi,
Tilkilenip gezdim, adym gurt boldy.
TILLENMEK تیل لنمك - dillenmek, söz açmak, aýtmak, söze başlamak; aýdyp bilmän ýören zadyňy aýtmak; dil açmak.
Magtymguly tillener,
Gözde ýaşy sillener.
TIMAR (p. ti:ma:r) تیمار - 1) näsag adam barada aladalanmak; 2) gamyny iýmek, pikirini etmek; ugrunda bolmak; 3) oý, pikir, alada; 4) näsaga hyzmat etmek.
Gözleriň jellatdyr, tilleriň aýýar,
Gamzaň bimar eder, ýüzleriň timar.
TIR (p. ti:r) تیر - 1) ok, gülle; 2) aý ady; tiri-kaza – ýazgydyň oky, ok ýaly degen ýazgyt.
Ajal bir gün atar tiri-kazasyn;
tiri-tüpeň - tüpeň oky.
On bäşime etemde tiri-tüpeň atardym;
tir-keman – ok-ýaý.
Tä ölinçä goç ýigitden
Myzrak, tir-keman gitmezmiş;

tiri-ryhlat - ölüm oky.
Jüpbeýi-jan tiri-ryhlatdan sökülmesden burun.
TIR-KEMAN (p. ti:r-e kema:n) تیروکمان - ser. tir.
TIR MAH (p. ti:r ma:h) تیرماه - tir aýy. Eýranda tomus paslynyň birinji aýy.
Yssygy köýdürip öltürir tir mah,
Ten, jan dözmez, dynmaz waýlar anda bar.
TIRE I (p. ti:re) تیره - ) gara, garaňky; tutuk; bozuk; 2) gamgyn, tukat; 3) garalyk, garaňkylyk; tire tofrak – gara toprak.
ÝAgşylyk hemrah kyl, bu dem golunda ygtyýar,
Tire tofrak astyda naçar bolmasdan burun.
TIRE II (p. ti:re) تیره - 1) taýpa, bir jynsdan bolan adamlar; 2) maşgala, nesil; 3) bölek; tire-tire – bölek-bölek, taýpa-taýpa.
Adam ogly tire-tire,
Bir-birinden bolar hyra.
TIRI-KAZA (p-a. ti:r-e kaza:) تیرقضا - ser. tir.
TIRI-RYHLAT (p-a. ti:r-e rihlat) تیر رحلت - ser. ryhlat.
TIRI-TÜPEŇ (p. ti:r-e tofeng) تیر تفنگ - ser. tir.
TIRIK (ti:rik) تیریك - diri, janly, öli däl; hakyky.
Alla ýady bilen tirik bolan til,
Göz ýumulmak bilen köňül ýatmaz hiç.
Gijesi tirikdir, gündizi bihuş.
Tirik erken, öli bolup galyp men.
TIRIKLIK (ti:rik-lik) تیریك لیك - dirilik, janlylyk; hakykylyk, öli dällik.
Tiriklikde ölüm işin görewer,
Bir gün jeset içre bu jan tapylmaz.
TIRKIŞ تیرکیش - tirkelen, biri-biriniň yzyna tirkelen düeler; hatar, hatarlanan.
ÝAraşar tirkiş-hatary,
Hatarynda esrk neri.
TIRME (p.) ترمه - şal, bir hili mata, hasadan dokalýan bir hili nepis mata, sütükden edilýän nepis mata; Keşmir tirmesi meşhurdyr.

Kim don tapmaz geýmäge,
Kim tirme, şaly gözlär.
At meýdanda, är duşmanda,
Toýda tirme şaly görner.
TIRMEK (ti:rmek) تیرمك - ýygmak, ëlmak, goparmak.
Gülşen içre girer bolsaň,
Gül dessesin tirer bolsaň.
TISGINMEK تیسگینمك - duýdansyzlykda hereket etmek, tötänden gymyldamak.
ÝAtyrdym, düýş gördüm, tisgindim, turdum,
Yşk bir müşgil işdir, okydym, gördüm.
TIFLIS (a. Tifli:s) تفلیس - Gürjüstanyň paýtagty Tbilisiniň köne ady.
Şähri-Perhar, Tiflis, Rum, Bagdat, Sufliýan (?).
TOBA (a. tawbe) توبه - 1) yza dönme; puşman etme, päliňden gaýtma, eden günä işleriňden el çekip, dogry ëla girme; 2) «toba» dini termin hökmünde edilen günä we gabahat işden puşman etmek; günä işlerden eliň çekip, Allatagala ýüzlenmek manysynda ulanylýar. Bu söz «Kurъanyň» köp erinde gabat gelýär, «Toba» atly ýörite süre hem bar. Tobanyň Allatagala tarapyndan kabul bolmagynyň üç şerti bar: 1) toba edýän adamyň (towwabyň) akyly erinde bolmaly; 2) eden tobasyna soň puşman etmeli däl; 3) günä işlerden el çekjekdigini pugta ýüregine düwmeli.
Toba sufizmde tüýs dini düşünje bilen birlikde, başga has giň manyda hem ulanylýar. Bu taglymatda tba kämilleşmegiň hudaýa birleşmegiň ilkinji etapynyň başlangyjy hasaplanýar. Munda sopy (sa:lik) şerigata bolan adaty formal gatnaşyklar bilen arasyny üzüp, öz-özüni kämilleşdirmeklige berilýär, onuň bar pikiri doly suratda hudaýa ýüzlendirilýär; toba kylmk (etmek) – puşman etmek, päliňden gaýtmak, eden günä işleriňden el çekip, dogry ëla girmek; toba nesuh – hakyky toba.
Toba kyl taňryga ýigit çagyňdyr,
Toba diýip haka döneli,

Imdiden soň ýaş bolmar sen.
Almadym toba nesuh, zulmat ýaragyn tutmadym.
TOBA NESUH (a. tawbe-ýe-nesu:h) توبه نصوخ - ser. toba.
TOW تاو - pars dilindäki «ta:b» sözünden bolmagy ähtimal; 1) burgy; düwün; ýüpi tersine towlamak netijesinde emele gelýän burgy, düwün; 2) towlanyp, işip berilýän burgy; 3) gm. kine kitüw; näsazlyk.
Bir-birge derdin döküp, sergüzeştin kylyşmak,
Tow berilgen rişte deý çyrmaşyban-çolaşmak.
TOWAZYG (a. tewa:zo') تواضع - 1) kiçi göwünlilik, özüňi kiçi tutmaklyk; 2) birine hormat goýmak üçin aýaga galmak; towazyg pişe kylmak – kiçi göwünliligi iş edinmek.
Towazyg pişe kyl, bolup baedep,
[2]mür döwletiňe bil any sebäp.
TOWAZYG PIŞE KYLMAK (a-p-t. tewa:zo' pi:şe kylmak) تواضع پیشه قیلمق - ser. towazyg.
TOWAÝYF (a. tewa:if, bs. ta:ife) طوائف - ser. taýpa.
TOWAMYR (a. tewa:mi:r, bs. tu:ma:r) طوامیر - ser. tumar.
TOWANGER (p. tewa:n-ger) توانگر - 1) güýçli, kuwwatly, zorly; 2) pully, gurply, barly, mally.
Kimseler garrydyr, kimseler ýaşdyr,
Kimseler towanger, kimse gallaçdyr.
TOWAP (a. tewa:f) طواف - 1) bir zadyň daşyndan aýlanma, bir zadyň töweregine aýlanyş; 2) Käbäniň daşyna aýlanma (haja barýanlaryň erine etirýän däbi); towap etmek – 1) daşyna aýlanmak; 2) Käbäniň daşyna aýlanmak.
Magtymguly turdum towap etmäge,
Til perman bermedi jowap etmäge.
Nietim Käbedir, hyýalym haçdyr,
Yhlasym bar haç towabyn etmäge.
TOWK (a. tawk, ks. etwa:k) طوق - 1) halka; bir zadyň töweregini gurşap alýan zat; 2) haýwanlaryň boýnuna dakylýan halka; 3) bent, duzak; boýuntyryk; towky-lagnat – nälet halkasy, nälet boýuntyrygy.

Ahyry düşdi aňa towky-lagnat,
Huda mähnetleriň yrýa eýledi.
Şeýtan ëlun towk eýlär,
Gara ýüzün ak eýlär.
TOWKY (gadymy türki towka) طوقه - 1) ýüp, baglaýjy ýüp; 2) jepa, jebir, sütem, zulum.
Adam sujudynda tekepbir urdy,
Azazylga towky düşen günler heý.
TOWLAMAK تاولامق - tow bermek, burmak, işmek.
Pelek bilegim towlap, çarhyna saldy meni,
Hyrydar gözi birle kim gelip gördi meni.
Murtun towlap, her ýan tartar,
Haýbaty peleňden artar.
TOWPYK (a. tawfy:k) توفیق - 1) üstünlik gazanma; uýdurma, muwapyk getirme; 2) kömek, ýardam; Allanyň kömegi; 3) bagtyň getirme; towpyk almak – kömek almak, üstünlik gazanmak.
Magtymguly towpyk alsam,
Bir er tapsam, gulluk kylsam;
towpyk bermek – kömek bermek, ýardam bermek; towpykly - üstünlikli.
Magtymguly, huda towpyk berende.
Taňla ol towpykly gullar mürşüdine daldadyr.
TOWPYKLY (a-t. tawfy:k-ly) توفیقلی - ser. towpyk.
TOWPYKLYK (a-t. tawfy:k-lyk) توفیق لیق - üstünlik, üstünlik gazanmaklyk; towpyklyk gözgüsi - üstünlik aýnasy.
Magtymguly dier, ýigit wagtymyň,
Towpyklyk gözgüsi syýa bagtymyň.
TOWUSMAK تاویسمق - bökmek, böküp geçmek; duran eriňde bökjeklemek.
Ol ekindir, ýaşyl-gyzyl öwüsýän,
Ol ýylandyr, aýagy ëk towusýan.
TOWUŞ - تاوش 1) ses; 2) aýak sesi, ýörüş sesi; 3) agy, sesli agy.

Tawus guş zynatly, Dawut towwuşly.
Ne agyr sarpadyr kaýsy öwüçde,
Älem harap bolar niçe towuşda.
TOWFYK (a. tawfy:k) توفيق - ser. towpyk.
Towfykyňny ýar eýle,
Günähim güzeşt eýle!
TOWHYT (a. tawhi:d) توحيد - «wahdat – birlik» sözünden ýasalan işlik; 1) birleşdirme, bir etme; 2) hudaýy bir bilme, hudaýyň birligine ynanma; 3) bir göz bilen bakma; 4) «la ilaha illallah» (ser.) diýmek; suraýy-towhyt - «Kul huallahu-ahad» süresi; nükteýi-towhyt – hudaýyň ýalňyzlygy hakdaky çuň manyly söz; «Kul hualla».
Ukdaýy-lebden gireh aç nükteýi-towhyt ile,
Göz açyp, saňa welin herze gülmesden burun.
TOGAP (a. tewa:f) طواف - ser. towap.
TOGSAN توقسان - 90 цifriniň ady we görkezýän mukdary, üç otuzyň görkezýän sany; togsan dolmak – 1) üç aý geçmek; 90 gün geçmek; 2) gyş geçmek; gm. kyn günler geçmek.
Ilimiz ulaşsyn sowulmaz ýaza,
Togsan dolup, tamam bolsun gyşymyz.
TOGSAN DOLMAK توقسان دولمق - ser. togsan.
TOGTAŞMAK توختاشمق - köşeşmek, haýallaşmak, ýuwaşamak, duruşmak, ýatyşmak, peselişmek.
Hemrazym ëk, baryp syrym açarga,
Derdim togtaşarga, odum öçirge.
TOZ (to:z) توز - çaň, un ýaly bolan toprak, Gubar.
Bolajagyň budur seniň, adamzat,
Ëk bolar sen toprak bile, toz bile.
Yşk duş bolsa bir merde,
Toz bolar, döner Gerde.
TOZAN توزان - tozly er, çaňly er, tozanly köp er; ser. toz.
Taplanmadyk atlar tozanda galar,
Üstüne salynan juldan ne peýda.

TOZMAK توزمق - 1) malsyz-mülksüz galmak, batmak, dargamak; 2) gm. dargamak, ýyrtylmak, geýlip dargamak.
Munda bidar geçewergil, ýatmagyl,
Munça tozup ýatajaksyň gör bile.
Azana, tozana destgir ne guşdur,
Kimiň turbatyna zyýarat etdi?
TOÝ (asly: tüg) طوی - baýram, bir oňat wakanyň hatyrasyna edilýän baýram, toý-tomaşa, şatlyk, dügün; toý güni – aslynda tüg güni, ondan-da dügün emele gelipdir.
Bolan günüň toýdur, ölen günüň - waý,
Başdan-aýak galmagalmyş bu dünýä.
TOÝNAK تویناق - 1) käbir süýt emiji haýwanlaryň aýaklarynyň gutaran erinde emele gelen buýnuz gabak; 2) aýak; toýnak kakmak – ylgamak, çapmak; ërtmak.
Ýyldyrym dek bolar toýnak kakyşy,
Sygyr sypatlydyr guýruk çykyşy.
TOKAÝ توقای - 1) derýalaryň suwy joşup, soň yza çekilende emele gelýän tekiz er; 2) jeňňel. Bu söz käbir dialektde tokaý şekilinde ulanylýar.
Tokaýlary bardyr gargy-gamyşly,
Gözelleri bardyr altyn-kümüşli.
TOKUNMAK توقونمق - 1) degmek; düşmek; 2) zaýalamak; bozmak; 3) ynjytmak; 4) täsir etmek; 5) namysa degmek.
Hajatym bar, ýa hak, eýle tedbirim,
Maksadym şanyna tokuna tirim.
El boldum, ýügirdim eriň damarna,
Nazarym tokundy arşyň kemerne.
TOKURDAMAK توقوردامق - togalanmak.
Şol wagt tokurdap bir kelle geldi.
TOKUŞ توقوش - çaknyşmak; söweş, uruş; ýapyşma; tokuş etmek – çaknyşmak, ýapyşmak.
Tokuş etse kim başarmaz işine,
Söwdasyndan gele bilse, är bolar.
TOLUG (to:lug) تولوغ - doly, püre-pür, hyryn-tykyn.

Arça-arça tolug mallaryň bolsa,
Paýany ëk, taşlap-taşlap gider sen.

TOMAŞA (p. tama:şa:) تماشا - «temşa» ýa-da «temaşy» - «ël ýöremek, gezelenç etmek» dien arap sözünden alnan; 1) bir zady görmek; 2) birine ýa-da bir zada seretmek; gezelenç etmek, seýil etmek.

Teperrüçdir, tomaşadyr, gowgadyr,
Kyrk alty müň agaç suwdur, derýadyr.

TOMAŞAGER (p. tama:şa:-ger) - ser. tomaşa.

TOMAŞAKÄR (p. tama:şa:-ger) تماشاگر - tomaşaçy, tomaşa edýän, seredýän, zritelь (r.).

Pelek tomaşakär, asmana çykyp,
Adamzat mal üçin ýüregin ýakyp.
Zeminiň üstünde daglar çeker sen,
Tomaşakär bolup, kesä çykar sen.

TOPRAK توفراق - 1) gum, Eriň üstki gatlagyny emele getirýän massa, topur; 2) gm. er, ýurt, ülke.

Kimýany topraga çalsaň,
Toprakdan zer behim eder.
O nämedir, toprak üste sürünmez?
O nämedir, adamlara görünmez?

TOPUK طوپوق - baldyryň aýagyň dabanyna birigýän erindäki ýumry, ökje bilen injik süňkiniň birigen erindäki ýumry süňk.

Inçe bil, şirin zyban, kepder topuk sen, gaz boýun,
Saklasyn taňry penahynda ýaman gözden seni.

TOPULMAK توپولمق - hüjüm etmek, haýbat atyp okdurylmak.

At salanda doňuz kimin topulyp,
Aýy kimin asylyşy gerekdir.

TOR تور - balyk, guş we ýyrtyjy haýwanlary, mör-möjekleri tutmak üçin ulanylýan örülen ýüp, ak; 2) gm. duzak. Bu söz pars dilinde «tu:r» şekilinde ulanylýar.

Pelek bize egri bakyp,
El uzadyp, efsun okyp,
Orta erde däne döküp,

Tor gurupdyr daşymyza.
TORBA (to:rba) توربه - 1) içine dürli zat salmak üçin ýörite dokalýan kiçijik çuwal; 2) ata iým guýup berilýän we kellesine geýdirilýän gap, halta. Bu söz pars dilinde «tu:bre» şekilinde ulanylýar.
At torba ýüwürder, kyrk günde keser,
Horjun başlar, alty aýlyk iş bolar.
TORGAÝ تورغای - serçeler toparyndan bolan çarlaga meňzeş, kellesi jygalyja saýraýan guş; çaýyr guşy.
Torgaý hezar eýäm diýr,
Ajaýyp hoş eýýam diýr.
TORLAMAK تورلامق - 1) tor gurmak; tor bilen baglamak; 2) çatmak, tor salyp ýyrtygy tikmek.
Dünъe daşyň demir duzak torlaýyp,
Ajal şiri yňrap ýatyr gürleýip.
TORPAK تورپاق - ser. toprak.
Janan jiger diliban, tartar, jan goýmaz torpak.
TORSUK تورسوق - derisi ala zolakly, gysga aýakly ýyrtyjy ýabany haýwan, sakartorsuk.
Agsak keýik ýüz torsuga etdirmez.
Şir beçesi togsan tilkä atdyrmaz.
TORUM (to:rum) توریم - uly köşek, bir ýaşar köşek.
Çöle çykyp, maýa bozlar.
Torum göze ilmeginçe.
TOSLAMAK توسلامق - ýalandan oýlap tapmak, ýalan sözlemek, ýalan zady özüňden çykarmak.
ÝAman işdir öz nebsiňi besleseň,
Akmaklykdyr özüň ýagşy toslasaň.
TOTUÝA (p. tu:tiýa:) توتیا - 1) sürme; gurşun eredilýän peçleriň ëkarsynda ýygnanýan düýt; 2) deňizden alynýan sadabyň bir görnüşi; 3) göze sürtülýän bir hili daş (göýä, ol daş gözüň görgürligini artdyrýanmyş), arap dilinde-de tutiýa diýilýär.
Tapabilseň hakykatyň merdini,
Çeşmiňe totuýa kylgyl gerdini.

TOTY (a. tu:ti:) طوطی - 1) subtropiki ýurtlarda ýaşaýan elekleri ýaşyl we çüňki gyzyl ýa-da sary hem-de yzyna bükülen bir guş, bu guş örän düşgür bolup, käbir sözleri öwrenmegi we aýtmagy-da başarýar; 2) bu söz eger «ti» bilen ýazylsa, tutuň etişen paslynda gelýän bir kiçijik guşy aňladýar. Ol guş tut iýmegi halaýar, şoňa görä, oňa şeýle at berlipdir.
Toty guşlar razlaşyp,
Hak emrini gözleşip.
TOHUM (p. tohm) تخم - 1) ösümligiň gülünden emele gelýän däne, ol ere gömlende ene-de ösümlik döreýär; 2) ýumurtga (ynsanyňky we haýwanyňky); 3) del; oňat sortly haýwan.
Dünýä ahyretiň keşti-käridir,
Tohum saçynawer, näge ýatyp sen?
Kimse wepa tohmun eker,
Kimse ajal zahmyn çeker.
T²WEKGEL (a. tewekkel) توكّل - 1) ynanma; umyt etme, bil baglama, birine ynanma; 2) işiňi hudaýa tabşyrma, hudaýa umyt etme, hudaýa bil baglama, näme bolsa, şol bolsun diýip hereket etme; 3) sufizmde birinji makamyň altynjy etapy; töwekgel etmek – umyt etmek.
Namart bilen uzak ëla gitmegil,
Baş goşawer bir töwekgel mert bilen.
Töwekgel et, halka syryň berip bar.
Töwekgel et, taňra tabşyr işiňni.
T²WELLA (a. tewelli:) تولا//تولی - 1) hökümet etmek, biriniň işine seretmek; 2) wekillik bermek; 3) bir işi boýun almak; 4) dostlukly bolmak. Pars dilinde «töwella» şekilinde-de ulanylýar. Türkmen dilinde ýalbarma, öwüt-nesihat etme, haýyş etme; umyt etme manylarda ulanylýar.
Pyragy, niçe wagt oldy, habar tapmas men ol ýardan,
ÝAnar men ataşy-yşka, bu ne terhos töwelladyr.
T²WR (a. tawr, ks. etwar) طور - 1) hal, ýagdaý; hil; ölçeg, het; 2) görnüş; tär; hereket; boluş; niçe töwr – niçe hili.
Köňlüme edi töwr sowal geçildi,

Diýdim: «Rugsat bolsa, gelsin zybana».
Şerigat nist bolar, bet iş set bolar,
Her ülkäni niçe töwr harap eýlär.
T²WRAT (ibriçe: tawra, tawra:t) تورات//توراة - 1) şerigat; kanun; 2) namys; 3) hezret Musaga asmandan inen kitap, ewreýleriň dini kitaby. Bu bäş bölümden (esfar-e hamsa) ybarat bolup, olarda dünýäniň we ýaşaýşyň döreýşi, ewreýleriň döreýiş taryhy, dini kanunlary, ol halkyň Müsürden göçüşleri, Kengan sährasyny basyp alyşlary we ş.m.-ler hakda gürrüň berilýär. Ol bölümleriň her haýsy-da birnäçe baplara bölünýär. Häzirki bar bolan «Töwrat» onuň asyl nusgasy bolman, birnäçe asyr soň ýygnalan wariantydyr. Musanyň «Töwraty» Palestina uruşlarynda ëk bolýar. Birnäçe alymlaryň pikiriçe, Uzaýyr pygamber «Töwraty» täzeden ýasaýar, ol-da dürli hadysalar netijesinde ëk bolýar. Häzirki «Töwrat» dürli döwürlerde ýazylypdyr. Onuň käbir bölümi IH asyr, käbiri VIII asyr, käbiri-de VII-VI asyr biziň eramyzdan öň ýazylypdyr diýlip çak edilýär.
«Töwratda» gabat gelýän käbir rowaýatlary «Kurъanda-da» görmek bolýar. Meselem, «Kurъandaky» ÝUsup süresi aslynda «Töwratda» bolup, soň «Kurъana» girizilipdir. «Töwratyň» mazmuny suratçylar, ýazyjylar, kompozitorlar üçin köp sýuжetler beripdir (Rembrandt, J.Milьton, I.S.Bah, J.G.Baýron, T.Mann we ş.).
Hakdan nuzul oldy Musaga «Töwrat»,
«Injil» waspyn Isa eýledi isbat.
T²WRIZ (p. Tebri:z) تبریز - ser. Tebriz.
Töwrize tagun düşer, Şiraza kişe (?).
T²KMEK توکمك - 1) dökmek, guýmak; 2) saçmak; ýaýratmak; gan tökmek – gan dökmek.
Bu köňül ýüz şowk eder nähak üçin tökmäge gan,
Güýji etse gürbäniň gaplaňa hiç bermez aman.
T²R (tö:r) تور - düýp, öýüň iç tarapy.
Gaýta bedasyllar asylzadadan,
Pisint etmeý, töre geçe başlady.

Gonmak täze ýurda ýagşy,
Haly düşek törde ýagşy.
T²RE (çagataýça) توره - 1) başlyk, baş, abraýly adam; 2) resim, kada, kanun, däp; 3) suduň karary; 4) gm. Çiňňiz hanyň döreden düzgüni, kanuny; 5) hanyň ogullarynyň tituly, mirasdüşer, mrrza; 6) dereje, gelip çykyş, nesil.
Magtymguly, Türküstanyň töresi,
Bir goçakdyr – söýünhanyň seresi.
Dadhahlar turuban, ýüzün sarardyp,
Kim töresin tapyp, reňňin gyzardyp.
T²REÝIT توریيت - Gyzyletrek sebtinde bir eriň ady.
Töreýitde orak orsak,
Nan dökmek hyýalyň seniň.
T²RT ANASYR (t-a. tört ana:sir) تورت عناصر - ser. anasyr.
T²RT DEŇI-DUŞ تورت دنگی دوش - Magtymguly «Üçi öwlatdan» dien goşgusynda dört pasly dört deň-duş hökmünde ýatlap, şeýle ýazýar:
Mydam seýre gezer ol tört deňi-duş,
Bolar andan jümle älem ýüzi hoş,
Ol tördüň biri bar, mydam sebzepoş,
Kellesi buzdandyr, aýagy otdan.
Bu erde şahyr dört paslyň mydama yzly-yzyndan gelşini ýatlaýar. Ol pasyllaryň biri hemişe gök-ýaşyl öwüsýär, ol ýazdyr. Ene biriniň başy buzdan doly, ol-da gyşdyr. Ene biri ot ýaly yssy. Bu bolsa, elbetde, tomusdyr. Şahyr näme üçindir, güýz paslyny ýatlamandyr.
T²HMET (a. tohmet) تهمت - 1) birine ýüklenen günä, kabahat; 2) ýalandan günä ýüklemeklik, esassyz günälemek; betgümanlyk.
Diýrler: «ÝAman töhmet agyr asmandan,
Gaharsyz, ýagşy söz giňdir jahandan».
TUBA (p. tu:ba:) طوبا - ser. tuby.
Kamaty – serwi-tuba.

TUBY (a. tu:ba:) طوبی - 1) päkräk, arassarak; 2) aýşy-eşret, hoşluk, hoşbagtlyk; 3) gm. gelşikli uzyn boý; gözel, gelşikli; 4) dini-düşünjelere görä, behiştde bolan bir agajyň ady.
Taňrynyň jahanda, bil, dagy niçe,
Behiştde tubynyň pudagy niçe?
Tuby agaç saýa salar üstüne.
Etmiş müňdür şol tubynyň pudagy.
TUG (tu:g) توغ - 1) baýdak, nyşan; 2) gadym döwürde patyşalara, hökümdarlara derejelerine görä berilýän at guýrugynyň gylyndan edilýän jyga. Bu söz pars dilinde-de şu manyda ulanylýar.
Tug çekiler, alem urlup,
Ëwuz günler gelmek hakdyr.
Süleýman tuguny tar-u mar etdiň,
ÝUsupny gul diýip satdyrdyň dünýä!
TUGUN توغون - elguş, laçyn.
Garga salsaň, tugun bile depişer.
Tugun guş timarly, tarlan bakymly.
Tugunym tor bolup gaçdy saýýatdan.
TUZ (tu:z) توز - 1) duz; 2) gm. tagam, lezzet. Bu söz eger «töz» okalsa, manysy «ýumry, çiş» bolup, göçme manysy «göwüs, mäme, emjek» bolýar. Şu wariant hakykata ýakyn, çünki «köz» sözi «töz» bilen doly kapyýalaşyp gelýär.
Ýüregimde ýanan hijran közüdir,
Erkime goýmaýan ýaryň tuzudyr.
TULA (p. tu:le) توله - 1) güjük, it çagasy; 2) şagal güjügi; 3) aýal maşgala degişli sögünç.
Itniň balasyny tula azdyrar,
Hojasy geçirer, bende ýazdyrar.
TULLANMAK توللانمق - zyňylmak, okdurylmak, özüňi öňe atmak.
Aş göreňde, özüň atma tullanyp,
Gerçe aç hem bolsaň, halka bellenip.
TULUG (a. tolu:’) طلوع - 1) çykma, dogma (Aý, Gün, ýyldyz), bir zadyň peýda bolmagy, görünmegi; 2) gm. açylma, peýda

bolma, ýüze çykma; tulug kylmak (etmek) – çykmak, dogmak, aýyň, günüň dogmagy; täleýim etdi tulug – bagtym açyldy, bagtym getirdi.
Täleýim etdi tulug, aňdym any ahtary-bet.
Sen ýyrak etgil meni bagty-syýadan, ýa reb!
TUMAN (p. tu:ma:n) تومان - ser. tümen.
TUMAR (a. tu:ma:r, ks. tewa:mi:r) طومار (p. tu:ma:r) تومار - 1) hat; depder; ýüzi ýazgyly insiz uzyn düýrlenen kagyz ýa-da deri; köp adamlaryň gol çekip, uzyn kagyza ýazan haty, ýüzlenmesi; 2) doga ýazylan kagyz, içi doga ýazylan kagyzly boýna dakylýan bezeg. Bu söz Magtymgulynyň goşgularynyň diňe birinde - «Tumar gördüm» atly eserinde gabat gelýär. «Türkmen diliniň sözlüginde» (Aşgabat, 1962, 659-660 sah.) ol sözüň çekimlileri gysga aýdylyp, «aýal-gyzlaryň dakynýan togalajyk süýnmek bezeg şaýy» diýlip düşündirilipdir. Emma Magtymgulynyň döredijiliginde gabat gelýän «tumar» sözi ol manyda däldir. Beýleki birnäçe türki dillerde hem-de arap we pars dillerinde bar bolan bu sözüň ikinji manysy «kitap, depder, uzyn kagyza ýazylan hat» diýmekdir. Meşhur dilçi alym Şemseddin Saamy «Kamus-e türki» atly iki jiltli sözlüginde bu söze «düýrülip bükülen цilindr şekilini alan gadym zaman depderi» diýip düşündiriş berýär. Bu söz arap dilinde iki çekimlisi-de uzyn aýdylyp, özi-de «taýn» harpy bilen ýazylýar. Bu dilleriň ikisinde-de şol ëkarky manylarda gelýär.
Magtymgulynyň goşgusy şeýle başlanýar:
Hakykat depderin açdym,
Bir ýazylan tumar gördüm,
Bu ýurtdan ol ýurda göçdüm,
ÝUrduny ygtybar gördüm (II jilt, 93 sah.).
Görşümiz ýaly, şahyr şaý-bezeg hakynda däl-de, bir kitap açyp, şonda gören zatlary, ýazylan hatlar barada söz açýar. Şu goşguda düşündiriş talap edýän başga-da birnäçe sözler, setirler bar. Goşgynyň ikinji bendi şeýle:
Bir öýde bar on iki han,

Hoş gelip siz, eziz myhman,
Bir suprada dört yssy nan,
Üstünde edi nar gördüm (şol erde).

Bu erdäki «on iki han» - bir ýylyň on iki aýyny aňladýar. Olar myhman ýaly gelip geçýärler, bir erde durmaýarlar. «Dört yssy nan» bolsa – dört pasyldyr. Olar hem, nanyň-çöregiň gerekli bolşy ýaly, öz wagtynda gerekli pasyllardyr (gyş, ýaz, tomus, güýz). «Edi nar» - her aý dört hepde (käbir üýtgeşmeler bilen), her hepde hem edi günden ybaratdyr. Üçünji bentdäki «Mustapaga indii Waçak» diýmegi Allatagala tarapyndan Muhammet pygambere «Kurъanyň» wahý bolmagydyr. «Bir öýde bar on iki çyrag» diýmegi bolsa, on iki ymam diýmekdir. «Dört maşgal» hem dört çaryýary (Abu Bekir, Omar, Osman, Aly) aňladýar.

Goşgynyň dördünji bendinde «Bäş alma bar pudagynda» diýilýär. Bu bentde şahyr dünýäniň bir çetinde agaçlar bitip, onuň pudagynda «bäş alma» bardygyny aýdýar. Magtymguly «bäş almany» başga bir şygrynda «bäş kişi» atlandyrýar. Käbir düşündiriş berenler ony «bäş wagt namaz» diýip hasaplaýarlar. Hakykatda bolsa, «bäş alma» ýa-da «bäş kişi» - Muhammet pygamber, hezret Aly, Patmaýy-Zehra, Hasan we Husaýny aňladýar. Şahyr bu goşgusyny şeýle jemleýär:

Magtymguly, ne pikriň bar,
²tdi ömrüň, kyl ruzugär
Etmiş iki süri dowar,
Çopany bir, bakar gördüm (şol erde).

Bu erdäki «etmiş iki süri dowar» - etmiş iki milleti aňladýar. Pygamber baradaky hady:slarda aýdylyşyna görä, Allatagala bütin adamzady etmiş iki pyrka-topara bölüpdir. Beýik şahyr Magtymguly şol: «etmiş iki süriniň bir çopany bar, ol-da Muhammet pygamber alaýhissalamdyr» dien netijä gelýär.

TUMŞUK طومشوق - 1) burun; 2) guşuň çüňki, haýwanyň agyz-burny; 3) gm. ýüz; tumşugyny asmana tutmak – gm. ulumsylyk etmek, uly tutmak.

Bahyl tumşugyny tutar asmana,
Haramdan ýygylan tylla-kän bilen.
TUPAN (a. tu:fa:n) طوفان//توفان - 1) harasat, gaý, güýçli ýagyş, howanyň bulaşyp, güýçli el ösüp, derýa joşup, ýagyş ýagyp sil gelmegi; 2) gijäniň tüm garaňkylygy. Bu söz pars dilinde «ti» bilen ýazylýar.
Magtymguly, habar ber, ol kim, derýaga girdi?
Her dem nagra çekende, derýany tupan kyldy.
TUR (a. Tu:r) طور - 1) dag; 2) Sina ýarymadasynda bir dagyň ady; Tury-Musa – Musanyň mynajat etmäge giden dagy, şol erde ol, göýä Alla bilen gepleşenmişin.
Tur dagynda duranlar,
Niçe gaýyp erenler.
Baryp, raz aýdyşan Sina dagynda,
Tury-Musa Kelimulla haky üçin.
TURA (ibriçe, tu:re) توره - kanun, nyzam, düzgün, ýasak.
Her kime bir nobat geller,
Ülke agar, tura döner.
TURAN (p. Tu:ra:n) توران - gadymy eýranlylar tarapyndan Türküstan we Tatarystan sebitlerine berlen at. Ertekilerde, gadymy rowaýatlarda Eýranyň garşysyna goýulýan we Orta Aziýa bilen günorta Gazagystany öz içine alýan fantastiki ýurt. Ol türki kowumlaryň mekany bolupdyr; 2) Eýran ertekilerinde we rowaýatlarynda Türküstany, Mawerannahry we Amyderýanyň golaýyndaky şäherleri öz içine alýan ýurt. Eýranyň pişdady dinastiýasynyň altynjy patyşasy Feridun öz ýurduny üç ogly Tur, Selm we Irejiň arasynda paýlap berýär. Türküstan sebti Turuň paýyna düşýär. Şuňa görä, ol ýurda Turan ady berilýär. Selm bilen Tur Ireje göriplik edip, ony öldürýärler, çünki Feridun Eýrany şoňa beren eken. Soň Irejiň ogly Menuçihr ulalyp, goşun çekip, Selm bilen Tury öldürip, Feridunyň Erine patyşa bolýar. Şondan soň eýranlylar bilen turanlylar arasynda uzak wagtlap uruş dowam edýär, şu uruşlar Eýranyň Milli dessanlarynyň bir bölegini emele getiripdir.

Pişiň Eýran bolsa, puştuň Turandyr,
Dost işiňe hoşwagt, duşman haýrandyr.
Kimi gitdi Eýran, Turan,
Eýran, Turan, Owgan aşdy.
TURAP (a. tora:b) تراب - toprak, gum; er; tozan.
Süňňüň sürmä döner, teniň turaba,
Dýomaz-dolmaz er goýnuny guçar sen.
Göwre harap, ten gurap, köňlümniň şähri weýran,
Jan, jeset, til, akyldan aýrylyp, galdym urýan.
TURAÇ (a. dorra:j) درّاج - käkilige meňzeş eti tagamly bir guşuň ady. Ol «dat, meni tutdular» diýip gygyrýar.
Turaç tili senada,
²rdek tili dogada.
TURBAT (a. torbet) تربت - 1) toprak, gum, bir adamyň erlenen eri, mazar, gabyr; 2) aradan çykan görnükli adamyň gabrynyň üstünde salynýan bina, gümmez.
Azana, tozana destgir ne guşdur,
Kimiň turbatyna zyýarat etdi?
TURMAK تورمق - 1) aýak üstüne galmak, eriňden galmak; 2) oýanmak, ukudan oýanmak.
Magtymguly ol mekanda meks etdi,
Şyhlar turdy, ýigitler deý raks etdi.
Möwlam özi diwan üçin otursa,
Peşe turup, dawa kylar pil bile.
TURPA (a. torfe) طرفه - ser. türpe.
TURTARUS (a. Towarsi:ku:s) طورسيقوس - 1) hristian takwasy we tebibi; 2) hristianlaryň patyşalarynyň biriniň ady.
Meges şasy Turtarus hemralyk etse heýhat,
Mur mäligi Munzara gelse bihet, begaýat.
TURUK (a. torok, bs. tary:k) طرق - ser. taryk.
TURUNÇ (p. toronj) ترنج - apelsine (pyrtykala) meňzeş, emma örän turşy miwäniň ady, onuň suwundan sok alynýar.
Narynjy, turunjy, leýmun, almalar,
Bir owadan baga düşdüm, ýaranlar.

TURUR توروز - işligiň «dyr-dir, dur-dür» goşulmasynyň gadysy formasy; ëk turur – ëkdur.
Anyň üçin dähr era bir köşe kyldym ygtyýar,
Ygtyýarym ëk turur, jeňňi-jidaly neýlerem.
TURUŞ توریش - galyş, ëkary galyş; laçyn turuşly – galşy laçynyň galşy ýaly.
Humaý oturyşly, laçyn turuşly,
Kebuter topukly, maral görüşli.
TURŞIZ (p. Torşi:z) ترشیز - Eýranyň Horasan welaýatynyň günorta-günbatarynda, Turbat Haýdary şäheriniň günbatarynda we Nişabur bilen Sebzewaryň günortasynda erleşýän şäher. Bu gadymy şäher häzirki wagtda Kaşmer atlandyrylýar. Araplaryň we mongollaryň hüjüminde weýrançylyga sezewar edilipdir. Şu şäher bile baglanyşykly gyzykly bir rowaýat bar. Şonda aýdylyşyna görä, Zerdoşt (Zoroastr) pygamber şol erde öz eli bilen bir serwi agajyny ekýär. Wagtyň geçmegi bilen, şol agaç şeýle bir ulalýar hatda müňlerçe guşlar onuň şahalarynda höwürtge ýasaýarlar we müňlerçe goýun, sygyr onuň kölegesinde dynç alýarlar. Bir gün apbasylardan bolan halyfa Mütewekkiliň meýlisinde şol agaç barada gürrüň gozgalýar. Netijede halyfa Horasanyň häkimi Tahyr ibn Abdylla şol agajy kesip, Bagdada ibermeli diýip buýruk berýär. Turşiziň (Kaşmeriň) ilaty bu permany eşidip, Tahyra elli müň dinar berýärler we agajy kesmezligini haýyş edýärler. Emma Tahyr kabul etmeýär we agajy kesdirýär. Haçan-da agaç ere ýykylanda, onuň agyrlygy zerarly er sarsyp, töwerekdäki birnäçe jaý weýran bolýar, şahalarynyň üstünde höwürtge ýasan guşlaryň köplügi zerarly bolsa, asmanyň ýüzi garalýar. Aýdylyşyna görä, şol agajyň şahalaryny kesişdirip, bir müň üç ýüz düýä ýükläp, Bagdada äkidýärler. Emma entek şähere etmänkäler, Mütewekkil halyfa türk gulamlary tarapyndan öldürilýär we bedeni tike-tike edilýär. Şol wagtda ýaňky agaç bir müň dört ýüz elli ýyl ýaşan eken.
Bagdatda nar bişse, Turşizde injir,
Hyrat dek hiç eriň pissesi bolmaz.

TURŞUTMAK تورشيتمق - 1) ajadyp turşy etmek, ajytmak; 2) çytmak; ýüz turşutmak – ýüz çytmak, nägile bolmak, närazylyk bildirmek.
Gele naş diýp gelmez, turşutmagyl ýüz,
Nana mätäç däldir, söze myhmandyr.
TUSMAK توسمق - tutmak; kesmek, öňüni almak.
Altmyş ýaşda, nowruz güni, luw ýyly,
Turdy, ajal ëlun tusdy atamyň.
TUSSAG (tustag) توستاق - «tutmak» sözünden; 1) tutulan, basylan, azatlykdan mahrum edilen; 2) tussag edilenleriň saklanýar eri, türme.
Ol ne guşdur, daýym anda tussagdyr?
Kaknus bir guş, daýym anda tussagdyr.
TUSTAG - ser. dustag we tussag.
TUTAM توتام - «tutmak» işliginden; tutaryn; mesgen tutam – mesgen tutaryn, orun ederin, erleşerin.
Haýran-mejnun bolup, çykam çöllere,
Baryp, mesgen tutam sizi, daglar, heý!
TUTAŞMAK توتاشمق - 1) ot alyp ýanmak; ot almak, ot alyp güýjemek; 2) ýaýramak, ýaýrap başlamak.
Magtymguly, huşýar oldum, oýandym,
Oýandym, örtendim, tutaşdym, ýandym.
TUTGUN توتقون - 1) tutulan, salnan, baglanan; alnan; 2) duçar bolan, giriftar bolan; mübtela (ser.); 3) tukat, gamly.
Dünýä görmeý, tutgun galsaň bir künçde,
Bady-paý dek er ýüzüne eldim tut!
Tutgun olar daýyma, bolmaz küşat ykbalymyz,
Jebr ile bimar olup, aşufta bolgan halymyz.
TUTMAK توتمق - 1) almak, eelemek, saklamak, saklap durmak; 2) ele salmak; 3) gurşap almak; iş tutmak – iş etmek, bir işi amala aşyrmak.
Gelen geçer, igen biçer hasylyn,
Orta erde sen ne işler tutar sen;
mesgen tutmak – ornaşmak, erleşmek, jaýlaşmak.

Şeýda bilbil mesgen tutan baglardan,
Hazan urar, ýaprak gaçar, gül galmaz;
dost tutmak – dostlaşmak, dost edinmek, dost tapmak.
Dost tutma köp ýaşly adam kösesin,
Baryn ëk diýr, boş görkezer kisesin.
TUTMUŞ توتمیش - tutan, düýbüni goýan, düýbüni tutan; «tutmak» işliginiň öten zaman ortak işlik formasy; tutmuş bina – düýbi tutulan jaý.
ÝAgşylar tutmuş bina bir şähri gördüm – şondadyr,
Yşk matagy satylan bazary gördüm – şondadyr.
TUÝUR (a. toýu:r, bs. taýýar) طیور - ser. taýr.
TÜÝ (tü:ý) توی - 1) gyl, adamlaryň we käbir haýwanlaryň bedenine çykýan gyl; saç, elek, tüg; 2) käbir matalaryň we miweleriň ýüzünde bolan zat.
Dünýä mardyr, ol ýylanyň zährinden,
Tüý döküler, ganat gyrlar, per gider.
TÜÝKÜRMEK تویکورمك - 1) tüýkülik saçmak; tüflemek, tüýkülik çykarmak; 2) agyzdan bir zat çykaryp zyňmak.
Bu hal ile men parahat ýatyrdym,
Ýüzüme tüýkürip: «Tur, gul!» diýdiler.
TÜÝNÜK (tü:ýnük) توینیك - 1) köne türkmen öýüniň uklaryny birigdirýän ëkarky tegelek bölegi; 2) gm. öý, jaý; tüýnüksiz öý – gm. gabyr, gör.
ÝAkasyz, eteksiz dona girer sen,
Tüýnüksiz öýlere salsa gerekdir.
Işiksiz, tüýnüksiz jaýa,
Bir gün eltip salajakdyr.
TÜÝNÜKSIZ (tü:ýnüksiz öý) توینیك سیز اوی - ser. tüýnük.
TÜÝS تویس - hakyky, asyl; baryp ýatan, aňrybaş; tüýs görünmek – aňrybaş görünmek, iň oňat görünmek.
Almaz-kümüş miss görüner,
Dula gyrnak tüýs görüner.
TÜÝSLI تویسلی - görnüşli, hilli, jüre.
Kyrk alty müň agaç suwdur, derýadyr,

Etmiş iki tüýsli dildir bu dünýä.
TÜKEL توكل - 1) hemme, ähli, bütinleý; 2) san, sany dogry, erbeer; tükellemek – sanap çykmak, gözden geçirmek, hasaplamak, barlamak; tükel etmek – sanamak, hasaplamak.
Derýa içre ýüzgen, çöllerde ýörgen,
Dem hasabyn tükel etmeýin galmaz.
TÜKELLEMEK توكل لمك - ser. tükel.
TÜKENMEZ توكنمز - tükeniksiz, gutarmaýan, egsilmez, örän köp, ummasyz, örän kän.
Andan soň iýp-içmäge,
Bir tükenmez nan gerek.
TÜKENMEK توكنمك - 1) gutarmak, tamam bolmak, soňlanmak; 2) sarp bolmak, harçlanmak.
Dünýä durar, hiç tükenmez bu galla,
²mür baka bolsa, kyrkdyr bir pille.
TÜKETMEK توكتمك - 1) gutarmak, soňlamak, bir işi tamamlamak; 2) sarp etmek, harçlamak, harçlap tamamlamak.
Demiň perişdesi demiň tükedip,
Iliň-günüň özge ýurda çaglarlar.
TÜMEN تومن - pars dilinde: tu:ma:n - 1) on müň; 2) topar; 3) nagt tylla; 4) Eýranda on riala barabar pul birligi; 5) raýon, uezd.
Soran bolsa, synam içre suzlar bar,
Ýüz tümenden egdir, niçe sözler bar.
Ýüz tümenlik sözün şaýa almazlar,
Her kişiniň ygtybary bolmasa.
TÜN تون - gije, agşam; zulmat tün – garaňky gije.
Istär men günde-günde,
Ýyglar men tünde-tünde.
ÝAgty salar gider zulmat tününde,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?!
TÜND (p. tond) تند - ser. künd.
TÜPBOZAN توپ بوزان - garagol, köpçüligi bozýan, köpüň arasyny bozýan, şugulçy.
Tüpbozan köpeldi, ýurt-bina tozdy,

Dogan, dost bir-birin ütüp baradyr.
TÜRGEN تورگن - türgenleşen, ökde, usat, bir hünäri ele alan, bir işde ökdelän; türgen saýýat - ökde awçy, ussat şikärçi.
Ne türgen saýýatlar, toty zybanlar,
Garaguş, laçyndyr läşden aýryldy.
TÜRK (t. ks. a. etra:k, p. torka:n) ترك - 1) esasan Aziýanyň demirgazyk günbatarynda ýaýran beýik bir halk. Soň olar dürli senelerde günorta we günbatar tarapa ýaýrap, Ewropanyň gündogar-günbatar sebitlerine-de giripdirler, olar dürli kowumlara bölünip, dürli ada ee bolupdyrlar; 2) sada adam; 3) owadan, gözel (poeziýada).
Ne er galar, ne ýurtlar,
Ne türk galar, ne kürtler.
TÜRKANA (t-p. torka:ne) تركانه - «türk» we degişliligi aňladýan pars diliniň goşulmasy bolan «ane» bilen ýasalan sypat; 1) sada, ýönekeý; 2) türke mynasyp, türke degişli.
Til bilmez bela duş etme,
Sada til bolsun – türkana.
TÜRKI (türki:) تركى - 1) türk dili, türki halklaryň dili; 2) türki kowumlara degişli.
Türkini oňarmaz niçe mollalar,
Arap tilin, diwan hatyn näbilsin.
TÜRKÜSTAN (t-p. Tork-ista:n) تركستان - 1) türki kowumlaryň asyl watany. Merkezi Aziýada Sibir, Kaspii deňzi, Eýran, Owganystan we Mongoliýanyň aralygynda erleşýän we uly territoriýany tutýan ýurt; Türküstan ülkesi özüniň suwunyň bollugy, klimatynyň oňatlygy bilen meşhur bolupdyr. Ol erde daglar, çöl-beewanlar köpdür; 2) Gazagystanyň Çimkent welaýatynda bir şäher. Hoja Ahmet ÝAsawynyň mazary şu erde bolany sebäpli, orta asyrda bu şäher ÝAsawynyň sopuçylyk taglymatyna eerýänleriň merkezi bolupdyr.
Badahşana, Türküstana,
Edi yklyma han oldy.
Arkaçda Türküstany…

Ol Rumustany görsem.
TÜRLI تورلى - dürli, her hili, bir meňzeş däl, her tüýsli.
Her nobat müň türli şerap içilen,
Almaz, hinji, ýakut, dürler saçylan.
TÜRLÜK تورلوك - dürli, her hili, jürbe-jür; ser. türli.
Türlük elwan kyldy halyk, mahlukyn gudrat bilen,
Birge berdi akly-kämil, bizni ynsan eýledi.
TÜRPE (a. torfe) طرفه - 1) ter, täze; 2) geň, täsin, ajaýyp, geň galdyryjy; 3) çeper söz.
Nadana ëlukdy türpe jenanlar.
Awy-zäher, şähdi-şeker, türpe ballar ondadyr.
TÜRPETYL-AÝN (a. tarfat-ol-aýn) طرفة العين - ser. tarpatyl-aýn.
TÜSSE توسسه - düýt, bir zat ýanmagy netijesinde döräp, ëkary göterilýän buluda we buga meňzeş gara reňk düýt.
Iman bir tilkidir, göwre bir hindir,
Tilki tüssä dözmez hinde, çilimkeş.
TÜTÜN (p. tu:tu:n) توتون - 1) tüsse, bulut, düýt; 2) ser. temmäki.
Hökmi Süleýmanyň ýaşyl tütüni,
Magrajyň gapysy, gaşy nädendir?
Tütünim bada berip, buluda gardy meni.
Kyrk gün gara tütün älem ýüzüni.
TÜÇJAR (a. tojja:r, bs. ta:jir) تجّار - 1) täjirler, söwdegärler, alyş-beriş edýänler; 2) baý, pully, döwletli. Bu söz köplük sanda bolsa-da, dilimizde birlik san manysynda ulanylýar.
Hatarlanşyp duran iner, maýalar,
Agyr bezirgenler, tüçjar eeler.
Mälik tüçjar alyp bardy Kengana,
Habar tapdy baky on tört diwana.
TÜŞGEÇ توشگچ - («tüşmek – düşmek» işliginiň gadymy hal formasy); düşende, düşüp.
Tüşgeç ol mejlis era, her kim çeker, bimar eder,
Al bilen aldap seni her dem özige zar eder.
TYG (p. ty:g) تيغ - 1) gylyç, gama; 2) her bir kesýän we ýiti zat; 3) päki; 4) dagyň beýik başy; 5) tiken.

Magtymguly, ilden-ile aralar,
Hijran tygy bilen bagryn paralar,
Biri gelip, ellin gögsüme urdy,
Biri bir tyg bilen ýüregim ýardy.
Oraksyz orar sen, tygsyz keser sen,
ÝUmruksyz ýüzer sen, ýüpsüz asar sen.
TYGY-TIZ (p. ty:g-y ti:z) تیغ تیز - ýiti gylyç, kesgir gama.
Sünnüe sütündir, küfürge setdir,
Çalsa tygy-tizi Döwletalynyň.
TYKANÇ تیقانچ - ser. dykanç.
Tamugyň tykanjydyr, her kim bu işge razydyr,
Şek degildir, dostlarym, geldi kyýamatdan nyşan.
TYKMAK تیقمق - 1) bir zady basyşdyryp gaba salmak; 2) iteklemek, itekläp salmak; 3) gm. köp iýmek, dykmak.
Görüň bu eýýamyň pirin, sopusyn,
Dannamaýyn, tykar otyr aş gelse.
TYLLA (a. tila:) طلاء - 1) beden agzasyna çalynýan ýag; 2) şerap; 3) ýaldyrawuk etmek üçin suwuklyk halatynda bolan altyn; 4) gyzyl. Bu sözüň asly hindi sözi bolup, özi-de «ti» we teşdili «lam» bilen ýazylypdyr (تلا).
Mal üçin ynjydyp gardaş-doganyň,
Az bildiň tylladan satyp, sowanyň.
TYMSAL (a. timsa:l, ks. tema:si:l) تمثال - «misl – meňzeş» sözünden; 1) surat, çekilen surat, adamyň kagyzyň ýüzüne çekilen suraty; 2) heýkel, portret; 3) mysal getirmek, atalar sözüni ulanmak, nakyl ulanmak; 4) mysal hökmünde getirilýän, aýdylýan gysgajyk söz. Soňky iki manyda gelende arapça «temsal» şekilinde ulanylýar.
Maýmynyň suratynda bolgaý ki, tymsalyň seniň.
Dünýäniň tymsaly düýşdür, ýaranlar!
Ýigitler, bu dünýä şoňa tymsaldyr,
Bark uran asmanda baran eglenmez.
TÄJI-SER (p. ta:j-e ser) تاج سر - ser. täç.

TÄJI-FARKY-²WLÜÝÄ (p-a. ta:j-e fark-e ewliýa:) تاج فرق اولياء - ser. fark.
TÄJIK (p. ta:jik) تاجيك - 1) arap we türk däl, pars dilinde gepleýän halk; 2) Eýranda ulalan arap çagalary. Olaryň köpüsi söwdagärlik işi bilen meşgullanypdyrlar; 3) türki ýurtlarda oturan eýranlylara berlen at; 4) Täjigistanda, Owganystanda we Samarkant hem-de Buharada ýaşaýan gadymy halk. Bu at ta:zi:k we ta:ji:k formasynda-da gabat gelýär.
Her beslän täjige düşse şalyk at,
Palan çeker süre, gadryn näbilsin.
TÄJIR (a. ta:jir, ks. tojja:r) تاجر - ser. tüçjar.
TÄZE (p. ta:ze) تازه - 1) ulanylmadyk, el degmedik, heniz geýilmedik, eňi; 2) ter, guramadyk, ýaşyl; 3) ilkinji gezek ýüze çykan, dörän; 4) ýaş, körpe; täzeden – gaýtadan, ýamaşgan, ýaňadan.
Niçäniň maşgaly täzeden ýanar,
Niçäniň çyragy öçüp baradyr.
Köňül bostanynda iman täze gül,
Bir açylsa durar, solup ýitmez hiç.
TÄZEDEN (p-t. ta:ze-den) تازه دين - ser. täze.
TÄZELENMEK (ta:ze-lenmek) تازه لنمك - 1) täze bolmak, ter bolmak; 2) ýaşarmak, ýigitleşmek; 3) gaýtalanmak, täzeden başlanmak.
Hijran kuwwatlandy, yşk täzelendi,
Ol matbahda gaýnap, gyzmaly boldum.
TÄLEÝ (a. ta:li') طالع - «tulug – dogmak, çykmak» sözünden; 1) dogan, çykan; 2) bagt, ykbal, ýazgyt, takdyr; täleýim zebun – ykbalym pes, bagtym gara.
Dergaha dogam köp, nalyşym bihet,
Täleýim zabundyr, tenim bikuwwat.
Täleý-bagtym giňden salmaý,
Dileglerim kabul kylmaý.
TÄLEÝ TULUG ETMEK (a-t. ta:li' tolu:' etmek) طالع طلوع ايتمك - ser. tulug.

TÄLEÝ ZEBUN (a-t-p. ta:li’-im zebu:n) طالعيم زبون - ser. täleý.
TÄLIM (a. ta’li:m, ks. ta’li:ma:t) تعليم - «ylym» sözünden; 1) birine ylym, hünär öwretmek; öwretme, bildirme; 2) okatma, sapak berme; 3) esgeriň ýarag ulanmagy maşk etmegi; tälim bermek - öwretmek, sapak bermek; tälim almak - öwrenmek, sapak almak.
Magtymguly, tälim algyl ussatdan,
Bu dünýäde her kim geçer bir atdan.
Tälim beren ustadyňdan aýrylma.
Sende tälim aldy, açyldy dilim.
TÄMIZ (tä:mi:z) تميز - arap dilindäki «temýi:z» sözünden alnan; 1) arassa, päk; 2) parh, artykmaçlyk; 3) huş, parasatlylyk; tämizlemek – arassalamak. Pars dilinde «temi:z» diýilýär.
Çah içinde ýatdy üç gije-gündiz,
Hezreti-Jebraýyl saklady tämiz.
Niçeler tämizläp ël giderler çyn,
Niçe ýüz müň gümrah bolan-da bardyr.
TÄMIZLEMEK (tä:mi:zlemek) تميزلمك - ser. tämiz.
TÄRET (a. taha:ret) طهارت - ser. taharat.
TÄSIN (a. tahsi:n) تحسين -«husn» sözünden; 1) oňat etme, ýagşylyga degişli etme; 2) oňat bilme, gowy hasap etme; 3) berekella diýme, alkyşlama, sag bolsun aýtma; makullama; 4) öwme, magtama, taryplama; täsin etmek – makullamak, magtamak; 5) geň galma, haýran galma; täsin galmak – haýran galmak, geň galmak.
Täsin edip at besläne.
Eşiden il täsin galdy, ýaranlar.
TÄSIP (a. ta’assab) تعصّب - «asab – siňir, nerw, dokuma» sözünden; 1) öz dinini, milletini ëkary tutup, beýleki dindäki milletlere duşmançylyk bildirme; 2) birinden tarapdarlyk etme; 3) gaýrat, namys.
Mert çeker täsibin iliň-ýuwurdyň.
Bara-bara köňül geçer,
Täsibi ëk, arsyz ärden.

Dogmadyk bigaýrat, täsipsiz ýigit,
ÝAgşy mahbup gadryn – atyn näbilsin.
TÄHRAN (p. Tihra:n) تهران - Eýranyň paýtagty we iň uly şäheri. Ol Elburz daglarynyň günortasynda erleşýär. Tähran gadym döwürde Reý şäherine degişli hasaplanyp, kiçijik bir er eken. Onuň ady ilkinji gezek Istahrynyň üç ýüz kyrkynjy ýyllarda (951-952) ýazylan kitabynda, soň bolsa Semganynyň «Kitaby-ensap» atly işinde (1160-njy ýylda ýazylan) gabat gelýär. Mongollaryň hüjüminden soň Reý şäheri 617-nji hijri (1220-1221) ýylynda weýran bolýar, onuň ilaty Tährana geçýär. Şeýlelikde, Tähranyň ilaty kem-kemden köpelýär, onda köp binalar salynýar. Agamuhammet şanyň döwründe Tähran paýtagt bolýar. Dokuzynjy asyrda Tähran atly iki oba bolupdyr. Biri Reýde, beýlekisi Ispyhanda.
Pyragy diýr, goşun tartyp,
Barar sen Tährana, gökleň!
TÄHSIN (a. tahsi:n) تحسين - ser. täsin.
Tähsin etdi pygamber, turup namaz kyldylar.
TÄHT (a. teht) تحت - ser. taht.
TÄHTIS-SERA (a. teht-as-sera:) تحت الثراء - ser. tahtis-sera.
TÄHERET (a. taha:ret) طهارت - ser. taharat.
Aly şiri-huda täheret kyldy,
Hakdan hajat eýläp, namaza durdy.
TÄÇ (p. ta:j) تاج - 1) patyşalaryň başyna geýýän gymmatbaha daşlar bilen bezelen ýörite telpegi; 2) gelinleriň başyna geýýän bezegleri; 3) käbir derwüşleriň geýýän telpegi; täji-ser – baş täji; gm. iň beýigi.
Gadyrdan dostuňdan ýüzüň öwürme,
Barsaň, depesine täç eder seni!
Üç müň on üç mursal anlaryň täji-seri.

- U -

UWUNMAK اوینمق - 1) gynanmak, çürkenmek; 2) bir käri erine etirmäge mejbur bolmak.
Gaçyp gutulmaga uwnar,
Bir ýaman goňşa duş bolan.
UGRAMAK اوغرامق - 1) ëla düşmek, bir ýana gitmek, rowana bolmak; 2) gönelmek, ýönelmek.
Ykballynyň ugran işi oň görner,
Dünýä ýüzi ele girse, teň görner.
Ugradym Ylýasa, duş geldim Hyzra,
Köňlüm içre geldi birniçe mysal.
UGRAŞMAK اوغراشمق - 1) ëla düşmek, bir tarapa ýönelmek, bir ugra tarap ýöräp başlamak; 2) uruşmak, çaknyşmak; 3) çekişmek, çekeleşmek.
Egni ak redaly, ýaşyl nykaply,
Ugraşdy bir ajap är bizim sary.
Peşe haçan deň bolupdyr,
Ugraşanda pil bileni.
UGRUŇDA اوغرینگده - öz bolşuňda, öz işiň bilen; ugrunda - üçin; barada; yzynda.
Her zaman, Magtymguly, halk içre gezme lap edip,
Sakla gybatdan tiliň, ugruňda gez ynsap edip.
UGUR اوغور - 1) tarap; 2) usul, tär, ël; 3) akym.
Magtymguly, derdi goýmaz ýatmaga,
Ugrun bilmen soraý-soraý gitmäge.
Ugrun tapsaň, ötmäwergil ýanyndan,
Bahyllardan yrak eýle ëluňny!
UJP (a. ojb) عجب - men-menlik, ulumsylyk; şöhratparazlyk.
Ujp, riýa, kibir, hasat metagyn
Bölüp, rehzenlere paýlamaýynmy?
Çyka bilmen jäht edip, ujb-u riýadan, ýa reb!
UZ (u:z) اوز - 1) oňat; gowy, ýaramly; 2) çeper.
Eşidenler, aýp eýlemäň sözüme,
Iller kimin sözüm uz hem bolmasa!

UZAK اوزاق - 1) ýakyn däl, daş, alys; 2) ep-esli (wagt); köp; 3) uzyn; uzak ömür – uzyn ömür.
Haaram iýip, şer isläne,
Uzak ömür ýaş bolmasyn.
Kimse bäş ýyl, kimse on ýyl, kimse ýüz ýylda geçer,
Beýik daglar, uzak ëllar, suwsuz çöller andadyr.
UZANMAK اوزانمق - uzalyp ýatmak; uzatmak; süýnüp ýatmak.
Ne durup sen agaýana ýörüşe,
²mrüň ugur alyp, gitmez uzanyp.
Ne parahat ýatyr sen el-aýagyň uzanyp,
Ajal ýatyr keýniňde okun-ýaýyn gezenip.
UZATMAK اوزاتمق - 1) köpeltmek, uzaga çekdirmek, artdyrmak, uzaga çekmek; 2) bir zady almak ýa-da bermek üçin eliňi öňe ýazmak; ëla salmak.
Al şeraba el uzatdym emendim,
Durusyn içmişler, laýa sataşdym.
Gymmatyn gaçyrma, erinde sözle,
Uzatmagyl her näkese tiliňni!
UZRA (a. Azra:, ozra:) عذراء - 1) gyz, çykmadyk gyz, börükli gyz; 2) deşilmedik göwher; 3) söýgüli; 4) «Wamyk-Uzra» dessanynyň gahrymany, Wamygyň söýgülisi.
Leýli Mejnunyndan, Şirin Perhatdan,
Wamyk Uzrasyndan aýrylmadymy?
UZUR (a. ’ozr) عذر - 1) ötünç, edilen bir gabahat iş üçin ötünç sorama; 2) bahana, sebäp; 3) kemçilik, aýyp, nogsan.
Başa düşen işiň habaryn berip,
Uzur bilen sözüň aýtdy, dostlar heý.
UZYN (uzy:n) اوزین - 1) uzak; 2) gysganyň tersi; uzynlygy bar bolan.
Magtymguly, unutmagyl iliňni,
Uzyn ýaly, gysgaldawer tiliňni!
UÝGUN اویغون - 1) mynasyp, laýyk; 2) gm. ujyz.
Kimiň saly uýgun ummanda akdy,
Kimse arz eýledi, kim hana bakdy.

UÝDURMAK اویدیرمق - biriniň yzyna eertmek; boýun egdirmek, tabyn etdirmek; duruzmak.
Namaza uýdurmaz, roza tutdurmaz,
Lagnaty şeýtanyň talaşyn görüň!
UÝKU اویقو - uky; uýkuly – uka giden, uklan.
ÝAr geler, wagt-da gider, gaflata batmyş gözlerim,
Açaýyn diýsem, açylmaz, ne agyr uýkulydyr.
UÝMUŞ (u:ýmuş) اولمیش - uýan, uklan; «uýmak» işliginiň öten zaman ortak işlik formasy.
Bikär goýmaý ömür tagty,
Oýandyrsak uýmuş bagty.
UÝMAK اویمق - 1) biriniň yzyna eermek, tüýs ýürekden ynanmak, boýun egmek; berilmek; 2) uklamak; uýmuş – uklan.
Alymlara uýsaň, açylar gözüň,
Jahyllara uýsaň, kör tek bolar sen.
Talygym güneşi galmyş ümürge.
Eýäm, sen oýandyr uýmuş ykbalym.
UKALA (a. okala:, bs. akl) عقلاء - ser. akyl.
UKBA (a. okba:) عقبی - 1) jeza, edilen işiň jezasy; 2) her bir işiň soňy, netijesi; 3) ahyret, kyýamat, ahyrzaman.
Tä alar dek bolmaýyn ukba işin agaz kyl.
Kaýdadyr ukba ëlyga tahyr etgen peşgeşiň.
Dünýäde röwşen gözüň enduhgin boldy başyň.
UKDA (a. okda, ks. okod) عقده - 1) düwün; daňy; 2) gm. ynsanyň köp arzuwlap etip bilmedik maksady; 3) gatnaşyk, baglanyşyk; 4) gm. kynçylyk.
Ukdaýy-lebden gireh aç nükteýi-towhyt ile.
Gez açyp saňa dilin herze gülmesden burun.
UKLAMAK اوقلامق - 1) uka gitmek; ýatmak, ukuly halda bolmak; 2) gm. düýpden habarsyz bolmak, asla habarsyz galmak.
ÝAlançy eri däl adam uklasyn,
Kim gulak biýr diňläp sözüm haklasyn.

UKUBET (a. oku:bet) عقوبت - jeza, azap, sütem, gynama; ýamanlyga we erbet günä işe berilýän jeza; ukubet içre – azap içinde.
Köp muşakgatlar görer oşol bu жism-u jan,
Kim ukubet içre galgaý, kimleri bolgaý aman.
UKUL (a. oku:l, bs. akl) عقول - ser. akyl.
ULAG اولاغ - münmek we ýük daşamak üçin ulanylýan mal (at, düe we ş.m.).
Ulag bardyr uzak ëllar geçmäge,
Şerap gözel, meý-mest bolup içmäge.
ULALMAK اولالمق - 1) uly bolmak; artmak; beýgelmek; 2) ösmek, kemala gelmek; 3) derejesi artmak.
ÝAşlygyň gadryny bilgil, tä ulalmasdan burun.
Ulaldyň, ýadyňdadyr ýalgan jahanyň gaýgusy.
Il içinde seniň ulalsa adyň,
Eý görmez daşyňdan ýakynyň, ýadyň.
ULAMA (a. olama:, bs. a:lim) - ser. alym.
ULANMAK اولانمق - 1) duçar bolmak; 2) peýdalanylmak, haýyrlanmak; 3) bitişmek, birleşmek.
Şyh Sengan deý uzyn gaýga ulansam,
Şibli kimin toz-topraga bulansam.
ULAŞDYRMAK اولاشديرمق - 1) uçratmak, duçar etmek, sezewar etmek; 2) utgaşdyrmak, baglaşdyrmak, birleşdirmek, etişdirmek, gowşurmak, görüşdirmek.
Ilimiz ulaşdyr bir körpe ýaza,
Togsan dolup, tamam bolsun gyşymyz.
ULAŞMAK اولاشمق - 1) uçraşmak, duçar bolmak, sezewar bolmak; 2) baş goşmak, baş urmak; 3) sepleşmek, birikmek; gatyşmak, birleşmek, gowuşmak.
Eý ýaranlar, haram işe ulaşmaz,
Eger dürüst bolsa päli bendäniň.
Hasrata, derde ulaşyp
Galaýyn diýseň öýlengin.
Magtymguly, güýçli bile göreşmäň,

Haýry goýup, şer işlere ulaşmaň.
ULUG اولوغ - uly, ullakan, beýik; uly sözüniň köne formasy; ulug-kiçik – 1) uly-kiçi; 2) gm. hemme, bütin; ulug-kiçik sahaba – uly-kiçi sahabalar, hemme sahabalar.
Diňle, mekan tutan kişi çöllerde,
Tasatdyk kemelse ulug illerde.
ULUM (a. olu:m, bs. ylm) علوم - ser. ylym.
ULUNMAK اولونمق - buýsanmak, guwanmak, uly tutmak.
Bolar-bolmaz işler üçin ulunma,
Çohlar gelip, batyp galmyş bu laýa.
ULUS اولوس - 1) il, halk; 2) ýurt, ülke.
²z tilimden gowga aldym başyna,
Il-ulus halyma toba eýledi.
«Hak rehmet etsin!» diýp, doga kylsynlar,
Tammam ulus-iller Çowdur han üçin.
ULÝA (a. olýa:) علیا//علیی - 1) «agla اعلاءِ//اعلی - iň ëkary» sözüniň женskiý rody; belendräk, beýigräk; 2) her bir zadyň iň ëkarysy; beýik, beýik er, belent jaý; antonimii: sufla (ser.).
Sunguňa boldy lareýb,
Es-sufla-u wel-ulýa.
UMAM (a. omam, bs. ommat) امم - ser. ummat.
UMARA (a. omara:, bs. emi:r) امراء - ser. emir III.
UMDA (a. omdeh) عمده - 1) daýanç, daýanylýan zat; arka daýanç; 2) umyt, ynanç; 3) umumy; köp; umdatyl-umara – emirleriň arka daýanjy, emirleriň umydy, emirleriň ulusy.
Maksat – bu sözlerim kylgyl ygtybar,
Umdatyl-umara, mehter, ynak bar.
UMDATYL-UMARA (a. omdet al-omera:) عمدة الامراء - ser. umda.
UMMAK اوممق - 1) umyt etmek, arzuwynda bolmak; 2) ynanmak, güman etmek. Pars dilindäki «umyt» sözi-de şundan bolmagy çak edilýär.
Jandan umyt üzüp, haýranda eken,
Ýyldyzdan ël umdum, aýa sataşdym.

UMMAN (a. Omma:n) عمّان - 1) Eýran bilen Pakistanyň, Hindistanyň we Arabystan ýarym adasynyň aralygynda erleşýän deňiz. Ol Hind okeanyndan bölünip, Hormuz bogazy arkaly Pars aýlagy bilen birigýär; 2) gm. uly deňiz, Muhyt deňzi.
Gazlar galkyp howada,
Gözi umman içinde.
Eý lagly-lebi göwher,
Ummana gözüm düşdi.
UMMAT (a. ommet, ks. omem) امّت - «her zadyň asly we ël» dien manyny aňladýan «um» sözünden; 1) bir dilde gepleýän adamlar; halk, millet; 2) bir pygambere uýýan adamlar. «Ymamat» sözi-de şu sözden ýasalandyr, onuň manysy ëlbaşçylyk, ël görkezijilik diýmekdir; 3) ybadat (ser.), gulluk, bendelik; ëluň saplanmagy, tekiz bolmagy. Muhammet Zamahşary (Yzmykşir) özüniň «Kurъana» ýazan «Keşşaf» atly meşhur tefsir-düşündirişinde bu söze «pygamber iberilen her bir topara aýdylýar» diýip kesgitleme beripdir.
Muhammet ummaty malsyz bolmasyn,
Malsyz bolsaň, dogan-gardaş ýat bolar.
Pygamberiň ummaty,
Hiç bolar ýüz ýaşynda.
UMMUL-EIMME (a. omm-ol-eimme) ام الائمه - ser. Patma.
UMUR (a. omu:r, bs. emr) امور - ser. emir II.
UMYDWAR (p. omi:d-wa:r) امیدوار - umytly, umydy bar adam, geljege ynamy bar adam; antonimi: näumyt, nowmyt, namut.
Namazhonga miesserdir behiştler,
Bendeler, behiştden umydwar boluň.
Garyp Magtymguly bir dessan aýtdy,
Dogadan umydwar boldy, dostlar heý.
UMYT (p. omi:d) امید - isleg, arzuw; umma; ynam.
Umydym bar, goýmaý bela-beterge,
Dergahyndan açsa der bizim sary.
Gorky, umyt ortasynda haýranam,
Taňla, magşar, ýa reb, ne ola halym?!

UNAMAK اوناماق - 1) oňat görmek, kabul etmek; 2) makul bilmek, dogry tapmak; ylalaşmak.
Gaçyp gutulmak unar.
Bir ýaman goňşa duş bolan.
UNUTMAK اونوتمق - ýatdan çykarmak.
«T» - toba eýläp, dünýäni unutmak gerek.
ÝAman bolup, ýagşylygy unudan.
Neden olduň, bilgil bary,
Unutdyň perwerdigäri.
URAFA (a. orafa:, bs. a:rif) عرفا - ser. aryf.
URGAN اورغان - «urmak» işliginiň öten zaman ortak işliginiň gadymy formasy; uran, el degren.
Eý ýaranlar, bu nädendir, bilmezem,
Hyzyr diýp el urgan zadym hyrs çykar.
URMAK اورمق - 1) çalmak, ençmek, urgy astyna almak; 2) öldürmek; 3) ýaramak; atmak, ýatyrmak; gadam urmak – gezelenç etmek.
Naşaýysta agmalyk, göýä gadam urar kör;
ël urmak – çapawul etmek, talamak.
Başçysyz, pähimsiz ëla girenler,
Ëlun şeýtan urar, ëly ters çykar;
ýüz urmak – ýüz tutmak.
Tilki özün günde-günde doýurmaz,
Egdir aç hem bolsa, şire ýüz ursaň;
lerze (lerzan) urmak – titremek, sarsmak.
Görüň, Husaýn mürzäni, haka ýazar arzany,
Erler urup lerzäni Ysrafyldan üýn dörär;
sur urmak – sur çalmak, surnaý çalmak.
Ysrafyl sur ursa ýalan jahana,
Jan ne ýagşa galar, ne-de ýamana;
el urmak – 1) el degirmek, el sürtmek; 2) gm. daýanmak, arka tutunmak.
Obasyna är diýp, sorap baranym,
Etegine el ursam, …ly çykypdyr.

URUBAN (a. aru:b) عروب - ärini söýýän aýal, adamsyny gowy görýän aýal.
Uruban atraban täze etilen.
URUG I اوروق - «urmak» sözünden; urgy, zarba, basym; urugly – urlan; horlanan.
Urugly men diýme, taňla urug bar.
Hasab-u nama-ýu wezin sorag bar.
URUG II اوروغ - 1) tire, taýpa; 2) garyndaşlyk; kowum; 3) nesil, maşgala; urugly – taýpaly, kowum-garyndaşly.
Agyr uruglydyr, hem beýik illi,
Köp ýygylsa meşhur äleme belli.
URUGLYG اوروق ليق - ser. urug I.
URÝAN (a. orýa:n) عريان - 1) ýalaňaç; çyplak; hemme eri açyk; 2) gm. boş; ýalňyz. Urýan galmak – ýalaňaç galmak; ýalňyz galmak, boş galmak.
Jan, jeset, til, akyldan aýrylyp, galdym urýan.
Iş geldi, başa düşdi, merdana boldum imdi.
USARA (a. osara:, bs. esi:r) اسراء - ser. esir.
USLY (usly: we uslu:) اوصلى//اوصلو - 1) akylly, pähimli, zehinli, paýhasly, agras; 2) terbieli, edenli; 3) ýuwaş, mylaýym, salykatly; sabyrly; deňeşdir: arapça, usu:ly.
Adam ýaradylmyş belentli-pesli,
Akylly-pikirli, aňylly, usly.
USSAT (p. osta:d) استاد - 1) mugallym, öwredýän, öwrediji; 2) ökde, bir hünäri, ylmy ökde bilýän; ylmy, hünäri başga birine öwredýän.
Doga kylsam, jebir-jepam ekserdir,
Ylym öwreden ussat-kyblam pederdir.
USTAT (p. osta:d, ks. esa:ti:d) - ser. ussat.
Eý agalar, bir gün bolar, paý alar,
Gulluk edip gezen ustada belli.
USUL (a. osu:l, bs. asl) اصول - köplük sanda bolsa-da, türkmen dilinde birlik san hökmünde ulanylýar; 1) tertip, düzgün, nyzam, kada; 2) her bil ylmyň, hünäriň esaslaryny beýan edýän

başlangyç bölümi; 3) esas; kök; kanun; 4) ël, tär, asyl; 5) ýuwaşlyk, mylaýymlyk, näzik tär; usully – asylly, tertipli.
Adam ýaradylmyş belentli-pesli,
Akylly, pikirli, aňly, usully;
sahyp usul – asyllylyk eesi, asylly, mylaýym; kanun eesi, ygtyýarly.
Oşol demde gaýdyp gelmiş resula,
Habaryn söýlemiş sahyp usula.
USULLY (a-t. osu:l-ly) اصولی - ser. usul.
USÝAN (a. ’ysýa:n) عصیان - 1) gozgalaň, topalaň; pitne; 2) günä, ýazyk; 3) joşgun.
Dönsem diýip gezer sen,
Jürm-u usýan içinde.
Syndyryp usýan tohumyn, dök nedamat eşkini.
Hasylym usýandyr gendeligimden.
UTANMAK اوتانمق - uýalmak, ýüzüň gyzmak, haýaly bolmak, hyjalat çekmek.
Sen görmeseň, ol-ha saňa nazyrdyr,
Utangyn, eýmengin, goýgun bu işi.
Utanardym, syrym paş eýlemezdim,
Paş ederin, habar alsaň, Azadym.
UTMAK اوتمق - 1) üstün çykmak, eňmek, eňiş gazanmak, oýunda eňmek.
Jahan bazarynda pelek gumarbaz,
Bir säw bilen ynsan anny utmaz hiç.
UFTADA (p. ofta:de) افتاده - 1) ejiz, biçäre, pakyr; 2) kiçi göwünli, özüni kiçi tutýan, pespäl; 3) ýykylan, pese düşen.
Herçent eger bolsa aj-u uftada.
Ne aşyklar ötdi uftada haly,
Alarnyň yşkynda haýran geçipdir.
UFTAN (p. ofta:n) افتان - ýykylýan halatda; ýykylan, ýykylyp; uftan-u hyzan – ýykylyp-sürşüp, ýykylyp-turup.
Hasan ýyglap gitdi uftan-u hyzan,
Benegäh, aldyga uçrady şeýtan.

UFTAN-U HYZAN (p. ofta:n we hy:za:n) افتان و خیزان - ser. uftan.
UHAT (a. ohod) احد - ser. Uhut.
UHDA (a. ohde) عهده - ser. öhde.
Gorkar men, ol dergaha zary kylsam hoş gelmez,
Bagrym anda gaýymdyr, uhdasyndan daş gelmez.
UÇ (u:ç) اوچ - bir zadyň gutaran eri; gyra, gyýk, kenar; soň.
ÝAr gizleýip göz ujuny,
Näz eýleýip, uz dolandy.
UHUT (a. Ohod) احد - 1) Medine şäheriniň demirgazygynda bolan bir dagyň ady; 2) Şol dagyň eteginde hijri senäniň üçünji ýylynda musulmanlar bilen kapyrlaryň arasynda bolan uruş. Şol uruşda musulmanlaryň goşuny edi ýüz, kapyrlaryň sany bolsa üç müň adam bolupdyr. Kapyrlaryň goşun başlygy Muawyýanyň kakasy Abu Sufýan öz aýaly Hind bilen şu urşa gatnaşypdyr. Hind on bäş aýal bilen bilelikde dep kakyp, öz esgerlerini urşa hyjuwlandyrýar. Birnäçe musulmanlar Muhammet pygamberiň tabşyrygyny erine etirmändikleri we öz seňňerlerini taşlap, başga ere gidenlikleri üçin, uruşda eňilýärler. Netijede pygamberiň dogan oglany Hemze şehit bolýar, musulmanlardan etmiş adam ölýär, pygamberiň iki dişi döwülýär we ýüzi ýaralanýar, duşmandan 22 adam öldürilýär. Abu Sufýanyň aýaly Hind Hemzäniň bagryny çykaryp iýýär. Şu sebäpli oňa «jigerhär» («Bagyr iýiji») dien lakam berlipdir.
Uhut urşunda ol Mustapanyň,
Iki dişi şehit bolan günler heý!
UÇAR - «uçmak» işliginiň nämälim geljek zaman formasy. Bu erde substantiwleşip (atlaşyp) düşüm goşulmasyny (da-de) kabul edipdir; uçýan wagtda, uçýan halatda; uçulýan erde.
Uçarda, gaçarda – garga, gulana,
Edi ýüz ýaşaman ölmek ýaraşmaz.
UÇMAK اوچمق - 1) asmana galmak, howa göterilmek; 2) aýrylmak, ël bolmak.
Asmanyň ýüzünden kehkeşan uçdy,

Nägehan üç äre nazarym düşdi.
Tagty asmandan uçan,
Süleýman ötdi, gitdi.
UÇMAH (uçma:h) اوچماخ - 1) behişt, jennet, uçma; 2) gm. sapaly er, eşretli er.
Uçmah armanynda atamyz Adam,
How ene diýr: «Şeýtan duşan günler heý!».
Säher nalyşynda gözünde ýaşy,
Dowzah, uçmahyny bilen ýalydyr.
UÇRAMAK اوچرامق - 1) sataşmak, duş gelmek, gabat gelmek; 2) duçar bolmak, sataşmak, mübtela (ser.) bolmak.
Üç ýyl şire uçramasa,
Tilki, şagal şire döner.
UÇRAŞ GELMEK اوچراش گیلمك - ser. uçramak, uçraşmak.
UÇRAŞMAK اوچراشمق - duş gelip durmak, sataşyp durmak, duşuşyp durmak; uçraş gelmek – duş gelmek, sataşmak.
Uçraşyp kölüge gark oldum diýr, «haý!»,
Ärler-pirler, sizden medet-haraýdyr.
Uçraş gelse, bir ýamana ýar bolar.
UÇURMAK اوچورمق - 1) uçuş etdirmek, howada gaýdyrmak; asmana galdyrmak; 2) gm. öz hetdinden has ёkary galdyrmak; 3) gm. elden bermek; döwlet guşun uçuran – betbagt bolan, biçäre bolan.
Pelek urup, döwlet guşun uçuran,
Zary-giryan aglar «han» sesin aňsa.
UŞAK اوشاق - 1) ownuk, kiçi, iri däl; 2) çaga, bala; 3) hyzmatkär; uşak-duşak – mada-çüýde, ownuk zatlar.
Hormatlagyl gözel iliň uşagyn.
Telmuryp tört ýana, gözlär uşagyn.
Gapyl adam, gam astynda ýatyp sen,
²tdi ömrüň uşak-duşak kär bile.
UŞAK-DUŞAK اوشاق-دوشاق - ser. uşak.
UŞATMAK اوشاتمق - döwmek, syndyrmak, ownatmak; ownuk böleklere bölmek (mes., puly).

Magtymguly, halkdan syryň gizlese,
Dişini uşadyň, ýalan sözlese.
UŞR (a. ’oşr) عشر - ser. hüşür.
UÝALMAK اویالمق - utanmak, haýa etmek; ýüzüň gyzmak, hyjalat çekmek, ser. utanmak.
Aşyky-ezel men, sonam, men saňa,
Ne edep-erkan bar, ilden uýalmak.
UÝAN اویان - atyň kellesine geýdirilýän gaýyşdan bejerilen esbap, owsar; agyzdyryk.
Etmiş hülle geýip tagta gonarlar,
Zeberjet uýanly byrag münerler.
UÝAT اویات - utanç, haýa, şerim; uýatsyz – utançsyz, haýasyz.
Bu dünýä-u kyýamat, goýma uýada bizni.
Aýallarda uýat, gyzda şerim ëk.
Yssy beren egdir,
Uýatsyz-ykrarsyz ärden.
UÝATSYZ اویات سیز - ser. uýat.
- Ü -

ÜZE اوزه - ser. üzre.
Hem besaty-gurp üze bardyň, oturdyň fowkdan,
Goýdy diş barmakga munlar gurbatyň görgeç resul.
ÜZEGOÝ اوزه قوی - üzüp goý, üzaga, üz-de goýaý.
Şeýtan aýdar: «Şirin işdir, azagoý!»
Rahman aýdar: «Nebs umydyn üzegoý!».
ÜZEŇŇI اوزانگگی - asly «üzenmek – gysgalmak» dien sözden; ulaga (ata, eşege we başgalara) münülende aýak goýmak üçin mahsus demir basalga, ol gaýyş guşaklar bilen eere berkidilen bolýar; rikap (ser.); üzeňi.
Gana batdy üzeňňiler,
Alynyň desti gan oldy.
ÜZEŇŇISI SUWDAN اوزانگگی سی سودان - Şahyr «Üçi öwlatdan» dien goşgusynda suwda ýüzýän elkenli gämini nazarda tutup, tapmaça şekilinde şeýle ýazýar:

Ol ne adamzatdyr, bir at münerler, -
Üzeňňisi suwdan, jylawy batdan.
Bu erde şahyr elkenli gämini adamzadyň münýän bir atyna meňzedýär. Ol atyň üzeňňisi suwdan, jylawy bolsa batdan, ýagny elden diýýär. Munuň özi, elbetde, suwda şemalyň kömegi bilen ýüzýän elkenli gämidigini mälim edýär.
ÜZMEK اوزمك - 1) kesmek, ëlmak; 2) hasaplaşmak, bergiňi berip gutarmak; el üzmek – el çekmek.
Gurt aýdar, üzer men, nirden kylsam güzer men,
Ryzkym arap gezer men, çöl beýaban içinde.
Köňül turar, «Huw!» diýr suýy-asmana,
El üzsem diýr, köwüş, muze, peşimden.
ÜZRE اوزره - üstünde, üst, at rolunda gelýän kömekçi söz.
Olar jennet üzre dowzaha taýa.
Hem pelek üzre melekler diýdiler sad aferin.
ÜZÜLMEK اوزيلمك - 1) kesilmek, ëlunmak, gyrylmak; 2) tölenmek, algy-bergiňi hasaplaşmak.
Çekiler kerwenler, ýörir hatarlar,
Bir yzy üzülmez göçdür, ýaranlar.
Gapymyň miweli bagy,
Üzüldi ýüregmiň ýagy.
ÜÝN (üý:n) اوين - 1) ses; 2) gykylyk, galmagal, zenzele.
Dawudyň üýnünde otuz ýaşynda,
Her kim öz söwdügin alsa gerekdir.
Şol azabyň hasratyndan, zaryndan,
Peleklere çykar üýnüň, gybatkeş!
ÜÝRMEK (üý:rmek) اويرمك - 1) howlamak, how-how etmek (it hakda); gm. sögmek, biderek ere azgarylmak.
Derwüş erde derýa, ýa gökde aýdyr,
Doňuz derýa neýlär, it üýrüp aýa.
ÜÝŞMEK (üý:şmek) اويشمك - ýygnanmak, jemlenmek, toplanmak.
Namart-üflaslar daşyma,
Neýleýin men üýşüp barar.

ÜLEŞ اولش - ser. ülüş.
ÜLKE اولکه - 1) ýurt, er, watan; 2) bir döwletiň gol astynda bolan er.
Küwfäni jöwenek, Bagdat şährini ab,
Reý ülkesin dilnip er harap eýlär.
Zalymlar elinden ülke aşmaýan…,
Ülkesinde iliň gadryn näbilsin.
ÜLPET (a. olfet) الفت - 1) ysnyşyk; ysnyşykly; 2) dostluk, muhapbat; 3) syrdaş, ëldaş, ýakyn dost; 4) garyşma; endik etme; ülpet bolmak – dost bolmak.
Köňli gara bilen bolmaňlar ülpet.
Zynhar, ýaman bilen bolmagyn ülpet.
Birewge edipdir namartny ülpet,
Anyň ömri «ah!» diýp, ötüp baradyr.
ÜLÜŞ اولوش - paý; bölek; hak.
Edi günde hakdan ülüş aldylar,
Ybraýym pygamber bolup geldiler.
Eesinden ülüş bardyr.
ÜM اوم - yşarat, duýduryş, aňlatmak üçin edilýän hereket.
Duşdum üm bilmez nadana,
Bir gadrym bilen islärin.
ÜMSÜM اومسوم - sessiz-üýnsüz, iými-sala ýagdaýda; ýuwaş; ser. epsem; ümsüm oturmak – geplemän oturmak, sessiz-üýnsüz oturmak.
Ümsüm otur, halk içinde sözleme,
Sözlär bolsaň, söz aslyna et ýagşy.
Sözüm aňlan ëk diýp, ümsüm oturma,
Jahan giňdir, çendan bilen-de bardyr.
ÜMÜR اومور - duman, Eriň ýanyndaky howada ýaýran Bug.
ÝAgyşly, ýagmyrly, ümürli daglar,
Siller senden geçer, duman eglenmez,
Daglar başyn ümür basan,
Jülgesinde güller ösen.
ÜRKÜZMEK اورکوزمك - gorkuzmak, ürker ýaly etmek.

Dawut, Osman bilen Aly ürküzip,
Kubat pederi Husrowny gorkuzyp.
ÜSSE اوسسه - alşyk-çalşyk edilende, bahasynyň üstüne artykmaç berilýän pul, zat.
Allany ýat edip, haky gözleseň.
Deňme-deň söwdanyň üssesi bolmaz.
ÜST اوست - ëkary, arka, sagry (haýwan hakda), her bir zadyň arka tarapy, ýüzi.
Men bilmedim, bir zat guýdy üstümden,
«Ëlugan döwrany sürgün!» diýdiler.
Lap edip, dahan doldurma,
Jeň nan degil diş üstünde.
ÜTELGI اوتالگی - gyrga meňzeş ýyrtyjy elguş; gözleri gyzyl garçygaý.
Jan howpundan bolar akyly haýran,
Ýylan kişmir görse, ütelgi – taýran.
Maňlaýy bir garyş, bolsun at ýüzli,
Tawus guş simaly, ütelgi gözli.
ÜFLAS (a. ifla:s) افلاس - 1) garyplaşma, eli darlyk, malsyzlyk; mätäçlik; garyplyk; 2) garyp, pulsuz, malsyz, mätäç, hiç zady ëk.
Bir pul düşse bir üflasyň goluna,
Göwsün açyp gezer gyşyň eline.
Gorka-gorka üflas ýagdaýa düşdük,
Takdyr näme bolsa, görülsin indi.
ÜFLIS (a. ifli:s) افلیس - pes, pese düşen, tuwmaýak; betpäl.
Tagamda tabakdaş bolma,
Üflis, haramhor biläni!
ÜÇ KIŞI اوچ کیشی - şahyryň «Boldum girýana» dien goşgusynda säher çagy Allatagala nalyş edip, hyýal äleminde üç äre nazary düşýär. Şolardan sorag edip, jogaplar alýar. Şahyr şygryň başynda hezret Isa bilen Şahymerdan Alydan himmet isleýändigini hem ýatlaýar, soň olaryň ikisiniň uzyn boýly, biriniň kelte boýludygyny aýdýar. Şeýlelikde, ol üç kişiniň hezret Isa bilen

hezret Omar hem-de hezret Alydygy belli bolýar, çünki Isa bilen Omar uzyn boýly, hezret Aly bolsa gysga boýludyr.
Diýdiler, üç kişi bolduk ustadyň,
Daýym destan bolar älemde adyň.
ÜŞBU (üşbu:) اوشبو - «şu» görkezme çalyşmasynyň gadymy formasy; şu, bu; üşbu dünýä - şu dünýä.
Gazar eýlär sizler üşbu dünýäe,
Gelen geçer, durmaz, köne saraýdyr.
Açyldy zemin lälesi,
Üşbu dünýä reýhan bu gün.

- F -

FAJYR (a. fa:jir) فاجر - ser. pajyr.
Magrypetni kem kylsa, fajyr turur binamaz.
FAZYL (a. fazl) فضل - 1) ylym, bilim; 2) berim, yhsan, ýagşylyk; 3) artykmaçlyk; 4) kämillik; 5) bir zadyň galyndysy; 6) ukyp, talant.
Fazlyň bile, ýa subhan,
Günähim güzeşt eýle!
FAÝYZ (a. fa:ýiz) فايض - «faýz – bolluk, merhemet» sözünden; 1) üstünlik; 2) bagtly; 3) bolluk; 4) sahy, eli açyk; 5) faýz etirýän, haýyr etirýän.
Hudanyň rahmatyga bolsa faýyz.
Hemrahnyň bilbilidir, faýyz gider semada.
FAKR (a.) فقر - 1) ëksullyk, pakyrlyk; mätäçlik; eli darlyk; 2) sufizmde birinji makamyň dördünji etapy; derwüşlik; 3) gm. kemçilik, egsiklik; fakr ähli – derwüşler.
Baglaýyp böhtan ile fakr ähline tagsyrlar,
Sele baglap başyna aç böri sopy-pirler.
FAKR ÄHLI (a-t.) فقر اهلى - ser. fakr.
FAKYR (a. faky:r, ks. fokara:) فقير - ser. pakyr.
FARK (a.) فرق - 1) aýralyk, aýrylmak; 2) tapawut, parh; garşylyk, iki zatdan biriniň başga hili bolmagy, meňzemezligi; 3) aýyrma,

tapawutlandyrma; saýlama; 4) gowy görme, saýlama; 5) aňlama, pähim etme; 6) süýr depe, kelläniň depesi, ortasy. Aslynda arap dilinde bu söz kelle saçyň ýa-da sakgalyň iki bölege bölünýän erine aýdylýar; täji-farky-öwlüýä - 1) öwlüýäleriň süýr depesiniň täji; 2) gm. öwlüýäleriň iň ulusy, öwlüýäleriň iň hormatlysy.
Patyşahy-enbiý sen, täji-farky-öwlüýä.
Magtymguly panydan ferş fark etmiş.
FARS (p. fa:rs) فارس - ser. Pars.
FARSAH (a.) فرسخ - alty kilometre barabar uzynlyk ölçegi; agaç (ser.). Parsçasy: ferseňg.
Tört müň farsah Emen, bir müň-de Bulgar.
Baýlaryň, pakyryň ähli-derwüşiň,
ÝUrdy bolar ýaly farsahlary bar.
FATTAH (a. fatta:h) فتاح - «fath – açmak, eňmek» dien sözünden; 1) açan, açyjy; eňiş beriji; köp açyjy, köp eňiji; 2) adam ady.
Eýran, Turan indii goluň astynda,
«Sürgün!» indi bu döwrany sen, Fettah!
FATH (a.) فتح - ser. feth, peth.
FATH SERDAR (fath serda:r) فتح سردار - ser. Fetaly.
FATHY-NUSRAT (a. fath we nosret) فتح و نصرت - ser. nusrat.
FATYHA (a. fa:tihe) فاتحه - ser. patyha.
FAHR (a.) فخر - ser. pahr.
Hojalar fahr eder asly-zatyna.
FAHRY-JAHAN (a-p. fahr-e jaha:n) فخر جهان - ser. pahry-jahan.
Kany hak habyby – ol fahry-jahan,
Hiç biriniň nam-u nyşany bolmaz.
FEGAR (p. fega:r) فگار - ser. efgar.
FEZGAN (a. feze’a:n) فزع//فزعان - 1) gorky, howp; 2) agy, eňreme; 3) gorkup birine penalanma; 4) gorkup göwnüçökgünlik etme; fezgan bolmak – gorkmak, aglap eňremek.
Halyň gören fezgan bolur, aglarlar,
²zün siçjin atly jaýda baglarlar.
FEZIHAT (a. fezi:het) فضیحت - ser. pezihat.
FEÝ (p. peý) پی - ser. peý.

Aryflar ýanynda dünýä feýinden,
Awaralyk eýläp bilmek ýaraşmaz.
FEÝZ (a.) فیض - 1) bolluk; 2) köp suw; 3) merhemet, nygmat; peýda, nep; 4) ylym, bilim; ser. paýyz; feýz dökülmek – 1) köp ýagyş ýagmak; 2) gm. köp ylmy gürrüňler bolmak.
Ýygyldy derwüşler, döküldi feýzler,
Göýä diýr sen, ahyrzamana geldi.
FELAKET (a. fela:ket) فلاکت - ser. peläket.
FER (p.) فر - 1) gözellik, owadanlyk; ýalkym; beýiklik, dabara; 2) saçyň towy; saçy towly etmek üçin ulanylýan gural.
Eý peri, zülpüň feri, walla, seniň deý huplara,
Aýdadyr Magtymguly, bes pişekärem, dogrusy.
FERAG (a. fera:g) فراغ - asuda bolmak, rahat bolmak; asudalyk, rahatlyk; bir işi gutaryp rahatlanmak; ferag etişmek – rahat bolmak.
Pazly bilen barça işim bitirip,
Hüýr-u gulman içre ferag etişse.
FERAGAT (a. fera:gat) فراغت - 1) asudalyk, rahatlyk, asuda bolmak, bir işden arkaýyn bolmak; 2) dynçlyk, parahatlyk; ser. peragat.
Hazyna ornyga dolduryp tagat,
[2]mrüniň barynça kylmaý feragat.
«Fi» - feragat wagt eken, nefsiňni ram etmek gerek.
FERADYS (a. fera:di:s, bs. firdews) فرادیس - ser. Firdöws.
FERAPIÇ (p. fera:-pi:ç) فراپیچ - pars dilindäki «tarap; öň, ýan, ëkary, üst, töwerek» manylary berýän «fera» predlogy we «piçiden», ýagny gurşamak, dolamak, pyrlanmak dien sözlerden emele gelen goşma at; ferapiç almak – gurşap almak.
Yşk çekdi zybanasyn, ýakyp örtäp kül etdi,
Hijran ferapiç alyp, ele sowurdy meni.
FERDA (p. ferda:) فردا - ertir, şu günden soňky gün; ser. perda.
Ol günüň hasaby geçer ferdaýa,
Asmany sust eýlär, zemini zaýa.

FEREÇ (a. ferej) فرج - 1) şatlyk, gaýgydan we göwnüçökgünlikden soň gelýän söýünç we oňat ýagdaý; 2) işde şowlulyk.
Bilmez pelegiň ferejin,
Eldir, tutmuş gök burjun.
FERIDUN (p. feri:du:n) فريدون - ser. Peridun.
FERIP (p. feri:b) فريب - hile, mekir, pirim, aldaw; aldama; fikri-ferip – aldaw pikiri, aldamaklyk nieti.
Kyldylar nefsi-howa bihet maňa mekr-u ferip,
Kim nazar kylsam özümge düşmüş ahwaly-ajip.
FERT (a., ks. efra:d) فرد - ýalňyz, eke-täk; deňsiz, taýsyz; ser. pert; ferd ykbal – ýalňyz täleý, deňsiz-taýsyz ykbal.
Beýiklik besaty size ýaraşar,
Feridunyň fert ykbaly siziňdir.
FERHAR (p. Ferha:r) فرخار - ser. Perhar we Gül Perhar.
Gül Ferhar dek gyzyl meňzim soldursam.
FERHAŞ (p. perha:ş) پرخاش//فرخاش - ser. perhaş.
FERŞ (a.) فرش - ser. perş; ferşi-agla – iň oňat düşek, ëkary sort düşek (haly we ş.m.).
Ol ferşi-aglaýa çöküp oturmyş.
Ferş tapmaýyn, bile ýatsaň mar bile.
Ne ferşe aýak basdyň, dolan, bir özüňe bak!
Menzili mesjitdir, ferşi diwandyr,
Gijesi, gündizi Döwletalynyň.
FERÝAT (p. perýa:d) فرياد - ser. perýat.
FESAKAT (a. fesa:kat) فساقت - ser. pesakat.
FESAT (a. fesa:d) فساد - ser. pisat.
FETA (a. feta:) فتى - 1) ýigit, juwan; 2) jomart, sahy; 3) edermen, batyr.
²züň bildir, eý, feta,
On iki sowalym bar.
FETALY (a. Fath Ali:) فتحعلى - Fethaly han goýunly, Şaguly hanyň ogly, Eýranda patyşalyk eden gajar dinastiýasynyň meşhur serdarlaryndan biri. Ol ilki Şa Tahmasp ikinjiniň goşun

başlygy bolup gulluk edýär. Fetaly han Gürgende (Astrabatda) oturan asly türkmenlerden bolan gajar taýpasyndandyr. Ol türkmenleriň ëmut tiresinden bolan bir hanyň gyzyna öýlenipdir we türkmenler bilen ýakyn aragatnaşyk saklapdyr. Fetaly han Muhammet Hasan han gajaryň kakasy we Aga Muhammet şanyň atasydyr. Ol 1907-nji hijri (1685-1686) ýylynda doglup, 1139-njy (1726-1727) ýylda hem Nedir şanyň buýrugy bilen öldürilýär we Maşatda Hoja Rebygyň mazarçylygynda jaýlanypdyr. Haçan-da Fetaly şa gajar Horasana baranda, Nedir şanyň agtygy, ýagny Şahruhyň ogly Nedir Mürze (Nedir şanyň at dakylany) Maşat şäherinde eken. Şonda Fetaly şa gajar buýruk berip, Nedir Mürzäni öldürýär. Soň ençeme gezek «Nedir şa Fetaly han gajary Maşatda öldürdi, Fetaly şa bolsa, Nedir Mürzäni öldürip, ondan aryny aldy» dien sözlemi gaýtalar eken. Fetaly (Fethaly) han sefewileriň ysgyndan düşen mahaly häkimieti eelemek maksady bilen Astrabada gelip goşun toplaýar, soň Horasana hüjüm edýär. Emma 1139-njy hijri (1726-1727) ýylynda Maşat şäherini gaban wagtynda öz rakyby (bäsdeşi) Nedir hanyň (geljekki Nedir şa) küşgürmegi bilen öldürilýär. Onuň 5-6 ýaşly ogly Muhammet Hasan etim galýar. Fetaly hanyň ady Magtymgulynyň golýazma diwanlarynyň dürli nusgalarynda Fetaly, Fethaly, Pethaly we Feth serdar görnüşlerde gabat gelýär.

Sür, Fetaly serdar ogly, geldi wagt,
Ene bu döwrany-aly siziňdir.

FETTAH (a. fatta:h) فتاح - ser. Fattah.

FETH (a. fath) فتح - ser. peth.

Imtihan eýläp, niçe gullarga derdi-mähneti,
Lutf edibän bergeç ol Musaga fethi-nusraty.

FETH SERDAR (a-p. Fath serda:r) فتح سردار - ser. Fetaly.

FETH SERDAR OGLY فتح سردار اوغلی - Fethaly hanyň ogly Muhammet Hasan han gajar. Ol Agamuhammet han gajaryň kakasydyr. HVIII asyryň başynda sefewiler dinastiýasynyň gowşamagy bilen Eýranda häkimiet ugrunda göreş başlanýar. Şoňa gajarlar aktiw gatnaşýarlar. Şolaryň arasynda Fethaly (ser.)

han hem bolupdyr. Fethaly han türkmenler bilen ýakyn aragatnaşykda bolup, öz göreşinde şolara bil baglapdyr, ol hatda bir türkmen hanynyň gyzyna öýlenip, şolar bilen garyndaşlyk aragatnaşygyny döredipdir. Onuň ogly Muhammet Hasan han şol türkmen aýalyndan bolan çagadyr. «Nasyh-at-tawaryh» atly kitapda (I jilt) ýazylyşyna görä, Fethaly han Maşatda Nedir han tarapyndan öldürilýär, soň Nedir tagty eeläp patyşa bolýar. Fethaly hanyň türkmen aýalyndan bolan çagasy şol wagtda 5-6 ýaşynda eken. Nedir şa ol maşgalany büs-bütin ëk etmegi ýüregine düwýär. Bu bet nieti aňan Muhammet Hasanyň daýysy Begenjaly (Begenç) han öz atlylary bilen Maşada gelip, uýasyny we onuň ogly Muhammet Hasany alyp, öz türkmen iline getirýär. Nedir şa türkmenleri doly boýun egdirmek maksady bilen birnäçe gezek olaryň üstüne ýörişler edipdir, emma hiç hili netije bolmandyr. Muhammet Hasan han şu galagoply ýyllarda önüp ösýär. Ol edermen serkerde bolup etişýär, ýigrimi ýyldan köpräk türkmenleriň arasynda ýaşaýar, Nedir şanyň garşysyna bolan birnäçe gozgalaňlara-da gatnaşýar. 1746-njy ýylda Muhammet Hasan han Etrek-Gürgen etrapynda gozgalaň turuzyp, Astrabat we Mazanderan welaýatlaryny-da eeleýär. Emma gozgalaň basylyp ýatyrylýar. Şondan  soň Muhammet Hasan öz daýysy düeji Begenjaly hanyň ýanyna – Daz obasyna gitmäge mejbur bolýar. Nedir şa bolsa türkmen ýaşulularyna hat ýazyp, Muhammet Hasan hanyň el-aýagyny daňyp, öz huzuryna ibermeklerini talap edýär. ÝAşulular bu buýrugy erine etirmegi boýun alýarlar. Şonda Begenç hanyň aýaly Muhammet Hasan hany kümede gizläp, erkekleriň arasyna barýar. Kellesindäki ýaglygyny olaryň öňüne taşlap: «Siz Fethaly serdaryň ogluny ölüme iberjek bolýarsyňyzmy? Eger şeýle bolsa, onda siz şu ýaglygyň aşagyna giriň, işi bolsa biz aýallara tabşyryň!» diýýär (Seret: Ryza Jahansuz. Taryh-e bonýan-e gajar, Tähran, 1333, 52-53 sah.). Şu sözden soň ýaşulular öňki kararlaryny üýtgedip, Muhammet Hasan hany iki adam bilen gumuň içindäki uzak guýularyň birine gaçyryp goýberýärler. Nedir şanyň hatyna bolsa,

«Biziň Muhammet Hasan handan hiç  hili habarymyz ëk» diýip jogap ýazýarlar. 1747-nji ýylda Nedir şanyň öldürilmegi bilen Muhammet Hasanyň harby-syýasy işjeňliginiň täze etapy başlanýar. Ol türkmenlere daýanyp, ilki Astrabady, soň Mazenderany eeleýär, soňabaka Eýranyň demirgazyk tarapyny tä Ispyhana çenli basyp alýar. Magtymgulynyň oňa bagyşlap ýazan goşgusy edil şu döwre degişlidir. 1171-nji hijri (1757-1758) ýylynda bolsa, Eýranyň Şiraz şäherini gabaýar, emma Kerim han Zanddan eňlip, Mazenderana yza çekilmäge mejbur bolýar. Muhammet Hasan han 1172-nji hijri (1758-1759) ýylynda Astrabadyň golaýynda Kerim han Zandyň goşunlary bilen çaknyşýar. Emma güýjüniň eterlik däldigi zerarly yza çekilmäge mejbur bolýar. Şol yza çekilip pursatda aty büdüräp ere ýykylýar, edil şol halatda dönüklik eden gajar başlyklarynyň biri duýdansyzlykda ony öldürýär.
Sür, Feth serdar ogly, geldi wagt,
Ene bu döwrany-aly siziňdir.
FETHALY (a. Fath Ali:) فتحعلى - ser. Fetaly, Pethaly.
FI (a. fa:) ف - arap-pars elipbiýiniň ýigrimi üçünji «f» harpy. Ebjet hasabynda – 80. Bu harp käwagt «p» harpyna (ferman – perman), käte bolsa «w» harpyna (fam – wam) öwrülýär.
«Fi» - feragat wagt eken, nefsiňni ram etmek gerek.
FIKR (a. fikr, ks. efka:r) فكر - ser. pikir.
Kyldylar nefsi-howa bihet maňa fikri-ferip.
FIRD²WS (p. firdöws) فردوس - 1) bag, bakja, bossan; 2) behişt, jennet, uçma; firdöwsi-agla – iň gowy behişt,  iň ëkary jennet. Bu söz arap dilinde-de şu manyda we şu formada ulanylýar, köplük sany «fera:di:s» bolup gelýär.
Firdöwsi-aglada erdi mekany,
Aňa duşman melgun-şeýtan ýaratdy.
Firdöwsiň häkinden köňül hoşuny,
Bizi ussat bilseň, habar beýledir.
FIRD²WSI (a. Firdöwsi:) فردوسى - Abulkasym Hasan ibn Ishak Şeref-şah. Pars-täjik poeziýasynyň iň görnükli wekili bolmak

bilen birlikde, bütindünýä edebiýatynda hem beýik şahyrlaryň biri hasaplanýar. Ol 329-njy ýa-da 330-njy hijri (929-930) ýylynda Horasanyň Tus welaýatynyň Taberan raýonynyň Важ ýa-da Baz dien obasynda dogulýar. Firdöwsi «dihgan», ýagny gurply, erli-suwly maşgaladan bolupdyr, özüniň-de ýaşlykda eri-suwy bolup, rahatlykda ýaşapdyr, ömrüniň köpüsini öz obasynda geçiripdir, ir wagtdan goşgy goşup başlapdyr. Firdöwsi 35-40 ýaşyň çemesindekä, özünden öň geçen ýazyjy-şahyrlaryň (Dakykynyň, Mesgut-Merweziniň we başgalaryň) başlap, emma gutaryp bilmedik eserleri bolan «Şanamany» döretmäge girişýär, çünki ol Eýranyň medeni we edebi mirasyny gorap saklamaga köp üns beripdir. Firdöwsi «Şanamanyň» üstünde ýigrimi ýyl işländen soň, gaznewileriň paýtagty bolan Gazna şäherine gidýär, şol erde döredijilik işini dowam etdirýär. Ol samanylar döwründe arap we pählewi dillerinden terjime edilen kyssa bilen ýazylan «Şanamalary» toplaýar hem-de 365-nji hijri (975-976) ýylynda özüniň «Şanamasyny» ýazmaga başlaýar. Şahyr otuz bäş ýyl sarp edip, «Şanamany» gutarýar, ony soltan Mahmyt Gaznewä hödürleýär. Rowaýatlara görä, şa «Şanamanyň» her iki setirine bir tylla bermegi wada edýär. Emma kitabyň mazmuny bilen doly tanyş bolandan soň, birnäçe syýasy sebäplere görä, öz ähdinden dänýär we şahyra tylla deregine kümüş bermegi buýurýar. Bu meselede onuň weziri Hasan Meýmendiniň-de täsiri az bolmandyr. Şu ýagdaýa Firdöwsi gaty gynanýar, şadan gaty ynjaýar. Mahmydyň adalatsyzlygyna çydaman, iberilen üç halta kümüş puly-da getiren adamyň, hammamçynyň (çünki pul getirilen wagtda şahyr hammamda eken) we çaýçynyň arasynda paýlaşdyrýar. Şondan soň ol soltan Mahmyt hakynda gazaply setirler döredýär. Şonuň bir erinde şahyr şeýle ýazýar:

Adalatsyz zalym şanyň zulmundan,
Gazneýinde gara bagrym gan boldy;
Puja çykdy otuz ýyllyk zähmetim,
Nalyşymdan asman lerzana geldi.

Firdöwsi şanyň gazabyndan heder edip, ilki öz obasyna, soň Hyrata, ol erden-de Teberistana gidýär, gitmezinden öň alty aý gizlenip, şahyr Azrakynyň kakasy Ysmaýyl Warrakyň öýünde erleşýär. Teberistana baranda şol eriň hökümdary Şähriýaryň ýanynda bolýar. Şähriýar Firdöwsiniň ýazan satirasyny alyp «suwa ýuwýar» (ëk edýär).
Birnäçe wagtdan soň Soltan Mahmyt eden işine puşman edýär. Firdöwsi-de öz obasyna öwrülip barýar. Şol erde hem 416-njy hijri (1025-1026) ýylynda aradan çykýar. Patyşa ilkinji wada beren tylla puluny Firdöwsä ibermegi buýuýar. Emma ol giç bolýar, çünki Soltan Mahmydyň iberen pullaryny alyp gelýän kerwen Taberanyň birinji derwezesinden giren wagty şahyryň meýdini ikinji derwezeden çykaryp, mazarçylyga alyp gidýärler. Şoňa görä, ol pullary gyzyna hödürleýärler. Emma ol almakdan boýun towlaýar. Bu wakany eşiden Soltan Mahmyt şol pula Nişapur bilen Marynyň aralygyndaky kerwensaraýy täzeden gurmagy buýurýar.
Firdöwsi genial şahyr we söz sungatynyň beýik ussady hökmünde çeper söze we asylly işe ëkary baha berýär. Ol poeziýany her hili tebigat güýçleriniň garşysynda berk durmaga ukyply zat hasaplaýar, çeper sözüň, haýyr işiň ebedilik galljakdygyny beýan edýär. Şahyr öz döreden eserleri barada şeýle diýýär:

Ençe abbat jaýlar bolarlar harap,
ÝAgyş ýagyp, günüň howry çabyrap,
Bir köşk saldyrdym – şygyrdyr nagşy,
Ýykmaz ony gyşyň eli, ýaz ýagşy.
Mundan bu ýan ölmerin men, diri men, -
Ajaýyp söz ýaýradanlaň biri men.

Käbir tezkireçiler «Şanamanyň» ölçeginde ýazylan «ÝUsup-Züleýha» poemasynyň awtoryny Firdöwsi hasaplaýarlar. Emma birnäçe alymlar bu pikiri ret edýärler we ol eseri Firdöwsiniňki däl diýip bilýärler.

Ryza şanyň döwründe beýik şahyryň müň ýyllyk ýubileýi mynasybetli onuň gabrynyň üstünde uly ýadygärlik salyndy.
FIRD²WSI-AGLA (a. Firdöwsi-e a’la:) فردوس اعلاء - ser. Firdöws.
FOWK (a. fawk) فوق - ëkary, üst.
Hem besaty-kurp üze bardyň oturdyň fowkdan,
Goýdy diş barmykga munlar gurbatyň görgeç resul.
FOTA (a.) فوطه - ser. pota.
F²WZ (a. fewz) فوز - ser. pöwz.
F²WZÜL-KELAM (a. fewz-al-kela:m) فوز الكلام - ser. pöwz.
F²WT (a. fawt) فوت - ölüm, ölme, aradan çykma, ëgalma; föwt etmek – aradan çykmak, ölmek; föwt-u pena - ölüm we ëk bolma.
Föwt edip niçe deremni, köňlüni aram eder.
Soňy ëk, aldawy çoh, föwt-u penadan gaýry.
F²WT-U PENA (a. fawt we fena:) فوت و فنا - ser. föwt.
FUZALA (a. fozala:, bs. fa:zil) فضلا - ser. pazyl II.
FUZUN (p. fozu:n) فزون - köp, zyýat, artyk; kän; ser. efzun.
Akyldan bidertler fuzundyr ethar.
FUKARA (a. fokara:, bs. faky:r) فقرا - ser. pakyr.
FURKAN (a. forka:n) فرقان - 1) dini düşünjelere görä, göýä, Muhammet pygambere asmandan inen haky nähakdan tapawutlandyrýan «Kurъan» kitaby; 2) haky nähakdan tapawutlandyrýan; 3) mukaddes kitap.
Dawut «Zebur» okyp, kyldy mynajat,
Muhammet şanyna «Furkan» ýaratdy.
FURKAT (a. forkat) فرقت - aýralyk, jyda düşmek, pyrak; ser. pyrkat.
Furkat-u waslat nä kim waryn ez huda bildim,
Dünýäge dura gelgen, eglenmeý gidä boldum.
FUTUH (a. fotu:h, bs. fath) فتوح - ser. peth we feth.
FYRGAUN (a. fir’awn) فرعون - ser. pyrgaun.
FYRKA (a. fyrka, ks. fyrak) فرقه - topar, bölek, jemagat, taýpa.
Dine güwä diýrler parzy, sünneti,
Etmiş üç fyrkadyr, görüň, milleti.

## - H -

HA-ÝU H²WES (a. hawa: we hewes) هوی و هوس - 1) arzuw-meýil; 2) eňil kellelik; keleňlik; bu sözleriň asly sinonim bolan iki sany howa we höwes dien sözlerden ybaratdyr.
Bu dünýä, bilseňiz, ha-ýu höwesdir,
²ler siz, akybet barça ebesdir.
HABAR (a., ks. ahba:r) خبر - 1) bildirme, maglumat berme, aňlatma; 2) sargyt, tabşyryk; 3) ylym, bilim, maglumat; bilik (ser.); 4) hadys (ser.); 5) sözlem agzasy; habar tutmak (almak) – maglumat almak, habarly bolmak, bilmek; bihabar – habarsyz; habar-hatyr – gep-gürrüň, ýatlama, maglumat.
Ger tutsa halymdan habar,
Gury  agaçdan gan çykar.
Bihabar dillerge syr äşgär eden rebbim jelil.
²li, diri halyndan habar-hatyr bilen ëk.
HABAR-HATYR (a. habar ha:tir) خبر خاطر - ser. habar.
HABAŞ (a.) حبش - ser. hebeş.
HABUŞAN (P. Habu:şa:n) خبوشان - ser. Kuçan we Goçan.
HABY-GAFLAT (p-a. ha:b-e gaflat) خواب غفلت - ser. hap.
HABYBULLA (a. habi:b-ol-la:h) حبیب الله - ser. habyp.
HABYL (a. Ha:bi:l) هابیل - dini mifologiýa görä, How ene iki gezekde dört çaga dünýä inderýär. Bir gezekde Kabyl bilen onuň gyz jigisini, ikinji gezekde bolsa Habyl bilen onuň gyz jigisini dogurýar. Adam ata bilen How ene muňa örän şatlanyp begenýärler. Çagalar ulalyp etginjeklik ýaşyna etýärler, öýlenmek, maşgala gurmak pursaty gelip etýär. Şonda Allatagala Adam ata (Abulbeşere) wahý iberip, oglanlaryň her birini bile dogmadyk gyz jigilerine öýlendirmegi tabşyrýar. Adam ata bu tabşyrygy ogullaryna – Kabyl bilen Habyla aýdýar. Emma adamzadyň tebigatyndaky isleg-höwesiniň, meýilleriniň biri-birinden tapawutly döredilenligi zerarly, Kabyl atasynyň bu islegini ret edýär, oňa boýun bolmaýar, çünki onuň öýlenmeli gyz

jigisi özi bilen bile doglan gyz jigisi ýaly görmegeý däl eken. Kabyl öz bile dogşan gyz jigisine öýlenmek isleýär.
Şeýlelikde, Adam ata agyr we çykgynsyz ýagdaýa duçar bolýar. Alaçsyz galyp Allatagala ýüzlenýär, özüniň bu müşgil işinde ýardam bermekligi ondan towakga edýär. Allatagala wahý arkaly bu işiň çäresini Adama salgy berýär. Ol-da ogullaryna perman berip, her haýsynyň Allatagalanyň ëlunda bir zat gurban etmeklerini tabşyrýar. Her kimiň gurbanlygy kabul bolsa, şol islän maksadyna etmeli, halan gyzyna öýlenmeli edilýär. Doganlar bu şerti kabul edýärler. Habyl özüniň düelerinden iň oňat bir düýäni saýlap getirýär. Kabyl bolsa pes hili bir mukdar bugdaý getirýär. Habylyň gurbanlygy kabul bolýar we şu kabul bolmaklygyň nyşanasy hökmünde düýä ot düşüp, ony ýakýar. Kabylyň gurbanlygy tüýs ýürekden däldigi zerarly kabul bolmaýar.
Kabylyň umydy puja çykýar, gyzyň gözelligi, kine, öç almak, göriplik, jyns gatnaşyk höwesi, ulumsylyk onuň akyl gözüni gamaşdyrýar. Ol öz dogany Habyly öldürmekligiň kasdyna çykýar. Dogany näçe nesihat etse-de, hiç kär etmeýär. Netijede Kabyl dogany Habyly bir dagyň üstünde uklap ýatyrka, daş bilen kellesine urup, ony öldürýär. Şu bolsa, eriň ýüzünde ilkinji adam we dökülen ilkinji gan hasaplanýar.
Kabyl ölen adamy jaýlamak däbini öň görmänligi üçin öldüren doganynyň jesedini nädip gizlejekdigini bilmän azara galýar, ony arkasyna alyp, her tarapa aýlanýar, juda haldan düşüp ýadaýar, soňabaka eden etmişine puşman edip başlaýar, emma şonda-da doganyny taşlamaýar. Şol halatda Allatagala geljekki adamlara däp bolar ýaly, Adam atanyň we onuň perzentleriniň hormatyny saklamak üçin, merhemet edip, ulumsy, paňkelle Kabyla sapak bolsun diýip, iki sany gargany şonuň ýanyna iberýär. Olar şol erde biri-birine hüjüm edip uruşýarlar. Netijede biri beýlekisini öldürer we çünki bilen er gazyp, ony gömýär. Şu ýagdaýy görüp duran Kabyl örän tukatlanýar, ahy-nala edip: «Waý, men şu

gargadan-da pes ekenim!» diýýär. Şondan soň ölen adamy ere jaýlamak däbi başlanýar.
Bu wakalar «Töwratda» we «Kurъanda» («Maýyda» süresi, 31-35 aýatlar) hem gabat gelýär. Kabylyň gazap edip, öz dogany Habyly öldürişiniň sebäbi barada dürli rowaýatlar gelip etipdir. Emma «Kurъanyň kyssalary» atly kitapdan getirilen ëkarky maglumatlar ygtybarly çeşme hökmünde «Mejeul-beýan» dien tefsirden alnypdyr.
Kabyl urdy ol Habylny daş bilen,
Ini agasyndan aýrylmadymy?
Şenbe gün Kabyl Habylyň,
²ldürip ganyny içdi.
HABYP (a. habi:b, ks. ahba:b) حبيب - «hubb – söýgi, yşk, dostluk» dien sözden; 1) söýlen, söýgüli, dost, ýar; 2) magşuk, mahbup (ser.); habybulla – Allatagalanyň dosty (Muhammet pygamberiň bir lakamy).
Ummaty-pygamber uýdy «Kurъana»,
Habybym nur saldy älem-jahana.
Nury mähweş bolan gutlug habybym,
Adyň serdefterde, lewada belli.
Habybulla, seni istän,
Tapar kaýsy ëlda seni.
HABYR (a. habi:r) خبير - «habar» sözünden; 1) habarly, ägä, maglumatly, habardar; 2) bir hünärden, işden maglumaty bar we ussat adam; latyf-u habyr – ýagşylyk edýän we hemme zatdan habarly (Allatagalanyň sypatlaryndan). «Kurъanyň» altmyş edinji «Mülk» («Tebärek») süresiniň on dördünji aýatyndan bölek. Ol aýat şeýle: «Ela: ýa’lemo men halak we huwel-laty:ful-habi:r») (manysy: «Ägä bol, ýaradan bilýändir we ol ägä ýagşylyk edijidir»).
Müъmün-u käfir seniň dergahyňa başyn urar,
Perdelerni munda ýyrtma, ýa latyf-u ýa habyr.
HAWA (a. Hawwa:) خوّاء - 1) ýaşyla ýakyn gara ýa-da gara ýakyn gyzyl reňk; 2) bugdaý reňk aýal; 3) hezret Adamyň aýaly;

dini düşünjelere görä, dünýäde ilkinji dörän aýal we ikinji dörän ynsan (Adamdan soň). Ol Habyl bilen Kabylyň ejesidir; ser. How ene.
Oňa jübt eýlediň Hawa enäni.
Uçmah armanynda atamyz Adam,
How ene diýr: «Şeýtan duşan günler, heý!».
HAWAÝYÇ (a. hawa:ij, bs. ha:jet) حوائج - ser. hajat.
HAWAKYN (a. hawa:ky:n, bs. t-m. ha:ka:n) خواقين - ser. hakan.
HAWAS (a. hawa:s, bs. hassa) خواص - 1) her bir adamyň ýakyn dogan-garyndaşlary we ynamdar syrdaşlary; 2) ulular, saýlantgylar, ýaşulular, «a:mma» sözüniň antonimi: ser. hassa.
Biz hem ummatyň haslaryn,
ÝAt ederin hawaslaryn.
HAWATYN (a. hawa:ti:n) خواتين - ser. hatyn.
HAWATYR (a. hawa:tir, bs. ha:tir) خواطير - ser. hatyr.
Hawatyrymga hümmeti-Edhemni getirdim bu gün,
Çünki derýadan jyda boldy, gögermesdir nahal.
HADY I (a. ha:di:) هادى - 1) dogry ël görkeziji, hedaýat (ser.) ediji; belet; 2) ëlbaşçy; hadyýy-wahdat – birligiň ëluny görkeziji, hudaýyň ëluny görkeziji.
Bu dergahy durur kurbat, ere rol hadyy-wahdat,
Muhapbetniň makamynda anyň ez waspy-löwladyr.
HADY II (a. Ha:di:) هادى - 1) şaýylaryň onunjy ymamy Aly al-Nagynyň lakamlarynyň biri; 2) Abu Muhammet Mussa al-Hady – apbasylaryň dördünji halyfasy Mähdiniň ogly. Ol 144-nji hijri (761-762) ýylynda doglup, 169-njy (785-786) ýylda kakasyndan soň Bagdatda halyfa bolýar we bir ýyl üç aý höküm sürýär.
HADYÝY-WAHDAT (a. ha:di-ýe wahdet) هادى وحدت - ser. hady I.
HADYS (a. hadi:s, ks. aha:di:s) حديث - 1) täze, eňi, jezit, täze zat, täze peýda bolan zat; 2) söz, habar; 3) Muhammet pygamberiň sözi ýa-da eden bir hereketi we işi; şerigata görä, pygamberiň aýdan sözleri; hadysy-enbiýa – pygamberleriň aýdan sözleri.
Bu sözde bar hadys, aýat,

Pähm eýle ölmesden burun.
Pygamber hadysyn öňünde goýsaň…
Bu sözler gulagnyň daşyna degmez.
HADYSY-ENBIÝA (a. hadi:s-e enbiýa:) حديث انبيا - ser. hadys.
HAJ (a. hajj) حج - ser. haç.
HAJAR I (a. Ha:jer) هاجر - dini rowaýatlara görä, Ybraýym pygamberiň bir aýalynyň ady, Ysmaýylyň ejesi. Haçan-da Şam ýurdunda gurakçylyk we gahatçylyk bolanda, Ybraýym özüniň ilkinji aýaly Sara we ýakyn adamlary bilen Müsüre göçýär. Şol wagtlar Müsürde araplaryň «amalyk» dien taýpasy häkimlik edipdir. Müsür patyşasy Sarany almak üçin ony köşge eltmäge buýruk berýär. Emma ony örän tukat görýär, her näçe oňa göwünlik berse-de, bolanok. Tersine, patyşanyň özünde-de aljyraňňylyk we gorky döräp başlaýar. Ol Saradan el çekýär. Ukuda düýş görüp, onuň äriniň bardygyny bilýär. Netijede ony azat edip, Hajar atly hyzmatkärini-de oňa bagyşlaýar. Ybraýym Müsür ilatynyň eden ýamanlygyndan we beren azaryndan närazy bolup, aýaly Sara, onuň hyzmatkäri Hajar bilen birlikde öz ýurdy Palestina gaýdýar. Saradan çaga bolmaýanlygy üçin, Ybraýym mydama gaýgyly halda gezýär. Muny gören Sara Hajary oňa bagyşlaýar. Ybraýym ony kabul edýär. Birnäçe wagtdan Hajardan bir ogul bolýar, oňa Ysmaýyl at goýýarlar. Muňa Ybraýym örän şatlanýar, ol şol wagtda 80-86 ýaşlarynda eken. Emma soňabaka Sara Hajara göriplik edip başlaýar we Ybraýymdan Hajar bilen Ysmaýyly uzak bir ere äkitmegi haýyş edýär. Ybraýym hemo lary alyp gidýär we Käbäniň erleşen erine eltip, çöl-beewanda goýup gaýdýar. Hajar näçe aglap eňrese-de Ybraýym oňa üns bermän, «bu hudaýyň buýrugy» diýip jogap berýär. Az wagtdan Hajaryň azygy, suwy tükenýär, çagasy açlyk-suwsuzlykdan aglamaga başlaýar. Hajar töweregine ylgap suw agtarýar. Ilki Safa (ser.) dagyna tarap barýar, soň Merwe (ser.) dagynda salgym görüp, suw öýdüp, şoňa tarap ylgaýar, ene Safada salgym görüp, şol tarapa ylgaýar, şeýdip, iki dagyň arasynda edi gezek ylgap çykýar. Emma suw tapmaýar. Yzyna öwrülip gelse, çagasy

Ysmaýylyň aýak depirjekläp ýatan erinden bir çeşme çogup çykan eken. Hajar muny görüp, begenjinden çagasyny bagryna basýar, göýä täzeden janlanan ýaly bolýar. Şu çeşme häzirki wagtda «Zemzem» guýusy ady bilen meşhurdyr. Soň şol çeşmäniň töwereginde araplaryň «jürhem» atly taýpasy mekan tutýar, obalar döreýär.
Hajaryň Safa bilen Merwäniň arasynda edi gezek ylgamagy soň-soňlar haja gidilende erine etirilýän däpleriň birine öwrülipdir.
Ybraýym pygamber dünýäge geldi,
Arzuw-arman bilen Hajarny aldy.
HAJAR II (a., ks. ahja:r) حجر - daş, dag daşy; hajary-eswet – gara daş; hezret Ybraýymyň Käbäniň gapysynyň ýanyndaky diwarda goýan gara meteorit daşy.
Ne syna, ne jandyr, söýle bu syrdan,
Bilinden aşagy bolmuş hajardan.
HAJARY-ESWET (a. hajar-e eswed) حجر الاسود - ser. hajar.
HAJAT I (a. ha:jet, ks. ha:ja:t we hawa:ij) حاجت - 1) gerek, gerekli zat; gerekli; 2) mätäçlik, zerurlyk, gereklik; 3) isleg; talap; hajat dilemek – gerek zadyňy tama etmek, soramak; hajat rowa kylmak – islegi erine etirmek, maksada etirmek; hajat ermes – gerek däl; hajatment – mätäç, hajaty bar, hajatly, islegi bolan.
Hakdan hajat diläp, myradyn islän.
Hajat ermes habar almak ussatdan.
Hak erer sen, birligiň çün hajatym kylgyl rowa.
Ne hajat istese, beresiň geller.
HAJAT II (a. ha:ja:t) حاجات - ser. hajat I.
HAJATMENT (a-p. ha:jet-mend) حاجتمند - ser. hajat.
HAJY (a. ha:jj we ha:ji:, ks. hojja:j) حاجى - Käbä zyýarat edip gelen adam, hajy bolmagyň däp-dessurlaryny erine etirip gelen adam. Pars dilinde köplük sany: ha:jyýa:n.
Mekgä baran bolar hajy.
Alty aýlyk ëla – Käbä gidenler,
Hajy bolup geldi, bular gelmedi.

HAJY BEKDAŞ حاجی بکتاش - ser. Bektaş.
HAJYÝAN (a-p. ha:ji:ýa:n, bs. ha:ji:) حاجیان - ser. hajy.
On hajyýan işi hub,
On biri piseri-ÝAkup.
HAZAÝYN (a. haza:in, bs. hazi:ne) خزائن - ser. hazna we hazyna.
HAZAN (p. haza:n) خزان - 1) güýz, güýz pasly; 2) agajyň güýzde saralyp dökülen ýapragy; 3) tupan; galagopluk; 4) gm. saralyp solmaklyk wagty, garrylyk ýaşy; hazan urmak (çalmak) – 1) sowuk urup, ýaprak solmak; 2) ëk bolup gitmek; garramak.
Mizan ötdi, hazan geldi, gyş galdy.
Hazan urar, ýaprak solar, gül galmaz.
Humar gözüň, gül dek ýüzüň,
Hazan urup solajakdyr.
Bergimni hazan çaldy, bisöwt-u seda boldum;
hazan bady (eli) – güýz şemaly; garrylyk ýaşy.
Ýigitlik möwsümi etişen çagy,
Degse hazan bady, ýagydyr-ýagy.
Sowrular sen bir gün hazan eline;
bady-hazan – güýz şemaly; sowuk şemal.
Degse bir bady-hazan soldyr seni gül deý eken;
hazana dönmek – 1) güýze öwrülmek, güýz bolmak; 2) gaýgyly bolmak; solmak.
Hazana dönüpdir ömrüm ter güli.
ÝAňy biten bir daragtym,
Hazan bady pena kyldy.
HAZAR خزر - 1) gadym döwürde Kaspi deňziniň günbatar kenarynda we Türküstanda ýaşan ariý kowumlaryndan bolan bir taýpanyň ady. Olar 600-njy ýyldan tä 950-nji ýyla çenli Kawkazyň günorta-günbatar böleginde häkimlik edipdirler. Olara hazaran we hazaranyýan hem diýlipdir; 2) Kaspi deňzi, bu deňze hazar diýilmegi-de şol taýpanyň ady bilen baglanyşyklydyr. Hazar deňzi dürli döwürlerde dürlüçe atlandyrylypdyr: derýay-Hazaran (Hazar deňzi), derýaýy-Kaspien (Kaspi deňzi), derýaýy-Gulzum, derýaýy-Derbent, derýaýy-Dehistan, derýaýy-Gilan,

derýaýy-Abiskun, derýaýy-Teberistan, derýaýy-Gürgan, derýaýy-Mazenderan we b.
Dag başynda durar duman,
Hazardan el gelmeginçe.
HAZNA (a. hazi:ne, ks. haza:in) خزينه - bu sözüň asly arap dilinde hazyna bolsa-da, türki dilleriň birnäçesinde «hazna, gazna» şekilinde ulanylýar; 1) pul we gymmatbaha zatlar saklanylýan er; 2) pul we gymmatbaha zatlar, baýlyk; 3) sandyk.
Akyl haznasyn açanlar.
Hany, kyrk haznany tylla gark eden?
HAZYK (a. ha:zyk) حاذق - ökde, ussat, ylymda we sungatda ussat adam; hazyk tebip - ökde wraç, ussat doktor.
Magsyet derdige derman kylgujy hazyk tebip.
Afuw eýlärge laýyk sen,
Hem tebibi-hazyk sen.
HAZYK TEBIP (a. ha:zyk tebi:b) حاذق طبيب - ser. hazyk.
HAZYN (a. hazi:n) حزين - «huzn – gaýgy, gam» dien sözden; gaýgyly, gamgyn, tukat, gussaly, gaýgy-gama duçar bolan; hazyn bolmak – gaýgylanmak, gam çekmek, tukat bolmak; hazyn-u şat - tukat we şadyýan.
Akyl kişi goýmaz taňryny ýatdan,
Ygtybar eýlemez hazyn-u şatdan.
HAZYN-U ŞAT (a-p. hazi:n we şa:d) حزين و شاد - ser. hazyn.
HAZYNA (a. hazi:ne, ks. haza:in) خزينه - ser. hazna.
Hazynaňdan bergil meniň ryzkymy.
Döküp hazynanyň zerin bermeli.
HAZYR (a. ha:zir, ks. hozza:r) حاضر - 1) bar, gelip duran; möwjut (ser.); 2) taýýar; antonimi: ga:ýyp; hazyr bilmek – bar bilmek, ýanyňda duran bilmek.
Kimseler Alany bilmezler hazyr,
Kimse hak buýrugyn tutup baradyr.
HAÝ-WAÝ (ha:ý wa:ý) هاى واى - ah-wah, öküňç aňladýan ümlük, arman.
Gije-gündiz işim-güýjümdir haý-waý,

Telmuryp ýyglar men gözlenip her taý.
HAÝ-DA-HAÝ هايدا هاى - tiz, çalt, çalt hereket, tiz gymyldama; bolha-bol, alha-al.
Goç ýigidiň at-ýaragy şaý bolsa,
Etişer her erde haý-da-haý bolsa.
HAÝBAR I (a.) خيبر - Medinäniň demirgazygynda, Damask bilen Medine şäheriniň aralygynda erleşen bir dagyň we galanyň ady. Edinji hijri (628-629) ýylynda şol erde musulmanlar bilen ehudylaryň (ewreýleriň) arasynda uruş bolýar («Gazaýy-Haýbar»). Şonda ehudylaryň pälwanlaryndan biri bolan Merhep Haýbari hezret Alynyň elinden ölýär we Haýbar galasy musulmanlaryň elline düşýär.
Owwal deslap baryp Haýbar dagynda,
Kapyrlar ganyny saçdy Muhammet.
Hakyň resuly – pygamber,
Haýbarda näçe uruşdy?!
HAÝBAR II (a.) خيبر - Owganystandan Hindistana (häzirki Pakistana) gidýän daglyk geçelge. Onuň örän strategik ähmieti bolupdyr. Ahamenidleriň beýik patyşasy Dariý (Darýuş), Aleksandr Makedonskiý, Mahmyt Gaznawy we Nedir şa Owşar şu geçelgeden ötüp, Hindistana barypdyrlar. Iňlis goşunlary-da hut şu geçelgeden geçip, birnäçe gezek Owganystana hüjüm edipdirler. Iňlisler bilen Owganystanyň patyşasy emir Amanulla hanyň arasynda bolan iň soňky uruş 1919-njy ýylda şu geçelgede bolýar. 1947-nji ýylda Hindistan özbaşdaklyk gazananda, Haýbar geçelgesi Pakistana degişli edilýär. Bu möhüm geçelge Pişawar bilen Owganystanyň araçäginiň ýigrimi alty milliginde erleşýär. Ol harby raýon bolup, töweregindäki obalar harby gala şekilinde salnypdyr.
Ажdarha lebinden, dag bujagyndan,
Derwezesin çekip Haýbar dagyndan.
HAÝBAT (a. haýbet) هيبت - 1) abaý-syýasat; 2) gorky, howp; gorkuzmak; 3) dabara; gorky we hormat duýgusyny oýandyrýan

hal, ýagdaý; mahabatly bir adam görlende, döreýän gorky, hormat we tagzym duýgusy.
Daglardan kuwwatly, derýa haýbatly,
[2]tgür almaz dişli, näheň sypatly.
Murtuny towlap tartar,
Haýbaty peleňden artar.
Haýbatyndan daglar-daşlar gapyşar.
HAÝWAN I (a. haýawa:n, ks. haýwa:na:t) حيوان - 1) janly zat, jandar, janawar, ruhly zat; 2) gm. akylsyz we düşünjesiz ynsan, akmak; antonimi: ynsan. Bu söz pars we türki dillerde «haýwan» şekilinde ulanylýar.
Magtymguly, haýwan bilse balasyn,
Ynsan bagryn duzlamaýyn bolarmy?
Bu sözüm haýwana ýakmaz,
Adam saklar güwş üstünde.
HAÝWAN II (a. haýwa:n) حيوان - dirilik, saglyk, haýat, ýaşaýyş.
HAÝWANAT (a. haýwa:na:t, bs. haýawa:n) حيوانات - haýwanlar; ser. haýwan.
Ederler haýwanatga hem sud-u zyýan peýda,
Er ýüzüne ýaýylyp, ýörirler nahan peýda.
HAÝDAMAK هايدامق - 1) çalt sürmek, gyssagly alyp gitmek; 2) çalasyn hereket etmek, depgini güýçlendirmek; 3) haý-hoý sesler bilen hüjüm etmek, duşmanyň üstüne hüjüm etmek.
Saparkeşler ýyrak ëldan gaýdanda,
Agyr ýükli şütürleri haýdanda.
HAÝDAR (a.) حيدر - 1) arslan, ëlbars, gysga boýly şir (hezret Alynyň lakamlarynyň biri); 2) gm. batyr, söweşjeň, ýürekli.
Şol pursatda Haýdar çykdy meýdana.
Haýdardan soradym barça atba-at.
Eý laçyn, men Haýdaram,
Sahyby-lutf-u kerem.
HAÝL (a., ks. ahýa:l we hoýu:l) خيل - 1) at; ýylky, ýylky sürüsi; 2) gm. topar, köpçülik; taýpa; 3) atlylar, atlylar topary; 4) nesil, maşgala; haşam-haýl – mal sürüsi we atlylary.

Ziri-paý etseňiz Yrak, Ispyhan,
Dagystanyň haşam-haýly siziňdir.
HAÝLAMAK هایلامق - 1) «haýt!» diýmek, «haý-haý!» diýip mal sürmek, haýkyryp haýwanlary sürmek.
Ryýazatny ýükläp nebsim şütürne,
Yhlasa iýtdirip, «haýlamaýynmy?».
HAÝR-U SAHAWAT (a. haý rwe saha:wet) خیر و سخاوت - ser. haýyr.
HAÝRAN (a. haýra:n) حیران - 1) geň galma, geň galyş; 2) sergezdan, awara; haýran bolmak (galmak) – geň galmak, sergezdan bolmak.
Boýurganşyp, degre-daşa bakarlar,
Kyrk gün haýran bolup dursa gerekdir.
Gorky, umyt ortasynda haýranam,
Taňla, magşar, ýa reb, nola diýp halym.
HAÝRAT I (a. haýret) حیرت - 1) geň galmak, haýran galma; 2) sergezdan bolma; aljyraňňylyk.
Ol haýrat meýdanynda men garyp galdym aryp.
Galdylar haýratda löwlak hylkatyň görgeç resul.
HAÝRAT II (a. haýra:t, bs. haýrat) خیرات - oňat işler, halk köpçüligine peýdaly işler (meselem, ël, köpri, mekdep, metjit we ş.m. saldyrmak), haýyr-sogap işler.
Magtymguly, haýrat etseň,
Garyplar göwnüni alsaň.
HAÝRAT III (a., ks. haýra:t) خیرة - ser. haýrat II.
HAÝREN-ŞERREN (a.) خیراً شراً - ser. haýyr.
HAÝRET (a.) حیرت - ser. haýrat.
HAÝRYL-BEŞER (a. haýr-al-beşer) خیر البشر - ser. haýyr.
HAÝHAT (a. heýha:t) هیهات - 1) arman, haýp, daryg, ökünç bildirýän söz; 2) wah, ah, gykylyk, dady-perýat; azap, jebir; haýhat güni – kyýamat güni, ahyret, ahyrzaman.
Pul-syrat üstünde, heýhat gününde,
Sopularny keramatly pir çeker,
Magtymguly diýr, haýhat, ruzy-magşar kyýamat.

ÝAjuç-Mäjuç gelse zulum, haýhatdyr.
HAÝHAT GÜNI (a-t. heýha:t güni) هیهات گونی - ser. haýhat.
HAÝYN (a. ha:in) خائن - «hyýanat» sözünden; hyýanat eden, dogrulyk bilen işlemän hilegärlik edýän adam, hyýanatkär; ýagşylyga ýamanlyk edýän.
Rastlary haýyn bilip, haýynlary ýar bildiler,
Tamyga kanyg diýip, haýynlary zar bildiler.
HAÝYP (a. haýf) حیف - 1) zulum, sütem; adalatsyzlyk; nädogrulyk, haksyzlyk; gaýgyrmak, eý waý, heýhat (ser.); 2) ökünç, ýürek awamak; haýyn eýlemek – biderek ere sarp etmek, zaýalamak.
Her namarda haýyp eýleme sözüňni.
Janyňa kast etme, düýtkeşim özüň,
Haýypdyr janyňa, çilim çekmegil!
HAÝYR (a. haýr, ks. hoýu:r) خیر - 1) ýagşylyk, gowulyk, oňatlyk (şer sözüniň antonimi); oňat iş; 2) peýda, bähbit, nep; 3) üstünlik, oňat netijä etme; 4) saýlantgy, dogruçyl, oňat iş edýän; 5) mal, baýlyk.
Magtymguly, şer hem bolsa şanymda,
Haýra döner, arman goýma janymda;
haýr-u sahawat – ýagşylyk we jomartlyk, oňat i şwe eli açyklyk.
Pakyra mynasyp sabr-u kanagat,
Baýlar ýaraşygy haýr-u sahawat;
haýyr-şer – ýagşylyk we erbetlik; ýagşy-ýaman.
Magtymguly, barsaň mundan,
Haýyr-şer sorarlar senden.
Sözge ýakyn bende men, haýrym kem-u şerim zor;
haýryl-beşer – ynsanlaryň gowusy (Muhammet pygamberiň lakamlarynyň biri).
Enbiýalar afzaly ol Mustafa – haýryl-beşer,
Hem melaýikler görüp, kyldy başyga täji-ser;
haýren-şerren – ýagşylyk we erbetlik üçin.
Haýren-şerren azm kylyşmak bardyr.
HAÝYR-ŞER (a. haý rwe şerr) خیر و شر - ser. haýyr.

HAÝYR-YHSAN (a. haýr we ihsa:n) خیر و احسان - ser. yhsan.
HAÝÝAM (a. Haýýa:m) خیّام - ser. Omar Haýýam.
HAÝÝAR (haýýa:r) خیّار - nadara, bihaýa, şermende, gykylykçy, dawaçy.
Karun kibi ýygyp maly,
Barysy haýýary döndi.
HAÝÝAT (a. haýýa:t) خیّاط - geýim tikiji, ilata geýim tikip berýän adam, portnoý (r.), terzi.
Günde kepen biçer bu ajal haýýat,
Bir beladyr, hiç gutarmaz bu saýýat.
Magny bazarynda haýýata döndüm,
Şirin gazal donun biçdim, ýaranlar.
HAK (a. hakk, ks. hoku:k) حق - 1) dogry, çyn, hakykat, dogrulyk; antonimi: batyl (ser.); 2) adalat, ynsap; 3) bir adama degişli zat; 4) bir işiň öwezine berilýän muzt; 5) paý; 6) hudaýyň bir ady; hak habyby – hudaýyň dosty (Muhammet pygamber).
Magtymguly aýdar, sözlerim hakdyr,
Emma ki hak söze ten beren ëkdur.
Hakdan gaýry jümle jandar galynmaz,
Ysrafyl jan tabşyr, suram çalynmaz.
Kanny hak habyby – ol fahry-jahan,
Gitdi bary, hergiz gümany bolmaz.
HAK KATYNDA (a-t. hakk katynda) حق قتینده - ser. kat II.
HAK KELAMY (a-t. hakk kela:my) حق کلامی - ser. kelam.
HAK TAGALA (a. hakk ta’a:la:) حق تعالی - ser. tagala.
Hak tagala, bu ne – niçik ahwaldyr,
Dury diýp içdigim gumly çykypdyr.
HAK HABYBY (a-t. hakk habi:bi) حق حبیبی - ser. hak.
HAKAÝYK (a. haka:ýyk, bs. haky:kat) حقایق - ser. hakykat.
HAKAN (m-t. ha:ka:n, ks. hawa:ky:n) خاقان - 1) patyşa, hökümdar; 2) gadymy Gündogar hökümdarlarynyň, birinji nobatda hem Hytaý we Türküstan hökümdarlarynyň tituly şeýle bolupdyr. Bu söz arap diline-de giripdir. Köplük sany «hawa:ky:n» şekilinde ulanylýar.

HAKANY (m-p-p. Ha:ka:ni) خاقانی - Afzal-ad-din Bedil ibn Aly, lakamy Hisan-al-Ajam. Hakany onuň tahallusy-edebi lakamydyr, adyna käbir çeşmede Ybrahym hem diýlipdir. Pars dilinde ýazan meşhur şahyrlaryň biri. Ilki Hakaýyky tahallusy bilen ýazypdyr, soň Hakany tahallusyny kabul edipdir. Hakany 500-nji hijri (1106-1107) ýylynda Şirwan şäherinde doglupdyr. Kakasy Nejibetdin Aly agaç ussasy, ejesi-de ilki hristian bolup, soň musulman bolan bir rumly keniz bolupdyr. Hakany Abulъala Genjewiniň ýanynda okap ylym alypdyr. Abulъala öz gyzyny oňa beripdir hem-de ony hakan Ekber Fahretdin Menuçihr Şirwan şanyň köşgüne eltip, şa bilen tanyş edipdir. Hakany 551-nji hijri (1156-1157) ýylynda Käbä zyýarata gidipdir, gaýdyşyn Medaýyn eýwanynyň harabalaryny görüp, örän tukatlanypdyr hem-de şoňa bagyşlap, meşhur «Eýwany-Medaýyn» kasydasyny zypdyr. Hakany takmynan 569-njy hijri (1173-1174) ýylynda Şirwan şanyň permany bilen tussag edilýär we bir ýyllap türmede oturýar. 571-nji hijri (1175-1176) ýylynda şahyryň ogly Reşidetdin ýigrimi ýaşynda aradan çykýar. Şondan soň Hakany Tebrizden hiç ere çykman, ekelikde ýaşap başlaýar we şol şäherde-de 595-nji hijri (1198-1199) ýylynda dünýäden ötýär. Onuň edebi mirasy on sekiz müň beýtden ybarat şygyrlar diwany hem-de «Tohfatul-Yragaýn» atly mesnewiden ybaratdyr. Köp wagtlar pars dilinde şygyr ýazan şahyrlar oňa öýkünipdirler.
Gör, ne ajap Hakanynyň «Medaýny!»,
Istär men «Şahnama», «Sakynamany».
HAKISTER (p. ha:kister) خاکستر - ser. häkister.
HAKKA (a. hakka:) حقّا - ser. hakkan.
HAKKAN (a. hakka:) حقاً - hakykatdan, dogrusy, çyndan, dogrudan.
Hak işinden bihabar, halk içre bagzy kazydyr,
Tabygy jyndyr anyň hakkan ki şeýtan özüdir.
HAKLAMAK حقلامق - 1) hakyndan gelmek; 2) erine etirmek, berjaý etmek; 3) hakyny bermek.
Goç ýigidiň sözün hakla,

Magtymguly, diliň sakla.
ÝAlançy eri däl adam uklasyn,
Kim gulak biýr, diňläp sözüm haklasyn.
HAKYK (a. aky:k) عقیق - ser. akyk.
HAKYKAT (a. haky:kat, ks. haka:ýyk) حقیقت - 1) her bir zadyň dogrusy, asly; dogry, asyl, esas, dogrulyk; 2) sufizmde mistiki özüňi kämilleşdirmegiň ëllarynyň üç sany esasy etapynyň üçünjisi; beýleki ikisi şerigat bilen tarykatdyr.
Hakykat namartdyr imansyz geçen,
Iman bilen barsaň, ner tek bolar sen.
Hakykatnyň ëllaryn rehbersiz gezmek olmaz,
Jemal istegen aşyk görmeýin gyzmak olmaz.
Hakykat är ýüz döndermez beladan,
Hak ryzasy bilen başa daş gelse.
HAKYR (a. haky:r) حقیر - 1) kiçi, gadry, degeri ëk; 2) pes, har; 3) biçäre, ejiz; hor; 4) kiçigöwünlilik, sypaýylyk maksady bilen «men» diýmegiň deregine ulanylýan söz; kemine.
Ishak aýdar: «Pakyr men,
Gullugymga hakyr men».
HAKYSAR (p. ha:k-sa:r) خاکسار - ser. häkisar.
HAL I (a. ha:l, ks. ahwa:l) حال - 1) ýagdaý, halat, boluş; 2) häzirki zaman; 3) mejal, kuwwat, takat (ser.); 4) düýş; 5) sufizmde, göýä, tiz döräp, tiz hem ëk bolýan hudaý merhemeti.
Bu hal ile men feragat ýatyrdym,
Ýüzüme tüýkürip, «Galgyl!» diýdiler.
Pyragy, men yşk oduna birýanam,
Il malyna, men halyma giryanam;
ahwal görmek – düýş görmek.
Bir gije ýatyrdym, bir ahwal gördüm;
bir ahwala duş bolmak – bir ýagdaýa sataşmak, erbet ýagdaýa uçramak.
Bir ahwala duş boldum, gam hüjüm etdi, öldürdi;
ähli-hal – sopy, sufizm taglymatyna eerýän.
Ähli-hal bolsam, dier men: «²zge haly neýlerem»,

Bu sowulmaz derdi-ýu galmagaly neýlerem.
HAL II (a-p. ha:l) خال - 1) meň, gara nokat (adamyň ýüzünde döreýän); 2) her bir zadyň ýüzünde peýda bolýan gara nokat.
Agaja gurt düşse, gawun hal tapsa.
Eýa dilber, jemalyndan jurgaýy-hallar mesgeni.
HAL III (a. hall) حل - 1) çözme, çözüş, açmak, açyş; 2) garyşdyrmak, bir zady suwa goşmak; hal etmek – çözmek, açmak.
Ëwmy-teşehhut eder hal maňa kim şahydy-gaýb,
Gutulyrmy gahba jan beýle güwäden, ýa reb.
HALA (a. ha:la:) حالا - ser. hälä.
HALAÝYK (a. hala:ýyk, bs. haly:ka) خلایق - ýaradylanlar, ilat, janlylar, ynsanlar; köplük sanda bolsa-da, dilimizde kämahal birlik san hökmünde ulanylýar we köplük goşulmasyny (lar-ler) kabul edýär.
Bu dünýäge gelen geçer,
Halaýyk ol meýdan içer.
Jumga üçin jem olmuş halaýyklar ne kim bar.
Halaýyklar salmaz gözden ýaşyny.
HALAL (a. hala:l) حلال - 1) şerigat boýunça gadagan edilmedik zat; rowa, mümkin, rugsat edilen; 2) nikaly aýal, nika edilen aýal ýa-da erkek; antonimi: haram.
Halal ryzk ber, kesp bildir,
Kimýa atlyg ot islärin.
Halala hasap bar, harama azap.
Halal kaýsy, haram kaýsy saýlan ëk.
HALAMAK (p-t. ha:hlamak) خواهلامق - ser. hahlamak.
HALANY (p-t. ha:hla:ny) خواهلانی - isläni, arzuw edeni. Pars dilindäki «ha:sten – islemek» dien sözden.
Hudaýymnyň halany,
Gamzaň garakçysy salar talany.
HALAP (a. Halab) حلب - Siriýanyň uly şäherleriniň biri. Türkie bilen Siriýanyň araçäginde erleşýär. Bu şäher dünýäniň iň gadymy şäherlerinden biri bolup, biziň eramyzdan iki müň ýyl

ozal hem onuň ady tutulypdyr. 540-njy ýylda bu şäheri eýranlylar basyp alypdyrlar. 637-nji ýylda ony musulmanlar eeläpdirler. 1517-nji ýylda bolsa Halap osmanly döwletiniň ygtyýaryna geçipdir. 1833-nji ýylda-da ony Ybraýym patyşanyň goşunlary eeläpdirler. Meşhut metjitleriň biri bolan «Zekerъýa» metjidi şu şäherde erleşýär. Ol demir ël arkaly Damask şäheri bilen baglanyşyklydyr.
Magtymguly, gezende,
Halap, Kaýsar düzünde.
HALAS (a. hala:s) خلاص - gutulyş, gutulma, dynma, dynmak; azat bolma, erkin bolma; halas tapmak (bolmak) – gutulmak, dynmak, azat bolmak.
Bolsa gamdan halasym,
ÝAza dönse, gyş paslym,
Magtymguly, yhlasym,
ÝAr ýanynda bellidir.
HALASY (a-p. hala:si:) خلاصی - azatlyk, gutulyş, erkinlik; halasy tapmak – azat bolmak, gutulmak, gutulyş tapmak.
Andan gaçyp, hiç kim tapmaz halasy,
Müъmünler hoş bolur, howp eder asy.
HALAT I (a. ha:let, ks. ha:la:t) حالت - 1) boluş, ýagdaý, hal; hil, ynsanyň ýa-da bir zadyň hal-ýagdaýy, bolşy; 2) takdyr.
Ýygla bu gün halatyň duşwar bolmazdan burun.
Dawut elinde polat,
Munça tutmaz, ne halat.
Andagy halat saňa duçar bolmasdan burun.
HALAT II (a. ha:la:t, bs. ha:let) حالات - ser. halat I.
HALAT III (a. hyl’at) خلعت - ser. halgat.
ÝAlan söze ýapar boldular halat.
HALAT NEBI (a. Ha:lid nebi:) خالد نبی - Türkmensährada Kümmet Kabusyň demirgazyk-gündogar tarapynda Gökje dagyň (ýa-da Hudaý dagyň) üstünde, Etrek bilen Gürgen derýalarynyň aralygynda erleşen bir öwlüýäniň ady, sünni musulmanlar şoňa köp zyýarat edýärler. Bu öwlüýä barada Abdyljelil ahun Jafarbaý

«Halid ibn Senan alaýhissalam hakda toplanan maglumat» dien işinde Halat nebi barada dürli çeşmelerde gabat gelýän maglumatlary we rowaýatlary getiripdir. Ol taryhy eserlerden Mürze Muhammet Tagy Sipähriň «Nasyh-at-tawaryh» kitabyna, dini kitaplardan «Ruhul-beýan», «Ruhul-ma’any», «Hazyn» ýaly «Kurъana» ýazylan tefsir-düşündirişlere salgylanýar. Şolardan getirilen maglumatlara görä, Halat nebiniň asly ady Halid ibn Senan bn Gaýs bolmaly, onuň gelip çykyşy Ybraýymyň ogly Ysmaýyla baryp etýär. Ol Adam ata dünýä inenden müň bir ýüz ýigrimi üç ýyl soň pygamberlik derejesine etipdir. Onuň ýaşan eri Aden ýurdy bolupdyr. Kelbi dien adamyň aýdan rowaýatyna görä, Isa pygamber bilen Muhammet pygamberiň aralygynda dört nebi (ser.) – pygamber gelipdir. Şolaryň biri-de Halat nebi bolmaly. Muhammet pygamber haçan-da Alla tarapyndan pygamberlige bellenende, Halat nebiniň gyzyna sataşyp, oňa «Hoş geldiň, eý, wesieti we buýrugy bozulan pygamberiň gyzy!» diýipdir. Halat nebi, öz ýurdunda azar berleni sebäpli, gaçmaga mejbur bolýar, köp muşakgatlary başdan geçirip, ahyrsoňunda-da Jürjan dien ülkede aradan çykýar. Ol mukaddes hasaplanyp, mazaryna köp adamlar zyýarat edýärler.
Gara Alym ata, ýa Halat nebi,
Gözli ata, Baba Selman, şypa ber!
HALWAT (a.) خلوت - ser. hylwat.
HALGA (a. hyl’at) خلعت//خلعه - halat, serpaý; sylag hökmünde berilýän dikilgi geýim; murassag halga – gymmatbaha daşlar bilen bezelen halat, serpaý; ser. halgat we hylgat.
Murassag halgalar, näzik hülleler,
Tükenmez nygmaty-näzi behişdiň.
HALGAT (a. hyl’at) خلعت - ser. hylgat.
HALDA (a.) خلده//اخلده - köne düşünje boýunça, edi gat eriň ikinji gaty. Allatagala bu erde ýylan-içýanlar ýaradypdyr, olaryň dişi naýza meňzeýär. Şeýle-de, şu gat erde on bäş müň «badymuhalyf» («ters ösýän el») ýaradypyr. Şu ters ösýän şemalyň ýarysyny birinji gat ere çykaryp, Ad kowumyny şonuň üsti bilen

heläk edipdir. Birinji gat er bilen ikinji gat eriň arasy bäş ýüz ýyllyk ël hasaplanypdyr. Bu gat eriň ady käbir çeşmede «Jelda» görnüşinde duş gelýär.
Ikinji gat eriň ady Haldadyr,
Guýrugy naýza dek кеждüm anda bar.
HALK I (a.) خلق - ýaratma, ýaradyş, döretme; oýlap tapma, açyş etme; halk eýlemek (etmek) – ýaratmak, döretmek.
Eri-gögi halk eýlegen hudaýym,
Bir rehim kylawer, ýa züljelalym.
Halk eýledi iki mahy-lakany.
HALK II (a.) خلق - ynsanlar, ýaradylanlar, beşer; ynsan jemgyeti, umum, köpçülik.
Ol jandar ëk bolar, halk andan dynar,
Oguz-gyz az dörär, halk öji synar.
Çohlar anda guwwas bolup ýüzerler,
Maňa zahyr, halkdan pynhan gezerler.
HALKA (a.) حلقه - 1) tegelek, tegelek we ortasy boş zat (meselem, ýüzük); ýüpden, metaldan edilen tegelek zat; 2) jemgyet, bir ere ýygnanan adamlar; kruжok; halka gurmak – tegelenmek, tegelenip oturmak; ýygnanmak.
«Mejlis halkasyny gurmaň beýle az,
Adam köpdür, ulug gurgul!» diýdiler.
Birinjisi ýar-u ýaran durdular,
Mejlisler uzandy, halka gurdular.
HALHAL (a. halha:l, ks. hala:hy:l) خلخال - 1) aýal-gyzlaryň bezeg üçin aýaklaryna dakýan metaldan ýasalan halka (köplenç arap aýallary ulanýarlar); 2) Eýran Azerbaýjanynda bir şäheriň ady.
Murassag halhallar, näzik hülleler,
Tükenmez nygmaty, näzi behişdiň.
HALY I (a. ha:li:) خالى - 1) boş, boş er; 2) gury, biderek; 3) eke, täk; 4) aýalsyz adam, salah; haly bolmak – boş bolmak, boşamak.
Jahyllygyň joşy çykdy serimden,
Men ol joşdan haly bolup galyp men;
haly kylmak (eýlemek, etmek) – boşatmak; azat etmek.

Köňlüňni kineden eýlegil haly.
Saklagyl gaýgydan, gamdan, mähnetden,
Haly kylma dünýälikden, döwletden;
haly galmak – boş galmak, habarsyz galmak.
Haly galma, bu nalyşdan, dogadan.
Gugaryp galar sen haly, dünýä, heý!
HALY II (p. ha:li:) حالى - düşünme, aňma; düşündirme; haly eýlemek (etmek) – düşündirmek, aňlatmak.
HALY III (ha:ly ýa-da ga:ly) قالى//حالى - dürli reňkläki ýüplerden çitilip dokalan düşek, perşi-haly – haly düşek.
Kimler düýpden gallaçdyr,
Kim perşi-haly gözlär.
HALYK I (a. ha:lyk) خالق - 1) ýaradan, döreden, halk eden; 2) hudaý, Alla; halyky-eşýa – hemme zatlaryň ýaradany, hemme zady döreden, Alla, hudaý.
Bakdy goýnun Şugaýpnyň edi ýyl Musa Kelim,
Çölde gezdi daýyma raz aýdyşyp, halyk bile.
HALYK II (ha:lyk) خاليق - howudyň aşagyndan düýäniň üstüne atylýan ortasy dilik ýörite keçe.
Ol weliler serweri soltan Weýis dek öwlüýä,
Düşegi, örtünjesi boldy gara halyk bile.
HALYKY-EŞÝA (a. ha:lyk-e eşýa:) خالق اشياء - ser. halyk.
HALYL (a. Hali:l) خليل - 1) dost, ýar; ýakyn dost, jana-jan dost; 2) Hezret Ybraýymyň lakamy, halylylla – hudaýyň dosty, hezret Ybraýym.
Halyl geldi tyg çekmäge,
Ogluny gurban etmäge.
Ysmaýyl gurbanyň boldy Minada,
ÝA, Ybraýym – Halylylla haky üçin.
HALYLYLLA (a. Hali:l-alla:h) خليل الله - ser. halyl.
HALYPA (a. hali:fe, ks. holafa:) خليفه - 1) wekil, orunbasar; biriniň erine geçen adam; 2) köne mekdeplerde molla ëk wagtynda onuň erine oturýan sapagy iň ëkary okuwçy; 3) Muhammet pygamberiň wekili bolup, onuň erine musulmanlara

arka durýan we ëlbaşçylyk edýän adam. Pygamberden soň ilkinji halypa bolanlar: hezret Abubekir, Omar ibn Hattap, Osman we hezret Alydyr. Bulara «hulafaýy-raşydyn» ýa-da «dört çaryýar» diýilýär. «Kurъanda» Adam hudaýyň halypasy hökmünde ýatlanypdyr. Dawut we Harun-da halypa atlandyrylypdyr.
Pygamber, patyşa, halypa bolup,
Goluna möhür alyp, nesihat kylyp.
HALYS (a. ha:lis) خالص - 1) päk, arassa, garyşyksyz, ýasama däl, dogry, hilesiz; 2) tüýs ýürekden, janny-tenden; halys bende – sap ýürekli bende.
Haýsy gul dergaha halys bendedir,
Söýgüsi ýürekde, derdi jandadyr.
HALYSAN LILLA (a. ha:lisen lila:h) خالصاً لله - päk ýürekden hudaý üçin, dogrulyk bilen hudaýyň ëlunda.
Halysan lila kylyp, haýr iş ediň möwla üçin,
Hal bolsun diýseniz, hal içre ol halym meniň.
HALYF (a. hali:f) خليف - halypa (halyfa) sözüniň rus dilinde aýdylyşy. Bu sözi Magtymgulynyň şu görnüşde ulanandygyna hiç hili esas ëk. Ol şahyra ýöňkelýän diňe bir goşguda gabat gelýär.
Halyf Omar birlen Süleýman bolsam.
HAM I (p.) خم - 1) bükük, bükür, bükülen, egri, egrelen; 2) saçyň buýrasy; kaddy ham – bükrelen boý, bükülen bil.
Kaddym ham, gözlerim pürnem.
Çyn derwüş halk içre ýörir ham bile.
HAM II (p. ha:m) خام - 1) eýlenmedik deri; 2) gm. beden, ten, endam.
Mansur belasyna bolsam giriftar,
Giderem sen sary süýrenip hamym.
Bardyr adam, hamyn soýanda aýtmaz.
HAM III (p. ha:m) خام - 1) çig, bişmedik, etişmedik; 2) gm. tejribesiz; 3) boş, bihuda, biderek; ham hyýal – gury hyýal, boş hyýal, biderek pikir.
²mür azdyr, akyl küwtah, işiň ham.
Düşmegil ham hyýala.

El götergil ham hyýaldan.
HAM HYÝAL (p-a. ha:m hyýa:l) خام خيال - ser. ham.
HAMAN (a. Ha:ma:n) هامان - hezret Ybraýymyň doganynyň ady hem-de Pyrgaunyň weziriniň ady. Ol Mussa pygamberiň zamanynda ýaşapdyr. Ardaşiriň we Haşaýar şanyň wezirleri-de Haman atlandyrylypdyr.
Pyrgaun, Haman, Şetdat niçe kapyrlar,
[2]lüpdik diýp, haýran bolup durarlar.
HAMDY-LILLA (a. hamdi lilla:h) حمد لله - hudaýa şükür, hudaýa öwgi.
Kadyr eýäm gudrat bilen bizni azyz jan eýledi,
Hamdy-lilla jan berip hem nury-iman eýledi.
HAMDY-SENA (a. hamd we sena:) حمد و ثناء - ser. hamt.
HAMR (a.) خمر - spirtli içgi, arak, şerap.
Ne tama bar hamr içen gedemden,
Buzahor ýagşyny, ýasy näbilsin.
Hamr içip, zyna kylan jahana
Belli meşhur bolup dolsa gerekdir.
HAMSA I (a.) خمسه - 1) ser. howassy-hamsa; 2) bäş poemadan ybarat kitap. Meselem, Nyzamynyň, Nowaýynyň «Hamsa» kitaplary.
HAMSA II (a.) خمسه - Eýranyň birinji welaýatynyň şäherleriniň we raýonlarynyň biriniň ady. Oňa Zenjan hem diýilýär. Ol Tähranyň 314 kilometr demirgazyk-günbatarynda erleşýär. Şu şäheriň günorta-gündogarynda bolan Soltanyýe atly gadymy şäherde ilhany soltanlaryndan biri bolan Soltan Muhammet Hudabendäniň gabry erleşýär. Ol «Soltanyýe günbedi» ady bilen meşhurdyr.
Towşan derýa bolmaz, şol suwa harçeň,
Hamsanyň kölüne dolmak ýaraşmaz.
HAMT (a. hamd) حمد - 1) öwgi, öwme, taryp, taryplama; ýagşylyk bilen ýatlamak; 2) şükür etmek, minnetdarlyk bildirmek (diňe Allatagala hakda ulanylýar); hamt okamak (aýtmak) – minnetdarlyk bildirmek, öwmek.

Hamdyň okan sözler çün,
Günähim güzeşt eýle;
hamdy-sena - öwgi we tagzym bilen ýatlama, öwgi we taryp.
Bir Allaga aýdaý hamdy-senalar,
Bir gysym toprakdan ynsan ýaratdy.
HAMU (hamu:) همو - hemme, bar; hemmeler; bütin; doly suratda. Bu söz häzirki zaman azerbaýjan dilinde aktiw ulanylýar.
Jahyllykda çar tarapa atyşan,
Bilmezlikde hamu işe gatyşan.
Hamu kimse görer hasaply demi,
Takdyry-ajalyň tapylmaz emi.
HAMUŞ (p. ha:mu:ş) خاموش - 1) sönen, öçen, öçük, sönük; 2) sessiz, üýnsüz, dymyp oturan; aram; hamuş olmak – dymmak, sem bolmak.
Çytynmaňyz ýüzüňizi hakdan gelen bela üçin,
Mert olup, bil baglaňyz hamuş olup nalan üçin.
HAMY همی//همو - hemme, bar; ser. hamu.
Magtymguly bu dünýäniň hamysyn,
Ýygyp, düýrüp, ele berdim namysyn.
HAMYLA (a. ha:myle) حامله - göwreli, bogaz (aýal); hamyla galmak (bolmak) – göwreli bolmak, göwresinde galmak, bogaz bolmak.
Ol gyzyň boýnuda hamyla galdy,
Şeýh gyzy öldürip, daş nawga saldy.
HAMYR (a. hami:r) - خمير 1) suw bilen garylan bugdaýyň ýa-da arpanyň uny, suw garylyp un bilen ýugrulan massa; 2) maýa; 3) gm. ýumşak; hamyra dönmek – ýumşamak, ýuwaşamak.
Pil burnun pelege tutar,
Kerk görse, hamyra döner.
HAN (ha:n) خان - 1) emir, häkim, hökümdar; 2) käbir türki taýpalarda uruş başlygy, taýpa ëlbaşçysy; 3) p. saçak, supra.
Sag baryp, salamat gaýdyp gelmäge,
Oňmady ykballar Çowdur han üçin.

HANA (p. ha:ne) خانه - 1) gözüň erleşýän eri; 2) öý, jaý, mesgen, külbe.
Er ýüzi doldurmaz gözüň hanasyn,
Karun kimin näçe gaznaň kän bolsa!
Giriban bu hanadan, ol hanaga basmyşdy kam,
Rast gitmese, ýa eger yhlas birle subh-u şam.
HANAZAT (p. ha:ne-za:d) خانه زاد - «hana - öý» we «zaden - dogmak» dien işligiň öten zaman düýp işliginden emele gelen goşma at; 1) öýde doglan, öýde terbielenen; 2) hojaýynyň öýünde doglan hyzmatkäriň perzendi; gul; 3) bede wat.
Bir bedew hazanat bolar syýaksyz,
Guýrugy, käkili, ýaly bolmasa.
HANAZYR (a. hana:zy:r, bs. hynzy:r) خنازير - ser. hynzyr.
HANDA (p. hande) خنده - 1) gülki, gülme; 2) masgaralama; handa kylmak – 1) gülmek; 2) gm. masgaralamak.
Gözi ýaşly Magtymgula –
Handa kylyp, baz eýlemiş!
HANDAN (p. handa:n) خندان - gülüp duran, gülýän, şadyýan; açyk, güler ýüzli; gülýän halatda.
Tili – süýji, lebi – handan,
Bir goýna salan islärin.
Bilbilleri esir eden güli-handan,
ÝA reb, habar bilerinmi, ýar, senden.
HANJAR (p-a. hanjer, ks. hana:jir) خنجر - uly pyçagyň ölçeginde bolan sowuk ýarag (kesýän ýüzi gyşygrak bolýar); gün hanjary – Gün dogan wagtynda şöhleleriň naýza ýaly ýaýraýşyny şahyr hanjara meňzedipdir.
Saňa urar hanjaryny,
Jellat ganyn saçar gider.
Gün hanjary gökden ere inende,
Güne garşy dogan Aýy, gözel sen.
HANMEŇLI (Ha:n-meňli) خان منگلی - rowaýata görä, Magtymgulynyň uýasynyň ady.
Baýram gelin, Hanmeňli gyz, Janesen,

Bu dertleriň haýsy birne ýana sen.
HANNAN (a. hanna:n) حنّان - 1) iň merhemetli, iň rehimli, örän mähriban, iň şepagatly, iň sahy; 2) rehimi bol Allatagalanyň epiteti; hudaýyň atlarynyň biri.
Leglek diýr: «Kulhualla!»,
Hannan-mennan içinde.
HANNAS (a. hanna:s) خنّاس - şeýtan, melgun; waswasyl-hannas – şeýtanyň azdyryjylygy, şeýtanyň was-wasa salmagy.
Şeýtanyň hannas ogludyr,
Adam Ata bilen duşdy.
Serimde sansyz söwda, içde waswasyl-hannas,
Dyza çöküp, dem çekseler Isa, Hyzyr hem Ylýas.
HANYMAN (p. ha:nima:n) خانمان - 1) öý, öý-öwzar, mal-mülk, öý esbaby; 2) aýal-oglan-uşak; ikisi-de «öý» manysyny berýän «han» we «man» sözlerinden emele gelen goşma at.
Habar tutan janandan,
Aýrylar hanymandan.
Ajal gelse, bende hanymanyndan
El aýrur il-gün şirin janyndan.
HAP (p. ha:b) خواب - 1) uky, rahatlanyp ýatma; 2) düýş, düýş görme; hoş hap – süýji uky.
Magtymguly, hoş hap içre ýatyrdym,
Emriňe ugradym, iman getirdim;
haby-gaflat – gapyllyk ukusy, habarsyzlyk ukusy, hemme zatdan bihabarlyk.
Oýan haby-gaflatdan, alaçsyz ölen köňlüm,
Umyt üzüp älemden, dergahdan dlen köňlüm.
HAR I (p.) خر - eşek; har owazy – eşegiň sesi, eşegiň aňňyrmasy.
Günde kyrk at bezäp berdiň Karuna,
Isa mydar berdiň eke har bile.
Bir gedanyň münen hary,
Teblesinde at görüner.
Kim kelam okysa, halk ýanynda har owazydyr.
HAR II (p. ha:r) خار - tiken, ýandak; çör-çöp.

Gül diýip özüňe salmagyl hary.
Gül degresi neçün bolmasyn harsyz.
HAR III (p. ha:r) خوار - pes, pese düşen, horlanan, biçäre, zelil; ygtybarsyz; har etmek (eýlemek) – pese düşürmek, zelil etmek, biçäre etmek.
Birni har eýledi, birni erjüment,
Birni geda, birni soltan eýledi.
ÝAradan, har etme, bolgun habardar,
Ëgsa işim arman eder, bu dünýä.
HAR DEÇJAL (p-a. har-e Dejja:l) خر دجّال - Deçjalyň (ser.) eşegi; dini düşünjelere görä, göýä kyýamatda peýda boljak bir ýalançy adamyň münüp geljek eşegi; ser. Deçjal.
Bir gün Kap dagyndan har Deçjal çykar.
Dierler: «Haar Deçjal jahana geller».
HAR-ZAR (p. ha:r we za:r) خوار و زار - biçäre, ejiz, hor, zelil. Har we zar sözleri sinonimdirler.
Dine dagwat eýlegeç, Fyrgaunnyň artyp şirketi,
Barçany bu jahanda har-zar eden, rebbim jelil.
HAR OWAZY (p-t. har a:wa:zy) خر آوازی - ser. har.
HAR-HAR (p. ha:r ha:r) خار خار - 1) gam, gussa, gaýgy; teşwüş; 2) güýçli isleg, heýjan, bir zada dörän isleg zerarly ýüze çykan teşwüş; har-har eýlemek – islemek, höwes bildirmek.
Niçe gün dek uzary ýaryny men har-har eýleý.
HARABA (a. hara:be) خرابه - 1) weýrançylyk, weýrana; 2) gm. bozulan we weýran bolan öý, çagşan öý, ýykyk öý.
Haraba döner Horasan,
At aýagna galar egsan.
HARAJAT (a. haraja:t, bs. haraja) خراجات - 1) çykdajy, harjylyk; eklenç üçin gerek serişde. Köplük sanda bolsa-da, birlik san hökmünde ulanylýar.
Gel, gitmegil, saňa köp terhosym bar,
Gaýgy, harajata batmagyl, oglum!
HARAZBAN (t-p. haraz-ba:n) خارازبان - haraz işçisi, degirmende dänäni un edýän işçi, degirmençi.

Harazban goluna düşse algyr baz,
Ganatdan aýyrar, gadryn näbilsin.
HARAÝ هارای - kömek, ýardam, goldaw, medet.
Hiç haraýyň etmez degre-daşyňa.
Ärler, pirler, sizden medet-haraýdyr.
Senden bolmasa haraý, bu meniň halyma waý.
HARAM (a. hara:m) حرام - 1) diniň kanuny boýunça, edilmesi gadagan edilen iş, edilmegi günä hasaplanýan iş; halal däl iş; 2) şerigatda iýilmegi gadagan edilen iýmit; 3) mukaddes, mübärek, eziz, dokunylmagy gadagan edilen er; antonimi: halal.
Halala hasap bar, harama – azap,
Şeki ëkdur, ýada salgyn bu işi.
Kimi ýalançyda eşretde ýaýlap,
Kimisi haramdan halalny saýlap.
HARAMZADA (a-p. hara:m-za:de) حرامزاده - arapça «haram» we parsça «zade – doglan» dien sözlerden ýasalan goşma at; şerigat boýunça nikalaşylmadyk gatnaşykdan doglan çaga, zyna döli.
Haramydyr, haramzada, näkesdir,
Bir ähli-peýmanda durmaz, ýaranlar.
HARAMHOR (a-p. hara:m-hor) حرام خور - «haram» we pars dilindäki «horden – iýmek» işliginiň häzirki zaman düýp işligi bolan «hor» sözlerinden emele gelen goşma at, sypat; haram iýiji, haramdan gaýtmaýan; nädogry ël bilen tapylan maldan peýdalanýan.
Goňşy bolsaň haramhora,
Sütem eýlär zor biläni.
Orramsydan bolan haramhor begler,
ÝUrdy bir ýanyndan ýyka başlady.
HARAMY (a. hara:miý:) حرامی - 1) haram mala el urýan adam; haram iş edýän adam; 2) ogry, ël uran, garakçy, galtaman.
Gözi birdir, gara geýmiş kaddyna,
Garyp ýanar haramynyň oduna.
Hiç haçan eşek bolarmy deň bedew şalyk bilen,
Gardaş olma hiç haramy pitne ryswalyk bilen.

HARAP (a. hara:b) خراب - 1) bozulan, bozuk, ýykylan, weýran edilen, dagadylan; 2) weýran etme, bozma, ýykma; 3) serhoşlukdan haly özgeren we müzzeren adam; harap eýlemek (etmek) – bozmak, ýykmak, weýran etmek; harap düşmek – weýran bolmak, bozulmak.
Çoh nesneler geler-geçer gözüme,
Bu dünýäni bedi-betkär harap eýlär.
Göwre harap, ten turap, köňlümniň şähri weýran,
Jan, jeset, til, akyldan aýrylyp, galdym urýan.
Haly harap düşer köpi bolmasa.
HARARET (a. hara:ret) حرارت - 1) yssylyk, gyzgynlyk; 2) suwsuzlyk; 3) temperatura.
Köp hararetler düşer bu janyma, eýlär pygan,
Tä bolup ryswa men-ä, gitdi akyl-huşum meniň.
HARBE (a. harbe) حربه - 1) ýarag, gylyç, gama, hanjar ýaly uruş ýaragy; 2) uruş.
Duşmana at goýsa, gaýtarmaý ýüzler,
Ol ýigit harbesi, ýaýy, tir olur.
HARWAR (p. harwa:r) خروار - köne döwürde ulanylan agram ölçegi; eşek ýüki. Tebrizde üç ýüz kg. (100 men) hasaplanypdyr, başga birnäçe erde 25 put hasaplanýar; harwar-harwar – 1) birnäçe harwar; 2) gm. örän köp, ummasyz.
Zer dökseň harwar-harwar,
Göze ilmez, jan gerek.
Hums, uşr falydyr,
Mesjitler harwar-harwar.
HARWAR-HARWAR (p.) خروار خروار - ser. harwar.
HARDEÇJAL (p-a. har-e dejja:l) خر دجّال - Deçjalyň (ser.) eşegi.
Üç mertebe aňňyr Hardeçjal gaty,
Kowup etebilmez Mätiniň aty.
HARAMEÝN (a.) حرمین - iki sany mukaddes şäher; Mekge we Medine.
Burnun harameýnde tutar,
Guýrugy Pereňden öter.

HARMA (a.) حرمه - köne düşünjeler boýunça, edi gat eriň dördünji gatynyň ady. Bu söz dürli çeşmelerde aýry-aýry görnüşde gabat gelýär. «Gyýasul-lugatda», «Erbiýa», başga bir erde «Jerma», neşirde bolsa «Harfa» şekilinde ýazylypdyr. Munda uly daşlar ýaradylypdyr. Oňa «seňgi-kibrit» («otluçöp daşy») diýilýär, onuň ody hemme otlardan yssy bolmaly. Ol dowzaha barýanlar üçin nietlenipdir.
Dördünji gat eriň adydyr Harma,
Ýylanlarnyň dişi daragty-hurma.
HARMAN (p. hyrman) خرمن - 1) topbak, bir zadyň toplanan eri; hasyl ýygnalyp goýlan er, hasyl üýşürilen er; 2) döwmek üçin üýşürilen galla hasyly hem-de şol hasyl döwlüp alynýan er; harman-harman – gm. örän köp.
Ähli älem gark olmuş harman-harman gül içre.
Günäsi köp, asy bendäň mendir men,
Boýnumdaky günälerim bir harman.
HARNUP (p. harnu:b) خرنوب - 1) hoz agajy ýaly uly we kösük miweli agaçlaryň biri. Onuň güli sary bolýar; 2) şol agajyň miwesi, iýmişi. Arap dilinde bu söz «hornub» şekilinde ulanylýar.
Akylsyzlar iş ahyryn garamaz,
Çolban çigidinden harnup döremez.
HARP (a. harf, ks. horu:f) حرف - 1) elipbiýiň her bir sesini aňladýan ýazuw belgisi; 2) söz, gep; keleme; 3) p. harb – uruş.
Harpyn harap eder, bozar lezzeti,
Assyn, üssün, teşdit, meddin näbilsin.
HARS (a. hirs) حرص - nebsewürlik, nebisjeňlik, betnebislik; hars urmak – mal ugrunda ylgamak, mal-baýlyk toplamak ugrunda jan çekmek; ser. hirs.
Karun gezdi çoh mal alyp,
Hars urdy ol efsun çalyp.
HARSY-DÜNÝÄ (a. hari:s-e donýa:) حریص دنیا - dünýä malyna hetden aşa höwesli adam, dünýä maly ugrunda hars urýan adam, dünýä malyny örän köp arzuw edýän adam.

Kimseler malyny baka uzatmyş,
Kimler harsy-dünýä tutup baradyr.
HARTEÇJAL (p-a. har-Deçja:l) خر دجّال - ser. Har, Deçjal.
HARUN (a. Ha:ru:n) هارون - Ymranyň ogly we hezret Musanyň uly dogany. Rowaýata görä, ol ewreýleriň ilkinji ruhany başlygy bolupdyr. Ol batyr, emma erksiz we durnuksyz adam eken. Musanyň tersine, örän dilewar we çeper sözlemäge ökde bolupdyr. Şu jähtden Musa bilen hyzmatdaşlyk edip, oňa ýardam beripdir. Harun birnäçe gezek günä edip, soň toba edipdir. Rowaýata görä, bir ýüz üç ýyl ýaşapdyr. ²lenden soň ewreý kowmy bir aýlap ýas tutupdyr. Oňa Harun Lawy we Kuddus-ar-reb hem diýlipdir.
Harun, Karun, Süleýmany ýuwutdyň,
Budur seniň işiň, belli, dünýä, heý!
HARUT WE MARUT (a. Ha:ru:t we Ma:ru:t) هاروت و ماروت - dini rowaýatlara görä, iki sany perişdäniň ady. Hemme perişdeler bolup, adamlaryň er ýüzünde bozgakçylyk edýändikleri barada hudaýa şikaýat edenmişler. Şonda hudaýyň buýrugy boýunça perişdeler öz aralaryndan Harut we Maruty saýlap, adamlary sud etmek üçin er ýüzüne iberýärler. Harut – Marut gelip, köp wagtlap ak ýürek bilen öz wezipelerini erine etirýärler. Bir gün olaryň ýanyna Zöhre atly bir owadan gelin gelýär we öz äriniň aýagyndan şikaýat edýär. Harut bilen Marut ol gelne «aşyk» bolýarlar, ony aldawa salyp, haram nebislerini köşeşdirmek isleýärler. Emma Zöhre birden gaýyp bolýar. Hudaý Harut bilen Maruta gazap edýär, olary jezalandyryp, Wawilьon (Babyl) guýusynyň içinde başaşak asyp goýýar. Olar şol guýynyň düýbünden isleýän adamlara göýä, jadygöýlük öwredenmişler. Zöhre özüniň dogruçyllygy we päk ahlaklylygy netijesinde Zöhre (Wenera) ýyldyzy şekilinde asmana göterilipmişin. Ol owadanlygyň we muzykanyň ýarany we hemaýatçysy hasaplanýar.
Harut – Marut Gündogar klassyky edebiýatynda jadygöýlügiň simwoly hökmünde ulanylýar.

Harut – Marut atly iki perişde,
Babyl guýusynda çaýa düşdüler.
HARÇ (a. harj) خرج - 1) ëýma (puly), sarp etme; bozma; 2) harçlyk (pul), ëýuljak pul, sarp ediljek pul; 3) salgyt, paç, haraç; harç etmek – ëýmak (puly), bermek, sarp etmek, harçlamak.
Dünýä malyn harç et ýagşy gözele,
ÝAmanyň ýanyndan gaçasyň geller.
Kimseler mal diýip çapyp,
Haaram-harjy mal gazandy.
HARÇEŇ (p. harçeng) خرچنگ - leňňeç.
Çöl tarapyn berk edip, der açar suwa harçeň.
Umman içre ýüzer harçeň.
Towşan derýa bolmaz, şor suwa harçeň.
HARY-ZAR (p. ha:r we za:r) خوار و زار - biçäre, ejiz, zelil; ser. har-zar.
Bu yşkyň zulmy birlen ança jandar hary-zar.
Kerbela deştide kyldyň sen olarny hary-zar.
HARYK (a. hary:k) حريق - 1) ýangyn, jaýyň, ymaratyň ot alyp ýanmagy; 2) ýanan, şöhleli ot; haryky-nar – otda ýanan.
Leýk bilmiş men seni günden era puşty-penah,
Rehim kyl janym haryky-nar bolmasdan burun.
HARYR (a. hari:r) حرير - 1) ýüpek, ýüpek mata; 2) ýüpek geýim, ýüpek don.
Etmiş haryr düşek düşär astyna,
Etmiş hor gul gowşyr durar kasdyna.
HARYS (a. hari:s) حريص - ser. heris.
HARYSTAN (p. ha:r-ista:n) خارستان - tikenlik er, ýandaklyk er, tikeniň köp biten eri, ýandagyň köp biten eri.
Bende men, umydym köp ol keremli şahymdan,
Eýlegeý harystanda gül kibi iman peýda.
HARYT (p. hari:d) خريد - 1) satyn alma, satyn almak, birinden bir zady pul töläp almak; 2) satyn alnan zat, pul tölenip alnan zat. Pars dilindäki «har:den» sözünden; şu sözüň öten zaman düýp işligi.

Ne ajaýyp günler, öten döwranlar,
Ne gözel harytlar, bazar-dükanlar.
Bazarym sowuldy, harydym galdy,
Dükanym eesiz galdy, neýläýin.
HARYŞ (hari:ş) حریش - 1) ala höwren, ak-gara reňkli uly ýylan, afgy; 2) kyrkaýak; 3) kerk, kergeden.
Bäş kişiniň haryş atly,
²ňünden ýylan gitmezmiş.
Ol haryt atlyg ýylanga lukma bolgaý sen o gün,
Maýmynyň suratyda bolgaý bu tymsalyň seniň.
HAS (a. ha:ss) خاص - 1) bir adama ýa-da bir zada mahsus bolup, başgalara degişli däl, hususy, mahsus; 2) köpçülige degişli bolman, saýlantgy gatlaga degişli, saýlantgy gatlak; has-u a:m – 1) aşaky we ëkary gatlaklar, saýlantgylar we garamaýaklar, aristokratlar we sada halk; 2) gm. hemmeler.
Magtymguly her kim hasdyr,
Işi dergähe yhlasdyr.
Aý dollar, enjüm batar, ryswaýy-has-u a:m olur.
HAS-U A:M (a. ha:ss we a:m) خاص و عام - ser. has.
HASA (a. asa:) عصا - ser. asa.
HASAN (a.) حسن - ser. ymam Hasan.
Hasan, Husaýn, Şahymerdan, şypa ber!
Mustapanyň bilbilidir ol Hasan birle Husaýn.
HASAP (a. hisa:b) حساب - 1) san, sanama; söwda degişli sanaşyk; 2) gm. takmyn, çen, çak; 3) depder tutma (alnan ýa-da berlen zat hakda); 4) san hakdaky ylym; hasap etmek – sanamak, sanap çykmak, jemlemek.
Hasap etdim, bu dünýä başdan-aýaga,
Üç ýüz altmyş alty müň ëldur bu dünýä;
hasap demi, hasap güni – gm. ahyret, kyýamat güni.
Her bir adam görer hasaply demi,
Takdyry-ajalyň tapylmaz emi.
Hasap güni haýryň alyp biýr bile;
hasaba salmak – uýdurmak, höweslendirmek, gyzyklandyrmak.

Şirin-şirin salar hasaba dünýä,
Ajy-ajy goýar azaba dünýä.
HASAP GÜNI (a-t. hisa:b güni) حساب گونی - ser. hasap.
HASAP DEMI (a-t. hisa:b demi) حساب دمی - ser. hasap.
HASAR (a. hisa:r) حصار - 1) töweregi berk er; gala; 2) gurşama, gurşap alma; 3) Eýran bilen Türkmenistanyň araçäginde Garrygala raýonynda bir dagyň ady; 4) Kaka raýonynda bir obanyň ady.
Hasar dagy beýik bolar,
Üsti doly keýik bolar.
HASAT (a. hased) حسد - göriplik, başganyň malyna we mertebesine göriplik edip, şonuň ëk bolmagyny islemeklik; gysgançlyk, gysganma.
Ujp, riýa, kibir, hasat metagyn,
Bölüp, rehzenlere paýlamaýynmy?
HASM (a.) خصم - 1) duşman, ýagy, ëw; 2) garşy, tarap, bäsdeş (oýunda, ýaryşda, söweşde).
Iki hasm şeýtan salsa engizde,
Düşse ara, zäher agzyn bal eder.
HASRAT (a. hasret) حسرت - 1) elden giden bir zada haýpyň gelme, gaýgy, gussa, tukatlyk; 2) göresiň gelmek, höwes; şowk; hasrat çekmek – gaýgylanmak, tukatlanmak.
Gara ganlar ýuwdup, hasratlar çekip,
Mala meşgul bola-bola geçer sen.
ÝAlançyny hasrat bilen ötürmäň,
Bir pasyl döwrandyr, ötdi, ýaranlar.
HASSA I (a. ha:sse, ks. hawa:s) خاصّه - 1) bir zatda bolan güýç we eser; 2) saýlantgy, aristokratiýa; 3) hususy, hususan-da, ylaýta-da, aýratyn; hassa bedew – saýlantgy at.
Biz hem ummatyň haslaryn,
ÝAt ederin hawaslaryn.
Tanalar hassa bedewler,
Köne ýyrtyk jül biläni.

HASSA II (p. haste) خسته - «hasta» sözüniň türkmençe aýdylyşy; ser. hasta.
Eri sazdyr, hassa bolan sagalar,
Arryk, müflis, garyp bolan oňalar.
HASTA (p. haste, ks. hastega:n) خسته - 1) ynjan; näsaglan, sag däl, kesele duçar bolan, nähoş; 2) ýaraly; 3) ýadaw, ýadan; hasta bolmak – nähoş bolmak.
Saglygyň gadryny bilgil, hasta bolmasdan burun,
Hastalyk şükrüni kylgyl, tä ki ölmesden burun.
HASTAGAN (p. hastega:n) خستگان - «haste» sözüniň parsça köplük sany; ser. hasta.
HASTALYK (p-t. haste-lyk) خسته لیق - 1) nähoşluk; 2) ýadawlyk, ýarawsyzlyk.
Halk üstüne agram düşüp ýyllarda,
Hastalyk köpelip, kast jana gelgeý.
HASYL (a. ha:sil) حاصل - 1) emele gelen, ele alnan, peýda bolan; 2) biten, erden çykan, ösüp çykan; 3) netije, netije çykarylan; 4) önüm, miwe; bir zatdan ele gelýän zat; hasyl kylmak (etmek) – ele getirmek, ele almak.
Bu haýatyň içre hasyl kyl ryzaýy-mustagan.
Hasyl edip, her ne maksadyn baryn;
hasyl olmak – bitmek, erine etmek.
Umydym hasyl olmaz bu ömri-tebahymdan,
Jan köýdi jeset içre bu ataşy-ahymdan.
HAT (a. hatt, ks. hotu:t) خط - 1) çyzgy, çyzyk; 2) ýazgy, ýazuw; 3) ýaşlarda ýaňy çykyp başlan sakal, murt; 4) salam haty; bet hat - erbet hat, ýaramaz poçerk bilen ýazylan hat.
Nyzam berdiň serhetlere hat bile,
Gam-gam gylyç bile, Düldül at bile.
Akylsyz ärler zer bilen
ÝAzylan bet hata meňzär.
HATA (a. hata:) خطاء - 1) ýalňyş, nädogry, ýalňyşlyk, galat; 2) ýalňyşma, säw, islenmezden bolan kemçilik; 3) günä, jürm, gabahat.

Magtymguly, ne hata, bakdy goýup Musa Kelim…
Toba kylmaý, hak geçirmez hatasyn.

HATAM I (a. Ha:tem) حاتم - 1) häkim, kazy; 2) garga; 3) Hatam ibn Abdylla ibn Sagt (Sa’d) Taýi. Araplaryň taý atly kabylasyndan bolup, yslam dininiň döredilmezinden öň takmynan VI asyrda ýaşap geçen legendar sahy adam. Ol jomartlykda meşhur bolupdyr, dilewarlykda we şahyrçylykda-da şöhrat gazanypdyr. Ondan käbir şygyrlar hem galypdyr. Ol köplenç Hatam Taý ady bütin Gündogarda bellidir. Köp şahyrlar öz öwýän adamlaryny sahylykda şoňa meňzedipdirler. Hatam Taý 605-nji ýylyň töwereginde aradan çykypdyr. Ol hakda edebi we taryhy kitaplarda köp materiallara – rowaýatlara, legendalara duş gelmek bolýar. Hatam Taý barada türkmen folьklorynda hem köp materiallar bar. Şolarda onuň özünden-de jomartrak adamy görendigi barada aýdylýar. Ol garyp adam özüniň barja goýunlaryny soýup, Hatama hezzet edipdir. Netijede Hatam özüniň müňlerçe malyndan ýüzlerçesini ile beren bolsa, ýaňky garyp adam malynyň hemmesini öz myhmanyna – Hatama sarp edipdir.

²zi Hatam bolup, ene baý bolsa,
Çar tarapdan myhman gelişin görüň.
Hatam Taýyň myhman gelişin görüň.
Hatam Taýyň özi idim,
Neýleý, indii pukaraýam.

HATAM II (a. Ha:tim, ks. hawa:tim) خاتم - 1) soň, soňky, her bir zadyň soňy; 2) ýüzük, ýüzügiň gaşy; 3) möhür; hatamy-peýamberan – pygamberleriň iň soňkusy, Muhammet pygamber.

Pygamber barynyň owwaly Adam,
Ahyry Muhammet, olardyr hatam.

HATAM TAÝ (a. Ha:tem Ta:iý:) حاتم طائى - ser. Hatam I.

HATAR I (a.) خطر - howp, gorky, gorkunç, bir adamyň ýa-da zadyň ëk bolmagyna sebäp bolýan zat. Arap dilinde ululyk, belent mertebelilik manysynda-da ulanylýar; pür hatar – howpy köp, köp gorkuly.

Pür hatar ol ël yrak, yşkyň geran, kuwwatym az,
Düşmüşem bir müşgile, sen-sen bu işe çäresaz.
HATAR II (a. kata:r) قطار - 1) kerwen, biri-biriniň yzyna düzülen bir topar haýwan; 2) sap, bir ugra uzalyp giden jaýlar, syrgyn.
Nije dostlar bilen seýranda eken,
Hatardan azaşdym, kerwende eken…
HATARLANYŞMAK (a-p.) خطارلانيشمق - hatara düzülmek, setirlenişmek, yzly-yzyna durmak; toparlanyşmak.
Hatarlanşyp duran iner, maýalar,
Agyr bezirgenler, tüçjar eeler.
Hatarlanşyp kerwen öter,
Naýbadaýdyr ëluň seniň.
HATARLYK (a-t.) خطر ليق//خطرليغ - howply, gorkuly, gorkunç, parahat däl, dynç däl, howpsuz däl.
Kadyr eýäm, bu gamlardan gutaryp,
Hatarlyk jaýlardan aman ötürip.
HATM (a.) ختم - 1) gutarma, töketme, soňuna etirme; 2) işiň soňy; 3) «Kurъany» okap tamamlama; 4) möhürleme; hatmy-doga – doga okap çykma; hatm etmek – gutarmak, bir işi tamamlamak; okap çykmak.
Her binamaz ölse, aňa hatmy-doga ermes rowa.
Hatm edip dergähiňe kyldym dogalar, ýa resul.
HATMY-DOGA (a. hatm-e do’a:) ختم دعا - ser. hatm.
HATTAP (a. hatta:b) خطاب - ser. Omar.
HATYMA (a. ha:time) خاتمه - 1) soň, her zadyň soňy, ahyry, işiň gutaran eri; 2) bir kitabyň baplaryndan soň goşulýan makala, netije; hatymaýy-kelam – sözüň soňy; gm. «Kurъan».
Ilahy, behakgy hatymaýy-kelam.
HATYN (ha:tyn, ks. a. hawa:ti:n) خاتون - bu söz «hadun, kadun, kadyn» şekillerinde gabat gelip, pars we arap dillerinde hem «ha:tu:n» şekilinde ulanylýar. Köplük sany arap dilinde «hawatyn» bolýar; abraýly aýal, hanum, keýwany (ketbanu); aýal.
Elli oýnaşly hatyn ýagşydyr, biliň,

Şereňňiz köp tili kethudalardan.
Pis hatyn başa mähnetdir,
Dünýäniň maly nobatdyr.
HATYR (a. ha:tir, ks. hawa:tir) خاطر - 1) ýat, ynsanyň düşünme we ýat tutma güýji, pikir, oý, zehin, akyl; 2) göwün, hyýal, kalp; 3) keýp, hal; 4) hormat, sylag; hatyr perişan – pikir dagynyklygy, akyl dargatmaklyk; habar-hatyr – ser. habar.
Hatyryň ýüz-müň perişan, kethudalyk gaýgusy,
Ne ajap hoşhal idiň özüňni bilmesden burun.
²li-diri halyndan habar-hatyr bilen ěk.
Muhammet hatyrna ýalkaw edermiş.
HATYR PERIŞAN (a-p. ha:tir peri:şa:n) خاطر پریشان - ser. hatyr.
HATYRA (a. ha:tire, ks. hatira:t) خاطره - 1) ýada düşen zat, pikire gelen zat, göwün, pikir, hyýal; 2) ýadygär, bellik.
Gaçar agaň, iniň bolmaz hatyraň,
Guwanar duşmanyň, dostuň mat bolar.
HATYRAT (a. ha:tira:t, bs. hatyra) خاطرات - ser. hatyra.
HATYF (a. ha:tif) هاتف - 1) gygyran, seslenen; 2) gaýpdan eşidilen ses; 3) sesi eşidilip, özi görünmeýän. Dini düşünje boýunça, gökden gelýän ses.
Magtymguly sözlär hakyň sungatyn,
Bende sen, hatyfnyň emrine köýgün.
HAFRANG (p. häft-reng) هفت رنگ - edi reňk; edi dürli reňkde; künbedi-hafrang – edi reňkdäki asman, dürli reňkli asman.
Aý, bulutdan kim yşarat eýlediň barmak bile,
Künbedi-hafranga çykmyşlar güwähim, ýa resul.
HAFYZ (a. Ha:fiz) حافظ - Şemsetdin Muhammet ibn Bahautdin Şirazy. Tahallusy Hafyz, lakamy «Lisanul-gaýp», täjik-pars edebiýatynyň iň meşhur lirik şahyry. Onuň kakasy Bahautdin Pars Atabekleriniň döwründe Ispyhandan Şiraza göçüp, şol erde alyş-beriş işi bilen meşgul bolýar, ilki işi oňup baýlyk hem toplaýar. Emma soňundan işi oňman garyp düşýär. Hafyz takmynan 726-njy hijri (1325-1326) ýylynda Şirazda dünýä inip, 791-nji hijri (1388-1389) ýylynda-da şol erde aradan çykýar. ÝAş

wagtynda kakasy aradan çykany sebäpli, Hafyz kynçylyk bilen okuwyny dowam etdirmeli bolýar. Ol pars, arap edebiýatlaryny, filosofiýany oňat özleşdirýär, sufizmde hem ëkary derejä etýär. «Kurъany» ýatdan öwrenýär, oňa düşündiriş berýär. Şuňa görä-de, ol özüne «Hafyz» tahallusyny kabul edip alypdyr. Ol «Kurъany» on dört hili labyzly okamagy başarypdyr. Hafyz birnäçe wagt muzaffarylar dinastiýasynyň patyşalarynyň köşgünde bolup, olaryň käbiri hakda odalar hem ýazypdyr. Emma şahyr olardan degerli ýardam görmändir.
Hafyzyň edebi mirasy ençeme gazallardan, kasydalardan, rubagylardan, mesnewilerden ybaratdyr. Onuň gazallarynda sufistik obrazlar, täze mazmunlar köp gabat gelýär. Hafyzyň diwany Eýranda «Kurъandan» soň iň möhüm kitap hasaplanýar. Şol diwan bilen pal atylýar. Hafyzyň mazarynyň üstünde birinji gezek Emir Teýmuryň agtygy Abulkasym Babyr 856-njy hijri (1452) ýylynda ýadygärlik saldyrýar. Soň ony Kerim han Zand remont etdirýär.
Türkmen klassyky edebiýatynda Hafyzyň täsirini görmek kyn däl. Hatda onuň obrazy kä halatda «weli» hökmünde görkezilipdir. Meselem, şahyr Şabende özüniň «Gül-Bilbil» dessanynda şeýle ýazýar:
Agzyma tüýkürdi, begler, hojaýy-Hafyz weli,
Bilbilem, bir ter güli-ragnaýa aşyk bolmuşam.
Hafyzyň diwany köne türkmen medreselerinde okadylypdyr.
Firdöwsi, Nyzamy, Hafyz elwany (?)
(Magtymguly ýöňkelýän goşgulardan).
HAHER (p. ha:her) خواهر - uýa, aýal dogan.
Hasanda bar idi bir täze haher,
Mahy-taban erdi, husny münewwer.
HAHLAMAK (p-t. ha:h-lamak) خواهلامق - islemek, halamak; «hasten – islemek, halamak» sözüniň häzirki zaman düýp işliginden ýasalan goşma işlik.
Erde beşer patyşahy,
Hudaýymnyň hahlany.

HAÇ (a. haj) حج - 1) zilhaçja aýynda Mekgede belli däp-dessur boýunça Käbä zyýarat we togap etmek resmi. Haç yslamyň bäş şertiniň biridir; 2) niet etmek; delil bilen birinden üstün çykmak.
Saýa bolar bir mätäje nan berseň,
Bir ajy doýurmak haçdyr, ýaranlar.
Tapar hajyň sowabyn –
Her kim bir garyp goldar.
HAÇAN هاچان - ser. kaçan.
Senden medet etişmese, ýa jepbar,
Bu beladan baş gutarmak haçan bar?
HAÇJAÇ (a. Hajja:j) حجّاج - Abu Muhammet Haçjaç ibn ÝUsup ibn al-Hakam Sagafy. Ol halyfa Abdylmälik ibn Merwanyň erli häkimlerinden biri, örän zalym we rehimsiz adam bolupdyr. Etmiş ikinji hijri (691-692) ýylynda ol Abdylmälik tarapyndan Mekgäni almaga we Abdylla Zübeýri ëk etmäge buýruk alýar. Haçjaç edi aýlap Mekgäni gabawda saklap, ahyrynda eeleýär. Abdylla bolsa uruşda öldürilýär. Mekgäni basyp alandan soň, Abdylmälik ony yslamyň gündogar ýurtlarynyň häkimi edip belleýär. Ol 95-nji hijri (713-714) ýylyna çenli ýigrimi ýyllap ganhorluk we sütem bilen Yrakda we Eýranda häkimlik edipdir. Taryhy çeşmelerde aýdylyşyna görä, onuň buýrugy boýunça ýüz ýigrimi müňden gowrak adam öldürilipdir. Müňlerçe adam-da onuň eden uruşlary sebäpli gurban bolupdyr. Haçjaç 95-nji hijri (713-714) ýylynda ölýär.
Üç keramat bile galdy Haçjaçdan.
HAŞAM (a.) حشم - 1) şanyň, hanyň ýakynyndaky adamlar, ýaran; hyzmatkärler; 2) dabara; 3) mal sürüsi; haşam-haýl – ser. haýl.
Ziri-paý etseňiz Yrak, Ispyhan,
Dagystanyň haşam-haýly siziňdir.
HAŞAM-HAÝL (haşam we haýl) حشم و خیل - ser. haýl.
HAŞLAŞMAK خشلاشمق - haşşyldyly ses edişmek, haş-haş etmek.
Kükreýir hem titereýir gahry-gazap birle sakar,
Çoh ýylanlar haşlaşyp, bugra sypat möýler çakar.
HAŞM (p. hyşm we haşm) خشم - gahar, gazap.

«Zi» - zor eýlese haşmyň, küllüsin derhem eýlär,
«Sin» - säherler bidar et, sal çeşmimni oýaga.
HAŞMANA (p. haşma:ne) خشمانه - gaharly, gazaply; duşmançylykly.
Agzalalyk aýrar ili dirlikden,
Munda döwlet dönüp, haşmana gelgeý.
HAŞR (a.) حشر - 1) toplama, bir ere birikdirme; 2) ýygnak, üýşmeleň; 3) kyýamat gününde ölüleriň amalyna bakylmak üçin bir ere jemlenmegi; 4) kyýamat, ahyrzaman.
Oýan haby-gaflatdan, haşra meňzär pasly-ýaz,
Älem ne tesbih okyr, her ýana nazar eýle.
HAŞR-NEŞR (a. haşr we neşr) حشر و نشر - 1) kyýamatda ölüleriň ýygnanyp dagamaklary; 2) kyýamat güni, ahyrzaman.
Hoja, seýit, patşa – soralmaz nesep,
Haşr-neşr bolsa, alarlar hasap.
HAŞRY-KYÝAMAT (a. haşr-e kyýa:met) حشر قيامت - kyýamatda ölüleriň direlip, bir ere ýygnanmagy.
Bir haşry-kyýamatdyr, bir ëwmy-arasatdyr.
Dähr içre bolar her dem, jahan içre jan peýda.
HAŞT (p.) هشت - sekiz, sekiz sany; haşt jennet – sekiz behişt; haşt der – sekiz gapy.
Haşt jennetge baryp, Adam Howany gördüm-ä.
Haşt der jennetge baryp, jümlesi girgen erur.
HAŞHAŞ (p. haşha:ş) خشخاش - göknar, boýy bir metre etýän tirъek şiresi alynýan ösümlik we onuň gozasy.
²mrüň ahyr bolup, dolsa peýmana,
Haşhaşyň samany başy syndyrar.
HAŞYR-NEŞIR (a. haşr we neşr) - ser. neşir.
Haşyr-neşir bolsa, alarlar hasap.
HAÝA (a. haýa:) حيا - 1) utanç, şerim; berhiz, utanma, hyjalat (ser.); 2) ar, namys, edep.
Hatynlarda haýa, gyzda şerim ëk.
Magtymguly, söýlär sözde,
Gaýrat - ötde, haýa - gözde.

HAÝALAT I (a. haýa:la:t, bs. haýa:l) خيالات - ser. hyýal.
HAÝALAT II (a. hyja:let) خجالت - utanç, haýa (ser.), şerim. «Hyjalat» sözi nädogry okalyp, «haýalat» şekiline geçirilipdir.
Zenandan haýalat gider,
Zamana ahyr bolanda.
HAÝAT (a. haýa:t) حيات - 1) ýaşaýyş; dirilik; saglyk; 2) ömür; haýaty-pany – wagtlaýyn ýaşaýyş, hemişelik däl ömür.
Bilermi sen, haýat akan zulmatda,
Hyzyr bilen kimse taharat etdi?
Tä haýaty-panyýam, synam seniň çün çäk ola.
HAÝATY-PANY (a. haýa:t-e fa:ni:) حيات فانى - ser. haýat.
HEBES (a. abes) عبث - biderek, bihuda, peýdasyz, boş amal, biderek iş; ser. abes, ebes.
ÝAmana öwüt hebesdir,
ÝAgşy äre bir söz besdir.
Jemagatsyz azan bir gury sesdir,
Niçe mollaň okan ylmy hebesdir.
HEBEŞ (a.) حبش - 1) Efiopiýa, Hebeşistan; gündogar Afrikada bir kiçi ýurduň ady, paýtagty Adisababa. Yslam döränden soň Muhammet pygamberiň rugsady bilen ýüz adam Hebeşe göçüpdir. Hebeş köp wagtlap Italiýanyň gol astynda bolupdyr. Ikinji jahan urşundan soň, 1947-nji ýylda ol özbaşdaklyk gazanypdyr. Hebeşiň häzirki döwürde resmi dini hristianlykdyr; 2) efiopiýaly adam, hebeşli; 3) garaýagyz gul. Bu söz Hebeşe görnüşinde hem ulanylýar.
Şähri-Rum tagtyna Hebeş soltany,
Mekge mesjidine galmyk ýaraşmaz.
Medinäni açlyk, Mekgäni Hebeş,
Hyrat, Kandahary mar harap eýlär.
HED (a. hedd) حد - ser. het.
HEDAÝAT (a. hida:et) هدايت - 1) dogry ël görkezmek, ugrukdyrmak, dogry ëly tapma, dogry ëla girme; 2) Alla tarapyndan biriniň kalbyna ylham bolan dogry ëly tapmak

arzuwy; 3) gm. dogry we hak din, yslam dini; hedaýat tapmak – dogry ëla girmek, hak ël tapmak.
Senden tapdyk hedaýat.
Garky-zelalat boldum, hedaýatny sen göster;
piri-hedaýat – ël görkeziji pir, ëlbaşçy ýaşuly.
²zi işan erdi – piri-hedaýat,
Zamanynda bir iş «bina» eýledi.
HEDER (a. hezer, hazar) حذر - 1) saklanma, çekinme; 2) gorkma, gorky, ätiýaç; 3) berhiz, berhiz etme; heder etmek – çekinmek, gorkmak, ätiýaç etmek.
Her kimde ki hünär ëkdur,
Duşmanyna heder ëkdur.
HEZ (a. hazz) حظ - lezzet, hezil, keýp; bähre; üstünlik; bagt, hoşluk; bagtlylyk, hez etmek – hezil etmek, keýp çekmek, lezzet almak.
Sap-sap gurup hüýr gyzlarny göz edip,
Saýlap alar, birin-birin hez edip.
HEZAR (p. heza:r) هزار - 1) müň (san), on gezek ýüz; 2) bilbil, bilbiliň bir görnüşi, oňa «hezar a:wa:», «hezar destan» we «hezaran» hem diýilýär; arap dilinde-de şu manyda ulanylýar; ek hezar – bir müň.
Dört müň parsah Emen, bir müň-de Bulgar,
Zemini-ÝUnan hem bolar ek hezar;
hezar pişe – müň kär, müň hünär, müň iş; müň hünärli.
Bolmuşam mesti-şeýda,
Hezar pişe, sed söwda;
hezar mukamly – müň dürli saz edýän, müň dürli owaz edýän, köp heňde saýraýan (bilbil).
Hezar mukamly bilbil,
Beýik baglar galmazlar;
hezar müň - müň-müň; örän köp.
Hezar müň nagmasy, ýüz müň mukamy.
HEZAR MUKAMLY (p-a-t. heza:r maka:mly) هزار مقاملی - ser. hezar.

HEZAR MÜŇ (p-t. heza:r müň) هزار مونگ - ser. hezar.
HEZAR PIŞE (p. heza:r pi:şe) هزار پیشه - ser. hezar.
HEZAR SAZ (p. heza:r sa:z) هزار ساز - müň az, müň mukam, müň dürli heň.
Bag içre bilbil olup, okyr nagma hezar saz,
Hataga toba eýläp, dergahyňa döndüm baz.
HEZARAN (p. heza:ra:n) هزاران - 1) müňlerçe, köp müňler (hezar sözüniň pars dilindäki köplük sany); 2) bilbil; hezar destan we hezar a:wa: hem diýilýär.
Haşt der jennetge baryp, jümlesi girgen erur,
²rtenip ýörgen hezaran rusyýany gördüm-ä.
HEZARYSTAN (p. heza:r-sta:n) هزارستان - 1) bilbilleriň ýaşaýan eri; 2) gm. behişt, jennet.
Anda adam saýlanur,
Hezarystana sary;
Pelek bakgal oturmyş,
Bazarystana sary.
HEZER (a.) حذر - gorky, gorkma; ser. heder; hezer kylmak – gorkmak, çekinmek.
Kimseler Alladan kylmazlar hezer,
Kimse hak buýrugyn tutup baradyr.
Aslyň nädir, etgin nazar,
Tutan işiňden kyl hezer.
HEZZET (a. yzzat) عزّت - 1) gadyr-gymmat; ähtibar; 2) ululyk, abraý, hormat; 3) gudrat; güýç; 4) eziz bolmaklyk.
Her ere barsaňyz, nesibäňiz bar,
«Baý bolaý» diýp, hezzetiňden aýrylma.
HEZIL I (a. hazz) حظ - lezzet, keýp; ser. hez; hezil etmek – lezzet almak, keýp çekmek, peýda görmek.
Akmak sözden hezil eýlemez, aňlamaz.
Hezl eýlemez söz aslyna etmeen.
ÝAlançydan ne hezl etdiň, ne gördüň.
Hezil etmedim dünýä senden.

HEZIL II (a. hezl) هزل - 1) oýun-maza, degişme, oýun etme; 2) biderek söz, çynlakaý däl söz.
HEZIN (a. hazi:n) حزين - ser. hazyn.
HEZRET (a.) حضرت - 1) ýakynlyk, huzur; bosaga, işik; 2) köşk; köşgüň bosagasy; gm. hudaýyň ýany; patyşanyň ýany; 3) uly adamlaryň atlarynyň öňünden aýdylýan we ýazylýan hormat sözi; jenap, an hezret – ol hezret, ol jenap.
An hezret – hak resul magraja aşdy.
Ýygladym, ýykyldym, tutdum elini,
Dört pişwa bilen hezret Alyny.
HEZRET ALY (a. hezret-e ’Ali:) حضرت على - ser. Aly.
HEZRETI-PÄLWAN (a-p. hezret-e Pehlewa:n) حضرت پهلوان - ser. Päliwan Mahmyt.
Hezreti-Pälwan tutup golumdan,
Sahabalar bilen gowşan günler heý.
HEZRETI-JEBRAÝYL (a. hezret-e Jebra:i:l) حضرت جبرائيل - ser. Jebraýyl.
HEZRETI-IŞAN (a. hezret-e i:şa:n) حضرت ايشان - Bahawetdinden soňky iň täsirli adam bolan Nasiretdin Ubaýdulla al-Ahrar ibn Mahmyt aş-Şaşy, ýagny Hoja Ahraryň lakamy.
Ummatym diýp, daýyma,
Hezret işanym geldi.
HEZRETI-ÝUSUP (a. hezret-e ÝU:sif) حضرت يوسف - ser. ÝUsup.
HEZRETI-ÝAKUP (a. hezret-e Ýa’ku:b) حضرت يعقوب - ser. ÝAkup.
HEÝ هى - 1) ökünji, şek-şübhäni bildirýän ümlük; 2) duýduryşy, bildirmegi aňladýan ümlük; 3) haýp, efsus (ser.).
Bilmedim, ýykyldym, turdum erimden,
Serime köý gelip, joşan günler, heý.
HEÝL (a. haýl) خيل - ser. haýl.
Sen Gözli ata bolsaň, biz gerkez ili,
Çöl erde gezer sen, ýat edip heýli.
HEÝHAT (a. heýha:t) هيهات - ser. haýhat.

Bu gün hoşnut bolsaň, taňla heýhatdyr.
Meniň ahwalyma heýhat.
HEKAÝAT (a. heka:et) حكايت - 1) beýan etme, bir wakany töwerekleýin aňlatma, rowaýat, başdan geçirme, kyssa; kiçijik çeper eser, onuň dürli görnüşleri bolýar (taryhy, gülküli we ş.m.); hekaýat eýlemek – beýan etmek, düşündirmek.
Magtymguly, munça kylmak hekaýat,
Akyllara, şaed, bolgaý kipaýat.
Köňül gözgüsine ýaryň adyny,
Hekaýat eýleýip ýazmaly boldum.
HEKGAK (a. hekka:k) حكاك - «hek» sözünden; 1) daşy, metally, agajy gazyp ýa-da gabardyp nagyş salýan ussa; 2) möhür gazýan adam.
Köňül gözgüsine ýaryň adyny,
Hekgak dek eýleýip, gazmaly boldum.
HEKEK (heki:k) - ser. hekik.
HEKIK (heki:k) حكيك - çal elekli uly bolmadyk saýrak guş. Muňa käerde «çekik» diýilýär.
Algyr şunkar, laçyn awda mälimdir,
Garga, hekik, elbe – bary guş bolar.
HEKIM (a. heki:m, ks. hokama:) حكيم - «hikmet – akyllylyk» sözünden; 1) çuň akyly we päk ahlaklylygy bilen saýlanýan adam, paýhasly, dana; filosof; 2) hemme ylymlardan we hünärlerden habarly adam, alym; 3) tebip, doktor; 4) Lukmanyň epiteti; 5) adam ady.
Tört müň tört ýüz ýaşan Lukman hekimiň,
Başy gara gumma batdy, ýaranlar!
Şäher müъmün bolmuşyn,
Hekime berdi ahbar.
HEKIM ATA (a-t. Heki:m Ata) حكيم آتا - ser. Bakyrgan.
HELAL (a. hila:l, ks. hila:la:n) هلال - 1) täze dogan aý, kamary aýynyň dogan gününden üçüne çenlisi; 2) gm. gözel, owadan; 3) gm. söýgüli; 4) gm. gelşikli gaş; helalan – iki gaş; iki gözel.
Çykdy Bilal içerden,

Gördi iki helal bar.
Täze helal gaşly, merwerit dişli,
Tawus guş zynatly, Dawut towuşly.
HELALAN (a. hila:la:n, bs. hela:l) هلالان - ser. helal.
Namut eken nazarym,
Gördi iki helalan.
HELEÝ (a. heli:le) حليله - aýal, erkegiň kanuny aýaly; loly (gahba) heleý – ahlaksyz aýal, bozuk aýal, jele paýal.
Dünýä bir loly heleýdir,
Bir gün seni guçar gider.
Kaýsy mälik dünýäde ogulsyz ötdi gitdi,
Ol nä heleý bir agşam ärini ýutdy gitdi.
HELM (a. hilm) حلم - ser. hilm.
HELÄK (a. hela:k) هلاك - 1) ëk bolma, erbet hadysa zerarly ölmek, merhum bolma; 2) ýitirme, wagt ýitirme.
Çepine aýlanan çarhy-pelekdir,
Adam ogly – gelen bary heläkdir.
HELÄKET (a. hela:ket) هلاكت - 1) heläk bolmak, ëk bolmak, ölmek, ëgalmaklyk; 2) uly kynçylyklara sezewar bolmak. Bu söz pars dilinde ýasalypdyr, arap dilinde ulanylmaýar.
«Waw» - wasl mertebesin bir gizli bazar eýlemiş,
«Hi» - heläketlik bilen aşyklaryn zar eýlemiş.
HEMAN (p. hema:n) همان - «hem» we «an – ol, şol» dien sözlerden ýasalan görkezme çalyşmasy; hem şol, edil şol; özi, edil özi.
Magtymguly, bilgil aýan,
Pend-u nesihatdyr heman.
HEMAÝAT (a. hema:et) حمايت - 1) goramak, saklamak, arka durmak; 2) kömek, goldaw, hossarlyk, daýanç; hemaýat kylmak (etmek) – goldamak.
Döwlet gonsa goç ýigidiň başynda,
Hemaýatly ili gerek daşynda.
Bir gamly göreňde şirin söz bergil,
Entäni goldara hemaýat ýagşy.

HEMWAR (p. hemwa:r) هموار - 1) düz, tekiz, sap; barabar; 2) mynasyp, muwapyk; «henwar» şekilinde hem ulanylýar; hemwar etmek – tekiz etmek, düzlemek.
Haýbat ile ferş öýün hemwar eden rebbim jelil,
Emr edip, bes, beýzeýi-enwar eden rebbim jelil.
HEMDEM (p. hem-dem) همدم - 1) hakyky dost, çyn dost; 2) söhbetdeş, ëldaş; hemdem bolmak – ëldaş bolmak, hemra bolmak.
Biziň bile hemdem bolan,
Yslam üçin gylyç uran.
Aklyň bolsa, ýagşylara hemdem bol.
Magtymguly aýdar, ýar-u hemdemge.
HEMDERT (p. hem-derd) همدرد - dertdeş, biriniň gam-gussasyna duýgudaşlyk bildirýän.
Hemdert olup, içgin-içgin sormaýan.
Nä bilsin bir görüp gitse daşymdan.
HEMDEST (p. hem-dest) همدست - 1) şärik, elibir; 2) işdeş, ëldaş, arkadaş, bir işi bilelikde erine etirýän iki adam.
Kadyr Alla, tökgün nusrat barany,
Ekiniň hemdesti, eriň ýarany.
HEMEDAN (p. Hemeda:n) همدان - Eýranyň merkezi şäherleriniň biri, welaýat merkezi. Arheologlaryň we Gündogary öwrenijileriň takyklamaklaryna görä, bu şäheriň geçmişi alty müň ýyl mundan ozala baryp etýär. Ol Elwent dagynyň eteginde erleşýär. Onuň ilkinji ady Ikbatan bolupdyr. Oňa Hikmetana hem diýlipdir. Ikbatanyň düýbüni tutanlar arşakidler (eşkanylar) we midiýalylar (madlar) hasaplanýar. Birnäçe çeşmelerde bu şäher geçmişde ahamenidleriň, arşakidleriň we midiýalylaryň tomus paslynda ýaşan erleri diýlip bellenipdir. Hemedan ençeme gezek weýran edilip, ene täzeden dikeldilipdir. Bu şäheri bir gezek Aleksandr Makedonskiý (biziň eramyzdan öň 356-323) otlapdyr, bir gezek araplar, bir gezek-de mongollar, ene bir gezek bolsa, teýmiriler weýran edipdirler. Emma Hemedan ene-de gaýtadan dikeldilipdir. Mazary Mary şäheriniň golaýynda bolan Hoja

ÝUsup baba şu şäherde doglupdyr. Hemedanyň türkmenleriň taryhy bilen baglanyşykly erleri-de bar.
HEMEDANY (p. Hemeda:ni:) همدانی - ser. Hoja ÝUsup Hemedany.
HEMEÇ (a.) همج - goýun-geçiniň agzyna, gözüne gonup, azar berýän kiçijik siňek; kel hemeç – ser. kelhemeç.
HEMZE (a.) حمزه - 1) Hemze ibn Abdylmutallyp, Muhammet pygamberiň doganynyň ogly, yslamyň uly serdarlarynyň biri. Yslamyň dörän ikinji ýylynda musulman bolupdyr we Medinä göçüpdir, Bedir urşuna gatnaşypdyr. Elli dokuz ýaşynda «Uhut» urşunda şehit bolupdyr; 2) Hezret ymam Musa Käzimiň oglunyň we ymam Ryzanyň doganynyň ady.
Yslam üçin jan gynagan
Ol Hemze pählian kanny?
HEMZYBAN (p. hem-zeba:n) همزبان - 1) bir dilde gepleýän iki adam; 2) dilleri bir, bir ere tüýküren, dilleşen.
Tilim guş tilidir, suratym – ynsan,
Hemzybanam barça çemenler bile.
HEMIŞE (p. hemi:şe) همیشه - mydama, elmydam, hemme wagt; her wagt, her zaman.
Erur men bir günäkäriň, hemişe aşyky-zaryň,
Ýüzün görmesem ol ýaryň, kaçan köňlüm teselladyr.
HEMLE (a.) حمله - hüjüm, topulma; ýöriş, uruşda öňe okdurylma; hemle kylmak (urmak) – hüjüm etmek, topulmak; uruşda öňe hüjüm etmek.
Seýran etsem, duman basan dagyna,
Hemle urup, iki şamar oýnaşar.
Hemle kyldy maňa ýüz müň kast birle,
Sokdy meni ýylan-mary dilberiň.
HEMLEWER (a-p. hemle-wer) حمله ور - hüjüm ediji, topulýan, öňe okdurylýan; hemlewer bolmak – hüjüm etmek.
Häft dowzah, sekgiz jennet,
Dokuzy ne hemlewer.

HEMNEŞIN (p. hem-neşi:n) همنشین - bile oturyp-turýan, söhbetdeş, ëldaş.
Hemneşinim kapyry-deýýar bolmasdan burun.
HEMRA (p. hem-ra:h) همراه - iki sany «hem» we «ra:h - ël» dien sözlerden düzülen goşma at; ëldaş, bile ýörýän iki adam; muwapyk; hemra bolmak – ëldaş bolmak.
Tapmyşam hemraýy, tutmuşam ëly.
Hemra bolup oturmagyl pis bile.
Duş gelende hemra bolsaň gurt bile.
HEMRAZ (p. hem-ra:z) همراز - iki sany «hem» we «raz – syr» dien sözlerden ýasalan goşma at; syrdaş, ýakyn we ýürekdeş ëldaş, dost; mährem.
Hemrazym ëk, baryp, syrym açarga.
Derdim togtaşarga, odum öçirge.
HEMHANA (p. hem-ha:ne) همخانه - «hem» we «ha:ne - öý» dien sözlerden ýasalan goşma at; bir öýde ýaşaýan iki adam, öýi bir; hemhana bolmak – bir öýde ýaşamak, bir öýde bolmak.
Binaýy-behiştde ol gün hoş ýörär,
Dünýäde hemhana bolan gam bile.
HEMRAH (p. hem-ra:h) همراه - ser. hemra.
Haýran galdym, bir menzilde tapmaý çah,
Üç ýüz gelip, etdi özlerine hemrah.
HEMÇÜ (p. hemçu) همچو - ýaly, dek, kimin, edil; hemçü it – edil it ýaly.
Kim şerigat ähli bolsa, hemçü it hor bildiler.
HENWAR (p. henwa:r) هنوار - ser. hemwar.
Üç müň ýyllyk ëldur, müňi çykyşdan,
Bir müňi henwardyr, müňi inişden.
HENJAR (p. henja:r) هنجار - 1) ël, usul; dogry ël; 2) kada, tär.
Gadr-u sagýyňga mynasyp haýr-u yhsan eýlegil,
Kylganyň magşar era henjar bolmazdan burun.
HENUZ (p. henu:z) هنوز - 1) entek; şu wagta çenli; 2) ene-de; heniz.
Kuwwatym kemeldi, küteldi dişim,

Ýigitlik öwjünde henuz hyýalym.
Ten berehne olturyp, donuňny berseň az henuz.
HEŇ (p. a:heng) آهنگ - owaz, az-owazyň ölçegi; saz owazy, ses.
Guş gonsun diýp başymga bilbil heňi gurdugym,
Çarşenbe gün çäş wagty gondurdygym bilmezmiň?
HEŇŇAM (p. henga:m) هنگام - 1) wagt, zaman, zamana; pasyl; 2) jemagat, ýygnak; 3) gowga, märeke; heňňam gurmak – gowga etmek.
Agyrdyr heňňamlar, uzakdyr ëllar,
Sorasa ýigitler, sözlese tiller.
Är ölejek, heňňam galar armanly.
Biakyllar heňňam gurar.
HEŇŇÄM, HEŇŇÄME (p. henga:m, henga:me) هنگام//هنگامه - ser. heňňam.
HEPDE (p. hefte) هفته - 1) edi gün, şenbe, ekşenbe, duşenbe, sişenbe, çarşenbe, penşenbe, juma (anna) günleriň jemine hepde diýilýär; 2) edinji gün; 3) öliniň edisi, edinji güni.
Ol ne kimse ötendir äht ile peýmany dört?
Ber jowabyn bu sözüň, hepde-ýu gurbany dört?
HER KES (p.) هر كس - her kim, her kişi, her adam.
Her kes görüp halym meniň zary-girýan ýyglaýyr.
Sözüne ber jowap, her kes sorasa.
HER TAÝ (p-t. her ta:ý) هر تاى - her tarap, her ugur; tört töwerek; sinonimii: her ýan.
Gije-gündiz işim-güýjümdir haý-waý,
Telmuryp ýyglar men gözlenip her taý.
Magtymguly, gezip her taý,
Etmediň jahanda perwaý.
HER ÝAN (her ýa:n) هر يان - her tarap; sinonimii: her taý.
Gämige labyrdyr, derýa näheňdir,
Her ýan barsa özi Döwletalynyň.
HERGIZ (p. hergiz) هر گز - hiç wagt, hiç haçan; düýpden.
Magtymguly hergiz tapmady aman.
Görmedim gün astynda hergiz özümden pester.

HERZE (p.) هرزه - 1) boş, biderek, erliksiz zat; 2) gödek, terbiesiz; 3) haşal (ot).
Aňa bilmen, ahyrym ne terze men,
Köp wagtlar goşulmadym, herze men.
Göz açyp saňa dieýin, herze gülmesden burun.
HERIS (a. hari:s) حريص - 1) nebsewür, nebisjeň, betnebis, mal-mülk ugrunda hars urýan; 2) pes; husyt, ýaramaz.
Heris nebsiň ötdürmez,
Gaçar dünýä, etdirmez.
HERÇENT (p. her-çend) هر چند - her näçe, näçe-de…
Herçent ki ýaşasaň özüň,
ÝAgşy-ýaman galar sözüň.
Jomart herçent gallaç bolsa, bar eýlär.
HESIP (a. hesi:b) حسيب - 1) san, hasap; 2) beýlekilerden artykmaçlygy bilen tapawutlanýan adam, abraýly adam, gadyr-gymmatly şahs; 3) hasaplaýjy.
Magtymguly, bardyr demiň hesibi.
Görelde ëk boldy, bir hesip galdy,
ÝAman ýalawlandy, ël kesip galdy.
Ne hasap, ne hesip, ne belli san bar,
Kişi bilmez, ne söwdaýa sataşdym.
HESRET (a. hasret) حسرت - ser. hasrat.
HET (a. hedd, ks. hodu:d) حد - 1) çäk, ara, ölçeg, iki zadyň arasyndaky çäk, bir zadyň soňy we gyrasy; ara çäk; 2) ýiti, ýitilik; gylyjyň ýitiligi; 3) günäkäre şerigat boýunça berilýän jeza (meselem, arak içene, zyna edene gamçy urmak); het urmak – şerigat kanuny boýunça günäkäri jezalandyrmak (gamçy urmak).
Binamazny geltüriň, tagzyr birle het urun;
hetdiňi bilmek – etjek işiňde öz çägiňi kesgitlemek.
Şeýle güýçlenermi yşkyň zyýada,
Hetdiň bilmeý, aşa-aşa düşüp sen;
hetden aşyrmak – çäkden çykarmak, artdyrmak; hetden aşmak – çäkden çykmak, öte geçmek.
Yşk meni ýandyrdy, hetden aşyrdy.

Boýy uzyn, pes bolmasyn,
Hetden aşa mes bolmasyn;
ne het – çakymyz ëk, synanyşyp bilmeris.
Tebdil etmek, nähý kylmak işini bizge ne het.
HEFTAÝYL (a. Hefta:il) هفتائيل - behişt ady, jennet.
Aşyklar söwdügi bu ne bulagdyr,
Heftaýyl ebwabyn baryp kim açdy?
HEFTEN (p. heft-ten) هفت تن - 1) edi adam; 2) sufizme degişli çeşmelerde aýdylyşyna görä, Allatagala Eri edi yklyma (ser.) bölüp, olaryň her birine özüniň bir ýakyn adamyny belläpdir we olara «abdal» at goýupdyr. Bulara «heftenler», «budala» we «umana» hem diýilýär; ser. öwlüýä.
Nujeba barsam, heftenlere garyşdy,
Abdallardyr çyn peýwesti atamyň.
HI I (a. ha:) ه - arap-pars elipbiýiniň otuz birinji «h» harpy. Muňa «haýy-höwwez» hem diýilýär. Ebjet hasabynda – 5. Bu «hi» iki hilidir. Biri sözüň başynda, ortasynda we ahyrynda gelip, eşitdirilip aýdylýar. Biri diňe sözüň ahyrynda gelýär we eşidilmeýär.
«Hi» - heläketlik bilen aşyklaryn zar eýlemiş,
Mert olanlar yşk ëlunda janyn unutmak gerek.
HI II (a. ha:) ح - arap-pars elipbiýiniň sekizinji «h» harpy. Muňa «haýy-hutty» we «haýy-möhmele» hem diýilýär. Ebjet hasabynda – 8. Bu harp pars sözlerinde ëk, ol arap sözlerine mahsus.
«Hi» - habybyň nuruny sabyk imkän eýledi.
«Hi» - hamdyň ýat edip, hökm ile kemin eýledi.
HIDAÝAT (a. hida:et) هدايت - ser. hedaýat.
HIJR (a. hajr) هجر - aýralyk, jyda düşmek, daş düşmek, birinden jyda düşmek, pyrak (ser.).
Yşkyň belasyndan etip, hanjar maňa, eý, sim-u zer,
Janymga hijriň odudan bir turpa derdeser.
HIJRAN (a. hijra:n) هجران - 1) aýralyk, uzaklyk, daş düşmeklik, dost-ýardan daş düşmek; 2) unudylmaz ajy; dokunma.
Hijran ýagmyry ýagyp, gam sile berd imeni.

Hak seni saklasyn hijran elinden.
Hijran ody ýüregiňe dag salar.
Çydamaz men indi hijran zoruna.

HIJRET (a.) هجرت - «hejr – aýralyk» sözünden; 1) öz watanyňdan daşlaşma; watandan göçüp, başga ere gitme; aýralyk çekme; emigraцiýa (r.); 2) bir şäherden göçüp, başga şäherde ornaşma; 3) Muhammet pygamberiň Mekgeden Medinä göçmegi, şol ýyl musulman ýyl hasabynyň başy hasaplanýar, oňa «hijri» ýyl hasaby diýilýär. Ol milady hasabynyň 622-623-nji ýylyna gabat gelýär. Hijri taryhynyň ýüze çykyşynyň sebäbi: Abu Musa Eş’ary Emen ülkesiniň häkimi eken. Ol ikinji halypa hezret Omara hat ýazyp: «Siz tarapdan maňa ýazylýan hat-permanlaryň taryhy mälim däl, olaryň haýsy wagtda ýazylandygy belli bolanok. Indiki gezek hat ýazylanda, onuň ýazylan taryhyny bellemek gerek» dien pikiri orta atýar. Ikinji halypa pygamberiň şol wagtda ýaşap ýören sahabalaryna ýüz tutýar we belli bir sene döretmek barada olardan maslahat soraýar. Sahabalaryň birnäçesi taryhyň başlangyjyny pygamberiň ölen gününden başlamagy maslahat berýärler, çünki şol gün uly taryhy gündi. Ikinji halypa muny kabul etmeýär, sebäbi ol gün ýadymyza düşse, täzeden gaýgy-gussa batarys diýär. Başga birnäçeleri Muhammediň pygamberlige bellenen gününi taryhyň başlangyjy etmegi teklip edýärler. Hezret Omar muny-da makullamaýar, «çünki şol wagtda men gümradym, entek yslamy kabul etmändim, şoňa görä-de ol ýagdaý ýadyma düşüp, köp gaýgylanaryn» diýýär. Şondan soň bu meseläni çözmegi sorap, hezret Ala hat ýazýarlar. Ol bolsa pygamberiň Mekgeden Medinä göçen gününi taryhyň başy edip almagy maslahat berýär. Şondan soň musulman senesiniň başlangyjy hijretden, ýagny Muhammet pygamberiň Mekgeden Medinä gitmegi niet eden gününden başlanýar. Çünki şol günlerden başlap, yslam döwleti gün-günden ösüp, güýçlenip ugraýar, şol döwür yslamyň uly eňişler gazanmaklygynyň başlangyjy bolýar. Hijret Muhammet pygamberiň kapyrlaryň azar bermeginden dynmak maksady bilen Mekgeden Medinä

göçmekligidir. Muhammet sapar aýynyň ýigrimi edisinde Mekgeden çykyp, üç gün dagyň gowagynda gizlenip, rebigul-owwal aýynyň başynda gowakdan çykyp, Medinä ugraýar we şol aýyň on ikisinde Medinä gelip girýär. Şu hijri senäni kabul etmek hijretden on edi ýyl geçenden soň bolýar. Emma Muhammet pygamber hijret etmegi muharram aýynyň başynda ýüregine düweni sebäpli, taryhyň başlangyjyny şol muharram aýyndan başlapdyrlar. Galyberse-de, muharram aýy beýleki aýlardan has meşhur bolupdyr.

«Waw» - waslyňa etinçä, «hi» - hijretiň bes dälmi?
Lam-elip ëk ygtybar dünýäýi-biwepaga.

HIJRI (a. hijri:) هجرى - ser. hijret.

HILAL (a. hila:l) هلال - ser. helal.

HILE I (a. hi:le, ks. hiel) حيله - 1) mekir, al; oýun; 2) çäre; gudrat, güýçlülik; 3) ýasamalyk, garyşyklyk.

Hile hem bir batyrlykdyr erinde,
Ony başarmaga kişi gerekdir.
Kim galar görmeýin ajal hilesin.
Namart aşnasyna hile getirmiş.

HILE II (hi:li:) حيلى - hili, tüýsli, jüre, kysym.

Her kim gezer bu dünýäde bir hile,
Ýörgün ata-baba ýörigen ëla.

HILM (a.) حلم - 1) sabyrlylyk, sabyr, durnuklylyk; 2) ýumşaklyk, mylaýymlyk.

«Hi» - hilmiň hormaty çün rehm et men binowaga.

HIMMET (a. himmet, ks. himem) همت - ser. hümmet.

Hem pelek üzre melekler diýdiler sad aferin,
Bu makamy-agla ile bu himmetiň görgeç resul.

HIN (hi:n) هين//اين - ýabany haýwanlaryň er asty öýi, mesgeni; ketek, deşik; türk dilinde i:n şekilinde ulanylýar.

Iman bir tilkidir, göwre bir hindir,
Tilki tüssä dözmez hinde, çilimkeş.

HIND (p.) هند - 1) Hindistan; 2) Hindistanda ýaşaýan halk; 3) Hindistanda budda dininde bolan bir halk.

Adyň Ruma düşdi, owazaň gitdi Hinde.
Kaşgar, Hotan, kapyr eger, hind eger.
Deçjal dünýä inse, goşun ýygylsa,
Yzy Hindde bolur, öňi Kars çykar.

HINDI (p. hindi:) هندی - 1) Hindistana degişli, hindistanly, Hindistan halky; 2) gara reňkli; hindi hal – gara hal, gara meň.

Hindi kimin egin-örtiň bolmasa,
Patyşalyk puşeş çigne saldym tut.
Hindi hallar gül ýüzünde jugradyr,
Zar eýleýip, çeken ahym nagradyr.

HINDI HAL (p. ha:l-e hindi:) خال هندی//هندی خال - ser. hindi.

HINDISTAN (p. Hindu:sta:n) هندوستان - Aziýanyň günortasynda, umman deňzi, Bengala aýlagy we Hind okeanyň aralygynda erleşýän bir ýurduň ady. Ol ýurtda bäş müň ýyl mundan ozal hem medeniet bolupdyr. Hindistanda köp ýyllaryň dowamynda araplar, soň Soltan Mahmyt Gaznawy, soň portugaliýalylar, 932-nji hijri (1525-1526) ýylynda bolsa, emir Teýmiriň neslinden bolan Babyr höküm sürüpdir, onuň neslinden-de on edi adam patyşa bolupdyr, HVIII asyrda Nedir şa Hindistanyň bir bölegini basyp alýar, emma häkimieti ene-de Muhammet şa bagyşlaýar. Hindistan iki ýüz ýylyň dowamynda Angliýanyň koloniýasy bolup gelipdir. Mahatma Gandiniň ëlbaşçylygy astynda hindi halky 1947-nji ýylda özbaşdaklyk gazandy. Şol ýylda iki – Hindistan we Pakistan respublikalary emele geldi. Hindistanyň paýtagty «Täze Deli» şäheri, Pakistanyň paýtagty bolsa Rawelpendi şäheridir. 1971-nji ýylda gündogar Pakistanda ýaşaýan bengal halky Pakistan harby reжimiň zulumyna çydaman, milli azatlyk ugrunda göreşip, Bangladeş respublikasyny döretdiler. Şeýlelikde, Pakistan hem iki respublika bölündi. Türkmen klassyky edebiýatynda «Hindistan» diýlip ady tutulýan ýurt häzirki döwürde üç döwlete bölündi.

Magtymguly, Rumustana,
Çaldy gylyç Hindistana.
Ëkarda Hindistany,

Arkada Türküstany.
HINT (p. hind) هند - ser. hind.
HIRMAN (a. hirma:n) حرمان - 1) mahrum, mahrum bolmak; zyýan çekenlik; 2) paýsyzlyk, ryzksyzlyk; 3) umytsyzlyk, namutlyk.
Bölek-bölek kepderler,
«Huw» diýr hirman içinde.
HIRS (a.) حرص - nebsewürlik, nebisjeňlik, betnebislik, tamakinlik; ser. hars.
Nebsi-şeýtan – dünýä hirsin terk etsem,
Şeraban-tehuran bulag etişse.
HIRSI-H²WES (a. hirs we hewes) حرص و هوس - nebsewürlik we isleg-arzuw.
Dünýä ýalançydyr, hirsi-höwesdir,
ÝAlançyga bil baglamak hebesdir.
HISSE (a.) حصّه - ser. esse.
Yşkym bardyr Mejnundan altmyş hisse zyýada,
Kuwwatym bardyr kyrk ýyl ders aýdarga Perhada.
HIFZ (a.) حفظ - ser. hyfz.
HIÇ (p. hi:ç) هیچ - 1) ëk bolan, azajyk; 2) bihuda, biderek; puç; 3) asla, düýpden, büs-bütin.
Gögerse dyrnaklar, alarsa gözler,
Imandan özgesi hiçdir, ýaranlar.
Bu sözden hiç habarym ëk,
Habarsyz binowa kyldy.
HIÇ AHAT (p-a. hi:ç ahad) هیچ احد - ser. ahat.
HOW ENE (a. Hawwa:-ene) حوّا انا - ser. Hawa.
Gudrat bilen şol şeýtanyň şerbetin,
Adam ata bilen How ene içdi.
HOWA (a. hawa:) هوا - 1) arzuw, meýil, isleg, höwes, nebsiň meýli; 2) yşk, hezil, keýp; 3) Eriň töweregini gurşap alan gaz gatlagy; el, ýuwaş we ýakymly şemal; howaly – arzuwly, ýakymly şemally; howaýy-wasl – gowuşmak meýli, birigmek höwesi.

Bilbil hüjüm eden howaly baglar,
Bilbil senden geçer, pygan eglenmez.
Ýüregim joşduryr yşkyň howasy,
Ýykylar, hiç galmaz dünýä binasy.
Dost, howaýy-waslyňy men şunça çendan isterem.
HOWAÝY-WASL (a. hawa:ý-e wasl) هوای وصل - ser. howa.
HOWAÝY-H²WES (a. hawa: we hewes) هوا و هوس - 1) arzuw we isleg; 2) yşk we meýil; 3) nebsiň islegi. Şu iki söz hemişe sinonim bolup gelýär.
Hak gullugna ëkdur zerre mejalym.
HOWALA (a. hawa:le) حواله - 1) iberme, tabşyrma; ýüz tutma; 2) pul perewod etmek, pul ýa-da bir zady hat üsti bilen birine bermek.
Howala berip serini,
Dem gelgençe döwran istär.
Gam hüjüm eýläp gökden, zemin sary inende,
Pelek elimden tutup, howala berdi meni.
HOWALANMAK (a-t. hawa:lanmak) هوالانمق - 1) salgym atmak, salgymlap görünmek; 2) gm. hyjuwlanmak, hyýallanmak, ruhy göterilmek.
Köňül perwaz etdi, galdy erinden,
Howalanmyş, gökden inmez ýaranlar.
Gördüm, bir laçyn geler,
Howada howalanar.
HOWANDAR (a-p. hawa:-da:r) هوادار - «hawa» we pars dilindäki «daşten – ee bolmak» dien işligiň häzirki zaman düýp işligi bolan «dar» sözlerinden emele gelen goşma at; 1) tarapdar, arkadaýanç; 2) höwesli, aşyk, berlen.
Ondan soňra ogul-gyza howandar,
Ser jydasy, zülpükary gerekdir.
HOWASSY-HAMSA (a. hawa:ss-e hamsa) حواص خمسه - 1) bäş duýgular; 2) ynsanda we haýwanda bolan bäş duýgy: görmek, eşitmek, ys almak, tagamy duýmak, syzyş, lezzet alyş.
Bäş – howassy-hamsa, altydyr – alty jähet.

HOWATYR (a. hawa:tir, bs. ha:tir) خواطر - 1) gorky, howp; 2) ser. hatyr.
Howatyr eýleýir, märekä barmaz.
Howatyry bolan erde,
Ýürek edip namart ýatmaz.
HOWZY-K²WSER (a. hawz-e kewser) حوض كوثر - ser. howuz we köwser.
HOWLAÇ (p. hawlek) هولك - mama keseli, el-aýakda döreýän ýara, baş.
Rum şäherni eýlär sagyka harap,
Emeni howlaç ýykar, Müsüri akrap.
HOWP (a. hawf) خوف - 1) gorkma, gorky; 2) sufizmde hudaýyň garşysynda adamyň öz borjuny erine etirip bilmezligi zerarly günäkärligini aňmak; howp etmek (howpa düşmek) – gorkmak, heder etmek.
Kerim-a, gün-günden kem boldy howpum.
Maglumdyr ki, ahyretden howp etmez.
Müъmünler hoş bolur, howp eder asy.
Howpa düşer tende jan,
Lerzana geler jahan.
HOWUZ (a. hawz) حوض - howluda ýa-da bagda suw saklamak üçin daşdan, kerpiçden ýasalýan ýörite çukur; howzy-köwser – behiştde bolan bir çeşmäniň ady.
Mermerden howuzly, köwser dek suwlar,
Tahaýýyr eýleýip çaşdym, ýaranlar.
Behişdiň otlagyn ýaýlar,
Howzy-köwser suwlagydyr.
HOWUL (a. hawl) هول - gorky, gorkma, howp; howly-kyýamat – kyýamatdan gorkma, ahyrzaman gorkusy.
Dide hunbar eýleban, howly-kyýamat ýat kyl…
Kim saňa taňla ýürek efgar bolmasdan burun.
HOJA (p. ha:je, ks. ha:jega:n) خواجه - 1) ee, hojaýyn, aga; 2) mugallym, ussat.
Itniň balasyny tula azdyrar,

Hojasy geçirer, bende azdyrar.
Hojam Ahmet ÝAsawy ýüz sopy bile,
Keştisiz derýadan şeýle geçdiler;
3) Alla, hudaý, ee, ýaradan, taňry.
Men ermes men hojamga gulluk berja getürgen,
²zi erur bendeni oýnatgan hem ýaturgan;
4) gulçulyk döwründe dörän we aslynda häkim gatlaga mahsus bolan soцial titul. Pars dilinde «haja», türki dillerde bolsa «hoja» şekilinde ulanylýar. Araplaryň Eýrany we Orta Aziýany basyp alan ilkinji döwründe (VIII asyr) bu söz «hozaýna» şekilinde ýaýrap, soň hoja we haja şekiline öwrülip gidýär. Feodalizm döwründe hojalar özlerini yslamyň aristokrat synpyna, ýagny Muhammediň nesline we sahabalaryna (ser.) degişli hasap edip, muny hatda şol wagtyň hökümdarlaryndan ýörite möhürläp alnan hat-petek bilen delillendiripdirler. Hojalaryň uly bölegi salgytdan hem azat edilipdir, bir bölegi bolsa diňe hüşür (ondan bir) salgydyny töläpdir. Hojalar aýratyn hukukly aristokrat gatlagy bolany üçin, sada adamlar hoja gyzyna öýlenip bilmändirler. Hojalar mydama özara gyz alyp-berşipdirler.
Hoja tituly samanylar döwletinde ilkinji gezek H asyrda peýda bolýar. Bu titul uly döwlet işgärlerine, ministrlere berilýär. Seljuklar döwründe bu tituly göteren Hoja Nyzamyl-mülk meşhurdyr. Şu döwürde «hoja» sözi «mugallym, ussat» dien manylaryna-da ee bolupdyr. HIII asyrda baý söwdagärler hem hoja titulyny göteripdirler. HV asyrdan başlap, Orta Aziýada hojalar häkimietiň ele alynmagynda esasy rolь oýnaýarlar (mes.: hoja Ahrar). Hoja ady nesilden-nesle geçip, olar özlerini mukaddes adam hasap edýärler. Şu ada bukulyp, olaryň pyssy-pyjurlyk edýändiklerini halk we öňdebaryjy şahyrlar belläpdirler.
Sufizmde hoja sözi mürşit – ëlbaşçy dien manna ee bolupdyr.
Hoja, seýit, beg-u hanlar,
Ahyrsoňy ölejekdir.
Hoja, seýit, beg, patyşa gul galmaz.
Garaçymyň ýa seýitmiň, hojamyň?

HOJA AHMET (p-a. Ha:ja Ahmed) خواجه احمد - Hoja Ahmet ÝAsawy – HII asyrda Orta Aziýada ýaşap geçen meşhur sopy we şahyr. Ol 1105-nji ýylda häzirki Gazagystanyň Türküstan raýonynyň ÝAsa (ÝAssy) dien obasynda Şyh Ybraýym atly ruhanynyň maşgalasynda eneden bolýar  we 1166-njy ýylda-da şol erde aradan çykýar. Hoja Ahmet ýaşlykda etim galyp, Arslan baba dien işanyň elinde terbielenýär, soňra Buharada meşhur sopy hoja ÝUsup Hemedanydan sapak alýar. Ol belli sopy hökmünde Orta Aziýada giňden şöhrat gazanypdyr. Hoja Ahmet özüniň dini-mistiki häsiete ee bolan şygyrlaryny «Hikmet» diýip atlandyrypdyr. Hoja Ahmediň ençeme müritleri-şägirtleri bolupdyr. Ol birnäçe asyryň dowamynda keramatly öwlüýä, pir hasaplanypdyr. Ol hakda köp rowaýatlar döräpdir. «Medinede Muhammet, Türküstanda Hoja Ahmet» dien sözler halk arasynda ýaýrapdyr. ÝAsawynyň mazary Türküstan şäheriniň ýanyndaky ÝAsa (ÝAssy) obasynda erleşýär. Takmynan 1395-1397-nji ýyllarda emir Teýmur Hoja Ahmediň köne mazarynyň üstüne haşamatly uly gümmez saldyrypdyr (seret: N.M.Mallaew. ²zbek edebiýatynyň taryhy, Daşkent, 1963, 184-194 sah.).

Hyrka geen Hoja Ahmet,
Seýramdadyr-Seýramda,
Hajy Bektaş, Abdylkadyr,
Hoja Ahmet, ymam Ryzadyr.

HOJA ÝUSUP BABA خواجه یوسف بابا - ser. Abu ÝAkup Hemedany.

HOJA ÝUSUP HEMEDANY (p-a. Ha:je ÝU:suf Hemeda:ny:) خواجه یوسف همدانی - Abu ÝAkup ÝUsup ibn Eýýup Hemedany – sufizm taglymatynyň nakyşbendi ugrunyň uly bir wekili. Ol 1048-nji ýylda doglup, 1140-njy ýylda hem aradan çykypdyr, köp wagtlap Maryda ýaşapdyr we Mary sopularynyň arasynda uly abraýa ee bolupdyr. Abu ÝAkubyň mazary gadymy Mary şäheriniň harabalygynda erleşýär, onuň üstünde ýörite metjit-gümmez salnypdyr. Oňa «Hoja ÝUsup», «Hoja ÝUsup baba» hem diýilýär.

Hoja ÝUsup Hemedany,
Şol şahy-Kengan içinde.
HOKGA (a. hokka) حقّه - 1) guty, içine göwher, gyzyl-kümüşden edilen zatlar salynýan kiçijik gapyrjak; 2) hile, mekirlik; 3) gm. agyz; hokgabaz – hilegär, mekir, aldawçy.
Kany sandyk, hokga, lagl-u göwherler,
Hemme salyp, äşkär, nahan geçipdir.
Köňül hokgasynda berre – imandyr,
Nebsiň - аждarhadyr, böri-şeýtandyr.
HOPLAMAK هوپلامق - 1) hop etmek, hopba edip ýapyşmak; 2) götermek, hopba edip götermek.
Dünýä bunýadyna goýmagyl köňül,
Ýykar ajal bir hoplasa bat bilen.
HOR (p. ha:r) خوار - 1) biçäre, zelil, ygtybarsyz, ejiz; 2) arryk, semiz däl; horluk – biçärelik, ejizlik, zelillik; arryklyk; hor galmak – horlanmak, ejizlemek.
Hor galmaz alanlar bilenden bilik,
Dostun duşman eder bolsa bet gylyk.
Magtymguly diýdi, jannyň dirligne,
Musulmany goýma kapyr horlugna.
HORASAN (p. Hora:sa:n) خراسان - 1) gündogar, gündogar tarap; 2) häzirki Eýranyň demirgazyk-gündogarynda erleşýän bir welaýatyň ady. Onuň merkezi Maşat şäheridir. Horasan demirgazyk-gündogar tarapdan Türkmenistan, gündogar tarapdan-da Owganystan bilen serhetdeşdir. Onuň demirgazyk tarapy daglyk. Möhüm daglary: Aladag, Binalut, Hezar mesjit. Meşhur derýalary: Etrek, Gürgen, Keşfrut, Ebrişem, Jam derýalary. Esasy şäherleri: Nişabur, Sebzewar, Guçan, Isferaýyn, Şirwan, Büjnurt, Deregez, Firdöws, Turbat Jam, Turbat Haýdary, Käşmer, Günabat, Tebes, Birjent we b. Horasanyň merkezi – Maşat şäherinde şaýylaryň sekizinji ymamy hezret Abulhasan Aly ibn Musa Käzimiň (lakamy Ryza) mazary erleşýär. Horasan gadymdan bäri ylmyň, medenietiň we edebiýatyň uly merkezlerinden biri bolupdyr. Şu erden beýik şahyr, alymlar

döräpdir. Şolardan Firdöwsini, Omar Haýýamy, Feridetdin Attary, Gazalyny, Hoja Nesiretdin Tusyny, Hoja Nyzamyl-mülki we başgalary görkezmek bolar; 2) gadym döwürde Horasan häzirki territoriýadan başga günorta Türkmenistanyň birnäçe erini we Owganystanyň demirgazyk-günbatar bölegini öz içine alypdyr. Köne Horasanyň möhüm şäherleri: Mary, Balh, Badahşan, Hyrat we b. Alty asyryň dowamynda Balh, Mary (Merw) we Nişabur şäherleri Eýran şalarynyň merkezi bolupdyr.

Haraba döner Horasan, –
At aýagna galar egsan.
Eýran, Turany gezip, azmy-Horasan geldi,
Ol köňüldir, uçadyr, asmana, perwazy tört.

HOREZM (horezm dilinde: ha:rezm) خوارزم - Amyderýanyň, Kaspi deňziniň we Aral derýasynyň aralygynda erleşýän Türküstanyň gadymy böleklerinden biri. Amyderýanyň aşaky akymynda erleşýän gadymy medeni oazis. Onuň territoriýasy häzirki ²zbegistanyň Horezm welaýatyny, Garagalpagystany, Türkmenistanyň Daşhowuz welaýatyny öz içine alýar.

ÝAkut Hamawy özüniň «Mugjemul-buldan» atly kitabynyň (1224) ikinji jildinde (480 sah.) Horezm barada şeýle ýazýar: «… Horezm şol territoriýanyň hemmesiniň adydyr, onuň uly şäherine Jürjaniýe diýilýär, erli ilat bolsa oňa Gürgenç diýýär.

Horezm sözi horezmi dilinde iki sany «har» (et manysynda) we «rezm» (odun manysynda) dien sözlerden emele gelipdir». Onuň şeýle atlandyrylmagynyň sebäbini ÝAkut aşakdaky ýaly düşündirýär: Gadym patyşalaryň biri gazaba uçran dört ýüz sany görnükli işgärini oturymly erden uzak bolan şol ere sürgün edýär. Olar iýmäge zat tapmansoňlar derýadan balyk tutup, ot ýakyp, şara çekip iýýärler. Şeýdip, köp wagtlap ýaşaýarlar. Birnäçe mütdetden soň patyşanyň gazaby köşeşýär. Ol sürgün edilenleri tapyp getirmegi buýurýar. Baryp görseler, ol adamlar ot ýakyp, balyk etini iýip ýaşaýar ekenler. Şol sebäpli-de ol ýurda Horezm (balyk eti-ha:r – odun-rezm) ady galýar. Horezm sözüniň döreýşi barada başga rowaýatlar hem bar.

Aby-Jeýhun harap eýlär Horezmi,
Daşynda her ülke bar, bil, harap eýlär.
Horezm ýurdunda ýatan jananlar,
Ismi Mahmyt - är päliwan, şypa ber!
HORLAMAK خورلامق - hor çekmek, horruk çekmek (ukuda).
Sen peragat uýkusynda horlaýyp,
Gaza gylyç çekip durmuş gezenip.
HORLUK (p-t. ho:r-luk, ha:r-lyk) خوارليق - ser. hor.
HORMAT (a.) حرمت - 1) abraý, ezizlik; sylag, hezzet; 2) haram bolmak; 3) saklanmagy we sylanmagy wajyp zat.
Hormat ile hak salam bergen safy-ulla kibi,
Älemi gark eýlegen Nuhy-nebi-ulla kibi.
HORRAM (p. horrem) خرّم - 1) şat, şadyýan, hoş; 2) göwün açyjy; gülleýän, gülläp ösýän, göm-gök bolup oturan; horram şejerler – gülläp ösýän agaçlar, göm-gök bolup oturan agaçlar. Bu söz käbir şiwede «poram» şekilinde ulanylýar.
²tdi hoşwagt, horram wagtym.
Horram-u hoşhal idim.
Müň dürli miweler, horram şejerler.
Ne hastaýam, ne horram, ne murdaýam, ne zinde.
HORRAM ŞEJER (p-a. horram şejer) خرّم شجر - ser. horram.
HORRAMWAR (p. horram-wa:r) خرّم وار - şatlykly, şat bolup; şat ýaly, şatlarça.
Saýyl hem tutup ëlny,
Gitdi hoşy-horramwar.
HORRUK TARTMAK هورريق تارتمق - hor çekmek; ser. horlamak.
Hernä ol döw horruk tartyp ýatanda.
HOSSAR (p. hasta:r) خواستار - 1) isleýän, istegli; «ha:sten – islemek» işliginden ýasalan at, sypat; 2) arkadaýanç, howandar; garyndaş.
Ýigidiň ady tutular,
Garyndaş, hossar biläni.

HOTAN (p.) ختن - gündogar Türküstanda ýa-da Hytaý Türküstanynda Kaşgaryň günortasynda erleşýän ülkäniň gadymy ady hem-de şol erde bolan şäher ady. Şu ülkäniň müşgi we müşk alynýan keýigi meşhurdyr.
Çawy düşüp Hytaý bile Hotanga,
Bir emiri-sahypkyran ýaratdy.
Kaşgar, Hotan, kapyr eger, hint eger,
Hytaýa asmandan кеждümler ýagar.
HOŞ (p.) خوش - 1) oňat, gowy, ýakymly, şatlykly; 2) şat, keýpi kök, şadyýan, horram (ser.); 3) gözel, owadan; 4) geň, töfe; hoşluk – şatlyk, ýagşylyk, gowulyk; gözellik; geňlik.
Hoşlugym ëk oýnamaga, gülmäge,
Rakyp goýmaz dogrulyban barmaga.
Aýry söwdaýa salyban raýyny her bendäniň,
Hoş ajap serişde birle murdanyň hem zindäniň;
hoş hal – haly oňat, şat, oňat ýagdaý.
Ýüz gün ötse, ýada düşmez, belli hoş halda eken;
hoş gelmek – ýakmak, halamak, halanmak; şatlykly gelmek.
Eger on ýaşa geler, oglanlykdan huş geler,
Iýmek-içmek hoş geler köý köp bolar başynda.
Şat gelenler tutabilmez özüni,
Hoş hem gelse, ýyglap geçer halymga.
HOŞ GELMEK (p-t.) خوش گلمك - ser. hoş.
HOŞ HAL (p-a. hoş-ha:l) خوش حال - ser. hoş.
HOŞ HAP (    p. hoş-ha:b) خوش خواب - ser. hap.
HOŞA (p. hu:şe) خوشه - 1) baş, bir baldakda erleşip, biri-biriniň ýanynda bolan birnäçe däne ýa-da gül; arpa-bugdaý ýaly ekiniň hasyly ýygnalanda, dökülip, gaçyp galýan däneler, başlar; 2) salkym, meselem, üzüm salkymy.
²tdi gyzgynly mahal,
Oraksyz hoşa etdiň.
HOŞBAGT (p. hoş-baht) خوشبخت - bagtly, bagty açyk; antonimi: betbagt.

HOŞWAGT (p-a. hoş-wakt) خوشوقت - şat, hoşal, wagty hoş, horram.
Erde hoşwagt ýatar posty atamyň.
Dost işiňe hoşwagt, duşman haýrandyr.
²tdi hoşwagt, horram wagtym,
Bozuldy tylladan tagtym.
HOŞGÄH (p. hoş-ga:h) خوشگاه - pars dilindäki «hoş» we «wagt» hem-de «mekan» manylaryny berýän «ga:h» sözlerinden emele gelen goşma at; 1) hoşwagt, şatlykly zaman; 2) gm. aýallaryň uýat organy.
Köňlümiň hoşgähi sen-sen,
Sil rowan ýaşdan, dogrusy.
HOŞK (p.) خشك - ser. höşk; hoşk istihan – gury süňk.
Eger hiç isem saňa geler men,
Hoşk istihan isem, gana geler men.
HOŞLANMAK (p-t.) خوشلانمق - 1) şatlanmak, hoşal bolmak, razy bolmak; 2) hezil etmek.
It ýalyn topraga dökseň hoşlanar,
Topragy, tabagy, tasy näbilsin.
HOŞLUK (p-t. hoş-lyk) خوشليق - ser. hoş.
Düşdi bir hoşluk jahana nusratyň görgeç resul,
Sernegüwn boldy senemler lemgatyň görgeç resul.
Nebatsyz, giýasyz niçe ýazlar bar,
Hoşluk bilen öten gyşyna degmez.
HOŞNEMA (p. hoş-nema:) خوش نما - oňat görnüşli adam, daş görnüşi oňat adam; boýy-syraty owadan adam.
Jesedim hoşnema, jigerim birýan,
Ýüregim pürgamdyr, gözlerim giryan.
HOŞNUT (p. hoşnu:d) خوشنود//خشنود - 1) şat, şadyýan; 2) razy, minnetdar.
Ataň hoşnut bolmaga,
Eneň mährin salmaga.
Bu gün hoşnut bolsaň, taňla heýhatdyr,
Haýypdyr janyňa çilim çekmegil!

HOŞROÝ (p. hoş-ru:ý) خوشروی - oňat ýüzli, gözel görkli; owadan, gözel, görmegeý, gözel görkli, güler ýüzli.
Ogly hoşroý bolsa edermişler şat.
Göýä ki döwleti bolandyr zyýat.
HOŞTAPLAŞMAK خوشتاپلاشمق - mylaýym bolmak, hoş bolmak, şatlanmak. Bu sözüň «hoşwagtlaşyp» dien warianty hem bar.
Hoş günüňde hoştaplaşyp gezmäge,
Baryşmaga, gelişmäge ýat ýagşy.
HOŞRU (p. hoş-ru:) خوشرو - ser. hoşroý.
Gerek hoşru perizady ýigidiň.
HOŞHAL (p-a. hoş-ha:l) خوشحال - şat, şadyýan, hoşal, begençli; hoşhal bolmak – şat bolmak, begenmek.
Hataryň ýüz-müň perişan, kethudalyk gaýgusy,
Ne ajap hoşhal idiň, özüňni bilmesden burun.
H$^{2}$WES (a. hewes) هوس - 1) meýil, isleg; arzuw; 2) gelip geçýän arzuw, wagtlaýyn meýil; 3) dälilik, bir hili dälilik keseli.
Höwesim bar, bir gyz guçsam,
Diýsem, sözümni erkana.
Başym ýüz höwesde, köňül joşgunda,
Girdaba düşüp men däli daşgynda.
H$^{2}$WESLEMEK هوسلمك - meýil etmek, islemek, arzuw etmek.
Peragat ýatyrdym nebsimni besläp,
Turdy köňlüm ýar jemalyn höwesläp.
H$^{2}$DÜRLEMEK هودیرلمك - hödür etmek, bermek, özüňde bar zadyňy birine almak üçin ündemek.
$^{2}$zün hödürleýip juwan,
Kalbymda, görüň, mar kyldy.
H$^{2}$ZIR (a. hozu:r) حضور - 1) lezzet, eşret; 2) haýyr; kömek; 3) bolma, biriniň ýanynda bolma; 4) rahat, asudalyk, aram; 5) uly adamlaryň atlarynyň öňünden hormat üçin getirilýän we ýazylýan söz.
Nebsiň aýdar: «Urgun, bu bir hözirdir!».
Tapyp senden halk hözir.
Ne hözirli günmüşdik bolup gitsek diwana.

H$^{2}$KMAN (a. hokmen) حكماً - höküm boýunça; hökmünde; hökmany, gürrüňsiz, mejbury.
Garyp düşseň, hökman açar aýbyňy,
Dost bolup ýaşasaň beýik han bilen.
H$^{2}$KMI-DAWARY (a-p. hokm-e da:weri:) حكم داورى - ser. dawar.
H$^{2}$KMI-ROWAN (a-p. hokm-e rewa:n) حكم روان - ser. höküm.
H$^{2}$KMI-SÜLEÝMAN (a. hokm-e Soleýma:n) حمك سليمان - Süleýmanyň hökmi, Süleýmanyň çykaran karary; Süleýmanyň güýji, dawany çözmekde Süleýmanyň gelen netijesi. Onuň taryhy şeýle: «Süleýmanyň kakasy Dawut ewreýleriň patyşasy bolup, olaryň arasynda ýüze çykýan dürli dawalary adalatly çözýär eken. Şol wagtlar Süleýman entek on bir ýaşynyň içindäki oglan eken. Dawut bolsa eýýäm garrap, ömrüniň ahyrky günlerini geçirýän eken. Şoňa görä, ol Beni-Ysraýylyň (ewreýleriň) geljegi barada oýlanyp, özünden soň kimiň ëlbaşçy bolmalydygy hakda pikirlenýär. Onuň birnäçe ogly bolýar. Emma Süleýman hemmeden kiçidigine garamazdan, örän akylly we parasatly bolýar, ylmy, bilimi hemmeden ëkary bolýar.
Adat boýunça Dawut adamlaryň dawasyny çözýän, arza-şikaýatlaryna etişýän mahalynda Süleýmany-da, tejribesi artyp, kazylyk işini ökde ele alar ýaly, öz ýanynda oturdýan eken, ony geljekde halkyň işlerini dogry alyp barmaga taýýarlaýan eken.
Bir gezek Dawudyň sud oturşygynda Süleýman onuň gapdalynda oturýar. Suda gelen iki tarap içeri girýär. Olaryň biri şeýle diýýär: «Meniň ekinim bardy, hasyly etişipdi, ony ormak, ýygnamak wagty gelip etipdi. Emma şu adamyň goýunlary bir gijede meniň ekinime girip, ony derbi-dagyn edipdirler, derde ýarar ýaly zat goýmandyrlar». Şu sözleri eşiden beýleki tarap bu delilleriň garşysynda hiç zat diýip bilmeýär. Şeýlelikde, onuň günäkärligi äşgär bolýar. Dawut birinji tarapa zyýan etirendigi we sowuk-salalyga ël berendigi üçin ikinji tarap goýunlaryny ekin eesine bermeli dien karar çykarýar. Şol pursatda Allatagala tarapyndan ylym we hikmet ylham edilen ýaş Süleýman söz alyp, «bu höküm (karar) eňilleşdirilse, gowy boljak» diýýär. Meýlisdäki adamlar

ýaş ýigidiň bu sözüne geň galýarlar we onuň sözüniň yzyna garaşýarlar. Şonda Süleýman: «Bu dawanyň adalatly çözgüdi şeýle: goýunlary ekin eesine tabşyrmaly, goý, ol goýunlary saklasyn, ýüňlerini gyrkyp peýdalansyn, süýdünden ýag alsyn. Ekin meýdanyny bolsa goýunlaryň eesine bermeli. Goý, ol-da eri eksin, hasyl etişdirsin, öňki ýagdaýyna etirsin. Şondan soň ekin meýdanyny we goýunlary öz hakyky eelerine tabşyrmaly. Şeýle edilse, hiç bir tarapa zyýan etmez, şu höküm-karar adalata has ýakyn we kazylyk kanunlaryna doly laýyk geler» diýýär. Bu ýagdaý Süleýmanyň hakykatdan-da pygamberligiň we patyşalygyň mirasdüşeri bolup biljekdigini subut edýär. Şondan soň Dawut Süleýmany, ýaşynyň beýleki ogullarynyňkydan kiçidigine garamazdan, öz mirasdüşeri edip belleýär, beýlekileri bolsa oňa boýun bolmaga çagyrýar: ser. Süleýman I.
ÝAgşy aýal ele gelmez,
Nadan ýagşy gadryn bilmez,
Aýalsyza mydar bolmaz,
Dönseň hökmi-Süleýmana.
H²KÜM (a. hokm, ks. ahka:m) حكم - 1) hökümet, häkimlik; 2) buýruk, perman; 3) kuwwat, ähmiet, täsir; 4) karar; höküm etmek (eýlemek) – buýurmak; hökmi-rowan – buýrugy ýöreýän.
Älemme hökm eden Isgender soltan,
Ajalyň derdine tapmady derman.
Höküm eýledi ol hudaý.
Tagty synyp, hökmi-rowan göterler.
H²KÜMDAR (a-p. hokm-da:r) حكمدار - «höküm – buýruk» we pars dilindäki «daşten – ee bolmak» işliginiň buýruk formasyndan emele gelen goşma at; höküm eesi, häkim; patyşa. Bu söz käbir golýazmalarda we neşirde «häkimdary» şekilinde nädogry berlipdir, onuň «häkim äri» dien warianty-da bar.
Bibat bolup, dönsün Lutuň şährine,
Her ýurduň hökümdary bolmasa.
Ýylan ogşap aждara,
Mur hökümdar kişmire.

H$^2$L (hö:l) هول - öl, gury däl.
Bir gün oragyny alar eline,
Höl, gury dalnamaý, biçip baradyr.
H$^2$REK (p. hura:k) خوراك - 1) iýmit, iýilýän zat, tagam, nahar; 2) adamyň bir gezekde iýýän nahary.
Çekdigim naladyr, ýüregim gamkeş,
Höregim ataşdyr Semender bile.
H$^2$ŞK (p. hoşk) خشك - 1) gury, gurak; suwsuz; 2) solan we miwesiz ösümlik; höşk nan – gury çörek; höşk istihan isem – gury süňk bolsam.
Niçeler hasratda tapyp höşk nany.
Höşk istihan isem, gana geler men.
Çeşmeler höşk boldy, daşlar mum boldy,
Güwýa boldy tiller Çowdur han üçin.
H$^2$ŞK ISTIHAN (p. hoşk ostiha:n) خشك استخوان - ser. höşk.
H$^2$ŞK NAN (p. hoşk na:n) خشك نان - ser. höşk.
HUB (p. hu:b) خوب - ser. hup.
HUBAN (p. hu:ba:n, bs. hu:b) خوبان - ser. hup.
Säher hudaga ýyglan diýp,
Sekiz behişt huban geler.
HUBAP (a. haba:b) حباب - 1) köpürjik, ýagyş ýaganda ýa-da bir zat taşlananda, suwuň ýüzünde emele gelýän içi howadan doly gabarçak; 2) çyranyň üstünde goýulýan çüýşeden ýa-da bulurdan ýasalan abaжur; 3) yşk, dostluk, söýgi.
Dünýä bir dünýädir, adam hubapdyr,
Hubap suwda baky galmaz, ýaranlar!
HUW (a. howe) هُوَ - 1) arap dilinde üçünji şahs görkezme çalyşmasy; o, ol, şol; 2) gm. sufizmde: Allatagala, hudaý.
El-aýagyn baglaýyp, ÝUnusny derýa atdylar,
Niçe wagt tagat çekip «huw!» diýdi bir balyk bilen.
Bir garyp aşyk menem, ýar, seni senden isterem,
Gije-ýu gündiz, biliň, huw-haýa aşyk bolmuşam.
HUW HAK (howe hakk) هُوَ حق - 1) ol hakdyr; ol Alladyr; 2) ýa hudaý, ýa Alla, eý Alla, eý hudaý.

«Huw hak» diýip çykdy alty pyýada,
«Adam imdi geler», durgun diýdiler.
HUWT (a. hu:t) حوت - 1) balyk, uly balyk; 2) Eýran şemsi aýlarynyň iň soňkusy (isfent), şemsi ýylyň on ikinji aýy (şubat).
Bilermu sen kaýsy derýa içinde,
Adamzat jigerli ýatan huwt nedir?
HUDA (p. hoda:) خدا - 1) Alla, taňry, ýaradan, biribar, reb (ser.); 2) ee, hojaýyn, sahyp (ser.), (bu many bilen diňe käbir goşma sözlerde gabat gelýär. Meselem: kethuda).
El uzatma köp pisada, ýör hudadan howp edip.
Säher turup, nalyş kylsam hudaýa,
Güne gol göterip, ýalbarsam aýa.
HUDAWEND-A (p. hoda:wend-a) خدا وندا - ser. hudawent.
HUDAWENT (p. hoda:wend) خداوند - 1) hudaý, Alla; 2) ee, hojaýyn; ser. huda; hudawend-a – eý hudaý, eý taňrym.
Hudawend-a, gerçe nebsim ýamandyr,
Dilegim dergahdan nury-imandyr.
HUDAÝ (p. hoda:ý) خدا//خدای - ser. huda.
HUDATERS (p. hoda:-ters) خداترس - «huda – Alla» we pars dilindäki «tersiden – gorkmak» işliginiň buýruk formasyndan ýasalan goşma at, sypat; hudaýdan gorkýan adam, päk, arassa adam.
Kim hudatersdir aňa derkär imes mal-u menal.
HUZZAR (a. hozza:r, bs. ha:zir) حضّار - ser. hazyr.
HUZUR (a. hozu:r) حضور - 1) öň, ýan, garşy; 2) bolma, ýanynda bolma; 3) rahat, asuda, dynç; bihuzur – närahat, asuda däl; huzur şägirt – ýanyndaky şägirt, garşysyndaky şägirt.
Hezreti-Dawudyň huzur şägirdi,
Alty müň alty ýüz ahenger geçdi.
Bir bihuzur tapsa huzur,
Per baglaýyp asman çykar.
HUK (p. hu:k) خوك - doňuz, garakeýik; arapçasy hynzy:r.
Gybatkeş suraty doňuz-u hukdur,
Garny ere deger, gözleri gökdür.

HUKAMA (a. hokama:, bs. hekim) حکما - ser. hekim.
HUKKAM (a. hokka:m, bs. häkim) حکّام - ser. häkim.
HULAFA (a. holafa:, bs. hali:fe) خلفا - ser. halypa.
HULAÇ (p. hawlek) هولاچ//هولك - 1) mama keseli, el-aýak ýarasy; 2) kişmiş.

Emeni hulaç ýykar, Müsüri akrap…
Reý ülkesin dilnip er harap eýlär.

HULK (a. holk, ks. ahla:k) خلق - 1) gylyk, häsiet; zat, boluş, tebigat, ynsanyň oňat ýa-da erbet häsietleri; 2) oňat gylyk-häsiet; hulky-hoş – 1) hoş gylyk, gowy häsietli; 2) oňat gylyk, gowy häsiet.

Sarp kyl päk tiliňni, hulky-hoş bügzide bol,
Kyl duta puştuň amaldan, biriýa senjide bol!
Akylly är mesgen tutmaz,
Hulky söýülmegen erde.

HULKY-HOŞ (a-p. holk-e hoş) خلق خوش - ser. hulk.
HUM (p. hom) خم - suw, sirke, çakyr ýa-da başga suwuklyk guýmak üçin ulanylýan daşy syrçaly ýa-da syrçasyz uly küýze, arapça «humra» diýilýär.

Humlar jam boldular, jamlar hum boldy.
Höwesler ýas boldy, pişäm gam boldy.

HUMA, HUMAÝ (p. homa:, homa:ý) هما//همای - 1) okean adalarynda bolýan we süňk iýýän bir guş; 2) jennet guşy; 2) döwlet guşy; mifiki bir guşuň ady (köne ynançlara görä, göýä bu guşuň kölegesi kimiň üstüne düşse, ol bagtly bolýarmyş); 3) Bähmeniň gyzynyň ady; 4) gm. bagtlylyk, gutlulyk; döwlet humaýy – döwlet guşy, bagt guşy.

Istär elden çyka döwlet hudaýym,
Doga kylyp, döker bolduk ýaşymyz.
Döwlet üçin baksaň, döwlet humaýa,
Genç üçin syhr okyp, mara ýüz ursaň.

HUMAR I (a. homa:r) خمار - 1) serhoşlukdan soňky ýagdaý; keýp, lezzet; 2) içgi içilenden soň döreýän kelle agyry; humar göz – süzülen göz, serhoşlukdan soň süzülip duran göz.

Humar gözüň, gül dek ýüzüň,
Hazan urup solajakdyr.
Gözüňi ýaşardyp, mähriň gandyrar,
Gelse humar, imanyňny ýandyrar.
HUMAR II (a. kyma:r) قمار - pully oýun, pul goýlup oýnalýan kart oýny.
Kimseler hak dier, kimse saz bile.
Kimse humar bile, kimse baz bile.
HUMARBAZ (a-p. kyma:r-ba:z) قمارباز - «kyma:r – oýun» we pars dilindäki «ba:hten – oýnamak» işliginiň buýruk formasy ýa-da häzirki zaman düýp işligi bolan «ba:z» sözlerinden ýasalan goşma at; oýunçy, oýnaýan; pully oýun oýnaýan, pul goýup oýun oýnaýan adam, kartbaz, kartёжnik (r.).
Jahan bazarynda pelek – humarbaz,
Hiç söý bilen ynsan ony tutmaz hiç.
Bir çüýrük hoz bilen jahan jöwherin
Ol ne humarbazdyr, utup durupdyr.
HUMAÝUN (p. homa:-ýu:n) همایون - iki sany «huma – bagtlylyk» we degişlilik goşulmasy bolan «ýu:n» sözlerinden ýasalan goşma at; 1) mübärek, bagtly, gutly, ugurly; 2) Eýran sazynyň bir mukamynyň ady; 3) dagyň ady; 4) patyşalara degişli (titul); humaýun gorgan – şalara mynasyp gala, şa galasy, bagtly gala.
Humaýun dagynda şirleriň şahy,
Humaýun dagydyr ahyr binasy.
Humaýun gorganyn saldyran Hamun,
Kanny dünýäni dört bölen Peridun.
HUMAÝUN GORGAN (p-t. homa:ýu:n gorgan) همایون قورغان - ser. Humaýun.
HUMS I (a. homs) خمس - 1) bäşden bir, her bir zadyň bäşden bir bölegi; 2) şerigat kanuny boýunça, musulmanlaryň öz girdejilerinden ýa-da alan oljalaryndan bäşden bir bölegini töleýän salgydy.
Hums, uşr falydyr,

Mesjitler harwar-harwar.
HUMS II (a. Hims) حمص - Siriýada Nähril-asy atly derýanyň kenarynda erleşýän bir şäheriň ady. «Hududyl-älemde» (983-984) ýazylyşyna görä, H-HI asyrlarda bu şäher abadan, bag-bakjaly we hemme köçeleri daş düşelen bolupdyr, halky arassa geýnüwli, ynsaply we görkli eken. Onda ýylan we içýan köp bolupdyr.
Towşan derýa bolmaz, şor suwa harçeň,
Humsuň ülkesine dolmak ýaraşmaz.
HUN (p. hu:n) خون - 1) gan, damarlaryň içinden akýan gyzyl reňkli suwuklyk; 2) öldürilen adamyň deregine salynýan jerime, alynýan ar; huny-jiger – 1) bagyr gany; 2) gm. azap, jebir.
Leýli üçin ne jöwr etdiň Mejnuna,
Zalym, ynsap eýle bu nähak huna.
Gözleriňden ýaş ornuga döküban huny-jiger,
Sagý kyl, algyl bahar-u paýyzy-hakdan bir semer.
HUNABA (p. hu:n-a:be) خونابه - ser. hunap.
HUNAP-HUNABA (p. hu:n-a:b – hu:n-a:be) خوناب//خونابه - 1) ganyň suwy, gan suwy, suw gatyşykly gan; 2) gm. ganly ýaş; 3) gm. gaýgy, gam, gussa, azap, jebir; hunap içmek – gm. azaba uçramak, ejir çekmek.
Bisabr olan hunap içer,
Bolar belalarga duçar.
HUNBAR (p. hu:n-ba:r) خونبار - «hun-gan» we «baryden-ýagmak» işligiň buýruk formasyndan ýasalan sypat; gan ýagdyrýan, gan döküji, gan akdyryjy; dide hunbar – gözi gan ýaşly.
Dide hunbar eýleban howly-kyýamat ýat kyl.
Gözleriň ruzy-jeza hunbar bolmazdan burun.
HUNDAR (p. hu:n-da:r) خوندار - «hun-gan» we «daşten-ee bolmak» işligiň buýruk formasyndan ýasalan sypat; ganly, gan (ser.) algyly adam.
Pelek asman galyp, perwaz eýleýir,
Hundar gülüp bakar, «jan» sesin aňsa.

HUNRIZ (p. hu:n-ri:z) خونریز - «hun-gan» we «rihten-dökmek» işliginiň buýruk formasyndan ýasalan goşma at; sypat; 1) gan döküji, gan dökýän; 2) zalym, ganhor, sütem edýän; hunriz eýlemek – gan dökmek, zulum etmek.
Yşk hanjaryn eýläp tiz,
Sen ene eýläp hunriz.
HUNHAR (p. hu:n-har) خونخوار - «hun-gan» we «horden-içmek, iýmek» işliginden ýasalan goşma at; 1) gan içen, gan içiji, ganhor; 2) gm. zalym, doňýürek, rehimsiz.
Janyňa şiri-ajal hunhar bolmasdan burun,
Jismi-azadyň lahatda zar bolmasdan burun.
HUNHARA (p. hu:n-ha:re) - ser. hunhar.
HUNHOR (p. hu:n-hor) خونخور - «hun-gan» we «hurden-içmek, iýmek» işliginiň buýruk formasyndan ýasalan goşma sypat; gan içiji, ganhor, sütem edýän; çeşmi-hunhor - jan algyç göz, içiňden geçip barýan göz.
Gaşlary pitneýi-apat,
Çeşmi hunhordan aýryldym.
HUNY-JIGER (p. hu:n-e jiger) خون جگر - ser. hun.
HUP I (p. hu:b, ks. hu:ba:n) خوب - 1) oňat, gowy, ýagşy, halanan; 2) gözel, owadan; 3) gm. söýgüli, ýar; antonimi: bet.
Ugrum bilmeý, ëldan-ëla azarkam,
Hup mekana, hup saraýa sataşdym.
ÝAýylar ganat-perler,
Hup açylar depderler.
HUP II (a. hobb) حبّ - 1) söýgi, söýmek, gowy görmek, muhapbet; 2) dostluk; yşk; hupbul-watan – watan söýgüsi (Muhammet pygamberiň sözünden (hadysdan) bölek).
Sözleşirler näme gelse dahana,
Ol hupbul-watandan tapyp bahana.
HUPBAT (a. oku:bet) هوپبت - görgi, azap, jebir, jeza. Arap dilindäki 0000 sözünden bolmagy ähtimal.
Luw bent boldy, bakyň, derýa içinde,
Her kese ser salan hupbat dünýädir.

HUPBUL-WATAN (a. hobb-ol-watan) حب الوطن - ser. hup II.
HURMA (p. horma:) خرما - yssy ýurtlarda etişýän bir miwäniň ady.
Hurma döräp höşk agaçdan,
El bilen Aý ýardy arşdan.
HURSANT (p. horsand) خرسند - şat, hoşal, begençli; hursant bolmak – şat bolmak, begenmek, şatlanmak.
Hoş sözlegil, bir mysapyr duş gelse,
Hursant bolar garyp köňli böwş gelse.
HURUF (a. horu:f, bs. harf) حروف - 1) harplar, bir elipbiýi düzýän we okap ýazmaga bellik bolan belgileriň her biri; harplar birnäçe hili bolýar: nokatly harplar, nokatsyz harplar; 2) sözüň üýtgemeýän we öz-özünden ulanylmaýan bir görnüşi, olar köplenç bir harpdan ybarat bolýar, ol ne atdyr, ne-de işlik; 3) gm. söz, kelam, gep.
Her hurufda niçe söz bar,
Aňa bir hasap geçeli.
HURUÇ (a. horu:j) خروج - ser. hyruç.
Zaman ahyretde geler huruja,
ÝA, Sahypzamana bagyşla bizni!
HURUŞ (p. horu:ş) خروش - gykylyk, galmagal; gahar-gazap bilen gygyrma; gowga; huruş eýlemek - joşmak; gygyrmak; huruşa gelmek - joşa gelmek.
Jan huruşa geldi, gaýnap-joşmadym,
Ýüregim möwç urdy dolup-daşmadym.
Yşk derýasy doldy, daşdy, gaýnady,
Täze huruş eýläp, gyzmaly boldum.
HURŞYT (p. horşi:d) خورشید - 1) gün, güneş; 2) Gün planetasy; 3) gm. owadan, gözel; ser. apytap.
Gije-ýu gündizge berip nemaýyş,
Hurşyt ile mahy-taban ýaratdy.
HUSAÝYN (a. Hosaýn) حسین - ser. ymam Husaýyn.
Hasan, Husaýn, Şahymerdan, şypa ber!
Ol Alynyň iki ogludyr Hasan birle Husaýn.

HUSAÝYN MÜRZE (a-p. Husaýn Mi:rza:) حسين ميرزا - Abulgazy soltan Husaýyn Mürze Baýkara emir Teýmuryň ogly bolan Miranşanyň agtygy, teýmurylar patyşalaryndan biri. Ol 842-nji hijri (1438-1439) ýylynda Hyrat şäherinde dünýä inipdir, Ulugbegiň köşgünde ýaşapdyr. Ulugbek öldürilenden soň Abusagyt (Muhammet ibn Miranşanyň ogly) ony türmä salýar, emma Husaýyn Mürze zyndandan gaçyp, Horezme barýar, şol erden goşun toplap, 862-nji hijri (1457-1458) ýylynda baryp, Astrabady eeleýär. Birnäçe wagtdan soň Gürgeniň, Mazanderanyň hemme erlerini öz ygtyýaryna geçirýär. Abusagyt ölenden soň bolsa Hyrady-da basyp alýar we 872-nji (1467-1468) hijri ýylyna şol şäherde tagta çykýar. Ol kyrk ýyla golaý höküm sürýär. Onuň patyşalyk eden ýurdunyň giňligi gündogardan Balha, günbatardan Bestama, Damgana, demirgazykdan Horezme (Hywa) we günortadan-da Kandahara we Sistana baryp etýär. Husaýyn Mürze alym adam bolupdyr, ylma, alymlara uly hormat goýupdyr. Hyratda onuň köşgüne alymlardan, suratçylardan, hatdatlardan ençemesi ýygnanypdyrlar. Meşhur şahyr we döwlet işgäri Alyşir Nowaýy onuň weziri bolup gulluk edipdir. Husaýyn Mürze edebiýat we poeziýa bilen hem gyzygypdyr, ol Husaýny tahallusy bilen goşgular hem ýazypdyr. Sufizmiň uly wekillerine degişli bolan «Mejalisul-uşşak» atly kitaby hem Husaýyn Mürze ýazypdyr dien maglumat käbir çeşmelerde gabat gelýär. Bu kitap 908-nji hijri (1502-1503) ýylynda ýazylypdyr. Husaýyn Mürze 911-nji hijri (1505-1506) ýylynda aradan çykypdyr. Ol Soltan Söýün ady bilen türkmen folьklorynda-da degerli orna eedir.

Görüň Husaýn Mürzäni, haka ýazar arzany,
Erler urup lerzany, Ysrafyldan üýn dörär.

HUSN (a. hosn, ks. maha:sin) حسن - 1) gözellik, owadanlyk, görk; 2) gowulyk, oňatlyk; husny-jemalan – ýüzi owadanlar, gözel görkler; husny-münewwer – ýagty gözellik, görki nurana.

Ne gözeller geçdi husny hüýr ýaly,
Göýä on dört dolan aýdyr mysaly.
Janym rahatyn aldy,

Andan husny-jemalan.
Mahy-taban erdi, husny-münewwer.
HUSNY-JEMALAN (a. hosn-e jema:la:n) حسن جمالان - ser. husn.
HUSNY-MÜNEWWER (a. hosn-e monewwer) حسن منوّر - ser. husn.
HUSROW (p. Hosrow) خسرو - 1) patyşa, hökümdar; 2) gadymy Eýran patyşalarynyň birnäçesiniň ady (meselem, Syýawuş ibn Keýkawusyň oglunyň ady, 107-nji ýylda patyşa bolan eşkany (arşakid) patyşasynyň ady we b.). Emma olardan has meşhury iki sany Husrowdyr. Birinjisi Husrow Anuşirwan (ser.) ady bilen bellidir. Muňa birinji Husrow hem diýilýär. Araplar oňa Kesra diýýärler. Ikinjisi Husrow Perwizdir. Muňa Husrow ikinji hem diýilýär. Ol Hormuz dördünjiniň ogly we Anuşirwanyň agtygydyr, 590-njy ýylda patyşa bolýar. Onuň döwründe Eýranyň meşhur serdary Bähram Çubin gozgalaň turuzýar. Husrow onuň bilen uruşýar, emma eňlip, Rum patyşasynyň ýanyna gaçyp barýar, oňa penalanýar. Soň Rum imperatorynyň kömegi bilen Bähram Çubini eňip, ikinji gezek patyşa bolýar. Birnäçe ýyldan soň Rum imperatory Moris (Morikiýus) Fukas atly adam tarapyndan öldürilýär. Şondan soň Eýran bilen Rumuň aragatnaşygy ýaramazlaşýar, iki arada birnäçe gezek uruş dowam edýär. Ol köp ýurtlary basyp alýar. Ahyrsoňunda-da öz ogly Şiruýa tarapyndan tutulyp zyndan edilýär we 628-nji ýylda hem öldürilýär. Husrow Perwiz örän ulumsy we zalym patyşa bolupdyr. Otuz sekiz ýyl patyşalyk eden döwründe ummasyz uly baýlyk toplapdyr. Onuň baýlygy, köşgüniň dabarasy hem-de siriýaly gyz Şirine bolan söýgüsi hakda dessanlar döredilipdir. Muhammet pygamber Husrow Perwize hat ýazyp, ony musulman bolmaga çagyrýar, emma Husrow onuň hatyny ýyrtýar. Rowaýata görä, şondan soň onuň häkimieti dargaýar.
Käbir sözlüklerde bu sözüň Hysrow bolmalydygy aýdylýar. Ol aslynda Hoşru bolup, arap dilinde Hysrow görnüşe geçipdir.
Husrow okydy niçe gazal, birniçe ebýat,
Şirini diýdi, çekdi jepa aşyky-Perhat.

Kubat – pederi-Husrowyny gorkuzyp.
HUSUL (a. hosu:l) حصول - 1) hasyl bolma, ele gelme; 2) peýda bolma, emele gelme; 3) bir zadyň galyndysy; husul bolmak – ele gelmek, hasyl bolmak, berjaý bolmak; husuly-kam – maksada etme.
Maksudy mejmugy-ummat bolgusy sizden husul.
Burnudan aksa nejis, her dem husuly-kam eder,
Bilmes özi dünýä zerre, syratyn betnam eder.
HUSULY-KAM (a-p. hosu:l-e ka:m) حصول کام - ser. husul.
HUSYT (a. hasu:d) حسود - bahyl, gysganç, görip; husythor – gysgançlyk edip çörek gazanýan, göriplik edýän adam.
Baýlar zekat bermeý, bolupdyr süýthor,
Il içinde köpelipdir husythor.
HUSYTHOR (a-p. hasu:d-ha:r) حسود خور - ser. husyt.
HUT (p. hod) خود - 1) aýdyja, diňleýjä we üçünji şahsa degişli çalyşma; öz, özi; 2) edil; ýaly; 3) nebis, boluş, zat; antonimi: gaýry, bigäne, keseki.
Dyza çöküp, dem ursa, Isa, Hyzyr hem Ylýas,
Galynmaz, zinde bolmaz, hut murda bolan köňlüm.
HUTUT (a. hotu:t, bs. hatt) خطوط - ser. hat.
HUFTAN (p. hoften) خفتن - 1) uklamak, ýatmak; namazy-huftan – ýassy namazy; ser. namaz. Bu söz gazetde neşir bolan goşguda «huptun» şekilinde ýalňyş berlipdir.
Huftanda witr okyp, ýatsaň serişde,
Razy bolar senden kunut perişde.
HUFÝA (a. hofýe) خفیه - gizlin, ýaşryn, gizlinlik, ýaşrynlyk; gizlenmek.
Işler gördi hufýada.
HUÇJAT (a. hojjet) حجّت - 1) delil, subutnama, tutaryk; huçjat kylmak – kesirlik etmek, ýalan tutaryk tapjak bolmak; 2) ser. Mäti.
Binamazny geltiriň, tagzyr birle het uruň,
Huçjat kylsa, öltüriň, käfir durur binamaz.
HUÇJAÇ (a. hojja:j, bs. ha:ji:) حجّاج - ser. hajy.

HUŞ (p. hu:ş) هوش - 1) akyl, aň, pähim, paýhas, düşünje; 2) ýitilik, zehin; 3) jan, ruh; huş eýlemek – düşünmek, pähim etmek; huş ähli – akylly, paýhasly; huşdan gitmek - özüňden gitmek, akylyňy ýitirmek.
Magtymguly huş eýläp,
Gezgin didäň ýaş eýläp.
Kyrkyňa gadam urdyň, kämil sen huşa etdiň.
Boldy huş ähline her warak defter.
Bir gama ulaşdym, gitdim huşumdan.
HUŞ ÄHLI (p-a-t. hu:ş ehli) هوش اهلی - ser. huş.
HUŞÝAR (p. hu:şýa:r) هوشیار - ser. hüşgär.
Haby-gaflatdan gözüňni aç, daýyma huşýar bol.
HUÝUL (a. hoýu:l, bs. haýl) خیول - ser. haýl.
HÜW HAK (a. howe hakk) هو حق - ser. huw hak.
«Hüw hak!» diýip çykdy alty pyýada.
HÜWEÝDA (p. howeýda) هویدا - 1) äşgär, belli, aýan; 2) açyk, aýdyň, röwşen; ýagty; hüweýda bolmak - äşgär bolmak, aýan bolmak.
Ëk idi, bar etdi bir nury peýda,
Mazhary ol zatyň boldy hüweýda.
HÜJM (a. hoju:m) هجم - «hüjüm» sözüniň gysgaldylan görnüşi; çozuş; hüjm etmek – çozmak, çozuş etmek; ser. hüjüm.
Bir ahwala duş boldum, gam hüjm etdi, öldürdi,
Bu işiň serişdesin yşk okudyp bildirdi.
HÜJÜM (a. hoju:m) هجوم - 1) çozma, topulma, çozuş, ýöriş, duýdansyz çozma; 2) uruşda duşmanyň üstüne duýdansyz çozma; hüjüm eýlemek – çozmak, topulmak.
Bilbil hüjüm eýlär sol-u sagyňda.
Gam hüjüm eýlär gökden, zemin sary inende.
Kapyr – nebis, şeýtandyr – şum,
Işler tutar, eýläp hüjüm.
HÜÝ (p. hu:ý) خوی - 1) gylyk, häsiet, tebigat (ynsanyň tebigaty); 2) adat, endik.
Kah-kah eýläp her zaman ol, görseter bet hüýüni.

Nebsim hüýüne çekip,
Yhlasymdan ýalanan.
HÜÝR (a. hu:r, bs. hu:ra:’) حور - asly arap dilindäki «ahwar» sözüniň женskiý rody bolan «huranyň» (حوراء) köplük sany bolup, gözleri uly we garasy örän gara, agy bolsa örän ak gyzlar diýmekdir. Türkmen dilinde birlik san hökmünde ulanylýar; 2) behişt gyzlary.
Asmandan, jennetden, hüýrden.
Sap-sap gurup, hüýr gyzlarny göz edip,
Saýlap alar birin-birin hezl edip.
HÜÝRI-GULMAN (a. hu:r we gylma:n) حور و غلمان - hüýrler we behiştdäki hyzmatkär oglanlar.
Adam nesli däldir meger,
Hüýri-gulman başyn eger.
HÜKAMA (a. hokama:, bs. heki:m) حكما - ser. hukama we hekim.
HÜLLE (a. holle) حلّه - 1) geýim, täze geýim, don; ýüpek don; 2) ýarag; 3) jennetde geýiljek geýim.
Bir byragy hülle bilen bezärler.
Dony hülle bolup gelse gerekdir.
Maly-dünýä yssy bermez bazygärdir, aldadyr,
Ol eerlenmiş byraglar hülle donlar ondadyr.
HÜMMET (a. himmet, ks. himem) همّت - 1) gujur, gaýrat, güýç; 2) pugta erk, mertlik, moralь taýdan durnuklylyk; 3) niet; 4) tagalla, gaýrat, jan etme; berim, jomartlyk; ruhy kömek; hümmet edilmek – niet edilmek; çuby-hümmet – hümmet taýagy.
Goç ýigit mal tapsa, hümmeti artar,
Köňülde edilen hümmet ýagşydyr.
Ne göwher sen, ëk gymmatyň,
Jahany tutmuş hümmetiň.
Çuby-hümmetni jahanhar mar eden rebbim jelil.
HÜNJI هینجی - monjuk, sadapdan ýa-da dürli reňkdäki daşlardan togalanyp ýasalan we sapaga düzülip boýna dakylýan monjuk.
Törtünji gat asman sorsaň, nedendir?
Ady Magun, asly ak hünjüdendir.

HÜNÄR (p. honer) هنر - 1) bilme, bilmek; maglumat; 2) ussatlyk, ökdelik; 3) ylym, bilgi, bilim; 4) sungat, inçe senet; 5) iş, kesp, kär.
Her kimde ki hünär ëkdur,
Duşmanyna heder ëkdur.
HÜŇKÄR (p. hoda:wend-ga:r) خاوندگار//خداوندگار - «hudawendgar» sözüniň özgerdilen formasy; 1) hudaý; ee, mälik; 2) hökümdar, patyşa, soltan, häkim; 3) osmanly patyşalarynyň üçünjisi bolan soltan Myrat han birinjiniň lakamy. HV asyrdan başlap, türk soltanlary şeýle atlandyrylypdyr. Käbir derňewçiler bu sözi «hunkär» (gan döküji) diýip nädogry düşündiripdirler; öwlady hüňkär – patyşanyň perzentleri, şa ogullary.
Köňüller köşgünde hyýalyň hany,
²wlady-hüňkäre meňzär hökümli.
HÜSEÝIN (a. Hosaýn) حسين - ser. ymam Husaýyn.
HÜTHÜT (p. hodhod) هدهد - hüýpipik; gyzlarguş; Süleýmanyň guşy-da diýilýär. Aýdylyşyna görä, bu guş örän ýiti gözli we uzakan görüji bolmaly. Hoş habarlykda şony mysal edýärler, emma onuň ýakymsyz ysy bar. Kämahal hüthüt sözi giň manyda hem ulanylýar, şonda ol kepderi we şoňa meňzeş beýleki guşlary-da öz içine alýar. Bu söz «Kurъanyň» «Neml» (garynja) süresiniň ýigriminji aýatynda gabat gelýär. «Kurъanda» aýdylyşyna görä, hüthüt Süleýmana Saba ülkesiniň aýal patyşasy Bylkys barada gürrüň berýär, soň Süleýmanyň hatyny oňa äkidýär. Netijede Bylkys gelip Süleýmanyň dinini kabul edýär. Bu wakalaryň taryhyny doly öwrenen Magtymguly hüthüt guşuny Süleýmanyň ilçisi hem sawçysy hökmünde ýatlapdyr; ser. Süleýman.
Hüthüt aýdar: «Ilçiem!»,
Süleýmana sawçyýam!
Hüthüt kimin Pereňden Çyn-Maçyna bardygym,
Efsun okyp hüthütni inderdigim bilmezmiň?
HÜŞGÄR (p. hoş-ýa:r, hu:ş-ýa:r) هوشيار//هشيار - 1) akylly, pähimli, zehinli, parasatly; 2) sak, ägä, ätiýaçly; öz akylynda, akyly erinde.

Gämide hüşgär oturgyl, girdaba gelmesden burun.
ÝAşlygyň gadryny bilgil, tä ulalmasdan burun.
HÜŞÜR (a. ’oşr) عشر - 1) ondan bir, on bölekden bir bölek; 2) şerigat boýunça ekin hasylyndan tölenýän ondan bir salgyt.
HÜŞÝAR (p. hu:şýa:r we hoşýa:r) - ser. hüşgär.
Magtymguly, hüşýar oldum, oýandym,
Oýandym, örtendim, tutaşdym, ýandym.
HY (a. ha:) خ - arap-pars elipbiýiniň dokuzynjy «h» harpy. Muňa «haýy-mankuta» ýa-da «haýy-mu’jama», ýagny nokatly «ha» hem diýilýär. Ebjet hasabynda – 600.
«Hy» - «huda men-men» diýdi iki jahanny eýledi.
HYWA (p. Hy:we) خيوه//خيوق - ²zbegistanyň Horezm oblastynda gadymy bir şäheriň ady. Muňa Hywak hem diýlipdir. Ol geçmişde Horezm ülkesiniň paýtagty we Hywa hanlarynyň merkezi bolupdyr. Magtymgulynyň okan «Şirgazy» medresesi şu şäherde erleşýär.
Gelip men Hywadan ýörüp,
Çöl içinde bedew sürüp.
HYDYR (a. Hyzr) حضر - ser. Hyzyr.
Eý ýaranlar, bu nädendir, bilmezem,
Hydyr diýip el urdugym, hyrs çykar.
HYJALAT (a. hyja:let) حجالت - utanç, haýa, şerim; utanma, uýalma; uýat; hyjalata goýmak – utandyrmak.
Gün haýrandyr görkünden, hyjalatda dolgan aý.
Sowaba şatlyk bar, jürme – hyjalat.
Köp günäler gazandym az pursatda, ýyllarda,
Hyjalata goýmagyn, ýagşy-ýaman içinde.
HYJAP (a. hija:b) حجاب - 1) perde; ýaşmak, bürençek; 2) utanma, utanç; hyjap tutmak – perde tutmak, bürenmek.
Ýüzden alypdyr hyjaby.
Hyjap tutup ýüzüne.
HYZ (p. hy:z) خيز - 1) böküş, bökme, zyňylma, atylma; pars dilindäki «hasten-turmak» işliginiň buýruk formasy; 2) tizlik, ýitilik, güýçlülik; 3) gaty ses; 4) bökmek, zyňylmak üçin bat

alma; 5) bu söz türkmen dilinde «ël uran, ogry» dien manyda ulanylýar. Ol «haramy» dien söz bilen sinonim bolup gelýär; hyz-haramy – ël urujylar, ël kesenler, ogrular.
Garakçydyr ëllar, hyzdyr, haramdyr.
Gardaş olmaz hyz-haramy, pitne-ryswalyk bile.
Gidebilmen şähriňizge, hyz-haramdan gorkaram,
Edi pirniň lefziden bir ýadygärem, dogrusy.
HYZ-HARAMY (hy:z we harami:) خیز و حرامی - ser. hyz.
HYZLATMAK (p-t. hy:zlatmak) خیزلاتمق - çapdyrmak, bat aldyrmak, gordurmak.
Çar tarapga byrag atny hyzlatyp,
Şehitler geçerler gany biläni.
HYZMAT (a. hydmet, ks. hadama:t) خدمت - 1) biri üçin işleme, gulluk etme; 2) iş, wezipe, gulluk; 3) «hezret», «jenap» ýaly tagzym we hormat üçin ulanylýan söz; 4) pars dilinde «sowgat-salam» manysynda-da ulanylypdyr.
Kyrk ýyl gol gowşuryp hyzmatda dursam,
Alty günde görmen, altmyş ýyl ýörsem.
HYZR (a.) - ser. Hyzyr.
Ugradym Ylýasa, Hyzr oldy wysal,
Köňlüm içre geldi birniçe mysal.
HYZYR (a. Hyzr) خضر - 1) gök, ýaşyl, çemenlik er; gök şaha; gök-ýaşyl öwüsýän meýdan; 2) hezret Musanyň döwürdeşi we söhbetdeşi bolan bir pygamberiň ady. Samylaryň (araplaryň we ewreýleriň) rowaýatlaryna görä, ol Isgender Makduny (Aleksandr Makedonskiý) bilen «aby-haýaty» agtarmaga gidýär, «Zulmatda» ýaşaýyş çeşmesini tapýar, şondan içip, hemişelik ömür tapýar. Ol göýä hemme erde ýitenlere we ëldan azaşanlara ël salgy berýänmiş. Hyzyryň asyl ady Utaliýa ýa-da Iliýaýuhan bolupdyr. (Käbir sözlüklerde Urmiýa diýlipdir). Oňa Hyzyr diýilmeginiň sebäbi: ol mydama gök çemenlik erlerde gezer eken. Başga bir rowaýata görä, onuň oturyp-turan erinde gök otlar biten eken. Ene bir maglumata görä, onuň aýagy bereketli bolup, nirä gadam goýsa, şol er gök-ýaşyl öwüsýän eken. Hyzyry

käbiri nebi-pygamber hasaplasa, käbiri-de «weli» hasaplapdyr. Bu at «Hyzr» we «Hazyr» şekillerinde gabat gelýär. Käbir sözlüklerde «Hyzyr» Ylýasyň lakamy diýlip nädogry berlipdir.
Bilermi sen, haýat akan zulmatda,
Hyzyr bilen kimse teharat etdi?
Hyzyr gezen çöllerde iller ýaýylsyn,
ÝUrt binamyz gaýym bolsun, goýulsyn.
Hyzyr, Ylýas kibi girsem zulmada.
HYZYRPUŞ (a-p. hyzr-pu:ş) خضرپوش - «hyzr – gök, ýaşyl» we parsça «puşiden – geýinmek» dien işligiň buýruk formasyndan ýasalan goşma at, sypat; gök geýnen, gök-ýaşyl bolan; hyzyrpuş olmak – gök-ýaşyl öwüsmek, göm-gök bolmak.
Zemin hyzyrpuş olup, gül bitirmiş reňbe-reň.
Huruşa gelip älem, kylarlar pygan peýda.
HYKARAT (a. haka:ret) حقارت - kiçeltme; kemsitme, pes we kiçi görme; hormatsyzlyk, ygtybarsyzlyk; teene.
Eý hykarat bile bakan bizlere,
Mejaz bilip, müňkür bolma sözlere.
HYLWAT (a. halwat) خلوت - 1) ýalňyz galma, eke galma; 2) boş er, gizlin er, keseki adamdan boş er.
Gaçgynym köplükdir, istegim hylwat,
Maňa hiç bir jaýy-pynhan tapylmaz.
Isa kibi hylwat tutsam semade.
Ker bilen hylwat söz urma.
HYLGAT (a. hyl’at) خلعت - 1) halat, serpaý, peşgeş, sylag; 2) sylag ýa-da sowgat hökmünde uly adamlar tarapyndan berilýän tikilgi geýim, don; hylgaty-şahym – şanyň beren halady, sylagy.
Zyba boýuga geýgüziban hylgaty-şahy,
Bagzyny görüň, biser-u saman bolup ötdi;
murassag hylgat – gymmatbaha daşlar bilen bezelen don, geýim, halat; ser. murassag.
Murassag hylgatlar, näzik hülleler,
Tükenmez nygmaty, näzi behişdiň.

HYLKAT (a.) خلقت - 1) ýaratma, ýaradyş, döretme; 2) ýaradylan wagtdaky ýagdaý, hal; 3) boluş, gylyk, häsiet.
Niçe müň pygamber ol Musa Kelimulla kibi,
Galdylar haýratda lowlak hylkatyň görgeç resul.
HYNA (a. hinna:) حنّاء - 1) boýy iki metre golaý bolan kiçijik agaç, ýapragy naryň ýapragyna meňzeş, gülleri ak we hoşboý bolýar; 2) şu agajyň ýapragyndan alnyp, saç garalamak üçin ulanylýan boýag. Pars dilinde «hana» şekilinde ulanylýar.
Hynany ýaksaň, reň bolar,
Gyzyly sökseň seň bolar.
Eline goýan hynasy,
Göýä gyzyl nara meňzär.
HYNZYR (a. hynzy:r, ks. hana:zy:r) خنزیر - doňuz, garakeýik, ser. hukuk.
Bir guruhy hynzyr bolup gezerler,
Bir guruhy maýmyn bolup azarlar.
Ruza tutmaz bendelerni hak jähennemde ýakar,
Suraty hynzyr sypat nakşy-bedenler ondadyr.
HYRA (p. hy:re) خیره - 1) kesir, boýun egmezek; 2) biperwa; bihaýa, utançsyz; 3) gamaşan; esrik; 4) haýran galan, geň galan; 5) herze, bihuda, biderek; 6) gm. batyr, edermen; hyra bolmak – haýran bolmak, geň galyp seretmek.
Adam ogly tire-tire,
Bir-birinden bolar hyra;
hyra göz – haýasyz göz, utançsyz göz, gamaşan göz.
Hyra gözi haýran olar dostunda;
hyra ner – esrik ner.
Hyra ner dek ak köpükler saçypdyr,
«Oglan, Alla ýaryň, bargyl!» diýdiler.
HYRA G²Z (p-t. hy:re göz) خیره گوز - ser. hyra.
HYRA NER (p-t. hy:re ner) خیره نر - ser. hyra.
HYRAT (p. Hera:t) هرات//هری - Eýranyň araçägine ýakyn erde erleşýän Owganystan şäherleriniň biri, ýurduň demirgazyk-günbatarynda Herirut derýasynyň kenarynda erleşýär. Gadym

döwürde Horasanyň meşhur şäherlerinden biri bolupdyr. Geçmişde ençeme wagtlap Eýran hökümdarlarynyň hökümet merkezi bolupdyr. Teýmurylar döwründe, ylaýta-da Şahruhuň we soltan Husaýyn Baýkaranyň (ser.) zamanynda bu şäher sungat, hünär we edebiýat merkezine öwrülipdir. «Ewestada» onuň ady «Haroýo» şekilinde gabat gelýär. Hyradyň pissesi meşhurdyr.
Hyrat, Kandahary mar harap eýlär.
Hyrat dek hiç eriň pissesi bolmaz.
HYRAÇ (a. hara:j) خراج - 1) salgyt, paç, erden, ekin hasylyndan ýa-da başga bir girdejiden alynýan salgyt; 2) bergi, borç, gadym döwürde musulmanlaryň kapyrlardan alan salgydy.
Berdim pelegiň pajyny,
Ýörir ëly hyrajyny.
HYRKA (a.) خرقه - 1) şylha, jinde, bir bölek mata; ýyrtyk eşik; dürli tikelerden tikilen geýim; 2) derwüşleriň geýýän üstki geýimi.
Baezit, soltan Weýis hyrkany geýgen onda bar,
Birniçe Mejnun kibi çäki-giriban onda bar.
Hyrka geen Hoja Ahmet,
Seýramdadyr-Seýramda.
HYRKAPUŞ (a-p. hyrka-pu:ş) خرقه پوش - «hyrka» we parsça «puşi:den - geýinmek» işliginiň buýruk formasyndan (ýa-da häzirki zaman düýp işliginden) ýasalan goşma at, sypat; hyrka (ser.) geýnen, derwüşler eşigini geýnen.
Redaly, jindeli, egni hyrkapuş,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?!
HYRLAMAK خرلامق - hyrryldyly ses çykarmak, hyrryldamak; üýrmek, itiň öz elindäki zady başgalardan gabanyp hyrryldyly ses çykarmagy.
Aş üstünde it dek hyrlar,
Ersiz-ere har dek harlar.
HYRS I (p.) خرس - 1) aýy, tokaýlarda we demirgazyk buzlugynda ýaşaýan tüýlek güýçli ýyrtyjy haýwan, reňki goňur ýa-da ak bolýar, agramy alty ýüz kilograma etýär; 2) wagşy, ýyrtyjy.

Eý ýaranlar, bu nädendir, bilmezem,
Hyzyr diýip el urdugym hyrs çykar.
HYRS II (a. hirs) حرص - ser. hirs.
Dünýä ýalançydyr, hyrsy-höwesdir,
ÝAlançyga bil baglamak hebesdir.
HYRUÇ (a. horu:j) خروج - 1) çykma, daşary çykma; 2) gm. joşgun, hyjuw, çykyş; gozgalaň; hyruja gelmek - joşa gelmek, joşmak.
Zemin hyzyrpuş olup, gül bitirmiş reňbe-reň,
Hyruja gelip älem, kylarlar pygan peýda;
hyruç eýlemek - joşmak, hyjuwlanmak, joşa gelmek.
Yşk derýasy doldy, daşdy, gaýnady,
Täze hyruç eýläp, gyzmaly boldum.
Otuza girdi ömrüm, girdi tir-u kemana,
Köňül hyruç eýledi, boldum däli-diwana.
HYRÇ خیرچ - hyrçyňy dişlemek – ahmyr çekmek, ökünmek. Bu söz Magtymgula berlip neşir edilen bir goşguda «hyrç etmek» şekilinde getirilýär. Şeýle söz düzümi türkmen dilinde we Magtymgulynyň hakyky öz eserlerinde gabat gelenok.
Girdim baga bütin dünýä harç edip,
Bakdym gülge, arman bilen hyrç edip.
HYRYDAR (p. hari:da:r) خریدار - «hari:den – satyn almak» işliginden; 1) satyn alýan, alyjy, müşderi; 2) höwesli, islegli, isleýän; hyrydar bolmak – höwesli bolmak, muşdak bolmak.
Aňlamadym, boldum yşka hyrydar,
Bilmedim, istedim dilberden didar.
Terhosym bar, terk etgil bu sözüňni,
Näge gerek hyrydary bolmasa.
HYSAMETDIN (a. Hosa:m ed-di:n) حسام الدین - 1) diniň ýiti gylyjy; 2) Hasan ibn Muhammet ibn Hasan. Lakamy Hysametdin ýa-da Hosametdin Çelebi. Ol «Ibn Ahy türk» ady bilen meşhur bolupdyr, 622-nji hijri (1225) ýylynda Коньe şäherinde dünýä inipdir. Hysametdin Jelaletdin Rumynyň şägirtlerinden we muritlerinden biri bolupdyr. Rumy ony örän oňat görüp, özüniň

ýakyn adamlaryndan hasaplapdyr. Hysametdin Çelebi soň uly aryflaryň biri bolup etişýär. Jelaletdin ölenden soň onuň ornuny eeleýär. Jelaletdin Rumy özüniň meşhur «Mesnewi» eserini Hysametdiniň haýyşy boýunça ýazypdyr. Bu hakda Hajy Zeýnel-abidin Şirwanynyň «Riýaz-as-syýahat» atly kitabynda şeýle maglumat berilýär: Bir gije Hysametdin oýlanýar, şyh Attaryň «Mantak-at-taýr» eseriniň ölçeginde bir kitap ýazmagyny Jelaletdinden haýyş etmegi ýüregine düwýär. Ertesi şu niet bilen Rumynyň ýanyna barýar, nietini oňa beýan edýär. Şonda Jelaletdin sellesiniň arasyndan bir kagyz çykaryp, Hysametdiniň eline tutdurýar-da şeýle diýýär: «²ten agşam seniň kelläňe şeýle pikir geleni maňa äşgär boldy, şonda men şol ýazmaly kitaby başladym. Onuň uzadan kagyzynda bolsa «Mesnewiniň» ilkinji goşgusy ýazylan eken. Şondan soň Jelaletdin alty depderden (kitapdan) ybarat öz uly eserini ýazyp başlaýar, ony Hysametdiniň adyna edýär. Eseriň içinde-de ençeme gezek onuň adyny tutupdyr we oňa «Ziýaul-hak» diýip lakam beripdir. Hysametdin 684-nji hijri (1285-1286) ýylynda aradan çykypdyr.

Hojalar fahr eder asly zatyny,
Kyýam Hysametdin goýup adyny.

HYSAR (a. hisa:r) حصار - 1) töweregini alma, töweregini gurşama; 2) gala, berkitme, töweregi berkidilen er, mäkäm er; 3) diwar.

Kany şasuwaryň, zerrin hysaryň?
Hiç biriniň nam-u nyşany bolmaz.

HYSM (a. hasm) خصم - ser. hasm.

HYSSA (a. hisse) حصّه - paý, bölek, bölünen bir maldan her kime düşýän paý; ser. esse we hisse.

Her sap yns, jynga etmiş müň hyssa,
Alyp gelip, er ýüzünde çökerler.

HYTAÝ (p. Hata:) ختا//ختاى - Gündogar Aziýada bolan uly ýurduň ady. Demirgazykdan Koreýa, öňki SSSR-iň, MHR-iň, günbatardan öňki SSSR-iň (Orta Aziýa, Gazagystan), Owganystanyň, Pakistanyň, günortadan Pakistanyň, Hindistanyň,

Nepal, Birma, Hindi-Hytaýyň, Gündogardan hem Günorta Hytaý deňzi, Gündogar Hytaý deňzi hem-de Sary deňziniň aralygynda erleşýän halk respublikasynyň ady. Oňa «Asman ýurdy» ýurdy-da diýilýär. Hytaý müňlerçe ýyl mundan ozal-da medeniet merkezi bolupdyr. Onuň taryhy biziň eramyzdan iki müň iki ýüz bäş ýyl ozal başlanýar. Hytaýyň iň soňky imperatory 1912-nji ýylda ýykylyp, erine respublikan häkimiet berkarar edilýär. 1949-njy ýylda bolsa Hytaý halk respublikasy döredilýär.
Kaşgar, Hotan, kapyr eger, Hind eger,
Hytaýa asmandan кеждümler ýagar.
Çawy düşüp Hytaý bilen Hotana.
HYFZ (a.) حفظ - 1) gorama, gorap saklama; ёk bolmagyň öňüni alma; 2) ýat tutma (şygry), ýatda saklama (goşgyny); hyfz eýlemek – goramak, gorap saklamak.
Hatardan hyfz eýle, haramdan päk et,
Towfygyň ýar eýläp, toba ber çyndan.
HYŞ (p. hy:ş, ks. hy:şa:n) خویش//خویشاوند - 1) öz, özi; 2) garyndaş, kowum-gardaş, ene-ata tarapdan biri bilen baglanyşygy bolan adam.
Hemra bolan ýatabilmez zarymdan,
Hyş hem gelse, ýyglap geçer halymga.
HYŞ-U TEBAR (p. hy:ş we teba:r) خویش و تبار - garyndaş we nesil, kowum-garyndaş we asyl-nesep, ata-baba.
Eýle pikri kim, seniň hyş-u tebaryň kaýdadyr.
HYŞM (p. haşm) خشم - ser. haşm.
HYŞMAT (a.) حشمت - 1) haýa; gazap; 2) ululyk; adamkärçilik.
Ýylda bir hyşmatym düşer, egsilerem bir aýda men,
Üşbu ýaryň hilesi hem har kyldy, dostlarym.
HYÝAL (a. haýa:l, ks. haýa:la:t we hyýa:la:t) خیال - 1) bir şahsyň ýa-da bir zadyň ynsanyň pikirinde we aňynda döreýän şekili; 2) küý bilen göz öňüne getirmek; toslama pikir, isleg, arzuw; 3) umyt, fantaziýa; güman; hyýal etmek – arzuw etmek; pikir etmek.
Her başda bir hyýal bar,

Gul özüni ig saýar.
Näge hyýal etsem, ele getirdim,
Näge baksam, aňa nazar etirdim;
hyýal düşmek – pikir gelmek, güman gelmek, küý gelmek.
Magtymguly, hyýal düşüp özüme;
ham hyýal – puç hyýal; hyýalat – 1) hyýallar; 2) biderek pikirler, möwhumat.
Kysmatyňdan garyş galmaz,
Gezseň ýüz hyýalat bile.
Husnuň hyýalaty älemni aldar;
hyýalyňdan gitmek – göz öňünden gitmek, ýatdan çykmak.
Kaýsy ýan köp bolsa yşkyň, höwesiň,
ÝAtsaň, tursaň, hyýalyňdan gitmez hiç.
HYÝALAT (a. haýa:la:t, bs. hyýa:l) خيالات - ser. hyýal.
HYÝANAT I (a. hyýa:net, ks. hyýa:na:t) خيانت - 1) dönüklik; zyýan etirmeklik; nädürslik; nädogrulyk; 2) hilegärlik, mekirlik, ähdiňden dänmek; 3) öz watanyň tersine duşmana gulluk etmek, satylmak; hyýanat etmek – dönüklik etmek, satylmak.
Bendäge etme hyýanat,
Barça gul taňryga raýat.
HYÝANAT II (a. hyýa:na:t, bs. hyýa:net) خيانات - ser. hyýanat.
HÄJW (a. hejw) هجو - 1) masgaralama, paş etme, ýamanlama; gülki, masgara; 2) paş ediji eser, satira, satiriki çeper eser, lirikanyň bir görnüşi. Şu hili eserde jemgyetçilik hadysalaryň, şahsy durmuşyň otriцateль taraplary rehimsizlik we batyrlyk bilen paş edilýär, olaryň üstünden gülünýär. Häjw ýönekeý gülki bolman, eýsem şahyryň otriцateль hadysalara bolan gahar-gazabydyr. Häjwiň täsirini has güýçlendirmek maksady bilen şahyr ulaltmadan-da peýdalanýar. Häjwe mysal hökmünde Firdöwsiniň Soltan Mahmydy paş edip ýazan meşhur satirasyny görkezmek bolar. Türkmen klassyky edebiýatynda şahyr Mämmetweli Keminäniň häjwleri (satiriki goşgulary) («Kazym», «Bir tüýsli» we ş.m.) meşhurdyr; häjw etmek – masgaralamak, paş etmek.

Kim şerigat ähli bolsa, häjw edip, har bildiler,
Müňküri mürşüt bilip, ýalganny ykrar bildiler.
HÄZIR (a. ha:zir) حاضر - «huzur» sözünden; 1) gürrüň edilen erde bolan zat, adam; 2) taýýar; bar, bar zat, huzura gelen; 3) şäherde ýaşaýan; 4) türkmen dilinde «taýýar bolmak, ahmal bolmazlyk; şu wagt» manysynda-da ulanylýar; häzir bolmak – ahmal bolmazlyk, taýýar bolmak.
Janyň aýdar: «Haý dur, taňry häzirdir!»
Muhapbet jamlary dostuň elinden,
Häzir bol, içiler çagdyr, bu çaglar.
Häzir bu pikri eder sen,
Bir gün derde goýasydyr.
HÄK (p. ha:k) خاك - 1) gum, toprak; toz; 2) er, ýurt; 3) mazar, gabyr; muşty-häk – bir gysym toprak.
Asly häkden önen adam
Guma garlyp galmak hakdyr.
Muşty-häke jan berdiň, bir zinde guluň boldum;
häk etmek – tozan etmek, tozana bulaşdyrmak.
ÝAzygym ýat edip, ýüzüm häk edip,
Säher nalyş bilen boldum girýana;
häk olmak (bolmak) – toprak bolmak, topraga dönmek, guma öwrülmek.
Suratym nisýandadyr, istihanym häk ola;
häki-pa – aýak tozy, aýak basylan eriň tozy; gumy; aýagyň basan topragy.
Magtymguly aýdar, men häk-paýam;
häki-gerdi – gum-tozany.
At deminden doldy zemin, asman,
Horasanyň häki-gerdi bilinmez.
HÄKI-DERT (p. ha:k we gerd) خاك و گرد - ser. häk.
HÄKI-PA (p. ha:k-e pa:) خاك پا//خاكپا - «ha:k - gum» we «pa - aýak» sözlerinden ýasalan goşma at; ser. häk.
HÄKIM (a. ha:kim, ks. hokka:m) حاكم - «höküm» sözünden; 1) höküm edýän, emir edýän, buýurýan; 2) eňen, üstün çykan; 3)

hökümdar, emir, han; 4) kazy, müfti, şerigat hökümleriniň erine etirilmegine garaýan adam.
Jebr eden häkimler durarlar gözsüz,
Görüp diýmeýänler galarlar dilsiz.
Häkim bolsaň, halky gün kibi çoýgul.
Hak özi häkimdir, jebir, zulum ëk.
HÄKISAR (p. ha:k-sa:r) خاکسار - «ha:k – toprak, gum» we «ýaly, kimin» hem-de bir zadyň köp erini aňladýan «sa:r» poslelogyndan ýasalan goşma sypat, at; türkmençe «lyk-lik» goşulmasyna barabardyr; 1) toprak ýaly, topraga deň; 2) biçäre, zelil, hor, güýç-kuwwatsyz; 3) gm. aýak asty, kiçi göwünli, pespäl (bu söz köplenç kiçi göwünlilik duýguny bildirmek islenen wagtynda ulanylýar).
Magtymguly – häkisar,
Şahy-merdan çäkiri.
HÄKISTAR (p. ha:kister) خاکستر - kül, odun ýa-da kömür ýanandan soň galýan zat.
Ataşa laýyk bolmaz eda bolgan häkister,
Köýdüm, bişdim, ýar-dostlar, örtendim, eda boldum.
HÄLI (a. ha:li:) حالی - häzir, şu wagt, şindi, şimdi; indiki.
Häli hem bir pille, eý adam ogly,
Alymlar kemelse, edep tapmas sn.
HÄLÄ (p. ha:la:) حالا - 1) häzir, şu gün, şu wagt, şindi; 2) entek, heniz.
Magtymguly, bildiň, mundag zamandyr,
Hälä sudy bolsa, soňra zyýandyr.
HÄFT (p. haft) هفت - edi; häft dowzah – edi dowzah (ser.).
Häft dowzah, sekiz jennet,
Dokuzy ne hemlewer.
«HÄFT PEÝKER» (p.) هفت پیکر - «Edi gözel». Nyzamynyň «Hamsasyna» girýän dördünji poemasy. Ol takmynan 1197-nji ýylda ýazylyp tamamlanypdyr. Şahyr ony Maraganyň hökümdary Aksungar Alaetdin Körpe Arslanyň haýyşy boýunça ýazypdyr. Bu eser şahyryň garran döwründe ýazylypdyr. Nyzamy bu

eseriniň temasyny Eýran taryhyna degişli materiallardan alypdyr. Eseriň baş gahrymany sasanylar dinastiýasynyň bäşinji patyşasy Bähram Güwrdir. Poemanyň esasyny Bähramyň edi köşkde ýaşaýan aýallarynyň edi sany hekaýasy tutýar.
Şa bolup, perman berip sen, bildim ki «Häft peýkere»,
Bahram Güwre tagt undyp, aryz edip Isgendere.
HÄFTEN (p. haft ten) هفت تن - ser. heften.
HÄŞT (p. haşt) هشت - ser. haşt.

- Ç -

ÇA (p. ça:h) چاه - ser. çah.
Meger ÝUsup düşdi çaýa.
ÇABUK (p. ça:bok) چابك - ser. çäbük.
ÇAW (p. ça:w) چاو - 1) ses, gykylyk; 2) dabara, owaza; şöhrat.
Çawy düşüp Hytaý bilen Hotanga,
Bir emiri-sahypkyran ýaratdy.
Kapdan kaba düşdi hezretiň çawy.
ÝA Ahmet şa, erde ýaýylyp çawyň.
ÇAG I (ça:g) چاغ - 1) wagt, zaman; möhlet, mahal; möwsüm; 2) ýaş; 3) boý, syrat; dileg çagy – dileg etmek zamany; hudaýdan bir zady haýyş etmek wagty.
Säher wagty ýatmaň, dileg çagydyr,
²mür el dek gelip geçer, ýaranlar!
Säher wagty gapyl bolmaň, ýaranlar,
Dergahlar açylar çagdyr bu çaglar.
ÇAG II (ça:k) چاق - 1) sagdyn, sag; semiz; 2) kök; şat; 3) güýçli, çakgan; bu söz pars dilinde «semiz» manysynda ulanylýar.
ÝAryň köňli çag oldy,
Aşyklar tussag oldy.
ÇAGLAMAK (ça:glamak) چاغلامق - 1) kök etmek; 2) taýýarlamak, sazlamak; 3) joşurmak.
ÝUsup kibi zyndan içre aglasam,
Jirjis kibi jan ëlunda çaglasam.

ÇAGLANMAK (ça:glanmak) چاغلانمق - 1) köklenmek, sazlaşmak; 2) joşmak, daşmak; 3) taýýarlanmak.
Çaglan, ýalan dünýä çaglan,
Ne gülen galar, ne aglan.
Sen hem çaglan, işiň görüp.
ÇAGYRMAK (ça:gyrmak) چاغیرمق - 1) gygyryp birine «gel» diýmek, ýanyňa gelmegini haýyş etmek; 2) çakylyk etmek, çagyryş etmek; 3) gygyrmak, aýtmak; azan çagyrmak – azan aýtmak, azan çekmek.
Çagyrdy jellatlaryny, gorkar bilipdir gan bilen.
Daň atsa, mollalar çagyrar azan.
ÇAÝ (ça:ý) چای - suw akýan uly jar; gös-göni deňze guýman, başga bir derýa birigýän akar suw.
Bulut oýnap, dolsa çaýlara baran,
Akar boz bulanyp, sili Gürgeniň.
ÇAK چاق - 1) çen, het; 2) pikir, güman; 3) wagt, pursat, çen; çakdan aşmak – hetden aşmak, köp bolmak.
Şir her çakda bir aw atar,
Diýr: «Awuma kim el gatar».
²tenin sanadym, aklym çaşypdyr.
Hesibim gutardy, çakdan aşypdyr.
ÇAKJA چاقجا - 1) kädi ösümligi; 2) kädi, nas kädisi.
Çakjany ot eýläp, burnuna dykar,
Zahmyňdan döküler dişiň, nas atan.
ÇAKER (p. ça:kir) چاکر - ser. çäkir.
ÇAKMAK I چاقمق - otlamak we ot almak üçin ýörite polatdan ýasalan gural; ot ýakmak üçin geçmişde peýdalanylan ýörite daş. Ol «çakmak daşy» ady bilen meşhur bolupdyr.
Bir çopan eline degse bir almaz,
Çakmak daşy kylar, gadryn näbilsin.
ÇAKMAK II چاقمق - sokmak, dişlemek; sançmak, iňňesini sokmak (ýylan, ary, içýan, çybyn we ş.m. hakynda).
ÝAman til ýanynda zähri çoh ýylan,
Çaksa-da, bir çybyn çakança bolmaz!

ÇAKYRHOR (t-p. çakyr-ha:r) چاقرخوار//چاقرخور - «çakyr» we pars dilindäki «horden – içmek, iýmek» işliginiň buýruk formasy ýa-da häzirki zaman düýp işligi bolan «hor» sözlerinden ýasalan goşma at; çakyry köp içýän, şeraby köp içýän.
Çakyrhoruň gözi bolmaz ornunda,
Dişi sygyr şah dek gurar burnunda.
ÇAL I (ça:l) چال - süýtden, gatykdan, süzme, çekize ýaly süýt önümlerinden alynýan turşy içgi; aýran.
Baý halky ýaňra bor, garry öwünjeň,
Çalyp bolmaz çal agyrsa çelege.
ÇAL II (ça:l) چال - 1) ak bilen gara aralygyndaky reňk, kül reňk; 2) gm. saçy, sakgaly agaryp başlan adam.
Magtymguly, eý biçäre,
Indi sakgal çallyk eýlär.
ÇAL III (ça:l) چال - 1) syk däl, argajy gowşak kakylyp dokalan (mata), gözenegi giň (elek); 2) gm. iki ýüzli.
Menden şikat eder elim gerenim,
Galbyrdan çal çykar syrym berenim.
ÇALA چالا - 1) ýuwaşja, sähelçe; 2) azajyk; 3) zordan; kynlyk bilen.
Temmäki diýp, her işige ërtar sen,
Çala owup, üç mysgaldan tartar sen.
Başyň göge, köksüň ele getirme,
Köňlüňe gorkyny çala getirme.
ÇALARMAK (ça:larmak) چالارمق - çal bolup başlamak, agaryp başlamak, çal reňke öwrülip başlamak.
Many saça bilmez çalaran başym,
Büräp aldy any duman, Çowdur han!
ÇALMAK چالمق - 1) sürtmek; elmeşdirmek.
Syýa gaşa çalyp sürme,
Apatdyr gara gözleriň;
2) urmak, degmek; hazan çalmak – hazan urmak, güýz paslynda ýapraklaryň düşmegi.
Sandywajy-sermestem, bergimden jyda boldum,

Bergimni hazan çaldy, bisowat-u seda boldum;
3) ösmek (el); el çalmak – el ösmek, el öwüsmek.
Çalar jahyllyk eli.
Juwan görner düýşünde;
4) saz guralynda bir heňi erine etirmek, saz etmek; saz guralyndan ses çykarmak.
Ahyr bir gün bolar ahyrzamany,
Ysrafyl sur çalsa, bolar zamany;
5) urmak; tyg çalmak – gylyç urmak, gylyçlamak.
Sünnüýe sütündir, kapyrga setdir,
Çalsa tygy-tizi Döwletalynyň;
6) ýaýmak (düre); 7) ýiteltmek; 8) öldürmek, soýmak, bogazyny kesmek.
Baý halky ýaňra bor, garry-öwünjeň,
Çalyp bolmaz çal agyrsa çelege.
Bu erde şahyr agyran – zaýalanan, porsan çaly dürede (çelekde) ýaýyp, mesge ýagyny alyp bolmajakdygy hakda aýdýar.
ÇALYM چالم - 1) gylyjyň kesgir tarapy; ýüzi; 2) hili; ýagdaý; 3) meňzeşlik.
$^{2}$ter döwran, bermez salym,
Her kim jam berse, ber çalym.
ÇALYNMAK چالینمق - urunmak, hars urmak; çabalanmak.
Çalyndykça, jahan çyrçygy artar,
Kaçan köňül karar tapar jem bolup?!
Jäht eder sen çalnyp, jahan tutmaga,
Bu işlere, meger, aklyň etmez hiç.
ÇALYŞMA چالیشمه - 1) degşirme; 2) gm. aldaw, hile; çalyşma kylmak (etmek) – degşirmek; aldamak.
Deňňene eýleme, salyşma kylmaň,
Arassa söwda et, çalyşma kylmaň.
ÇAMAN (p. çemend) چامان//چمند - ýalta, uzakçyl däl, ýüwrük däl, uzaga çapyp bilmeýän (at, eşek hakda); antonimi: ýüwrük.
Aslyna dartadyr ýüwrük, çamanlyk,
Ýüwrükni çamanga satyjy bolma.

At alsaň, ýüwrük al, alma çamany.
Jaý erinde gaýra galsa garrydar,
Goç ýigitniň aty çaman ëluksa.
Bu söz Magtymgulynyň hakyky öz goşgularynda şu manyda gelse-de, oňa ýöňkelen birnäçe şygyrda tersine ýüwrük manysynda ulanylypdyr. Meselem:
Mert astynda ajap çaman,
Bak, bu gün ol hara döndi.
Depdigim bedew, gör, eşek bolmuşdyr çaman.
ÇAPAR چاپار - 1) habarçy, atly; 2) habar etirmek üçin ýörite iberilýän atly; 3) hat gatnadýan; 4) poçta. Bu söz pars diline girip, «ça:pa:r» şekilinde ulanylýar.
Gaýtmazdyr çapary, gelmez habary,
Bu sapara giden gelmez, ýaranlar!
ÇAPARMAN چاپارمان - «çapmak» sözünden; 1) çapmaga ökde; çapmagy gowy başarýan; 2) çapmaga höwesjeň; çapawulçylygy halaýan.
Atarman, çaparman algyr ýigide,
Eri gelse, aman-nurbat ýagşydyr!
ÇAPDYRMAK چاپدیرمق - 1) ylgatmak, ërtdurmak, ýüwürtmek; 2) ýaryşdyrmak, ýaryşa gatnaşdyrmak.
²ýlükde ýaýlany gursak,
At çapdyryp, baýrak bersek.
ÇAPMAK چاپمق - 1) ylgamak, ërtmak, ýüwürmek; 2) kesmek, kerçemek, böleklemek; 3) talamak, çapawullamak, garat etmek.
Bir-birini çapmak ermes ärlikden,
Bu iş şeýtanydyr, belki körlükden.
ÇAPRAZ چاپراز//چپ راست - pars dilindäki «çep-rast – sag-sol» dien sözlerden ýasalan goşma at; 1) saga-sola, ondan-oňa; gat-gat; 2) aýallaryň dakynýan şaýlarynyň bir görnüşi; 3) kiçijik şar şekilinde bolan tylla halkaly ilik; çapraz-çapraz – gat-gat, sagdan-soldan.
Köňlüm lerzan boldy dünýä gamyndan,
Tutdy synam çapraz-çapraz daglar, heý!

ÇAPRAZ-ÇAPRAZ چاپراز - چاپراز - ser. çapraz.
ÇAPYLMAK چاپیلمق - 1) ýaryşa goşulmak; 2) gm. talanmak, garakçylyk edilmegi zerarly zatsyz galmak; 3) gm. öldürilmek.
Magtymguly, goç ýigitler çapylyp,
Gök damardan gyrmyz ganlar sepilip.
ÇAR (p. çaha:r, ça:r) چار//چهار - dört (4); çar tarap – dört tarap, dört töwerek.
Jahyllykda çar tarapa atyşan,
Bilmezlikde hamu işe gatyşan;
çar künç – dört burç.
El uzadyp çar künjüne jahanyň,
Muhammet dinine salgan Alydyr.
ÇAR K²ŞE (p. çaha:r gu:şe) چهار گوشه - ser. köşe.
ÇAR KÜNÇ (p. çaha:r konj) چهارکنج - ser. çar we künç.
ÇARAÝNA (p. çaha:r-a:i:ne) چهارآینه//چهارآیینه - gadym döwürde uruşda ok geçirmezlik üçin geýlen bir hili demir geýim, ol dört bölekden ybarat, aýna ýaly ýalpyldawuk hem-de gursaga, arka we iki dyza geýdirilýän demir geýimdir.
Çaraýna baglaýyp, geýgen sowutlar,
Er goýnuna girdi münüp tabytlar.
ÇARWADAR (p. çarwa-da:r) چاروادار - «çahar pa – dört aýak» we «daşten – ee bolmak» işliginiň häzirki zaman düýp işliginden ýasalan goşma at; 1) maldar, maldarçylyk bilen meşgul bolýan adam; 2) ýük çekýän haýwanlary sürýän adam.
Mesgen tutar çarwadarlar,
ÝAlçysynda ýatar marlar.
ÇARLAK (ça:rlak) چارلاق - suwda ýüzýän ak elekli, kelte aýakly guş, onuň uly görnüşine garabaş çarlak diýilýär.
ÇARH (p.) چرخ - 1) tigir; 2) aýlanyş, aýlanma; 3) gm. asman, gök; 4) gm. bagt, ýazgyt, täleý; 5) dünýä; çarhy-pelek – gm. asman; täleý, bagt.
ÝA müşkmi sen, ýa kokunar anbarmyň,
Aýda bilmen, ýa çarhmy sen, çenbermiň?!
Çepine aýlanan çarhy-pelekdir,

Adam ogly – gelen bary heläkdir;
çarhy-çenber – gm. asman; dünýä.
Dünýä owwal bedel, galpdyr, gallapdyr,
Çarhy-çenber bazygäri-kezzapdyr;
çarh urmak – aýlanmak, bir zadyň töwereginde aýlanmak.
Gögerçin çarh urar, döwr eder her ýan.
ÇARHY-PELEK (p. çarh-e felek) چرخ فلك - ser. çarh.
ÇARHY-ÇENBER (p. çarh-e çenber) چرخ چنبر - ser. çarh.
ÇARŞENBE (p. çaha:r şenbe) چهار شنبه - iki sany «çar – dört» we «şenbe – gün» dien sözlerden emele gelen goşma at; musulmanlaryň hepde günleriniň dördünjisi; sreda (r.).
Guş gonsun diýp başymga bilbil heňin gurdugym,
Çarşenbe gün çäş wagty gondurdygym bilmezmiň?
ÇARYÝAR (p. çaha:r-ýa:r) چاريار//چهاريار - 1) dört dost, dört egindeş; 2) Muhammet pygamberden soň iş başyna geçen dört halypa (sünnileriň pikirine görä): 1) Abubekir (ser.); 2) Omar (ser.); 3) Osman (ser.); 4) Aly (ser.). Bulara «hulafaýy-erbaga» we «hulafaýy-raşidin» hem diýilýär.
Ol söenşip duran tört çaryýardyr,
«Maksadyň ne bolsa aýgyl!» diýdiler.
Dostum diýip, lutf kyldy leýletil-magraç aňa,
Mustafanyň dostlaryny çaryýar etgen kerim.
ÇATMAK چاتمق - iki zady, adamy bir-birine birikdirmek, seplemek, baglamak.
Iki ýagşy bir-birewge duş bolmaz,
ÝAgşyny ýamana çatyjy bolma.
Beýik dagyň başyndaky üç agaç –
Düýbi bir bolmasa, çatyp bolmaýyr.
ÇAH (p. ça:h) چاه - 1) guýy, çukur; 2) gm. zyndan, türme; erzemin; çahy-weýil – dowzah guýusy; dowzah zyndany; heläkçilik guýusy.
Artyk eýläp, otga janlaryn atar,
Weýil diýgen çahda galdy, ýaranlar!
Çah içinde ýatdy üç gije-gündiz,

Hezreti-Jebraýyl saklady tämiz.
ÇAHAR (p. çaha:r) چهار//چار - dört (4); ser. çar.
Heňňam uzyn, ömür az,
Çahar pasla başdyr ýaz.
ÇAHARÝAR (p. çaha:r-ýa:r) چهاریار - ser. çaryýar.
ÇAHY-WEÝIL (p-a. ça:h-e weýl) چاه ویل - ser. çah.
ÇAŞ (ça:ş) چاش - 1) aljyraňňylyk, özüňi ýitirmeklik; 2) özüňden gitmek, akylyň ýitirmek; çaşa düşmek – aljyramak, akylyň ýitirmek.
Iller saňa haýran, sen hem illere,
ÝA aklyň aldyryp, çaşa düşüp sen.
ÇAŞMAK (ça:şmak) چاشمق - 1) dargamak, pytramak, çaşgyn hala düşmek; 2) aljyramak, özüňi ýitirmek.
Myhmanly bir ärdir, zatly, otagly,
Bir belent ordasy çaşdy diýdiler.
Gitdi aklym ornundan,
Çaşdy diýip aglaryn.
ÇAŞNY (p. ça:şni:) چاشنی - 1) tagam, lezzet, dat; maza; 2) nahardan, iýmitden dadyp görmek üçin agza alynýan azajyk mukdar; 3) çeşni, peşeň.
Zaýykam datmaý hakykat lezzetiden çaşny...
Ber maňa towfyk, ulus azar bolmasdan burun.
ÇAŞT (a. ça:şt) چاشت - 1) ertir, guşluk wagty; 2) ertirlik, Gün dogandan bir sagat geçen soň iýilýän nahar; çaşt etmek – ertirlik edinmek.
Gelen geçer çaşt edip,
Eglenmez, güzeşt edip.
ÇAŞY (ça:şy) چاشی - gyşyk gözli, gyşyk, göreji nädogry erleşen göz.
Ne mahlukdyr, ne erkekdir, ne dişi,
Bir gözi dym-akdyr, bir gözi çaşy.
ÇAŞYRMAK (ça:şyrmak) چاشیرمق - dargatmak, pytratmak, çalam-çaş etmek.
Niçe işi akyl bilen jem etseň,

Pelek çaşyr, bir gün hasap tapmas sen.
ÇEÝNEMEK چینه مك - 1) diş astynda bölek-bölek etmek, owratmak, agzyň içinde diş bilen tike-tike etmek, ençmek; 2) aýlamak.
Niçeler günňdür, niçeler laldyr,
Niçeler til çeýnäp dursa gerekdir,
Diýseler: «Atlan-ha, atlan!»
Mert ýigit öt çeýnär syrtlan.
ÇEKEM چکام - «çekmek» işliginden; çekeýin; çekýärin. Işligiň buýruk formasynyň birinji ýöňkemesiniň birlik sanynda gelen görnüşi, many jähtden isleg aňladýar.
Men ÝAkubam ahy-zary çekem ÝUsup die-die.
Gözlerimniň ganly ýaşyn dökem ÝUsup die-die.
ÇEKIK (çeki:k) چکیك - serçä çalymdaş kiçijik bir guşuň ady.
Çekik özün bilbil diýr,
Çyrlak özün zag saýar.
ÇEKIMLI چکیملی - çekilen, egri; gaşyň ýaýdyr çekimli – gaşyň çekilen ýaý ýaly egridir.
Gamzaň garakçysy salar talany,
Kirpigiň ok, gaşyň ýaýdyr çekimli.
ÇEKMEÝ چکمای - «çekmek» sözünden; çekmän.
Çekmeý kişi bimarlygyň zähmetin,
Bu gözel saglygyň gadryn näbilsin.
ÇEKMEK چکمك - 1) dartmak; 2) çydamak; 3) sogrup çykaryp almak; 4) ýapmak, örtmek; gylyç çekmek – gylyç syrmak.
Nebsim hüýüne çekip.
Zemin jünbüş eýläp, geldi lerzana,
Çöller, düzler çekebilmez bu derdi.
Kaza gylyç çekip durmuş gezenip.
ÇELEK چلك - suwuklyk (suw, ýag, nebit we b.) guýmak üçin nietlenip ýasalýan bili gurşawly agaç ýa-da demir gap; 2) düre, süýt-gatygy ýaýyp, mesge ýagyny almak üçin ulanylýan ýörite gural.
Baý halky ýaňra bor, garry öwünjeň,

Çalyp bolmaz çal agyrsa çelege.
ÇEM چم - pursat, ýagdaý, maý; ýan; gapdal.
Oýun bilen oglanlygyň deminden,
Etip geldim kämilligiň çeminden.
ÇEMEN (p.) چمن - 1) göklük, gök ot biten er, gök-ýaşyl öwüsýän er; 2) bakjalarda, köçeleriň gyrasynda ekilýän gök otlar; gm. gözel, owadan.
Imanly gul – iki dünýä amandyr,
Gül açylyp, çemen soldy, ýaranlar!
Ol gara baglykda gördüm bir çemen,
Ajaýyp mejlisin gördüm enjümen.
ÇEMENDER (p. çemend) چمند//چمندر - 1) çaman at, ýalta ýaby; 2) gm. ýalta adam, biderek adam.
Tilim guş tilidir, suratym – ynsan,
Hemzybanym barça çemender bile.
ÇEN چن - çak, çäk; het; çenden agdyk – hetdenaşa, köp, çäksiz; çenden çykarmak – köpeltmek, hetden aşyrmak.
Kärsizlikden gam öýünde bişenden,
Çenden agdyk sere düen iş ýagşy.
ÇENBER (p.) چنبر - 1) halka, tegelek zat; 2) boýna dakylýan halka; 3) gm. asman, gök, çarhy-pelek (ser.); 4) bag, ýüp.
ÝA müşkmi, ýa kokunar anbarmyň,
Aýdabilmen, ýa çarhmy sen, çenbermiň.
ÇEND (p.) چند - ser. çent.
ÇENDAN (p. çenda:n) چندان - 1) şol gadar, şol mukdar; şol ölçegde; şonça; 2) şol wagta çenli; 3) käbir, ek-ýarym.
Dost, howaýy-waslyňy men şunça çenden isterem.
Ara alyp azap berdiler çendan.
ÇENDIN (p. çendi:n) چندین - 1) ýigrimiden ëkaryny aňladýan nämälim san; 2) köp, köp mukdar, köp ölçeg; 3) şunça, şu mukdar; çendil sal – köp ýyllar, köp wagt.
Ne kuýaşdyr, hasabyny bileli,
Çendin saldyr, gözden nahan bolaly.

ÇENT (p. çend) چند - 1) sany we üçden dokuza çenli nämälim we näbelli mukdary görkezýän san; 2) näçe, nä mukdar, nä gadar; 3) haçana çenli, haýsy wagta çenli; eger çendi – näçe-de, näçe hem, näçe mukdar, eger birnäçe gezek, eger birnäçe wagt.
Eger çendi bolsaň sahyby-mansap,
Sözün diňle, köňül bozgynça teňläp (?).
ÇEŇ I (p. çeng) چنگ - 1) penje, ynsanyň ýa-da ýyrtyjy haýwanyň penjesi; ýyrtyjy guşuň penjesi; 2) çeňňek, gaňrak.
Gutulgan ëk ajal çeňiňden, görüň,
Janly zatdan jan gutulmaz, ýaranlar!
Kepder geldi öňüne,
Bermän laçyn çeňine...
ÇEŇ II (p. çeng) چنگ - gadymy saz gurallaryndan biri, arfa (r.).
Gulgula düşdi gopuz hem düşdi çeňi jeňe.
Şowkundan ol nigäriň ne nalaga düşdi naý.
ÇEP (p.) چپ - 1) sol, sol tarap; antonimi: rast, sag; 2) gm. ters, garşy; çepine aýlanmak (dönmek) – ters bolmak, garşy çykmak.
Çarhy-pelek, her gün çepe döne sen,
Kalbymyň dünýäsi weýrana geldi.
Çepine aýlanan çarhy-pelekdir,
Adam ogly – gelen bary heläkdir.
ÇEŇŇEL (p. çenga:l) چنگل//چنگال - 1) ynsanyň eliniň penjesi; 2) ýyrtyjy haýwanlaryň penjesi; 3) çarşak, wilka (r.).
Azyz jana ölüm urar çeňňeli,
Aýlanyp-aýlanyp, ýazylşmak bardyr.
ÇERAN (p. çera:n) چران - «çeranden-çeraniden – otlatmak, ot iýdirmek, gezdirmek» sözünden; 1) otlat, gezdir; 2) otladýan adam, haýwanlary otluk erde otladýan adam.
Adyňa buýsanma, çemenli düzler,
Çemen senden geçer, çeran eglenmez.
ÇERIK (hindiçe çeri:g) چريك - ser. çirik.
ÇERMENMEK چرمنمك - 1) çyzganmak, geýimiň ýa-da balagyň agzyny çermemek, ëkary çekmek; 2) balagyňy aşak gaçyrmak.
Märekede bir jaýsyz söz,

Çermenip... an ýalydyr.
ÇETEN چتن - 1) daşy gabalan, töweregi çäklenen; 2) ýurt, watan.
Ne külbe galar, ne çeten,
Senemler seýl edip öten.
ÇETIN چتین - kyn, agyr, müşgil, aňst däl; çetin iş – kyn iş, müşgil iş.
Dünýä maýyl işi çetin sergerdan,
Köňül guwanç eder artyk mal tapsa.
ÇETR (p.) چتر - käbir sözlükde bu sözüň türki söz hasaplanýan «çadyrdan» alnan bolmagy çak edilýär; 1) çadyr; 2) ýagyşdan, gardan, günden goranmak üçin kelläniň üstüne tutulýan tutarly kiçijik saýawan.
Erenler çetr alyp, başyňa daldar.
ÇEÇEK (çiçek) چچك - 1) gül, agaçlaryň miwe bermezden ozalky ýakymly ysly ýapraklary; 2) matanyň ýüzüne edilen reňk; 3) mama keseli; 4) gm. hilegär.
Akyzadyr çeşmelerni ýagdyryp ýagmyrlaryn,
²sdürip türlük çeçekler çölni bostan eýledi.
ÇEŞIM (p. çeşm) چشم - göz, garak, göreç.
Tä nepes tendedir, tende jan bardyr,
Dil saňa maýyldyr, çeşm intizardyr;
çeşmi-girýan – aglaýan göz, agyly göz.
Ýürege gan dolmuş, bu çeşmi-girýan;
çeşmi-jady - jadyly göz, jadylaýjy göz.
Ëlda ëlukdyrdy çeşmi-jadyny;
çeşmi-intizar – garaşýan göz; çeşmi-did – görer göz; görýän göz.
Kyl nazar asary sungullaga çeşmi-did ile.
ÇEŞIM INTIZAR (p-a. çeşm intiza:r) چشم انتظار - ser. intizar we çeşim.
ÇEŞME (p.) چشمه - 1) er astyndan syzyp çykýan akar suw magdany, bulak; 2) gm. bir zadyň başlangyjy, esasy.
Gün düşmeen ter öleňli,
Çeşmeli zawlar görüner.

ÇEŞMEWAR (p. çeşme-wa:r) چشمه وار - çeşme ýaly, çeşmä meňzeş, çeşme kimin.
Mikaýyl sykdy erni,
Akdy guýy çeşmewar.
ÇEŞMI-GAZAL (p-a. çeşm-e gaza:l) چشم غزال - ser. gazal.
ÇEŞMI-DID (p. çeşm-e di:d) چشم دید - ser. çeşim we did.
ÇEŞMI-HUNHOR (p. çeşm-e hu:nha:r) چشم خونخوار - ser. hunhor.
ÇI (p. çe) چه - pars elipbiýiniň edinji harpy. Ebjet hasabynda «jim» bilen barabar – 3. Bu harp diňe pars we türki sözlerine mahsus bolup, arap sözlerinde gabat gelenok.
ÇIGIN چیگین - 1) tirsek bilen gerdeniň aralygy, egin.
Hindi kimin egin-örtiň bolmasa,
Patyşalyk puşeş çigne saldym tut!
ÇIZ (p. çi:z) چیز - zat, her bir ruhsuz zat, nerse.
Taý geler dünýäge derem-daşlary,
Artykdyr her eten çizi behişdiň.
ÇILIM چیلیم - 1) temmäki çekilýän ýörite gural; 2) papiros, sigaret, çekilýän temmäki.
Dostlarym, duşman biliň, älemde bir bardyr çilim,
Eýle mahbup eýlemäň, bir gareti-jandyr çilim.
ÇILLE I (p.) چلّه - «çihil – kyrk», «la – gat»; kyrk gat; 1) pugta taplanan ýüp; 2) kyrk, kyrk günlük, ölen adamyň kyrky; 3) derwüşleriň-sopularyň hiç ere çykman, ybadat edip oturýan kyrk güni; 4) gyş wagty, gyş wagtynyň iň sowuk wagtlary; tomsuň çillesi – tomsuň 25-nji iýundan 5-nji awgusta çenli bolan kyrk yssy günleri; gyşyň çillesi – gyşyň 25-nji dekabrdan 5-nji fewralyna çenli bolan kyrk sowuk günleri; tomsuň kiçi çillesi – tomsuň başynda bäşinji iýunyndan 25-nji iýunyň aralygyndaky ýigrimi yssy gün; gyşyň kiçi çillesi – gyşyň ilki bäşinji dekabrdan 25-nji dekabrynyň aralygyndaky ýigrimi sowuk gün; 5) ýüpek kelebi, saralan ýüpek.
Çille mest nerlermiz barça aýylsyn,
Bir suprada eda bolsun aşymyz.
ÇILLE II (p.) چلّه - kyrk gat ýüpden işilip edilen ýaýyň kirşi.

Gel degmeý çekilen, oksuz atylan,
Çillesiz gurulan ýaýa sataşdym.
ÇILTEN (p. çihil-ten) چهلتن - 1) kyrk ten, kyrk adam; 2) sopularyň kyrk adamdan ybarat «nujaba» ýa-da «abdal» diýilýän we keramatly hasaplanýan topary; ser. öwlüýä.
Atlary nujeba, özleri çilten.
Çilten abdal diýrler gaýyp galandar.
ÇILTENLER (p-t. çihil-ten-ler) چهل تن لر - kyrklar, kyrk tenler, kyrk çilten; öwlüýäler (ser.) toparyna girýän keramatlylar, olara «nujaba» (ser.) hem-de «rijaly-gaýp» (ser.) diýilýär. Käerde abdallara-da (ser.) çilten diýlipdir. Çiltenlere «kyrk çilten» we «kyrklar» hem diýilýär.
On iki ymam, edi weli, çiltenler,
Hyzyr – Ylýas nebiulla haky üçin.
Kyrk çilten ýygnanyp, şerabyn içse.
Döwre girip gördüm, oturmyş çilten.
ÇIRIK (hindiçe çeri:g) چريك - 1) esger; goşun, miliцiýa; 2) hakyna tutma goşun; 3) goşunda öň gulluk etmedik we harby taglymat almadyk döwtalap esgerler; uruşda esgerlere kömek bermek üçin dürli taýpalardan we graждan ilatdan urşa gatnaşýan adamlar.
Bir ýüzi çirikdir, bir ýüzi ýaryk,
Çirik diýp, gaty söz aýdyjy bolma.
ÇIRKIN (p. çirki:n) چركين - «çirk – kir; iriň» sözünden; 1) kirli, hapysa; 2) iriňli; 3) halanylmadyk, begenilmedik, ýigrenilen.
Çyrpynyp haryşlar haşlar, melekler jaýyna başlar,
Ýylanlar öwrülip dişlär, teniňden binamaz çirkin.
ÇIRMEK چرمك//كرمك - kiçijik gurt.
Mal döner çyýan-çirmege,
Durar et-ganyň sormaga.
ÇIHRE (p.) چهره - 1) ýüz, keşp, ynsanyň ýüzi; 2) ýaňak; gülçihre – gül ýüzli, gözel, owadan.
Bir gülçihre ëlunda bihuda pida boldum.
Kany ol gülçihre, simin sakagyň?

ÇIŞMEK (çi:şmek) چیشمك - 1) gabarmak, pökgermek, gübermek, çiş emele gelmek; 2) gm. haýbat atmak, gaharlanmak, herrelmek; 3) närahatlanmak.
Dünýä diýip, ança jan köýüp, bişer,
Ançalar ýaş döküp, ýüregi çişer.
ÇOWDUR HAN چودرخان - Magtymgulynyň döwründe gökleňleriň arasyndan etişen görnükli goşun serkerdesi. Ol Ahmet şa Dürrana kömek bermäge gidende, 1754-nji ýyl çemesinde gapyllykda duşmanlary tarapyndan öldürilipdir.
Ahmet patyşadan habar almaga,
Umyt etdi iller Çowdur han üçin.
ÇOÝMAK (ço:ýmak) چویمق - oda tutup ýylatmak, gyzdyrmak, gyzdyrmak üçin eli oda ýa-da yssy berýän zada tutmak.
Ëlda ëlukdyrdy çeşmi-jadyny,
²lçerdim, el çoýdum yşkyň oduny.
Magtymguly diýrler meniň adymy,
Älem elin çoýar, görse odumy.
ÇOK چوق//چوخ - köp, kän, zyýat; köpçülik; çoka – köpe, köpçülige.
Magtymguly syrym çokdur,
Men neýläýin, açan ëkdur.
Çopan adam çoka bolmaz.
Ala garga oka bolmaz.
ÇOKLANMAK چوقلانمق//چوخلانمق - köpelmek, köp bolmak, artmak.
Etmişde läş kaklanar...
Gaýgy, hasrat çoklanar.
ÇOKMAK چوقمق - 1) çokunmak, hudaýa ýa-da keramatly hasaplanýan zada ýüz tutmak; ybadat etmek; 2) çüňk urmak, çokjalamak (guş hakynda).
Hak bendesi haka çokar.
ÇOLAK چولاق - maýyp, aýagy kesilen; agsak, çonak, aýagy maýyp bolup, dogry ýöräp bilmeýän adam. Türki dilden alnyp, pars dilinde-de şu manyda «çula:k» görnüşinde ulanylýar.

Dul gözüne garry näzenin bolar,
Ene gözün aýlar köre, çolaga.
ÇOLANMAK چولانمق - 1) dolanmak, örtülmek, bürenmek, bir zada dolanmak; 2) oralmak, saralmak.
Jan pany, jahan pany, kepene çolan, köňlüm,
Söz bilen için açyp, gabz olup, dolan köňlüm.
ÇOLAŞMAK چولاشمق - 1) bulaşmak, oralmak, gatyşmak, eriş-argaç bolmak; 2) gujaklaşyp, bir-biriň eliňi bilden geçirmek; 3) gm. erbet işe baş goşmak, çykalga tapmazlyk.
Mabup bile söýüşdiň,
Bile çolaşa etdiň.
ÇOLBAN (a. jolba:n) چلبان - kiçijik ýaprakly, ak ýa-da sary gülli belentligi bir metre golaý ösümligiň ady, däneleri mäşden ulurak, noýba, nohuda çalym edýär.
Akylsyzlar iş ahyryn garamaz,
Çolban çigidinden harnup döremez.
ÇOPAN (p. çu:pa:n) چوپان//شبان - mal bakýan adam, goýun sürüsini bakýan adam, mallary öri meýdanda otladyp, seredýän we goraýan adam.
Bir çopan eline degse bir almaz,
Çakmak daşy kylar, gadryn näbilsin.
ÇOH چوخ - köp, kän, zyýat; ser. çok; çohlar – köpler; çoh nesne – köp zat; çoh bolmak – köp bolmak.
Çoh nesneler geler-geçer gözüme.
Jürjüm çoh bolsa hem, keremiň kändir.
Müşgil sapar bolar ölüm sapary,
Wehimi çoh bolar, köpdür hatary.
ÇOH NESNE چوخ نسنه - ser. çoh.
ÇOHLANMAK چوخلانمق - köpelmek, köp bolmak, artmak.
Agmalyň soralar, diýme ykbaldyr,
Gowgalar çohlanur, ne ajap haldur.
Ç[2]WRÜLMEK چوريلمك - 1) öwrülmek, tersine öwrülmek, içi daşyna öwrülmek; 2) agdarylmak, düňderilmek; 3) üýtgemek, tersine bolmak.

Asman inmez, er çöwrülmez,
Gün ýörir, aýlar görünmez.
Eglenmez, eýýam öwrüler,
Zaman öter, nyrh çöwrüler.
Ç$^{2}$KMEK چوکمك - 1) batmak, batyp galmak; 2) aşak düşmek, peselmek (er hakda); 3) gm. oturmak, erleşmek; 4) gm. mydamalyk galmak, batmak.
Laý içinde çöken janlar,
Köllerim gazy oýanmaz.
Ýigidiň hyýaly bolsa serinde,
Çykar bir gün, çöküp galmaz garynda.
Ç$^{2}$L چول - gumluk meýdan, beýawan, otsuz-suwsuz meýdan, ynsan ýaşamaýan er.
Zemin jünbüş eýläp, geldi lerzana,
Çöller, düzler çeke bilmez bu derdi.
Akar suwlar soguldy,
Çöl erler suýa döndi.
Ç$^{2}$LÜSTAN (t-p. çöl-ista:n) چولستان - çöllük er, otsuz-suwsuz meýdan, çöl-beýawan; «çöl» we bir zadyň köp erini aňladýan «stan» poslelogy bilen ýasalan goşma at.
Teşne galyp, jaýyň bolsa çölüstan,
Derýa içre men Isgender boldum tut.
Ç$^{2}$ŇŇELMEK چونگلمك - kütelmek, güýçden gaçmak, nury gaçmak.
Gara daşdan gara gyly saýlan göz,
Çöňňeler görejiň, ýüze myhmandyr.
ÇUBY-HIMMET (p-a. çu:b-e himmet) چوب همّت - ser. çup.
ÇUP (p. çu:b) چوب - çöp, agaç, agajyň gabygynyň aşagyndaky bölegi, agajyň ýakmak we zat ýasamak üçin ulanylýan bölegi;
çuby-himmet – 1) gujur-gaýrat agajy; 2) gm. el taýagy, hasa.
Dine dagwat eýlegeç Firgaunnyň artyp şirketi,
Çuby-himmetni jahanhar mar eden rebbim jelil.
ÇÜ (p. ço) چو - baglaýjy we meňzetme sözi; ýaly, dek, kimin; «çün» sözüniň gysgaldylan formasy.

Hem Abubekr-u Omar, Osman çü bolgaç rehnemun.
Boldy kapyr zit saňa, ismi-mukarrabyň müъmünun.
ÇÜWMEK (çü:mek) چوومك - çalt ýöremek; bökmek.
Şerigatsyz pirler inek bolarlar,
Sopusy buga dek çüwse gerekdir.
ÇÜÝRIMEZ (çüý:ri:mez) چویریمز - 1) zaýalanmaz, bozulmaz; 2) gm. düýpli, ummasyz, düýbi gutarmaýan; çüýrimez baý – baýlygy, maly köp baý, ummasyz baýlygy bolan baý.
Hem bermese, hem çüýrimez baý bolsa,
ÝAgşy ady hem dünýäde dan bolsa.
ÇÜÝRÜK (çüý:rük) چویریك - 1) bozulan, zaýalanan; 2) gm. düýbi, esasy gowşak bolan, esasy ëk, güýçsüz; içi boş.
Bir çüýrük hoz bilen jahan jöwherin,
Ol ne humarbazdyr, utup durupdyr.
ÇÜLKE چولکه - ownuk, bölek; çülke-çülke – bölek-bölek.
Her tarapdan çülke-çülke bulut oýnar, salar kölge,
On iki dag, edi jülge sökem ÝUsup die-die.
ÇÜMMEK چوممك - 1) suwuň aşagyna, düýbüne girmek, suwa batmak, kelläňi, bedeniňi suwa sokmak; 2) sanjylmak, geçmek, batmak; 3) gm. bulaşmak, büs-bütin bulaşyp galmak; günä çümmek – erbet işlere bütinleý bulaşyp galmak.
Magtymguly, hatadan gaýry elden iş gelmez,
Çümdüm günä çeşmine, ýürek gaýnap joş gelmez.
ÇÜN چون - «üçin» sözüniň gysgaldylan formasy; 1) şonda, şol wagtda; 2) şeýle, şunuň ýaly; 3) sebäpli, görä; 4) dek, kimin; 5) nähili; çünki.
Saňa bakan ýüzler çün,
Sen diýp ýyglan gözler çün,
Hamdyň okan sözler çün,
Günähim güşet eýle.
ÇYBYN-ÇIRKEÝ (çy:byn çirkeý) چیبین چرکای - mör-möjek, owunjak möjejikler.
«Guýruk çommaldyp gaçdym,
Çybyn-çirkeý içinde».

ÇYGYRMAK (çy:gyrmak) چيغيرمق - 1) gygyrmak, ýiti ses bilen gygyrmak; 2) gaty ses bilen aglamak.
Ysrafyl sur çalar, çygyryp her ýan,
Ëk bolan jesetler, aýrylyşan jan.
ÇYDAM چيدام - dözüm, durnuk, hötde; çydam eýlemek – dözmek, çydamak, durup bilmek; hötde gelmek.
Bir ëwuzga rakyp duşsa,
Çydam eýlär, tenler bişse.
ÇYDAMAK چيدامق - 1) çydam etmek, döz gelmek; 2) sabyr etmek, garaşmak.
Werzişiň ëk, ýaş sen, gidebilmer sen,
Şöwür bar, şowhun bar, çydabilmer sen!
ÇYKAM چيقام - «çykmak» işliginden; çykaýyn. Işligiň buýruk formasynyň birinji ýöňkemesiniň birlik sanynda gelen görnüşi, many tarapdan isleg aňladýar.
Pelek aglar gözýaşyma, ne söwda saldyň başyma,
Mejnun bolup, dag başyna çykam ÝUsup die-die.
ÇYKARA چيقارا - çykarar, çykarar diýip; çykarmak işliginiň häzirki-geljek zaman formasy.
Gorkaram, ýar bizi çykara ýatdan,
Aýry erde mesgen tutdy, ýurt oldy.
ÇYKMAZ چيقماز - 1) çykalgasyz, çykgynsyz, çykyp bolmajak; 2) agyr, kyn, müşgil; çykmaz dert – agyr dert, kyn ýagdaý.
Köp sözleýip, çykmaz derde duşup men,
Lukman kaýsy, derman kaýsy bilmedim.
ÇYKMAK چيقمق - 1) görünmek, ýüze çykmak, äşgär bolmak; 2) aýrylmak, gitmek; 3) ëkary galmak; 4) ýaşaýan erinden göçüp gitmek.
ÝAgşylardan hergiz çykmaz ýamanlyk,
Asly ýaman bolsa, çykmaz ýagşylyk.
Haýran-Mejnun bolup, çykam çöllere.
Baryp, mesgen tutam sizi, daglar, heý!
ÇYKYŞ چيقيش - ëkary göteriliş, daşary äkidilme; beýgelme.
Üç müň ýyllyk ëldur, müňi çykyşdan,

Bir müňi henwardyr, müňi inişden.
ÇYN I چین - dogry, hakyky; çyndan – hakykatdan, dogrudan; çyn bedew – tüýs bedew, hakyky bedew, tohum at.
Magşar gün gaýgysyz girer behişde,
Her kim çyndan bolsa dosty atamyň.
Bedew diýgeç, bolmaz hemme bedew deň,
Çyn bedewler meýdanynda bellidir.
ÇYN II (p. Çi:n) چین - ser. Çyn-Maçyn.
ÇYN BEDEW (t-p.) چین بدو - ser. çyn I.
ÇYN-MAÇYN (p. Çi:n Ma:çi:n) چین ما چین - Orta asyrlarda Gündogarda birnäçe ýurtlaryň giň territorial kompleksini aňladýan durnukly söz birikmesi; käwagtlar Hytaý we Hindi-Hytaý (Günorta-Gündogar Aziýa) manysynda, käte bolsa, umuman, Uzak Gundogar manysynda ulanylýar. Käbir çeşmelerde Maçyn sözi Manжuriýa sözüniň ýalňyş ulanylýan formasy hasaplanýar.
Hajy Zeýnel-abidin Şirwanynyň «Riýaz-as-syýahat» (II jilt, 35-36) atly kitabynda Çyn-Maçyn hakda şeýle maglumat berilýär: taryhda aýdylyşyna göä, haçan-da hezret Nuh tupandan halas bolanda, Sukal-semanyn dien ere baryp, hudaýyň hökümi bilen Eriň  ýaşalýan dörtden bir bölegini öz ogullaryna paýlap berýär. Gündogary we Eýranyň demirgazyk tarapyny ÝAfese berýär... Hudaý ÝAfese on iki ogul bagyşlaýar. Olar: Çyn, Saklap, Menşeç, Kemary, Halaç, Hazar, Rus, Susan, Guz, Maryç, Türk. Şulardan çyn örän akylly bolýar, ol öz adyna bir şäher gurdurýar. Häzirki Çyn (Hytaý) ýurdy şol at bilen baglanyşyklydyr. Çyn örän parasatly bolany sebäpli, suratkeşligi, dürli reňkdäki geýimler dokamagy oýlap tapýar, bu hünäri öz perzentlerine-de öwredýär, ol pileden ýüpek almagy-da öwrenýär. Hudaý oňa bir ogul berýär, onuň adyna Maçyn goýýar. Maçyn ulalyp, etginjeklik ýaşyna etende, Çyn ony öýlendirýär. Ondan birnäçe çaga önýär. Maçyn kakasynyň maslahaty boýunça, Çyn ýurdunyň ýakynynda öz adyna bir şäher saldyrýar, özi-de şol erde ýaşaýar. Şeýlelikde, Çyn-Maçyn ýurtlary emele gelýär.

Owazyň Çyn-Maçyn, daglar aşasy,
Seni görenleriň akly çaşasy,
Hüthüt kimin Pereňden Çyn-Maçyna bardygym,
Bag içinde Bylkysyň saçyn alyp gördügim.
ÇYPLAK چبلاق - 1) ýalaňaç, geýinmedik, teni ýalaňaç, birehne (ser.); 2) egni ýuka, eňil geýnen.
Ne bela sen, adamzat,
Çyplak dogduň, don gerek.
Çyplak oldy, gül bedeniň soýuldy,
Dagy-hijran synaň üzre goýuldy.
ÇYRAG (p. çira:g) چراغ - 1) çyra, garaňkylygy ýagtylatmak üçin peýdalanylýan lampa, şem we elektrik lampoçkasy ýaly gural; 2) gm. bagt, täleý; 3) çaga, perzent.
Yşk eser etmese, ýanmaz çyraglar,
Yşka düşse, guşlar eňrär, gurt aglar.
ÝA ýakutmyň, ýa merjenmiň, dürmi sen,
ÝA çyragmyň, ýa röwşenmiň, näme sen?
çyragyl-älem – dünýä çyrasy, dünýä ýagtylyk salýan; şamçyragyl-älem (yslam) – 1) älemiň (yslamyň) ýagtylyk salýan çyrasy; 2) gm. «Kurъan».
Hakdan aňa indi kelam,
Ady şamçyragyl-älem (yslam).
ÇYRAGYL-ÄLEM (YSLAM) (p-a. çira:g al-a:lem (isla:m) چراغ العالم//چراغ الاسلام - ser. çyrag.
ÇYRLAK چرلاق - torgaýa meňzeş menek-menek elekli kiçijik gyr guşy, eti iýilýär (halal).
Çekik özün bilbil diýr,
Çyrlak özün zag saýar.
ÇYRLAMAK چرلامق - 1) çagyrmak, garşylamak; myhmançylyga çagyrmak; 2) çirkin sesli aglamak.
Bir eýwan üstünde çyrlap tört erden,
Diýdiler goluňny ber bizim sary.
ÇYRMAŞMAK چرماشمق - çolaşmak, oraşmak, bir zadyň daşyna çyrmaşmak, dolaşmak.

Magşaryň neşri ýaňlyg ten-ten kimin buluşmak,
Tow berilen rişte deý çyrmaşyban çolaşmak.
ÇYRPYNYŞMAK چرپینیشمق - 1) esremek; 2) gm. möwç almak, joşmak; 3) hars urmak, dört tarapa ylgap ýörmek; haýbat atmak.
Hak sylamyş bardyr onuň saýasy,
Çyrpynşar çölünde neri, maýasy.
ÇYRÇYK چرچیق - 1) syrkawlyk, eňil kesel; 2) gm. alada, dert, hysyrdy; çyrşyk warianty hem gabat gelýär.
Çalyndykça, jahan çyrçygy artar,
Kaçan köňül karar tapar jem bolup?!
ÇYTMAK چیتمق - ýygyrtmak, büzmek; turşutmak; gaş çytmak – maňlaýyňy ýygyrtmak, gaharlanmak, nägile bolmak.
Gaşyny çytman oturan –
Maňlaýy gülen islärin.
ÇYÝAN (çyýa:n) چیان - bognaýakly zäherli we çakýan möjek; ser. keжdum.
Zekatsyzyň garny ýylan-çyýanlar,
Doluban dag kimin bolar, ýaranlar.
ÇÄBIK (p. ça:bok) چابك - ser. çäbük.
ÇÄBÜK (p. ça:bok) چابك - 1) çakgan, çalasyn, tiz, çalt; 2) ökde, çus.
Jähl işine çäbük men, Alla emrine suster,
Garky-zelalat boldum, hedaýagny sen göster.
ÇÄK (p. ça:k) چاك - 1) ýyrtyk, ýirik, ýaryk; 2) serhet, araçäk; syna çäk etmek – syna paralamak, gursak ýyrtmak; çäk olmak – ýyrtylmak; para bolmak; ýanmak.
Dideden ýaş döküp, synam çäk edip.
Tä haýaty-panyýam, synam seniň çün çäk ola;
çäki-giriban – ýakasy ýyrtyk, gam-gussadan we göwnüçökgünlik zerarly ýakasyny paralan.
Mejnuny gördüm, çäki-giriban bolup ötdi.
Birniçe Mejnun kibi çäki-giriban anda bar.
ÇÄKI-GIRIBAN (p ça:k-e geri:ba:n) چاك گریبان - ser. giriban.

ÇÄKIR (p. ça:kir) چاکر - bende, gul, boýun egen. Kiçi göwünlilik üçin «men» diýmegiň deregine ulanylýan söz.
Magtymguly – häkisar,
Şahy-merdan çäkiri.
ÇÄRE (p. ça:re) چاره - 1) alaç; derman; 2) ël, düzediş ëly; 3) ýardam, kömek; 4) gm. hile, mekir; çäre kylmak - alaç etmek.
Sen garyp sen, men pakyr men, sende, mende çäre ëk.
Bolsaýdy waslyňa bir çäre kylmak.
Ajal gelse, çäre bolmaz.
ÇÄRESAZ (p. ça:re-sa:z) چاره ساز - alaç ediji, çäre tapyjy (Allatagalanyň sypatlaryndan biri). Bu söz «çäre – alaç» we «sahten – ýasamak, etmek» işliginiň häzirki zaman düýp işligi bolan «saz» sözünden ýasalan goşma sypatdyr.
Düşmüşem bu müşgüle, sen-sen bu işe çäresiz.
Haka eýleýip nyýaz, diýdi: «Eýa çäresiz!»;
rahymy-çäresaz – 1) rehimli alaç ediji; 2) rehimli Allatagala.
Eý rahymy-çäresaz,
Günähim güzeşt eýle.
ÇÄŞ (p. ça:şt) چاشت - 1) ertir, guşluk wagty; 2) ertirlik; ser. çaşt, çäşt.
Kimse aglar, kimse güler,
Gün çykar çäşden dogrusy.
Çarşenbe gün çäş wagty gondurdygym bilmezmiň?
ÇÄŞT (p. ça:şt) - ser. çaşt.
Her çäştiňe bir günüňi satar sen.
Bilmen niçik geçer çäştim-u şamym.
- Ş -

ŞA (p. şa:h) شاه - 1) hökümdar, soltan; 2) uly, ullakan; 3) kämil ynsan; käbir sopulara, mürşütlere, pirlere, öwlüýälere berlen lakam. Meselem: Şa Nygmatylla Weli, Şa Kasym Enwar we b.
Gam çekme, garyp adam,
Begler, şalar galmazlar.

ŞA APBAS (p-a. şa: Abba:s) شاه عبّاس - Birinji Şa Apbas. Ol Şa Apbas Kebir (beýik) ady bilen meşhurdyr. Sefewiler dinastiýasynyň iň uly patyşasy. Kakasy soltan Muhammet sefewi, onuň lakamy Hudabende. Şa Apbas 978-nji hijri (1570-1571) ýylynda Hyrat şäherinde dünýä gelipdir, entek kakasy dirikä, 996-njy hijri (1587-1588) ýylynda Horasandan Kazwyn şäherine gidýär we özüni şa diýip yglan edýär. Şol wagtda Şiraz şäherinde bolan kakasy soltan Muhammet Hudabende näalaç patyşalygy oňa bermeli bolýar. Şu taryhda Şa Apbas on sekiz ýaşynda eken we Eýranyň içerki ýagdaýy örän bulaşyk eken, osmanylar bolsa daşardan hüjüm edip durupdyrlar. Şu ýagdaýlary nazara alyp, Şa Apbas osmanylar bilen ýaraşyga gol çekip, Tebriz, Kars, Şamahy, Tiflis, Nahjewan şäherlerini hem-de Lorustanyň bir bölegini olara berýär. Soň ýurduň içindäki pitneleri ýatyrmaga girişýär. Şirazy, Kirmany, Horramabady we Gilany doly suratda özüne boýun egdirýär. Soň Horasanda pitne turuzyp, Maşat şäherini eelän we Damgana hüjüm eden özbek hany Abdylmüъmüniň garşysyna goşun çekýär. ²zbekler yza çekilmäge mejbur bolýarlar. Şa Apbas 1006-njy hijri (1597-1598) ýylynda Hyrat şäheriniň golaýynda olar bilen çaknyşyp, olary doly suratda eňýär we yzyna Kazwyna dolanýar. Şa Apbas söwda gatnaşygyny etmek üçin Eýrana gelen doganlar Antony we Robert Şerlileriň ýanyndaky 26 sany iňlisiň kömegi bilen bäş ýüz top we alty müň tüpeň ýasadýar, täze tipli goşun dörедýär, osmanylara beren şäherlerini gaýtaryp almaga taýýarlanýar. Netijede, 1011-nji hijri (1602-1603) ýylynda goşun çekip, ilki Tebrizi, soň Erewany, Karsy, Genjäni, Tiflisi, Bakuwy, Derbendi, Şirwany, Şamahyny, Diýarbekiri, Mosuly yzly-yzyna basyp alýar we ýüz müň osmany goşunyny eňýär. 1015-nji hijri (1606-1607) ýylynda Kazwyna dolanýar. Soň Gürjüstana we Bagdada-da goşun çekip eňişler gazanýar. Şol döwürde Kemburun adynda bolan Bender Apbas portuny portugaliýalylaryň elinden alýar.

Şa Apbas batyr, edermen, örän güýçli we parasatly hem-de dilewar adam bolupdyr. ÝUrduň köp erinde abadançylyk işleri

alnyp barlypdyr, ymaratlar bina edilipdir, söwda, hünär ösüpdir. Şa Apbas 1000-nji hijri (1591-1592) ýylynda paýtagty Kazwyndan Ispyhana geçirýär, ol şäheri abadanlaşdyrmak ugrunda köp tagalla edýär. Onuň saldyran jaýlary: Şa metjidi, Şyh Lutfulla metjidi, «Otuz üç» köpri, Çarbag köçesi we b.
Şa Apbas 1038-nji hijri (1628-1629) ýylynda 42 ýyl patyşalyk edenden soň 59 ýaşynda Mazanderanda aradan çyýar we Kaşan şäherinde jaýlanýar.
«Suhanwer men» dien köpdür jahanda,
Hiç kim Şa Apbas dek suhanwer olmaz.
ŞABAZ (p. şa:h-ba:z, şehba:z) شاهباز//شهباز - 1) laçyn, algyr, ak bürgüt; 2) gm. batyr, edermen; gahryman; şöhratly; 3) Anuşirwan (ser.) patyşanyň lakamy. «Şah» we «baz» sözlerinden ýasalan goşma at.
Garga aýdar: «Ëkdur men dek şabaza»,
Müň garga ýygylsa, degmez bir baza.
ŞAGAL (p. şaga:l) شغال - itler maşgalasyndan bolan ite meňzeş we maslyk iýýän ýyrtyjy haýwan, gijelerine mahsus ses edýär. Üzüm plantaцiýalarynda, tokaýlarda hin gazyp şonda ýaşaýar.
«Gawunyň ýagşysyn şagal iýr» diýrler,
Ykbally bendäniň paýy, gözel sen!
ŞAGLATMAK شاغلاتمق - 1) şaggyldatmak; 2) gm. suwuň şaglap gelşi ýaly batly, yzygiderli aýtmak, hyjuwly beýan etmek.
Taraşlap, şaglatgyl, köňle geleniň,
Senden soňkulara ýadygär bolar!
ŞADYMAN (p. şa:dma:n) شادمان - göwni hoş, hoşal, şat; razy, begençli, horram (ser.); şadyman bolmak – şat bolmak, hoşal bolmak.
Aýrylanlar hemme gowşup salamat,
Hemmesi şadyman boldy, dostlar heý.
ŞAET (p. şa:ed) شاید - asly pars dilindäki «şaesten – laýyk bolmak, gerekmek» işligindendir; 1) şerti aňladýar, eger; 2) yhtymaly bildirýär, belki, aýdaly; mümkin, bolsa-bolar.
Biz dek asy gullarga, şaet, huda rahmet kyla.

Akyllara, şaet, bolgaý kipaýat.
Hak götersin aradan, şaet, rakyby-şermendeni.
ŞAÝ I (a. şeý’, ks. eşýa:’) شیء - zat, bir zat, nerse, nesne (ser.); madda.
Her eşýadan ýar sypatyn ders aldym,
«Kurъan» kaýsy, kitap kaýsy, bilmedim.
ŞAÝ II (p. şa:hi:) شاهی - ownuk pul, köpük; iň kiçi, iň kiçi zat; iň az zat; şaýa almazlyk – bir köpüge sanmazlyk, hiç zat sanmazlyk, bir köpük hasap etmezlik.
Ýüz tümenlik sözün şaýa almazlar,
Her kişiniň ygtybary bolmasa.
ŞAÝ III شای - 1) gural, esbap, enjam; 2) tükel, taýýar, gurs, kämil; şaý bolmak – tükel bolmak, kämil bolmak, taýýar bolmak.
Hem han bolsa, hem dünýäsi taý bolsa,
Hem ölmese, hem esbaby şaý bolsa.
ŞAÝLANMAK شایلانمق - beslenmek, şaý tutmak, gerekli geýim we şaýlary geýinmek; gerekli şaý bilen üpjün edilmek.
Ýigrimi ýaşa bardyň, esbabyňny şaýlandyň,
Bedew münüp. segredip, sürüp meýdana geldiň.
ŞAÝY (p. şa:hi:) شاهی - ser. şahy.
Bir şaýylyk mal üçin, takyk berer elden iman...
Şek degildir, dostlarym, geldi kyýamatdan nyşan.
ŞAÝYG (a. şa:ýi’) شایع - ýaýran; dargan; 2) äşgär, açyk, aýan.
Şergyň jahana şaýyg,
Hökmüň äleme nafyg.
ŞAK (a. şakk) شق - 1) ýarma, çatlama, bölme; 2) ýyrtma, paralama; 3) ýaryk; çatlak; 4) her bir zadyň ýarysy; şakkyl-kamar – 1) Aýyň ýarylmagy, Aýyň iki bölege bölünmegi; 2) dini rowaýatlara görä, göýä Muhammet pygamberiň eli bilen yşarat etmegi arkaly Aýyň iki bölünmegi. Bu onuň görkezen mugjyzalaryndan (ser.) biri hasaplanýar.
ÝA resuly-älemeýn, ýa seýýidi haýryl-beşer,
Kim seniň şanyňa nazyl boldy ol şakkyl-kamar.
Mugjyzaňnyň birisi görsetgeli ol şak bile.

ŞAKAWAT (a. şaka:wet) شقاوت - 1) doňýüreklilik, zalymlyk; ganhorluk; 2) betbagt bolmak, betbagtlyk; 3) bozgakçylyk; antonimi: sagadat (ser.).
Kime şakawatdan gurulsa binýat,
Älem terbieti eýlemez abat.
ŞAKER (a. şa:kir) شاكر - ser. şäkir.
ŞAKKYL-KAMAR (a. şakk-al-kamar) شق القمر - ser. şak.
ŞAL (p. şa:l) شال - 1) omuza atmak ýa-da boýna saramak üçin ýüňden edilen mata, şarf; 2) Keşmir geçisiniň gylyndan edilen guşak; 3) üste örtmek üçin ýüňden dokalan irimçik mata; esgi şal – köne irimçik mata.
Esgi şaldan artyk puşeş geýmedi,
Ahyret öýi boldy kasdy atamyň.
Eesine yhlas eden çyn merdan,
Ebrişem höwesin etmez şal tapsa.
ŞAM I (p. şa:m) شام - gije, gijäniň başlanýan wagty, gün ýaşyp, howanyň garaňkyrap başlan wagty, agşam; şam-u säher – gije-gündiz, ertir-agşam; namazy-şam – ýassy namazy.
Bilmen niçik geçer çäştim-u şamym.
Şam-u säher ýata bilmen parahat.
Şam-u säher golum serdim hudaýa,
Asman ahym görüp, girýana geldi.
Namazy-şamny terk etse her bar.
ŞAM II (p. şa:m) شام - gije iýilýän nahar, iýmit.
Nesimi dek soýup meni, seglere şam kylar imdi.
ŞAM III (a. Şa:m) شام - asyl manysy «sag» we «sol» diýmek bolup, Siriýanyň gadymy adydyr. Halk arasynda Damask (Dymyşk) şäherine-de Şam diýlipdir. Şamyň gadymy taryhy bar, onuň klimaty oňat. Bu hakda şeýle rowaýat bar: Şamyň klimaty şeýle ajaýyp bolany üçin, perişdeler Allatagala ýüzlenip, şeýle diýipdirler: ÝA Alla, Şamy ajaýyp ýaratdyň, bütin älemiň ilaty bu ere gelmäge ymtylarlar, emma olaryň hemmesi bu erde nädip erleşsinler? Şonda Allatagala şeýle jogap beripdir: Men adamlaryň kalbynda öz ýaşaýan erlerine şeýle bir söýgi

döredendirin, olar hiç haçan öz asyl ýaşaýan ülkelerini taşlap, bu ýurda gelmezler, watana bolan söýgi olary öz ýurtlaryny terk etmäge goýmaz. Bu şähere we ýurda Şam at dakylmagynyň sebäbi: bir topar adam Mekgeden çykyp Emene tarap gidenlerinde, Käbäniň sag tarapyndaky ýurtda düşýärler, şoňa görä şol ýurt Şam at alýar, çünki araplar Käbäni gündogara bakyp duran bir adam hasaplaýarlar. Şam bolsa şonuň sag tarapynda erleşýär. Käbir çeşmelerde Şamy Sam ibn Nuh abadanlaşdyrypdyr diýilýär.
Şama Şam-şerip hem diýilýär.
Şam-şeribe, Ruma, Mekgä, Medinä,
Musulmanlar gaçyp dolsa gerekdir.
Käbe etrapynda, Şamda, Yrakda,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?!
Şam abaly – Şamda tikilen geýimli (donly) adam.
Ady belli, arap tilli söwdügim,
Şam abaly, Rum kabaly söwdügim.
ŞAM ABALY (a-t. Şa:m aba:ly) شام عبالى - ser. Şam.
ŞAM-ŞEBISTAN (p. şa:m şeb-ista:n) شام شبستان - gije-garaňkylyk, medrese-metjitdäki adamlaryň namaz okap, hudaýa çokunýan garaňky erleri; ser. şebistan.
ŞAM-ŞERIP (a. Şa:m-e şeri:f) شام شريف - ser. Şam.
ŞAM-U SÄHER (p-a. şa:m we seher) شام سحر - ser. şam.
ŞAMAR (p. şa:h-ma:r) شاهمار - 1) uly ýylan; ýylanlaryň ulusy, şasy; 2) gm. söýgüliniň uzyn gara saçy.
Magtymguly, ýar şamary.
Margir ýörse şamar üçin.
Seýran etsem duman basan dagyna,
Hemle urup, iki şamar oýnaşar.
ŞAMÇYRAG (p. şa:m-çyra:g) شامچراغ - gije garaňky, gije ýagtylyk salýan; ser. şepçyrag.
Şamçyragdyr äleme ol gül ýüziniň şuglasy.
ŞAMÇYRAGYL-ÄLEM (YSLAM) (p-a. şa:m-çira:g al-a:lem (isla:m) شام چراغ الاسلام//شام چراغ العالم - ser. çyrag.

ŞAMY-ŞERIF (p-a. Şa:m-e şeri:f) شام شریف - ser. Şam.
Pena döwranynda, eriň ýüzünde,
Şamy-şerif diýrler jaýyň ýagşysyn.
ŞAMYH (a. şa:myh, ks. şa:myha:t) شامخ - ser. şamyhat.
ŞAMYHAT (a. şa:myha:t, bs. şa:myh we şa:myha) شامخات - 1) belentler, beýikler, ýüksekler, beýik erler, belent erler; daglar; 2) belent derejeler, beýik mertebeler. Birinji setiriň «Şamämmetde baryp şeker ezdiler» dien warianty hem bar.
Şamyhatda Byrag aty düzdüler,
Her kyrk ýyldan Zöhre göge etişdi.
ŞAN (a. şaъn, ks. şou:n) شأن - 1) iş, möhüm iş; 2) täze iş; täze ýüze çykan ýagdaý, hadysa, waka; 3) dereje, mertebe; 4) şöhrat, ygtybar, gadyr, orun; 5) hal, hak, degişlilik; şanynda – hakynda, dogrusynda, mynasyplygynda; garşysynda; ... mynasyp.
Bagladym şanyňa destan.
Edi ýaşan arap atyň şanynda;
şanyna – mertebesine, ornuna, derejesine (laýyk).
Söz aýtmasa her biriniň şanyna.
Bu söz pars dilinde, türkmen dilinde bolşy ýaly, «gadyr-gymmat, mertebe, dabara we belent mertebelilik» manylarda ulanylýar we «şa:n» şekilinde aýdylýar.
Dawut «Zebur» okyp, kyldy mynajat,
Muhammet şanyna «Furkan» ýaratdy.
ŞANA (p. şa:ne) شانه - darak, başdarak, saç daralýan ýa-da saçy tertibe salynýan gural.
Zülplerine urup şana,
Meni ol kyldy diwana.
«ŞANAMA» (p. şa:h-na:me) شاهنامه - 1) şygyr ýa-da kyssa bilen ýazylan şalar baradaky kitap; 2) beýik şahyr Abulkasym Firdöwsiniň H asyrda döreden epopeýasynyň ady. Edebiýat taryhynda kyssa bilen ýazylan «Şanamalardan» Abulmuaýýat Balhynyň (H asyryň başy), Abu Aly Balhynyň we Abu Mansur Muhammet ibn Abdyrrazzagyň, şygyr bilen ýazylanlardan bolsa Mesgut Merweziniň we Dakykynyň «Şanamalary» bellidir.

Firdöwsiniň «Şanamasy» diňe bir Eýranyň mifologik-gahrymançylykly we taryhy eposy bolmak bilen çäklenmän, ol bütindünýä edebiýatynyň taryhynda-da meşhurdyr. Firdöwsi bu eseri otuz bäş ýaşyndaka, 365-nji hijri (975-976) ýylynda ýazyp başlapdyr. Beýik şahyr «Şanamany» ýazyp tamamlamak üçin jemi otuz bäş ýyl sarp edipdir. Şahyryň özi käbir şygrynda: «işläp, zähmet çekip otuz ýyl jemi» diýip ýazsa, başga bir erde «şu bäş günlük dünýäde baýlyk (genç) umyt edip, otuz bäş ýyl köp zähmet çekdim» diýip nygtaýar. Eseriň möçberi altmyş müň beýtden ybaratdyr. «Şanama», esasan, üç bölümden durýar. Birinji bölümde on sany mifologik patyşa hakynda gürrüň berilýär. Ikinji bölüm Rüstemiň gahrymançylykly hereketlerine bagyşlanypdyr. Üçünji bölüm bolsa, Eýranda sasanylar dinastiýasynyň döreýşinden, tä araplaryň Eýrany basyp alşyna çenli bolan döwri öz içine alýar. Her bölümiň içinde köp sanda dürli epizodlar, ençeme liriki yza çekilmeler bolup, olar eseriň gyzykly we çeper bolmagyny has artdyrýar. Şer bilen haýryň, ýagşylyk bilen ýamanlygyň arasyndaky göreş ideýasy eseriň içinden eriş-argaç bolup geçýär. «Şanamada» taryhy-mifologik, gahrymançylyk meseleler bilen birlikde, filosofik, ahlaky, jemgyetçilik, öwüt-nesihat häsietli şygyrlar-da bar.
Firdöwsiniň «Şanamasy» köp dillere terjime edilipdir. Bu ajaýyp eser öz döwründe doly baha alyp bilmändir; ser. Firdöwsi. «Şanamanyň» täsirini türkmen klassyky edebiýatynda-da görmek bolýar.

Istär men «Şahnama», «Sakynamany»,
Halyf Omar bilen Süleýman bolsam.

ŞANYNA (a-t. şaъn-yna) شانینه - ser. şan.

ŞANYNDA (a-t. şaъn-ynda) شانینده - ser. şan.

ŞAP (a. şa:bb, ks. şeba:b) شاب - ýaş ýigit, juwan, sakal-murt bitmedik ýigit, etginjek; şeýhi-şap – etginjek şyh, ýigit şyh (ser.).

Şol wagtda duran iki şeýhi-şap,
«Bu oglana pata beriň!» diýdi sap.

ŞAPYG (a. şa:fi’) شافع - 1) goraýjy, tarapyny tutujy, arka durujy; 2) biriniň günäsini geçirmek üçin araçylyk edýän, şepagat (ser.) ediji.
Ummatynyň şapygy Magtymgulynyň manzary,
Ol Muhammet Ahmedi-Muhtary gördüm – şondadyr.
ŞARK (a.) شرق - 1) günüň dogýan tarapy, gündogar; 2) gündogar tarapdaky erler; antonimi: garp.
Zemin, asman, garb-u şark pertöwiňde gerdandyr,
Zamanyýa sen gerdan, zaman senden bihabar.
ŞASENEM (p-a. Şa:h-senem) شاه صنم - 1) türkmen halk dessany bolan «Şasenem-Garyp» dessanynyň baş gahrymany.
Aşyk Garyp Şasenemi
Söen dek söýmüşem seni.
ŞASUWAR (p. şa:h-sewa:r, şeh-sewa:r) شاهسوار//شهسوار - 1) at çapmaga ökde; 2) batyr ýigit; dilewar ýigit; 3) atlylar başlygy.
Kany şasuwaryň, zerrin hysaryň?
Hiç biriniň nam-u nyşany bolmaz.
ŞAT (p. şa:d) شاد - 1) begençli, guwançly; söýünçli; 2) keýpi kök, şadyýan; 3) hoşal, göwnaçyk; şatlyk – hoşallyk, göwnaçyklyk.
Şat gelenler tutabilmez özüni.
Göýä ki beýtil-hazan men, şat gelen gamnäk ola.
Sowaba şatlyk bar, jürme – hyjalat.
ŞATLANMAK (p-t. şa:d-lanmak) شادلانمق - hoşal bolmak, şadyýan bolmak, begenmek, guwanmak, söýünmek.
Sahty-dil kükregi hergiz boş bolmaz,
Herniçe şatlansa, köňli hoş bolmaz.
ŞATMAN (p. şa:dma:n) شادمان - ser. şadyman.
ŞAFYG (a. şa:fi’) شافع - ser. şapyg.
ŞAFYGYL-MÜZNIBIN (a. şefi:’ ol-moznibi:n) شفيع المذنبين - ser. şepigyl-müznibin.
ŞAH (p. şa:h, şeh) شاه - ser. şa; şahy-Düldül suwar – 1) Düldül (ser.) münýän şa; 2) gm. hezret Aly.
Her deminde namart gysan

Adyl şahdan perman bu gün.
Ol şahy-Düldül suwar
Neda kyldy Ganbary.
ŞAHANA (p. şa:ha:ne) شاهانه - şaha laýyk, şaha mynasyp.
Her kaýsysy begler içre şahana,
Şejagat bahryda dürri-egana.
ŞAHBAZ (p. şa:h-ba:z, şeh-ba:z) شاهباز//شهباز - ser. şabaz.
Ol howzy-köwserden şerap içdiler,
Içen şahbazlary «soltan» diýdiler.
ŞAHZADA (p. şa:h-za:de) شاهزاده//شهزاده - «şah» we pars dilindäki «za:den – dogulmak» işliginden ýasalan goşma at; şadan doglan, şazada, patyşanyň perzendi; gysgalan formasy: şehzada.
Saňa dat eýleý, Halylulla, kany şahzadalar...
Iki dünýäniň gülüdir ol Hasan birle Husaýn.
«ŞAHNAMA» (p. «Şa:h-na:me») شاهنامه - ser. «Şanama».
ŞAHY (p. şa:hi:) شاهی - 1) şaý, köpük, ownuk pul, iň kiçi zat, iň az zat; 2) ýüpek matanyň bir görnüşi; 3) şahydan edilýän guşak (ýaglyk); ser. şaý II.
Bir şahy çün ýüz köňülge deger sen.
ŞAHY-ADYL (p-a. şa:h-e a:dil) شاه عادل - adalatly şa, adyl şa, ynsaply şa; ser. adyl.
Ol kim idi sahawat, jennet gapysyn açdy? –
Şahy-adyl sahawat jennet gapysyn açdy.
ŞAHY-WELAÝAT (p-a. şa:h-e wela:et) شاه ولایت - hezret Alynyň lakamlarynyň biri.
Diýr: «Eý şahy-welaýat,
Biz hoşwagt olduk gaýat.
ŞAHY-DÜLDÜL SUWAR (p-a. şa:h-e Doldol sewa:r) شاه دلدل سوار - ser. şah.
ŞAHY-MERDAN (p. şa:h-e merda:n) شاه مردان - 1) mertleriň şasy, mertleriň ulusy; 2) hezret Alynyň lakamy.
Magtymguly aýdar tende bu janyň,
Ëlunda  nisar et Şahy-merdanyň.

Hyzyrdan, Isadan, Şahy-merdandan,
Hümmet istäp, bakdym suýy-asmana.

ŞAHY-PERWER (şa:h-e perwer) شاه پرور - patyşa terbieleýji. Bu söz düzümi Magtymgulynyň adyna berlen we golýazmalarda gabat gelmeýän goşguda gabat gelýär. Ol ýalňyş ulanylan söz düzümidir.

Älemge şahy-perwer,
Boldy ummatga serwer.

ŞAHYN (p. şa:hi:n) شاهین - 1) aw awlamak üçin terbielenýän bürgüde meňzeş bir guş. Onuň uzyn elekleri we güýçli penjesi bolýar, oňa arap dilinde-de şahyn diýilýär; 2) gm. güýçli, dabaraly, beýik mertebeli.

Gördüm bir şahyn geler,
Howada howalanar.

ŞAHYNŞAH (p. şa:henşa:h) شاهنشاه - 1) şalaryň şasy; 2) gadymy Eýran şalarynyň tituly; 3) uly patyşa.

Uçsa janym bu kapasdan üşbu dünýä terk edip,
ÝA reb, lutf eýlemesmu ol şahynşahym meniň.

ŞAHYR (a. şa:y’r, ks. şo’ara:) شاعر - «şygyr» sözünden; 1) şygyr düzýän, şygyr aýdýan, goşgy düzýän; 2) bilýän, düşünýän; 3) şahyrçylyk zehini bolan adam.

Bizden salam Orazmeňli şahyra,
Musulman, kapyryň parhy kimdedir?

ŞAHYT (a şa:hid) شاهد - 1) şaýat, bolan wakany gözi bilen gören adam; 2) görýän, gören; şahydy-älemi-gaýb – görünmeýän älemi görýän adam.

Şahydy-älemi-gaýb
«Erdi ol piri-kühen».

ŞEB (p.) شب - ser. şep.

ŞEB-U RUZ (p. şeb we ru:z) شب و روز - ser. şep.

ŞEBAP (a. şeba:b, bs. şa:bb) شباب - ser. şap.

ŞEBGIR (p. şeb-gi:r) شبگیر - parsça «şeb – gije» we «gi:r-giriften – almak, tutmak» işliginiň häzirki zaman düýp işliginden emele gelen goşma at; 1) gije, daň, säher wagty; gijäniň ahyry; 2)

gijäniň ýaryndan soň, daňyň öň ýanynda ëla gitmek, gezmek; 3) gijäniň ahyrynda gaýgyly saýraýan bir guş; 4) gijäniň ahyrynda daňa golaý ukudan turup, ybadat edýän adam; 5) gije tut-basdy etmek.
Werzişiň ëk, ýaş sen gidebilmer sen,
Şebgir bar, şebhun bar, çydabilmer sen.
Alty aý şebgir edip baran ýagşydyr.
ŞEBI-MAGRAÇ (p-a. şeb-e mi’ra:j) شب معراج - ser. şep we magraç.
ŞEBISTAN (p. şeb-ista:n) شبستان - 1) gije, gijelik, garaňkylyk; 2) patyşalaryň haremhanasy, ýörite ýatak jaýy; 3) medrese-metjitde derwüşleriň we beýlekileriň namaz okap, hudaýa çokunýan hem-de ýatýan erleri.
Hak zikrini okyr men,
Şam-şebistan içinde.
ŞEBHUN (p. şebi:-hu:n) شبخون//شبیخون - duşmana gapyllykda hüjüm etmek, gije gan döküşikli hüjüm etmek, gije duýdansyz duşmanyň üstüne çozmak.
Werzişiň ëk, ýaş sen, gidebilmer sen,
Şebgir bar, şebhun bar, çydabilmer sen.
ŞEJAGAT (a. şeja:’at) شجاعت - batyrlyk, gaýduwsyzlyk, gaýratlylyk, edermenlik; şejagat bahry – batyrlyk deňzi; sahyp şejagat – batyr, edermen; şejagat bahryda dürri-egana – batyrlyk deňzinde eke-täk dür (gymmatbaha daş); gm. iň batyr adam.
Her kaýsysy begler içre şahana,
Şejagat bahryda dürri-egana.
ŞEJAGAT BAHRY (a. şeja:’at bahry) شجاعت بحری - ser. şejagat.
ŞEJER (a., ks. eşja:r) شجر - agaç, daragt; horram şejerler – göm-gök bolup oturan agaçlar; ser. horram.
Müň dürli miweler, horram şejerler.
Bu dünýäniň gyragynda,
Şejerler bitmiş bagynda.
Magtymguly, şükür, şirin til berdi,
Şejerler gögerip, semer gül berdi.

ŞEJERETIL-ÝAGYN (a. şejeret-al-ýaky:n) شجرة اليقين - 1) hakykat agajy; bolmagyna şek-şübhe ëk agaç; 2) gm. behişt, jennet.
Resul nury tawus, boldy beýany,
Şejeretil-ýagyn erdi mekany.
ŞEÝ (a.) شىء - ser. şaý I.
ŞEÝDA (p. şeýda:) شيدا - telbe, däli, diwana; yşk we höwes zerarly akylyny aldyran, hetdenaşa aşyk bolan; şeýda bolmak – telbe bolmak; sergezdan bolmak.
Bag içre saýraşan şeýda bilbiller.
ÝUsup gezer tilden-tile, şeýda bolup çölden-çöle.
Meý-mestmi sen, ýa şeýdamyň, näme sen?
Jan pany, jahan şeýda.
ŞEÝP (a. şeýb) شيب - saç-sakalyň agarmasy; garrylyk.
ŞEÝS (a. Şi:s) شيث - ser. Şis.
ŞEÝTAN (a. şeýta:n, ks. şeýa:ti:n) شيطان - asly ibri dilinden; 1) perişdelerden biri bolup, hezret Adama sejde etmänligi üçin, Allatagalanyň emri bilen asmandan, behiştden kowulyp çykarylýar. Dini düşünjelere görä, şondan soň ol ynsana görünmän, adamlary ýaramaz işlere itekläp başlaýar. Şonuň üçin ol hemişe näletlenýär we «lagyn – näletlenen» dien epitet bilen ýatlanýar; beýleki atlary Iblis we Azazyldyr; 2) gm. boýun egmeýän; 3) gm. ýiti; mekir, hilegär; aldawçy.
Nebse uýma, şeýtan raýyna gitme.
Ezraýyl gahr ile iner şeýtana.
Şeýtan ajyz galyp, gaçar her ýana.
ŞEÝTANY (a. şeýta:ni:) شيطانى - şeýtana degişli, şeýtanyňky, şeýtanlykly; şeýtanlyk.
Bir-birini çapmak ermes ärlikden,
Bu iş şeýtanydyr, belki, körlükden.
ŞEÝH (a., ks. şoýu:h) شيخ - 1) ýaşuly, garry, goja; 2) sufizm taglymatyna ëlbaşçylyk edýän we derwüşleriň tekъelerde (ser.) ybadatyna we ryýazatyna (ser.) başlyklyk edýän pir; 3)

Arabystanda kabyla we taýpa başlygy; 4) ruhany, pir, işan; şeýhi-şap – ýaş şeýh, etginjek şeýh; ser. şap.
Şol wagtda iki şeýhi-şap,
«Bu oglana pata beriň!» diýdi sap.
Ahyrzaman bolsa, şeýhden päl gaçar.
ŞEK (a. şekk, ks. şoku:k) شك - şübhe, güman; şeki ëkdur – şübhesizdir.
Halala hasap bar, harama – azap,
Şeki ëkdur, ýada salgyn, bu işi!
ŞEKAWET (a. şaka:wet) شقاوت - ser. şakawat.
ŞEKER (a. sokker) شكر - klassyky poeziýada bu söz käbiň teşdidi bilen «şekker» görnüşinde-de okalýar; 1) yssy ýurtlarda etişdirilýän gamyşyň ýa-da şugundyryň şiresinden alynýan süýji madda; 2) gant; 3) pesok (r.).
Lebi – şeker, agzy – gunça,
Zülpi garadan aýryldym.
ŞEKERISTAN (a-p. şeker-ista:n) شكرستان - şeker gamşynyň bitýän eri, şeker şugundyrynyň bitýän eri.
Haý-haý, bu ne takatdy-ýu toty şekeristan,
Nowşirwan Adyl, Hatamy-Taý, Rüstemi-destan.
ŞEKERHA (p. şeker-ha:) شكرخا - 1) şeker iýýän, gant iýýän; 2) süýji dilli, şirin sözli.
Tarahhum kylmaz ol dilber, hijranyda bu nalaýa,
Agzym süýjip, dema-demi Leýli kibi şekerhaýa.
ŞEKIL (a. şekl, ks. eşka:l) شكل - 1) görnüş, keşp; 2) surat, nagyş; 3) ýaly, dek, kimin; şekilsiz – keşbi erbet, görnüşi erbet, betgelşik.
Kemallyk sözünden jan bolar täze,
Biperwanyň şekli meňzär doňuza.
Şekilsiz, betnyşan, ýylmanak köse,
Şoňa duçar bolsaň, işiň ël almaz.
ŞEKILSIZ (a-p. şekl-siz) شكل سيز - ser. şekil.

ŞEL (a. şell, şelel) شلّ - eliň ysmaz bolmagy; paraliç; eli maýyp, eli işlemeýän adam; şel kylmak – maýyp etmek, ysmaz etmek. Bu söz pars dilinde-de «şel» görnüşinde ulanylýar.
Gol-aýagyn şel kylyp, halk içre any har eder,
Bu sypatlar birle ol çekmän ki, bet kärdir çilim.
ŞEM (a. şem') شمع - ser. şemg.
Göýä ol – şem, men – perwana,
ÝAndym, tenim küle meňzär.
ŞEMAÝYL (a. şema:il, bs. şema:l we şemi:le) شمايل - ser. şemal.
ŞEMAL I (a. şema:l, ks. şema:ýil) شمال - 1) gylyk-häsiet; 2) surat, şekil, ýüz, keşp, görnüş.
Şuglasynda güneş dekdir şemaly,
Hiç kime etdirmez waspy-kemaly.
ŞEMAL II (a. şima:l) شمال - 1) demirgazyk tarapy, gaýra tarap; 2) el; demirgazykdan ösýän el.
Arkadan el össe, şuwlar şemallar.
ŞEMG (a. şem') شمع - 1) şem; 2) yşyk, ýagty, ýagtylyk, nur, ýalkym, çyra; 3) mum.
Gün şemgydan bolup jyda,
Nurun goýup pynhan çykar;
şemgy-taban – parlak şem, ýagtylyk salýan şem.
Ten kapasyn kylmak üçin münewwer,
Jan nurundan şemgy-taban ýaratdy;
şemgy şugla urmak – şemi parlamak, şemi nur saçmak.
Şemgy şugla urdy, ýandy bilindi,
Ol şemgy-hak kime keramat etdi?
şemgy-çyrag – 1) şem we çyra; 2) gm. ël görkeziji.
Hakykat ëlunyň şemgy-çyragy.
ŞEMGUN (a. Şem'u:n) شمعون - 1) dini rowaýatlara görä, ÝAkubyň ikinji ogly. ÝAkubyň ogullary galla getirmek maksady bilen Müsüre baranlarynda, ÝUsup tarapyndan girew alnyp galynan şu Şemgunmyş; 2) Meгъemiň egeniniň ady, ol Isa pygambere iman getirip, 107-nji ýylda 120 ýaşyndaka, şehit bolanmyş. Şu at bilen başga-da birnäçe taryhy şahslar ýaşapdyr.

Şemgun Rawyl atly ondur gardaşy,
ÝUsupny bir çaha atdy, ýaranlar!
ŞEMGY-TABAN (a-p. şem’-e ta:ba:n) شمع تابان - ser. şemg.
ŞEMGY-ÇYRAG (a-p. şem’ we çyra:g) شمع و چراغ - ser. şemg.
ŞEMGY ŞUGLA URMAK (p-a-t. şem’i şo’la urmak) شمعی شعله اورمق - ser. şemg.
ŞEMIS (a. şems, ks. şomu:s) شمس - Gün; güneş; ýagtylyk, apytap (ser.); Şems-u Kamar – Gün we Aý.
Eý, şems-u kamar ýüzli,
Tabana gözüm düşdi.
ŞEMME (a.) شمّه - arap dilindäki «şemm – ysgamak» dien sözden; 1) azajyk ys, bir zady bir gezek ysgamak; 2) az, azajyk, ujypsyz, köp däl; 3) bu söz eger «şimme» diýlip okalsa, pars dilinde «gaýmak» dien manyny aňladýar; şemmeýi – azajyk, biraz, birazajyk.
Tapman anyň la hergiz,
Şemmeýi ez wysalan.
ŞEMMEÝI (a-p. şemmei:) شمّه ای - ser. şemme.
ŞEMMEIÝ EZ WYSALAN (a-p-a. şemmei: ez wysa:la:n) شمّه ای از وصالان - ser. wysalan.
ŞEMS-U KAMAR (a. şems we kamar) شمس و قمر - ser. şemis.
ŞEMŞAT (p. şimşa:d) شمشاد - 1) ýapraklary kiçijik, tegelek we ýaldyrawuk hem-de mydama gök öwüsýän bir agaç. Ondan dürli nepis zatlar ýasalýar, çünki onuň agajy örän gaty bolýar; 2) Şemşadyň oňat görnüşi bolany üçin, ol serw agajynyň bir hili hem hasaplanypdyr; 3) reýhan.
Gözi – nerkes, boýy – şemşat,
Kirpikleri misli-polat.
ŞEMŞIR (p. şem-şi:r) شمشیر - gylyç; iki sany «şem» we «şir» sözlerden ýasalan at. «Şem – dyrnak hem-de şiriň - ëlbarsyň guýrugy» dien manylary aňladýar, çünki gylyjyň şekili ëlbarsyň dyrnagyna we guýrugyna meňzeýär, şu sebäpli ol şemşir atlandyrylypdyr.
Tug göterip kyldyň söweş, gol urup sen şemşire,

Eýle ki zalym bolarmy, gara gözli dilber-a!
ŞEMYG (a. şem’) شمع - ser. şemg.
ŞENAWER (p. şena:wer) شناور - 1) ýüzýän, ýüzüji, suwda ýüzýän adam; 2) suwuň ýüzünde galkyp ýören zat; şenawerlik – ýüzmek, ýüzüjilik.
Şenawerlik bilmes men, teriň derýa batyrgan,
ÝA reb, tanap atgaýmu bir kenarda oturgan.
ŞENBE (p.) شنبه - asyl manysy «gün» bolup, eke özi ulanylanda juma (anna) gününiň ertesi diýmekdir we birden bäşe çenli pars sanlary bilen birleşip, jumadan (annadan) başga günleriň atlaryny emele getirýär: ekşenbe (woskresenie), duşenbe (ponedelьnik), sişenbe (wtornik), çarşenbe (sreda), penşenbe (çetwerg).
Şenbe gün Kabyl Habylyň,
²ldürip, ganyny içdi.
ŞEP (p. şeb) شب - gije, gün ýaşandan, tä dogýança wagtyna çenli garaňky howa, agşam; şeb-u ruz – gije-gündiz.
Magtymguly, şeb-u ruz,
Jangüdaz-u ýüreksuz.
Göýä murgy-säher şep suhan eýlär agaz;
şebi-magraç – magraç gijesi, Muhammet pygamberiň, göýä, byrag münüp asmana çykan gijesi.
Ol şebi-magraç habar etgeç saňa magşukdan;
şep suhan eýlär agaz – gije sözläp başlar.
Guiýa murgy-säherdir, şep suhan eýlär, agaz,
Bag içre bilbil olup, okyr nagma hezar saz.
ŞEPAGAT (a. şefa:’at) شفاعت - biriniň günäsini geçirmek üçin ara düşmek, araçylyk; goldamak; 2) Muhammet pygamberiň öz ummatynyň günäsini geçirmek üçin hudaýdan haýyş etmegi.
Nowmyt etme şepagatdan, rahmetden,
Dermanda goýmagyl, ýa züljelalym.
Şepagatdan umydym bar,
Gyl köprüde dalda seni.
ŞEPAGATHAH (a-p. şefa:’at-ha:h) شفاعت خواه - şepagat isleýji; arkadaýanç, diläp alyjy, günä geçiji, goraýjy, tarapgöý.

Şepagathah resul munada kylsa,
Magtymguly diýip sorag etişse.
ŞEPAGATÇY (a. şefa:’at-çy) شفاعت چى - şepagat ediji, hemaýat ediji, ara düşüp kömek ediji, arka durujy.
Şepagatçy bolur ol gün erenler,
Bir-birini tanyr, gaçar görenler.
ŞEPGIR (p. şeb-gi:r) شبگير - pars dilindäki «şeb – gije» we «gi:r – giriften» işliginiň häzirki zaman düýp işliginden ýasalan goşma at; ser. şöwür.
ŞEPIG (a. şefi:’) شفيع - «şepagat» sözünden; biriniň günäsini geçirmek üçin başgadan haýyş edýän; şepigyl-müznübin – 1) günäkärleriň günäsini geçirmek üçin başgadan haýyş edýän adam; 2) kyýamatda şepagat (ser.) etjek Muhammet pygamberiň epiteti.
Şepigyl-müznübin magşar gününde,
Makamy-agla sen hakyň ëlunda.
ÝA şepigyl-müznübin diýp, ýat eder men her säher,
Gudratydan Mesihany ýaratdy ol bipeder.
ŞEPIGYL-MÜZNÜBIN (a. şefi:’-ol-moznibi:n) شفيع المذنبين - ser. şepig.
ŞEPÇYRAG (p. şeb-çyra:g) شبچراغ - 1) gije ýagtylyk salýan; gije ýanýan; 2) ertekilerde aýdylyşyna görä, gijelerine çyra ýaly yşyk salýan dür. «Şamçyrag» warianty hem bar.
Hakdan aňa indi kelam,
Ady şepçyragy-älem.
ŞER (a. şerr, ks. şoru:r) شر - 1) erbetlik, ýaramazlyk (haýyr sözüniň antonimi); 2) erbet adam, ýaramaz adam; 3) erbet iş.
Şer işim bihetdir, günähim kändir,
Sen özüň geçirgil, ýa züljelalym.
Haram iýip, şer isläne
Uzak ömür – ýaş olmasyn.
ŞERABAN-TEHURAN (a. şera:ben tahu:ren) شراباً طهوراً - «Kurъanyň» 76-njy süresiniň 21-nji aýatyndan bölek. Aýatyň

doly sözlemi: و سَقيهُمْ ربُّـهُمْ شـَراباً طـَهُوراً – we gandyrar olary Allatagala sap şerap bilen.
Şeraban-tehuran kimge jam bardyr, –
Köňül gözgi kimin nury-enwerdir.
Nebsi-şeýtan – dünýä hirsin terk etsem,
Şeraban-tehuran bulag etişse.
ŞERAP (a şera:b) شراب - «şorb – içmek» sözünden; 1) içilýän zat, içgi; 2) üzümden ýasalýan içgiler; çakyr, arak we ş.m. 3) tasawwufda yşk joşguny.
ÝA sakymyň, ýa şerapmyň, ýa jammyň...
ÝA Aýmy sen, ýa Günmi sen, näme sen?!
ŞERAR (a. şera:r, bs. şera:re) شرار - uçgun, ýalyn, otdan syçraýan uçgun; şerary-şowk – höwes uçguny.
Ynsan şerarymdan eser
Tapsa, teninden jan çykar.
Şerary-şowkuň artar,
Etdikçe aman, eý dost.
ŞERARAT (a. şera:ret) شرارت - 1) ýamanlyk, erbetlik, zalymlyk, gazap, kine; 2) topalaň, gozgalaň; ýagy bolmak.
Är bilerler kimde bolsa ol şeraratdan nyşan,
ÝAda salmas haýr işi tapgan zelalatdan nyşan.
ŞERBET (a.) شربت - «şorb – içmek» sözünden; 1) içgiden bir gezekde içilýän mukdary; 2) pars dilinde miwäniň suwundan ýa-da gant bilen suwdan edilýän süýji içgi; 3) içilýän suwuk derman; 4) gm. ölüm.
Mydam ýörüderler ajal şerbetin,
Bu şerbetden hiç kim datmaýyn galmaz.
ŞERG (a. şer’) شرع - 1) ël, metod; 2) din, mezhep, dini kanun, 3) Allatagalanyň öz bendelerine emir eden zatlary; yslam şerigaty (ser.).
Magşara müňkür bolup, ëk dinini bar bildiler,
Şerg işin bet aňlaýyp, bet işni hup kär bildiler.
ŞEREŇŇIZ (a-p. şer-engi:z) شرانگیز - şer işiň ugrunda gezýän, pitneçi; erbet işe iteleýän; bozgak.

Kyrk oýnaşly hatyn ýagşydyr, biliň,
Şereňňiz köp tilli kethudalardan.
ŞEREP (a. şeref) شرف - ser. şeref.
ŞEREF (a.) شرف - 1) belent mertebelilik, ululyk, ýükseklik; 2) buýsanç, guwanç; 3) hormat, abraý; sylag; 4) ynam, ähtibar; 5) bir şahsyň ýa-da bir zadyň özüne meňzeşlerden artyklygy we tapawutlanmagy; şerefli – hormatly.
Akdan gara dönen şerefli daş ne,
Ady nedir, her kim zyýarat etdi?
ŞERIGAT (a. şeri:'at, ks. şera:ýy') شريعت - 1) dogry; 2) Allatagalanyň kanuny, bir kowumyň we halkyň işlerini dolandyrmak üçin Allanyň buýruklaryna daýanýan kanun; Muhammet dininiň kanunlary; 3) sufizmde mistiki özüňi kämilleşdirmekligiň ëlunyň üç sany esasy etapynyň ilkinjisi.
Şerigat hiç boldy, bir täsip galdy.
Şerigatsyz pirler inek bolarlar.
Dünýä üçin şerigatny taşlaban,
Bilmenem, ýakynmy ahyrzamana.
ŞERIM (p. şerm) شرم - 1) haýa, utanç; hyjalat (ser.), ar, namys; utanma, utanç perdesi; 2) ynsanyň uýat organlary; uýat.
Edebi-erkany, şermi-hyýasy,
Delili-burhandyr onuň güwäsi.
Aýallarda uýat, gyzda şerim ëk,
Edep kaýsy, erkan kaýsy bilmedim.
ŞERIMSAR (p. şerm-sa:r) شرمسار - 1) utançly, müýnli, utanan, utandyrylan; 2) gm. ýüzügara; şerimsar bolmak – utançly bolmak, uýatly bolmak; şerimsar kylmak – utandyrmak.
Ummatymny ruzy-magşar kylmagaý sen şerimsar.
Eder işin bilmez, şerimsar bolar.
ŞERIP (a. şeri:f, ks. eşra:f) شريف - «şeref» sözünden; 1) şanly, şöhratly, gadyrly; 2) eziz, sylagly; erzi-şerip – 1) şöhratly er, şanly mekan; 2) gm. Mekge-Medine.
«Barçadan adam şerip» diýp taňry perman eýledi.
«Gelsin» diýip habar gelgeç habypdan,

Byrag mündüň, çykdyň erzi-şeripden.
ŞERIF (a. şeri:f) - ser. şerip.
ŞERMENDE (p.) شرمنده - 1) utançly, utanan, utandyrylan, müýnli; utanjaň; ser. şerimsar; 2) haýasyz, utançsyz; şermende bolmak – utançly bolmak.
Magtymguly dier, şermende, asy,
Atasy sähraýy Azada belli.
Hak götersin aradan, şaet, rakyp-şermendeni.
Huda-ýa, men ne asy – şermende guluň boldum.
ŞERMISAR (p. şerm-sa:r) شرمسار - ser. şerimsar.
Niçeler tagat bile ömrün ötürdi mah-u sal,
Niçelerni magsietde şermisar etgen kerim.
ŞERT (a., ks. şoru:t) شرط - 1) bir zady başga bir zada bagly edýän zat; 2) äht, peýman, karar; 3) bir iş üçin hemme ýagdaýda gerek bolýan zat; 4) ylalaşyk, wada.
Üşbu ëla girseň, niçeme şert bar,
Şertsiz ëla girseň, garşy bars çykar.
Küýüm kämildedir, gözüm mertdedir,
Şu şertime hiç bir merdan tapylmaz.
ŞERH (a. şarh, ks. şoru:h) شرح - 1) açma, ýarma, äşgär etme; 2) düşündirme, beýan etme, bir kyn meseläni açyklap düşündirme; 3) bir zady giňeltmek, ýaýbaňlandyrmak; 4) düşündiriş; kitaba ýazylýan düşündiriş.
Magtymguly, sözüm gysga, şerhi köp,
Bilmäne hiç, bilen kişä nyrhy köp.
Gije-gündiz bolsam şerhin düzmäge,
Müňden bir aýdylmaz sözi behişdiň.
ŞERYG (a. şer’) شرع - ser. şerg.
ŞETDAT (a. Şedda:d) شدّاد - 1) Şedit we Şetdat-Ad ibn Ymlak ibn Samyň ogullary. Şedit Şamda häkim bolýar. Ol ölenden soň, Şetdat ýurduň hökümdary bolýar. Huwt pygamber ony dine çagyrýar. Şonda Şetdat: «Eger men dini kabul etsem, Allatagala maňa näme sylag berer» diýýär. Huwt: «Behişdi» diýip jogap berýär we behişdiň sypatlaryny beýan edýär. Şetdat: «Bu bir kyn

zat däl, men şu dünýäde şol behişdi dörederin» diýýär. Şu maksat bilen ol hemme erli häkimlere ilçi iberip, köp mukdarda tylla, göwher we başga gymmat bahaly zatlar toplaýar. Soňra bir oňat howaly eri saýlap, şol erde giň bir bag döretmegi, içinde köşkler salmagy buýurýar, ol köşkleriň diwarlaryny tylla we kümüş kerpiçler bilen bezemegi tabşyrýar. Her serheňine-de özbaşdak bir köşk saldyrmagy emir edýär. Şol gülüstan-bag, töwereginde dörän ymaratlar, bentler bäş ýüz ýylyň dowamynda gurlup tamamlanýar we uly şäher emele gelýär. Bag bolsa «Gülüstany-Erem» ýa-da «Bagy-Erem» ady bilen şöhratlanýar.
Şetdat Hazary-Möwt dien erdekä, bag bilen köşkleriň taýýar bolandygyny eşidip, howlukmaçlyk bilen şol tarapa ugraýar. Ëlda bir owadan keýige sataşyp, şony awlamak isleýär, şonda goşundan jyda düşýär. Birden bir gorkunç atly gabat gelýär, Şetdat gorkýar. Atly onuň ýakynyna gelip: «Eý Şetdat, bu bag-ymaraty saldyrdyň, emma ajal penjesinden gutuldyňmy?» diýýär. Şetdat bu sözüň haýbatyndan titreýär we: «sen kim?» diýip soraýar. Atly: «men melekil-möwt (Ezraýyl), seniň janyňy almaga geldim!» diýýär. Şetdat: «Maňa aman ber, biraz şu baga seredeýin» diýýär. Emma Ezraýyl möhlet bermeýär, Şetdat atyndan ýykylýar. Asmandan elhenç ses eşidilýär. Şetdat hemme goşuny bilen birlikde jähenneme girýär, ol bag we köşkler bolsa adamlaryň gözünden gaýyp bolýar; 2) Muhammet pygamberiň birnäçe sahabasynyň (ser.) ady.
Nemrut haka ok taşlady,
Şetdat bir jennet başlady.
Şetdat Rumuň serdary,
Şamda saldyrmyş gülzary.
ŞEFAGAT (a. şefa:’at) شفاعت - ser. şepagat.
Asy ummatga şefagat, ýa Muhammet Mustapa!
ŞYFKAT (a.) شفقت - 1) mähribanlyk, mähirlilik; rehimlilik; 2) söýgi, muhapbet, ene-ata söýgüsi.
Hem o dünýä şefkatyň, bolmaz bu dünýä döwletiň...
Bu jehim içre tutar möýler sag-u soluň seniň.

ŞEFKATHA (a-p. şefkat-ha:h) شفقت خواه - mähribanlyk isleýji, rehimli, ýürek ýakyjy, duýgudaşlyk bildirýän.
Asy, japy ymmatlarga şefkatha,
Ajap turpa, ajap gowga bu dünýä.
ŞEHBAZ (p. şeh-ba:z) شهباز - ser. şahbaz.
Garga aýdar: «Ëkdur men dek şehbaza»,
Müň garga ýygylsa, degmez bir baza.
ŞEHENŞAH (p. şehenşa:h) شهنشاه - ser. şahynşah.
ŞEHZADA (p. şeh-za:de) شهزاده - ser. şahzada.
Eý huda-ýa, saňa dat eýleý, kany şehzadalar?
Saňa dat eýleý, Weliulla, kany azadalar?
ŞEHIR (a. şehi:r) شهير - «şöhret» sözünden; meşhur, şöhrat gazanan, atly, at gazanan, belli, tanymal.
Eý hudawend-a, kerem kyl şehir Jebraýyl haky,
Çün mukarrap bargäh bolgan çü Mikaýyl haky.
ŞEHIT (a. şehi:d, ks. şohada:’) شهيد - 1) hak zadyň ugrunda ölen, hakykatyň ugrunda öldürilen; 2) din we hudaý ëlunda janyny pida eden; 3) şaýat, güwä; şehit kylmak - öldürmek.
Şehit kyldy ança gözel başlary.
Kerbela deştide jan bergen şehitler gitdiler.
Şehitler geçerler gany biläni.
ŞEHSUWAR (p. şeh-sewa:r) شهسوار - ser. şasuwar.
Ol Hasan birle Husaýn bilseň ediler şehsuwar.
ŞEÝATIN (a. şeýa:ti:n, bs. şeýta:n) شياطين - ser. şeýtan.
Mündürer göýä any her dem şeýatin atyga...
Çünki betkärler gözige daýyma bardyr çilim.
ŞIBLI (a. Şibli:) شبلى - Abubekir Şibli iň meşhur sopularyň biri. Atasy Mawerannahryň Şibliýe dien obasyndan bolany üçin, şu at bilen şöhratlanypdyr. Ol 247-nji hijri (861-862) ýylynda doglup, 334-nji hijri (945-946) ýyly bilen 344-nji hijri (955-956) ýylynynň aralygynda segsen edi ýaşynda Bagdatda aradan çykypdyr. Şibli Bagdat şäherinde önüp-ösüp, ylym alýar. Ol belli sopy Jüneýit Bagdadynyň şägirdi we müridi, Mansur Hallaç bilen-de sapakdaş bolupdyr. Dosty we sapakdaşy öldürilende,

Şibli dälireýär we dälihana düşýär, şol erde-de aradan çykýar. Şibli takwalykda meşhur bolupdyr, arap dilinde birnäçe şygyr hem düzüpdir. Şibliniň takwalygy we keramaty barada köp rowaýatlar döräpdir.
Şiblini, Mejnuny alyp gelmişem,
Pähliwan Puryary, Weýsi, galandar,
Şibli kimin toz-topraga bulansam...
ÝA reb, habar bilerinmi, ýar, senden!
ŞIWE (p. şi:we) شیوه - 1) tär, usul, metod; 2) näz, yşwa; 3) kada, kanun; 4) gylyk, häsiet, adat; 5) dialekt (r.); tezerw şiweli – sülgün ýaly näzli.
Tezerw şiweli, käkilik ýörişli,
Tugun guş timarly, tarlan bakymly.
Ýüz kereşme-şiweli dildary gördüm şondadyr.
ŞIDDET (a.) شدت - ser. şitdet.
ŞIKAT (a. şika:et) شکایت - «şikaýat» sözüniň türkmençe gysgaldylan görnüşi; 1) zeýrenç, käýinç, zeýrenme; 2) arza, şikaýat; şikat etmek – zeýrenmek, käýinmek.
Asy bolup, şikat etme bu günden.
Menden şikat eder elim gerenim.
Ruzy-magşar şikat eder tiliňden.
ŞIKAÝAT (a. şika:et) - ser. şikat.
ŞIKWE (a. şekwe) شکوه - arza, şikaýat, närazylyk bildirmek, zeýrenmek.
Kyýamat gün şikwe eder elinden,
Zekatsyz ýygylan maly bendäniň.
ŞIKEN (p.) شکن - «şikesten – döwmek, synmak» işliginden; 1) döwen; dänen, bozan; ähtşiken - ähdini bozan, ähdinden dänen; 2) tow, buýra; ýygyrt, şiken üzre şiken – tow üstüne tow.
Gerdeni-nefsimge düşsün tä şiken üzre şiken,
Hemneşinim kapyry-deýýar bolmasdan burun.
ŞIKES (p. şikest) - ser. şikest.
Agzasyna şikes gelip, sargaryp,
Näkuwwat, nätuwan nalaç etmesin.

ŞIKEST (p.) شکست - 1) «şikesten – synmak, döwülmek» işliginiň öten zaman düýp işligi; şol işligiň nämälim formasynyň guýrugy kesilen görnüşi (masdary-murahhamy); synmak, synyş, döwülmek, eňilmek; 2) «şikesten» işliginiň sada öten zamanynyň üçünji şahs birlik sany; döwdi, syndyrdy; şikest tapmak – enilmek.
Haly müşgil bolar köýüp-ýananyň,
Imany şikest tapar haram ieniň.
ŞIKESTE (p.) شکسته - 1) döwük, synyk; maýyp, döwlen, synan; azar gören; 2) gm. lagşan, pese düşen; gaýgyly; 3) gaçan, eňlen (goşun); 4) arap-pars ýazuwynyň bir görnüşi; şikeste hal – ýagdaýy pes; gaýgyly.
Deň-duşlar ýanynda bir bikemalam,
Aşygam, mejnunam, şikeste halam.
ŞIKESTE HAL (p-a. şikeste ha:l) شکسته حال - ser. şikeste.
ŞILLE (p.) شله - näzik we gyzyl reňkli nah mata.
Kelam içre okyp aýdar mollalar,
Gullukçy ryzwanlar, niçe şilleler.
ŞIMDI (şimdi:) شیمدی - indi, häzir, şu wagt. Bu söz häzirki zaman türk dilinde aktiw ulanylýar.
Biziň pygambere berilen täji,
Habar bergin, şimdi berki kimdedir?
ŞIMIR (a. Şimr) شمر - 1) hezret Alynyň (ser.) ogly ymam Husaýny öldüren adam; 2) gm. ganhor adam, näletlenen adam; Şemri-melgun – näletlenen Şimir.
Şimr ile Ezit berdi jepany,
ÝA ymam Husaýna bagyşla bizni.
Şimri-melguny-pelit kesdi Husaýnnyň başyny.
ŞIMME (p.) شمه - ser. şemme.
ŞIMRI-MELGUN (a. Şimr-e mel’u:n) شمر ملعون - ser. Şimir.
ŞIN (a. şi:n) ش - arap-pars elipbiýiniň on altynjy harpy, «ş» sesini berýär. Ebjet hasabynda – 300. Muňa «şini-mankuta» we «şini-mu’jama» («nokatly şin») hem diýilýär.
«Şin» - şeýtan ëluna, gel, köňülni aldyrmagyn,

«Sat» - sabr eýle, sowabyň ataşa ýandyrmagyn.
ŞIP (p. şi:b) شيب - aşak, pes, peslik, aşaklyk; şip dowzah – iň pes dowzah, aşaky gatdaky dowzah.
Gyçgyryp, perýat eder, zährini salgaý dşmany,
Neýleýin şip dowzaha nazzara bolgan naskeş.
ŞIR (p. şi:r) شير - 1) ëlbars; 2) süýt; 3) kran; şiri-perwerdigär – 1) hudaýyň ëlbarsy; 2) gm. hezret Alynyň lakamy; 3) gm. batyr, edermen.
Ol şiri-perwerdigär,
Ol sahyby-zülpükar;
şiri-huda – 1) hudaýyň ëlbarsy; 2) gm. hezret Alynyň lakamlarynyň biri.
Şirleriň tilkiden ýüregi dagly.
Şiri-huda gülüstany-Erem bagyna girdi.
Zalymlar har bolar, galar aýakda,
Garyp, sen ýyglama, şir tek bolar sen.
ŞIRAZ (p. Şi:ra:z) شيراز - Eýranyň günortasynda erleşýän gadymy bir şäheriň ady, welaýat merkezi. Taryhy rowaýatlara görä, häzirki Şirazy araplaryň Beni Umaýýa emirleriniň biri bolan Muhammet ibn ÝUsup Sakafy bina edipdir. Emma gadymy Şiraz ahamenidler (hehameneşiler) we midiýalar (madlar) döwrüne degişli hasaplanýar. Şiraz Eýranyň Pars welaýatynyň merkezi şäheridir. Käbir gadymy rowaýatlarda bu şäher Tähmurysyň ogly Şirazyň buýrugy bilen salnypdyr diýilýär. Şonuň ady bilen baglanyşykly ol şähere Şiraz at dakylypdyr. Her hili bolsa-da, bu şäheriň iki müň ýyldan gowrak taryhy bar. Onda ahamenidler döwrüne we ondan soňky döwürlere degişli ençeme ajaýyp taryhy binalar bar. Bu şäher birnäçe patyşanyň paýtagty bolupdyr. Soňky asyrlarda Şiraz ençeme gezek dürli basybalyjylar tarapyndan (mes., owganlar, Agamuhammet şa tarapyndan) weýran edilipdir, soň ene-de abadanlaşypdyr. Bu gözel şäherde Gündogaryň meşhur şahyrlary Sagdy bilen Hafyz ýaşapdyrlar we şol erde-de aradan çykypdyrlar. Olaryň mazarlarynyň üstünde ajaýyp gözel ýadygärlik salnypdyr.

Sözüme gulak biýr akyl hemişe,
Töwrize tagun düşer, Şiraza kişe (?).

ŞIRWAN (p. Şi:rwan) شیروان - 1) Azerbaýjanda Kura-Araks (Kur-Aras) derýasy bilen Kawkaz daglarynyň aralygyndaky sähra; 2) Eýranyň Horasan welaýatynyň Koçan raýonynda Etrek derýasynyň gyrasynda erleşýän bir şäher, onda gant zawody-da erleşýär. Azerbaýjandaky Şirwanyň asly Şerwan bolmaly (Seret: «Ferheng-e Moy:n», Tähran, 1372 (1993), 950-953 s.).

Şirwan galasydyr, any kim bile,
Her burçunda altyn baýdahlary bar.
Refrefi Küwfe tarap Basra, Halap, Şirwany sen.

ŞIRWAN GALASY (p-a-t. Şi:rwa:n gala:sy) شیروان قلعه سی - Şirwan (ser.) etrapynda erleşýän bir gala.

Şirwan galasydyr, any kim bile,
Her burçunda altyn baýdahlary bar.

ŞIRWAN HAN (p-t. Şi:rwa:n ha:n) شیروان خان - Azerbaýjanda häkimlik eden hanlaryň biri; ser. Şirwanşah.

ŞIRWANŞAH (p. Şi:rwa:n şa:h) شیروان شاه - Şirwanyň hökümdary; Şirwanda höküm süren patyşalaryň üçünjisi bolup, Halyl soltanyň ogludyr. Ol HV asyrda kakasyndan soň tä 1500-1501-nji ýyllara çenli häkimlik edipdir. 1487-1488-nji ýyllarda sefewiler dinastiýasynyň ata-babalaryndan şyh Haýdar tarapyndan gabalsa-da, akgoýunly türkmenlerinden bolan soltan ÝAkubyň kömegi bilen ondan üstün çykýar. Soň Şa Ysmaýyl atasynyň aryny almak maksady bilen Şirwana goşun çekýär hem-de Şirwanşahy eňip, onuň ölmegine sebäp bolýar. Şirwanşahlar dinastiýasy ilki dörän wagtlarynda Şirwan we Eran (Erran) sebitlerinde häkimlik edip, Eýranyň sasanylar dinastiýasynyň patyşalaryna salgyt töleýän ekenler. Käbir çeşmelerde bu dinastiýa 945-nji hijri (1538-1539) ýylynda Şa Tähmasp birinji tarapyndan ýatyryldy diýilýär.

Şirwan hanyň söwdasy ne ajaýyp söwdadyr,
Gyldan bir ýan agdarsaň, kyýamat gün ryswadyr.

ŞIRI-EZDAN (p. şi:r-e ezda:n) شیر یزدان - ser. ezdan.

ŞIRI-PERWERDIGÄR (p. şi:r-e perwerdiga:r) شیر پروردگار - ser. şir we şiri-huda.
ŞIRI-SUBHAN (p-a. şi:r-e sobha:n) شیر سبحان - hudaýyň şiri, Allanyň ëlbarsy. Hezret Alynyň lakamlarynyň biri.
«Günäsin bagyşlaň, ýa şiri-subhan,
Ygtyýar sizdedir» diýdi, ýaranlar.
ŞIRI-HUDA (p. şi:r-e hoda:) شیر خدا - hudaýyň şiri, Allanyň ëlbarsy; ser. şiri-subhan we şiri-ezdan we şir.
ŞIRIN I (p. şi:ri:n) شیرین - 1) süýji, tagamly; 2) ýakymly, söýümli, özüne çekiji; şirin gazal - özüne çekiji şygyr, çeper goşgy.
Magny bazarynda haýýata döndüm,
Şirin gazal donun biçdim, ýaranlar.
ŞIRIN II (p. Şi:ri:n) شیرین - Eýranyň sasanylar dinastiýasynyň 590-njy ýylda patyşa bolan Husrow Perwiz (ikinji Husrow) atly hökümdarynyň söýgülisi. Ol örän görmegeý gyz bolupdyr. Käbir taryhçylar ony grek, käbiri siriýaly (surýany), käbiri-de Huzystan ilatyndan diýip ýazypdyrlar. Şirin Husrow Perwiziň patyşalyk eden ilkinji ýyllarynda oňa durmuşa çykýar. Husrowyň Şirine bolan söýgüsi barada köp dessanlar, poemalar ýazylypdyr (mes., «Nyzamynyň «Husrow-Şirin» eseri). Şirine Perhat atly ýigit hem aşyk bolýar. Ol hatda Şirine etmek maksady bilen Husrow Perwiziň teklibi boýunça, Bisütün dagyny gazmaga we suw kanalyny çekmäge-de razy bolýar we köp muşakgatlary başdan geçirýär. Şirin, Perhat baradaky rowaýat-gürrüňler hem köp sanly yşky dessanlaryň ýazylmagyna sebäp bolupdyr (mes., Nowaýynyň «Şirin-Perhat» eseri).
Aşyk Perhat ol Şirini,
Söen dek söýmüşem seni.
ŞIRIN GAZAL (p-a. şi:ri:n gazal) شیرین غزل - ser. şirin.
ŞIRIN GÜFTAR (p. şi:ri:n gofta:r) شیرین گفتار - ser. güftar.
ŞIRIN ZYBAN (p. şi:ri:n zeba:n) شیرین زبان - ser. zyban.
«ŞIRIN-PERHAT» (p. Şi:ri:n Farha:d) شیرین و فرهاد - Gündogaryň meşhur şahyry we alymy Alyşir Nowaýynyň halk-şahyrana döredijiliginiň esasynda ýazan poemasy («Hamsanyň» içine

girýän bäş poemanyň biri). Perhat gadym eýýamda Gündogar halklarynyň arasynda giňden ýaýran halk legendasynyň gahrymanydyr. Perhadyň obrazy eýran-täjik edebiýatynda H-HI asyrlarda duş gelýär. Emma bu gahrymanyň hakyky çeper obrazy ilkinji gezek beýik şahyr Nyzamynyň «Husrow we Şirin» atly şahyrana eserinde döredilipdir. Perhat ökde suratçy (hudoжnik), ussat arhitektor we heýkelçi (skulьptor) bolupdyr. Ol Şirine aşyk bolýar we şoňa etmek ugrunda köp muşakgatlar çekýär, hatda Bisütün dagyny gazmaga-da razy bolýar. Perhat öz söýgülisiniň «öldi» dien ýalan habaryny eşidip, özüni öldürýär; ser. Şirin II. «Şirin-Perhat» poemasyna meňzedilip, elliden gowrak eser ýazylypdyr.

Aşyk Perhat Gül Şirini,
Söen dek söýmüşem seni.

ŞIRK (a.) شرك - köphudaýlylyk; hudaýsyzlyk manysynda däl-de, köp zada ynanmak, uýmak; dinsizlik däl-de, ýalňyş ëla gitmek; hudaýa şärik bilmek.

Şirke şöhrat bermek şeýtanyň ýary,
Gahryny ýuwutmak rahmanyň käri.

ŞIRKET (a.) شركت - 1) ortaklyk, şärik bolmak, şerik bolmak; 2) hudaýýň birligine şärik bolmak; 3) birnäçe adamyň bilelikde döredýän kooperatiwi; şereket; 4) bir işe gatnaşmak.

Dine dagwat eýlegeç, Fyrgawnnyň artyp şirketi,
Barçany bu jahanda har-zar eden, rebbim jelil.

ŞIRHARA (p. şi:r-ha:re) شير خواره//شير خوار - «şir – süýt» we «horden – içmek» işliginden ýasalan goşma sypat we at; süýt emýän; entek süýt emýän çaga.

Bir hatynym bar, öldi,
Şirhara gyzym galdy.

ŞIS (a. Şi:s) شيث - dini rowaýatlara görä, Adam ata bilen How enäniň üçünji ogly. Ol pygamber hem patyşa bolup, ilata adalatly garanmyş, göýä 912 ýyl ýaşanmyşyn. Şis ölenden soň, ogly Enuş onuň erine patyşa bolýar. Nuh (ser.) pygamber-de Şisiň neslinden bolup, adamlarda tupanda gark bolanlaryndan soň,

ikinji Adam (Abulbeşer) hasaplanýar. Bu at käbir kitap-golýazmalarda Şiş şekilinde gabat gelýär, emma ol köp sözlük düzüjileriň pikiriçe nädogrudyr.
Maşat, Gara baba, ýa Şis pygamber,
Hasan, Husaýn, Şahy-merdan şypa ber!
ŞITDE (a. şedde) شدّه - dür düzülen birnäçe gat ýüpden edilen guşak; dür, ýakut däneleri düzülip, boýna asylýan ýüp.
Baglanyban çyksaň şitdeýi-gülzar,
Husnuň hyýalaty älemni aldar.
ŞITDET (a. şiddet) شدّت - 1) ëwuzlyk, gazaplylyk, hyrsyzlyk, gatylyk; 2) ýaşaýşyň kynlygy; 3) güýçlülik, täsirlilik; agyrlyk, zarp, gaty; 4) köplük, artyklyk.
Şitdetiden nar içinde narydan köläk olar...
Tapmaýyn hergiz alaç, biçäre bolgan naskeş.
ŞIŞ (a. Şi:s) شيث - ser. Şis.
Şiş bilen Keýumers geen jindäni,
Rüstem Zal geýiban galandar geçdi.
ŞIŞE (p. şi:şe) شيشه - 1) çüýşe; 2) aýna.
Hindistanyň reňkli gyzyl şişesi,
Suraýy-çilimniň naýy, gözel sen.
ŞIÝAN (p. şiýa:n) شيان - jeza; muzt; sylag.
Ýöremeýän kemal şiýan ilinde,
Intizardyr aýralygyň ëlunda.
ŞOW شو//شاو - 1) şowhun; üstünlik, oňatlyk, ugruna boluş; 2) düz, tekiz, inişli er, baýyr.
Asmana çykdy sesleri,
Elli müň ýyl şowlar boldy.
ŞOWK (a. şawk) شوق - 1) meýil, höwes, güýçli arzuw, hyjuw; 2) keýp, isleg; 3) gm. yşyk, ýagtylyk; şowk etmek – meýil etmek, höwes etmek.
Bu köňül ýüz şowk eder nähak üçin tökmäge gan.
Şowkuň şerabyndan bolmuşam däli.
Çeň şowkundan ol nigär ne nalaga düşdi naý.
«Şin» - şowkuňa düşenler, «sad» sabr edip durmazlar.

ŞOWKLANMAK (a-t. şawk-lanmak) شوقلانمق - höweslenmek, meýillenmek, hyjuwlanmak; keýplenmek.
Zikr eýlegenler zowklanar,
Şükr eýlegenler şowklanar.
ŞOWH (p. şu:h) شوخ - 1) hoşal, şat, keýpi kök; 2) göwnaçyk; 3) biperwa; 4) gözel, näzli, owadan; 5) maza, oýun; ser. şuh; şowh olmak – göwni açyk bolmak, şat bolmak.
Bir gün aşyk şowh oldy,
Gam-gussasy çoh oldy.
ŞOWHUN (p. şeb-hu:n) شبخون//شبیخون - pars dilindäki «şeb – gije» we «hu:n – gan» sözlerinden; gije basma, gije hüjüm etme, gije edilýän hüjüm, duşmanyň üstüne tötänden gije edilýän çozuş; güpbasdy.
Şöwür bar, şowhun bar, çydabilmer sen,
Her işe baş goşup, edebilmer sen.
ŞOR (p. şu:r) شور - 1) duzly, duz tagamyny berýän zat; 2) duzly er, duzy çykyp ýatan er; 3) gm. gözýaş; 4) gm. ters, gara; bagty şor – täleýi ters, bagty gara; akyzyp şory – gözýaş döküp.
Magtymguly, gerçi bagtyň şor olur,
Şirin eýlär bir döwletli ýar olur.
Gözlerinden akyzyp şory-kyýamat eşkini,
Toba jamyn noş kylgyl, peýmana dolmasdan burun.
ŞOH (p. şu:h) شوخ - ser. şuh we şowh.
Ş$^{2}$WKET (a. şewket) شوکت - 1) haýbat, dabara, haşamatlylyk, ululyk, mertebe; 2) ýarag we onuň ýitiligi; her bir zadyň ýitiligi; 3) güýç, kuwwat.
Süleýmandan artyk bolsa şöwketiň,
Lerzana getirse gökni haýbatyň.
Dünýä bir saraýdyr, saz bilen söhbet.
Sypahyga – destgäh, şalarga – şöwket.
Şöwketiň şer, başda ëk beýle howadan gaýry.
Ş$^{2}$WÜR (p. şu:r; şeb-gi:r) شور، شبگیر - 1) pitne, gowga, gykylyk; heýjan, aşup (ser.), bulagaýlyk; 2) häzirki zaman türkmen dilinde: şöwür çekmek – gijelerine ël geçmek, ilkagşamdan ertire çenli ël

ýöremek. Eger «şawr» okalsa, maslahat, geňeş manysyny berýär; 3) pars dilindäki «şeb – gije» we «gi:r» işliginden ýasalan goşma söz; 1) gije tutujy, gije tutýan; 2) gijäniň ýaryndan soň bir erden başga ere hereket etmek; daň wagty ëla gitmek.

Werzişiň ëk, ýaş sen, gidebilmer sen,
Şöwür bar, şowhun bar, çydabilmer sen.

Ş²HLE (a. şo’le) شعله - ser. şugla.

Ş²HRAT (a. şöhret) شهرت - 1) äşgär bolmak; paş bolmak; peýda bolmak, ýüze çykmak; 2) meşhur bolma; 3) bir adamyň meşhur bolan ady ýa-da lakamy; 4) at, san, şan, meşhurlyk, abraý. Bu söz häzirki zaman türkmen dilinde «şöhra:t» şekilinde ulanylýar we «meşhurlyk, şan, abraý» manylaryny berýär.

Artdy yslam şöhreti, kapyrlar oldy hem zebun,
Hem Ababekr-u Omar, Osman çu bolgaç rehnemun.

ŞUBAHAT (a. şobaha:t, bs. şobhe) شبهات - ser. şübhe.

ŞUWLAMAK (şu:wlamak) شولامق - güýçli ses etmek, şuwwuldyly ses etmek (esasan el hakynda), wazlamak.

Aňyrsy gelmeen gury, bat gepden –
Ondan ki bir şuwlap öten el ýagşy.

ŞUGAÝP (a. Şo’aýb) شعيب - 1) Şugaýp ibn Nuweýp. Onuň asyl-nesebi (ata-babasy) Medъen ibn Halyl-ar-Rahmana baryp etýär. Ejesi Lut pygamberiň gyzlarynyň biri, onuň ady Mikadyr. Käbiri Şugaýby Salyh pygamberiň neslinden diýip belläpdir. Rowaýatlara görä, ol örän hoş owaz, dilewar we çeper sözli bolupdyr, şoňa görä oňa «Hatib-ol-enbiýa» («Pygamberleriň çeper sözlüsi») dien lakam berlipdir. Musa pygamber onuň Sefura atly gyzyna öýlenipdir. «Kurъanyň» üç süresinde («Agraf», «Huwt» we «Ankebut») on erde Şugaýp barada maglumat berlipdir. Ol ýaşan eri hem-de kabylasynyň ady bolan Medъende halky bir hudaýlyga çagyrýar, pyssy-pyjurlykdan, halky aldamakdan el çekmegi nesihat edýär, bu ëlda köp howplara uçraýar. Emma onuň kowumy zulum-sütemden, aldawdan el çekmeýär. Netijede Allatagalanyň gazabyna duçar bolýar. Şugaýbyň dogasy bilen howa hetdenaşa gyzýar, iň

soňunda-da asmandan ot ýagyp, er titräp, tupan turýar we hemme ilaty ëk edýär. Şugaýp muňa örän tukatlanýar, emma kowumynyň eden işlerini ýada salyp: «Eý kowum, her halda men size Allatagalanyň sargytlaryny yglan etdim we öwüt-nesihat berdim, onda men näme üçin siz ýaly kapyr topara gaýgylanmaly!» diýýär («Kurъan», 85, 88, 90, 91, 92 we soňky aýatlar). Şugaýp elli sekiz ýyl pygamberlik edip, araplary bir hudaýlyga çagyrypdyr. Ol 220 ýyl ýaşap aradan çykypdyr. Onuň dörän eri bolan Medъene häzirki wagtda «Ma’a:n» diýilýär. Taryhçylar bolsa, Sina adasyndan Ewfrat (Furat) töweregine çenli aralyga Medъen diýip at berýärler. Bu ýurduň ilaty arap we Ysmaýylyň neslinden bolup, Palestinanyň, Liwanyň we Müsüriň halklary bilen söwda aragatnaşygyny edipdir; 2) Ispyhandan bolan bir şahyryň ady. Ol «Wamyk-Uzra» atly poema ýazypdyr.

Bakdy goýnun Şugaýpnyň edi ýyl Musa Kelim,
Çölde gezdi daýyma raz aýdyşyp halyk bile.

ŞUGARA (a. şo’ara:, bs. şa:’yr) شعرا - ser. şahyr.

ŞUGL (a. şogl, ks. meşa:gyl) شغل - iş, kär, pişe; ser. şugul.

ŞUGLA (a. şo’le) شعله - 1) ýalyn, ot ýalny; alaw; 2) ýagtylyk; nur, şöhle, ýalkym; şugla salmak – ýalkym salmak, şöhle salmak.

Aý-Günüň şuglasy ýaşdy diýdiler.
Ak dişleriň döküler, şugla gider gözünden.
Gün şuglasyz dogar, tutular aýlar,
Daglar gurşun kimin erir ýaranlar.

ŞUGUL (a. şogl) شغل - 1) kär, iş, pişe; 2) gowga, galmagal, pitne, närahatlyk; 3) şu häsietlere ee adam; 4) häzirki zaman türkmen dilinde birini yzyndan ýamanlamak, ýamanlap gürrüň etmek ýaly manylarda ulanylýar.

Ne asyl begleriň nobaty ötdi,
Gaýta şugul-haramyga söz etdi.

ŞUGUL BEÇJE (a-p. şogl beççe) شغل بچه//شلوغ بچّه - ser. beçje.

ŞUM (p. şu:m) شوم - 1) bagtsyz, ugursyz, bagtygaralyk; mübärek däl; 2) erbet, ýaman, ýakymsyz; 3) pis gylykly adam, aýagy

düşmeýän adam; şum rakyp – pis bäsdeş; şum pelek – ýaman durmuş, erbet dünýä.
Bir gün bolar, yllat goýar janynda,
[2]mrüňde ugraşyp gezseň şum bile.
Aralykda bir şum rakyp bar bolsa,
Şum pelek birehim, maňa bildirdi.
ŞUMUS (a. şomu:s, bs. şems) شموس - ser. şemis.
ŞUN DEÝ شوندای - şunuň ýaly, şunuň kimin.
Begler, Magtymguly lisan joş geldi,
Şun deý Isa gökde ne şähre eldi.
ŞUNÇA شونچا - 1) şu gadar, şu makdar; 2) şunuň ýaly; köp, örän köp.
Şunça pakyrlyga urdum özümni,
Tilkilenip gezdim, adym gurt oldy.
ÝAryň eli ösdi, özi gizlendi,
Umyt elin gerdi, şunça gözlendi.
ŞUNÇAKLY شونچاقلی - şu wagta çenli; şunuň ýaly, şuňa meňzeş, şeýle bir wagt.
Bir şunçakly bolsa, görsem, jan bersem,
Jemalyn arz etse bir bizim sary.
ŞUŇKAR (şunka:r) شونقار - gyrgylar otrýadyndan bolan ak reňkli ýyrtyjy aw guşy, onuň ululygy bürgüde barabar bolsa-da, ondan has güýçli bolup, özi-de seýrek tapylýar; laçyn.
Etilmemiş şuňkarym, gamyş ganat ak türpek.
Algyr şuňkar, laçyn awda mälimdir,
Garga, hekek, elbe – bary guş bolar.
ŞUR (p. şu:r) شور - 1) ser. şor; 2) höwes; joşgun, gowga.
Her zaman endişe kyl, başyňda söwda köp durur,
Haşr bazaryda ýüz müň şur-u gowga köp durur.
ŞURUR (a. şoru:r, bs. şerr) شرور - ser. şer.
ŞURUT (a. şoru:t, bs. şert) شروط - ser. şert.
ŞURUŞ (p. şu:riş) شورش - topalaň, tolkun, gowga, joşgun; pitne; garyşyklyk.
Açylmyşdyr anda reňbe-reň güller,

Şuruş-u efganda şeýda bilbiller.
ŞURYDA (p. şu:ri:de) شوریده - 1) garyşyk, perişan; 2) howsalaly, tolgunýan; gaharly; 3) topalaň turzan, gozgalaňçy; 4) gm. aşyk, şeýda.
Namyradyň goludan ibergil Mahdumy-şurydaga,
Owwaly, ahyry kylsaň wagty-magşarda sowal.
ŞUH (p. şu:h) شوخ - ser. şowh.
Gäh ýyglap öz halyma, gäh şuh olup, güler men.
ŞÜBHE (a. şobhe, ks. şobaha:t) شبهه - şek, güman; müňkürlik, betgümanlyk; şübheli – şekli, gümana; halaldygy anyk däl, päkdigi näbelli.
Sopular nebs üçin mele don geýip,
Şübheli tagamny halal diýp iýip.
ŞÜBHELI (a. şobhe-li) شبهه لی - ser. şübhe.
ŞÜKÜR (a. şokr) شکر - görlen ýagşylygyň garşysynda minnetdarlyk bildirmek, minnetdarlyk; şükür eýlemek (kylmak) – minnetdarlyk bildirmek, sag bol aýtmak; şükür alhamdylilla – şükür hudaýa, Alla öwgi bolsun.
Şükür, alhamdylilla,
Janana gözüm düşdi.
ÝAmana sabyr eýle, ýagşa şükür eýle.
Bäş wagtyňy okyban, haka şükür kylar sen.
ŞÜTÜR (p. şotor) شتر - düe; bady-şütür – ýyndam düe; elmaýa.
Ryýazat baryny nebsim şütürne,
Yhlasa ýitdirip, «haýlamaýynmy?»
Saparkeşler ýyrak ëldan gaýdanda,
Agyr ýükli şütürleri haýdanda.
Bagyş kyldyň bady-şütrüň ýagşysyn.
ŞYPA (a. şifa:, ks. eşfie) شفاء - 1) em, alaç, sagaldyş, nähoşlukdan sagalma; 2) derman, dary; 3) gutulma, gowy bolma; şypa bermek – gutarmak, sagaltmak; şypa sanmak – derman bilmek, derman hasaplamak.
Erenler ëlunda tartyp muşakgat,
«Şypa ber, resul!» diýp sedag etişse.

Gana-gana içdim dostuň zährini,
Zährin şypa sansam, salmaz mährini.
ŞYPAGAT (a. şefa:’at) شفاعت - ser. şepagat.
ŞYH (a. şaýh, ks. şoýu:h) شيخ - ser. şeýh.
Magtymguly ol mekanda meks etdi,
Şyhlar turdy, ýigitler deý raks etdi.
ŞYH SAGYT (a. Şeýh Sa’y:d) شيخ سعيد - Fazlullah ibn Abulhaýyr häzirki Türkmenistanyň territoriýasynda ýaşap geçen we sufizmiň iň görnükli wekilleriniň biridir. Ol Haweran sährasynyň Mäne (Meýhene) dien erinde 357-nji hijri (967-968) ýylynda eneden bolýar. Ilki öz obasynda, soň Maryda we Saragtda okap, ylym alýar. Ol meşhur alym Abu Abdylla Hazrydan sapak alyp, «tefsir», «hadys» we «şerigat» (fykh) ylymlaryny doly özleşdirýär, edebiýat ylmyny-da öwrenýär, ýiti şahyrana zehine ee bolanlygy üçin, ençeme çeper rubagylar hem döredipdir. Abu Sagyt öz döwrüniň görnükli alym-sopulary bolan Abulfazl Sarahsy, Abulhasan Harakany we beýleki uly alymlardan-da sapak alypdyr. Abu Sagydy uly-kiçi hemme hormatlapdyr, seljuklaryň beýik weziri Nyzamyl-mülk-de onuň täsirinde bolupdyr. Şyh Feridetdin Attar ol hakda: «Abu Sagyt Abulhaýyr öz döwrüniň uly adamlarynyň we şyhlarynyň (ser.) patyşasydy, onuň görkezen keramatyny we ryýazatyny (ser.) hiç kime görkezen däldir» diýip ýazypdyr. Abu Sagyt hakynda halk arasynda ençeme rowaýatlar döräpdir. Abu Sagydyň neberelerinden biri bolan Muhammet Münewwer ondan galan hekaýatlary we şygyrlary «Esrar-at-towhyt» ady bilen kitap şekilinde toplapdyr. Şu ýygyndyda şahyryň şygyrlary, onuň gylyk-häsieti barada kiçijik hekaýalar erleşdirilipdir. Şolardan birinde şeýle diýilýär: Günlerde bir gün bir adam Abu Sagydyň ýanyna gelip, Allanyň syrlaryndan bir zat görkezmegini ondan soraýar. Abu Sagyt oňa: «Ertir gel!» diýýär. Ol adam gidenden soň bolsa, bir syçan tutduryp gapyrjaga saldyrýar, onuň agzyny-da pugta bagladýar. Ertesi ýaňky adam gelýär we: «Eý şyh, hany, şol wada eden syryňy aýt!» diýýär. Abu Sagyt oňa şol içi syçanly

gapyrjagy berip, me, saňa syr, emma agzyny açaýmagyn!» diýýär. Ol adam gapyrjagy alyp öýüne gelýär, bu gapyrjakda näme syr barka diýip köp oýlanýar, näçe sabyr etse-de, çydap bilmän, ahyry gapyrjagyň agzyny açýar. Açan badyna syçan çykyp gaçýar. Şondan soň ýaňky adam Abu Sagydyň ýanyna gelip: «Eý şyh, men senden Allatagalanyň syryny talap etdim, sen bolsaň maňa syçan beripsiň!» diýýär. Şonda şyh oňa garap: «Eý derwüş, biz saňa içi syçanly bir gapyrjak berdik, sen ony pynhan saklap bilmediň, eger hudaýyň syryny bersek, ol syry saňa aýtsak, ony nädip saklap bilersiň!» diýýär.

Abu Sagyt Abulhaýyr 440-njy hijri (1048-1049) ýylynda Mänede aradan çykypdyr. Onuň mazary şol erde erleşýär.

Şyhy-Sagyt, Möwla Jamy,,
Ol edi soltan içinde.

ŞYH SANGAN (a. Şeýh San’a:n) شيخ صنعان - hristian (tersa) gyza aşyk bolan musulman piri. Ol elli ýyllap pir bolup, dört ýüz müride ëlbaşçylyk edip sapak beripdir (käbir çeşmelerde edi ýüz müridi bolupdyr diýilýär). Feridetdin Attar-da şonuň müridi eken. Ol Gowsul-agzamyň bet doga etmegi zerarly tersa gyzyna aşyk bolup, yslamdan el çekýär. Bu sýужet sufistik edebiýatda giňden ýaýrapdyr. Şyh Sangan we onuň aşyk bolan hristian gözeli hakda ilkinji gezek şyh Attaryň (1151-1221) «Mantyk-at-taýr» atly eserinde ýörite bölüm berlipdir. Ol «Şyh Sanganyň hekaýaty we onuň tersa gyzyna aşyk bolup, zünnar guşak dakynmagy» atlandyrylypdyr. Soň Alyşir Nowaýy ömrüniň ahyrky ýyllarynda (1499-1500) Attara jogap hökmünde özüniň «Lisan-at-taýr» eserini ýazypdyr. Käbir alymlar Nowaýynyň bu eserini Attaryň eseriniň türki diline edilen terjimesi hasaplaýarlar. Nowaýynyň eserinde-de ýörite Şyh Sangana bagyşlanan hekaýat-poema bar. Gündogarda «Hekaýaty-Şyh Sangan» atly eser özbaşdak hem ýaýrapdyr (ser.: E.E.Bertelьs, Sufizm we sufistik edebiýat, M., 1965, 399-400 sah.).

Bu sýужet esasynda HII asyrda ýaşan geçen kürt şahyry Faky Teýran hem poema ýazypdyr. Şyh Sangan hakdaky poemada

ençeme ýüz okuwçysy (sopusy) bolan etmiş edi ýaşly musulman piri Sangan hakynda gürrüň berilýär. Ol düýşünde Rumda bolan bir buta sejde edýär. Şondan soň öz sopy-müritleri bilen Ruma gidýär. Hristian gyzyny görüp, oňa tüýs ýürekden aşyk bolýar, bir aýa golaý onuň gapysynda oturýar. Gyz oňa: «sen garry, ölüm hakda pikir et!» diýse-de, özüniň söýgüsinden el çekmeýär. Gyz onuň öňünde dört şert goýýar: buta sejde etmeli, «Kurъany» ýakmaly, arak (hamr) içmeli, imandan el çekmeli. Arak içenden soň, şyh beýleki şertleri-de erine etirýär. Indi gyz ondan tylla-kümüş galyň talap edýär, bir ýyllap doňuz çopany bolmagy buýurýar. Şyh şondan soň öz maksadyna etýär, müritleri bolsa yzlaryna Käbä gaýdýarlar. Sanganyň bir akylly müridi bar eken. Ol şyh Ruma giden wagty obada ёk eken. Birnäçe wagtdan gelip, müritlerden bolan wakalary eşidýär, olary käýeýär. Soň bularyň hemmesi Ruma gidýärler, kyrk gije-gündiz doga edýärler. Ahyrsoňy akylly mürit Muhammet pygamberi düýşünde görüp, oňa şyh Sanganyň ýagdaýyny aýdýar. Şond pygamber: «Men şepagat (ser.) etdim, şyhy gümralykdan – nädogry ёldan halas etdik» diýýär. Müritler şyhyň ýanyna baryp görseler, hakykatdan-da ol zünnary bilinden taşlap, öňki yslam görnüşine öwrülen eken. Müritler pygamberiň şepagatyny oňa aýdyp, hemmesi ene Hyjaza tarap yzlaryna gaýdýarlar. Hristian gyz-da soňundan Sanganyň yzyndan gidip, yslam dinini kabul edýär. Soň Ezraýyl olaryň janyny alýar.

Poemanyň sýuжeti ÝAkyn Gündogarda hem-de Zakawkazьede giňden ýaýrapdyr. Bu sýuжeti HIH asyrda Wahdat Gilany, HH asyrda  Husaýyn Jawyt hem özleriçe işläpdirler (Ser.: Faki Teýran. Şeýh San’an, M.. 1965).

Şyh Sangan deý uzyn gaýga ulansam...
ÝA reb, habar bilerinmi, ýar, senden.

ŞÄKIR (a. şa:kir) شاكر - «şükür» sözünden; şükür edýän; razy, minnetdar; ýagşylyk edene minnetdarlyk bildirýän.

Ol ne şäkir ezelde hyzmat eder ustada?...
Ruhul-emin Jebraýyl hyzmat eder ustada.

ŞÄRIK (a. şa:rik) شارك - 1) ortak, deň hakly, bir zatda deň paýy bolan; şerik; bir zada başga bir taý bar hasap edýän; 2) hudaýa taý bar hasap edýän.
Mertden aşna tutsaň, abraýyňa şärik,
Namart aşnasyna hile getirmiş.
ŞÄHD-U ŞEKER (a. şehd we şeker) شهد و شكر - ser. şäht.
ŞÄHR (p. şehr) شهر - 1) şäher, köçeleri, prospektleri, uly-uly jaýlary, dükanlary we köp jemagaty hem-de administratiw, söwda, senagat we medeni merkezi bolan uly ilatly punkt; 2) aý, bir aý.
Şähriňizde bir peri, adyň eşitdim men seniň.
Göwre harap, ten turap, köňlümniň şähri weýran.
ŞÄHRI-ZYNA (p-a. şehr-e zyna:) شهر زناء - Lut pygamberiň ýaşan we hudaý tarapyndan pygamberlige bellenen şäheri bolan Sedum şäheri. Ol şäheriň ilaty örän azgyn bolup, zyna bilen meşgul bolupdyrlar.
Ol ne şäkir, ezelde hyzmat eder ustada?
Ol ne şähri-zynadyr, külli gider berbada?
ŞÄHRIÝAR I (p. şehriýa:r) شهريار - 1) patyşa, şa, hökümdar; uly we adalatly patyşa; 2) şäher häkimi, şäheriň ulusy.
Aýtaý wagyz jowabyn,
Diňlärsiň, eý şähriýar.
ŞÄHRIÝAR II (p. şehri-ýa:r) شهريار - 1) Eýranyň sasanylar dinastiýasyndan bolan serdarlaryndan biri, ol rimlilere garşy ençeme gezek uruş edipdir; 2) Hindistanda häkimiet eden teýmurylar dinastiýasyndan Jahangir şanyň iň kiçi ogly. Ol 1037-nji hijri (1627-1628) ýylynda kakasy ölenden soň Lahurda patyşa bolýar. Şähriýar edebiýatçy we şahyr bolup, «Aftap» tahallusy bilen şygyrlar hem ýazypdyr.
Galmady Darabyň, ne şähriýaryň,
Birniçäni şalyk bile şat edip,
«Şähriýar» diýp, älem içre at edip.
ŞÄHT (a. şehd) شهد - 1) bal, asal (ser.);) süýji zat; şähd-u şeker – bal we şeker.

Eý, jady jeren gözli,
Eý, şähd-u şeker sözli.
Lebleriňden akan baly,
Şäht ile şekere meňzär.

- Y -

YBADAT (a. yba:det, ks. yba:da:t) عبادت - 1) bendelik, gulluk; 2) hudaýa gulluk etmek, bendelik etmek; 3) namaz, doga; çokunma; doga; namaz okama; 4) takwalyk, tagat etme; ybadat eýlemek (kylmak) – bendelik etmek, hudaýa gulluk etmek, doga, namaz okamak; ybadat zawy – gm. hudaýa gulluk etmegiň kynçylyklary, bendelik etmegiň howplary.

Kiçilikden ybadatga boýun goý,
Kyýamatnyň oýun kylsaň, oýun goý.
Hümmet bile ötsem ybarat zawun...
Pikir bişesinden awlamaýynmy?

YBADAT ZAWY (a-p. yba:det za:wy) عبادت زاوی - ser. ybadat.

YBAT (a. yba:d, bs. abd) عباد - 1) bendeler, hudaýyň bendeleri, gullar; 2) mahluklar, hudaýyň ýaradanlary, ynsan; rebbil-ybat – bendeleriň hudaýy; Allatagala.

Magtymguly, çagyr repbil-ybady,
Bu dünýä, ahyret bergil, myrady.

YBRAÝYM (p. Ibrahi:m) ابراهیم - iň uly pygamberleriň biri. Ol ikinji «ulul-azm» hasaplanýar. «Ulul-azm» diýmek bolsa, özünden öň geçen pygamberiň şerigatyny ýatyryp, täze şerigat getiren hem-de kitaby bolan pygambere aýdylýar. Ybraýym Beni-Ysraýylyň (ewreýleriň) iň beýik pygamberi we atasy hasaplanýar. Ybraýym pars dilinde Ybrahim şekilinde aýdylyp, onuň arapça sinonimi Eb-rahym, ýagny mähriban ata diýmekdir. Ybraýymyň lakamlary «Halyl, Halylulla we Halylarrahman» bolup, künъesi Abul-enbiýa we Abu Muhammetdir. Ybraýymyň doglan eri barada üç hili maglumat bar. Birinji maglumata görä, ol Feddanaram şäherinde – Şam bilen Yragyň araçäginde, başga bir maglumata görä, Babyl şäherinde dogulýar. Üçünji maglumatda

bolsa Ybraýym biziň eramyzdan takmynan iki müň ýyl öň Haldeýa (Kelde) ýurdunyň Ur şäherinde (Ewfratyň kenarynda) dogulypdyr diýilýär. Şol döwürde Babyl ýurdunda Nemrut ibn Kengan ibn Kuş hökümdarlyk edipdir. Ybraýymyň kakasy hakda birnäçe hili rowaýat bar. Bir maglumata görä, ol but ýasaýjy Azeriň (başga ady Tarah) ogly bolmaly. Azer Ybraýymyň kakasy ëgalandan soň, onuň ejesine öýlenýär. Birnäçeler muny tassyklamaýarlar. Başga bir rowaýata görä, Azer Ybraýymyň kakasynyň doganybolup, ol göýä ýaşlykdan ony terbielänmişin. Ene bir rowaýatda Azer Ybraýymyň hakyky kakasy diýilse, başga birinde ol Ybraýymyň babasy hasaplanýar. Onuň atasynyň (kakasynyň kakasy) ady Nahur, ejesiniň ady-da Nuna bolupdyr. Onuň döwründe ilat butparaz eken we uly buthanalar ýasap, butlara çokunýan ekenler. Ilatyň nadanlygyndan peýdalanyp, Nemrut özüni hudaý diýip yglan edýär. Ybraýym şu pursatda özüniň parasatlylygy arkaly hudaýyň birligini aňýar, soň Allatagala tarapyndan pygamberlik derejesine bellenýär. Netijede öz kowumyny ýalňyz hudaýa uýmaga çagyrýar. Ol bir gün şäher ilatynyň baýram edip, şäherden daş çykan wagty buthana baryp, birnäçe buty döwýär. Bu wakadan habardar bolan Nemrut Ybraýymy oda taşlaýar, emma hudaýyň emri bilen ot oňa täsir etmeýär, 3-7 günden ol otdan sag-salamat çykýar. Ybraýym şondan soň Müsüre gidýär. Ol erde köp horluklar görýär. Emma agyr zähmet arkaly köp baýlyk toplaýar. Soň erli halkyň we Amalyk araplaryndan bolan häkimiň zulumyndan gaçyp, ene-de öz ýurdy bolan Palestina gaýdýar. Ol 120 ýaşandan soň özüni sünnet etdiripdir. Ogly Ysmaýylyň kömegi bilen Käbäni bina edipdir. Allatagalanyň buýrugy bilen ogly Ysmaýyly gurban etmeli bolanda, pyçagy kesmeýär, şonda hudaý goýun ëllaýar. Şony gurban edýär. Emma ewreýleriň pikirine görä, Ybraýym Yshaky gurban etmek isläpdir. Rowaýatlara görä, Ybraýym 170 ýyl ýaşapdyr. Onuň Sara atly aýalyndan Yshak dien ogly bolýar, ol ewreýleriň (Beni Ysraýylyň) atasy hasaplanýar. Beýleki ogly Hajardan bolan Ysmaýyl ýa-da Adnan araplaryň atasy

hasaplanýar. Ybraýymyň ummasyz köp maly bolupdyr, hatda onuň goýunlaryny goramak üçin müň sany goýun itini saklapdyrlar. Ybraýym aýaly Sara ölenden soň Kenganylardan bir aýal alýar, şondan alty ogul dünýä inýär. Şolardan bolsa ençeme perzent döräp, dünýäniň köp erlerine ýaýrapdyr.
Ybraýym pygamber barada «Kurъanda» ýörite «Ybraym» atly süreden başga-da ýigrimi dört sürede maglumat berilýär; seret: «Bakara», «Merъem», «Enbiýa», «Engam» we beýleki süreler.
Ysmaýyl gurbanyň boldy Minada,
ÝA, Ybraýym – Halylulla haky üçin.
Edi günde hakdan ülüş aldylar,
Ybraýym diýr, oda düşen günler heý.
YBRAT (a. ybret) عبرت - 1) görelde; pent, öwüt-nesihat; 2) geň galma; 3) bir zatdan saklanmak üçin görelde we sebäp bolýan ýagdaý; ybrat almak – görelde almak.
Ybrat gözüni açyp, jahana nazar eýle,
Iki kämi tutmagyn, bir ýana nazar eýle.
Aç gözüň ybrat bile, topraga dolmasdan burun.
Ybrat alyp, patyşa raýyndan gaýtdy.
YBRAHYM (a. Ibra:hi:m) ابراهیم - ser. Ybraýym.
Munça ýygnap Ybrahym,
Nämäni aldy gitdi.
YGZAZ (a. i’ za:z) اعزاز - 1) hormatlama, hezzetleme; 2) eziz hasaplama, eziz görme; 3) hezzet, hormat; ygzaz-u ikram – hormatlama we sahylyk etme.
Jöhitler garşy gelip,
Ygzaz-u ikram kylyp.
YGZAZ-U IKRAM (a. y’za:z we irka:m) اعزاز و اکرام - ser. ygzaz.
YGLAM (a. i’la:m) اعلام - «ylym» sözünden; bildirme, habar berme, äşgär etme, yglan etme, aňlatma, açyklama; yglam ýörülmek - äşgär edilmek, habar berilmek, yglan edilmek.
Halka yglam ýörüldi,
Küfr dini uruldy.

YGRAR (a. ykra:r) اقرار - «karar»; 1) erleşdirme, berkarar etme; 2) bir işi öz sözüň bilen subut etme; 3) boýun alma; 4) wadada tapylma; 5) sözi aýdyň beýan etme; 6) tassyk, kabul; teslim (ser.).
Şu eýýam sopusy ýalançy kezzap,
Wadasy, ygrary ýalan degilmi?
YGTYBAR (a. y'tiba:r) اعتبار - 1) pent almak, görelde almak, ybrat (ser.) almak, bir zady gowy diýip bilmek; 2) ynam, abraý; mertebe; 3) dogruçyllyk, ygtybar eýlemek – ynanmak.
Dostlar; bu dünýäge ëkdur ygtybar.
Ygtybar ëkdur bu jana.
Dostlar, ygtybarym ëkdur ömürge.
Ygtybar eýlemez hazyn-u şatdan.
²mre ygtybar ëk, jana durum ëk.
YGTYKAT (a. i'tika:d) اعتقاد - 1) ynanmak, uýmak; dine tüýs ýürekden ynanmak, iman; 2) ynanç, ynam; ygtykat etmek – ynanmak, uýmak.
Ygtykat etse halal diýp, dini-yslamdan geçer.
Dini-yslamdan geçerge bir sebäpkärdir çilim.
YGTYMAT (a. i'tima:d) اعتماد - 1) daýanma, ynanma, birine bir işi ynam etme; 2) ynam, ynanç; bil baglama; 3) iman; ygtymat etmek – ynanmak, bil baglamak, ynam etmek.
Dünýäge ygtymat etmäň, ýaranlar,
Kime gelip, kimden gidip baradyr.
YGTYÝAR (a. ihti:ýar) اختيار - «haýr» sözünden; 1) saýlama, seçme, saýlap tutma; 2) kabul etme, razy bolma; 3) erk, hukuk; ygtyýar kylmak – saýlamak, saýlap almak, kabul etmek.
Anyň üçin dähr era bir köşe kyldym ygtyýar.
Ygtyýarym ëk turur, jeňňi-jidaly neýlerem.
YZ (y:z) ايز - 1) soň, soňra, dowam; 2) adam we haýwan ýörände aýagynyň erde galdyrýan suraty, şekili; 3) bellik, nyşan; 4) gm. täsir, antonim: öň.
Eşekden ulugdyr, gatyrdan kiçi,
Ýörise bilinmez yzy byragyň.
Yza dönüp, ýar jowabyn getirse,

Höwes bilen ismin ýazsam dessana.
YZA (a. aza:) اذاء - 1) azar, azap, jöwür, sütem; 2) ynjy, ýiti agyry.
Dostuňa yza berdiň, duşmana ýüz öwürdiň,
Azyz janyň pida kyl, saýasynda bir merdiň.
YZZAT (a.) عزّت - 1) eziz bolmak; 2) hormat; sylag; 3) gadyr-gymmat, ähtibar; 4) şan, şöhrat; 5) gudrat, kuwwat; 6) hezzet; ikram; yzzat eýlemek – hormatlamak, sylamak, hezzet etmek.
Bir kişi yzzatyndan
Bedasyl özün beg saýar.
Alymlardan gider yzzat.
Aryf bolup, öz yzzatyn bilmeen,
Her niçe kömüri eýleseň yzzat.
YZLAMAK (y:zlamak) ایزلامق - 1) agtarmak, gözlemek, tapjak bolmak; 2) eňremek, aglamak, zeýrenmek.
Bir käkilik aldyrsa zürъe balasyn,
Saýraý-saýraý yzlamaýyn bolarmy?
YZHAR (a. izha:r) اظهار - 1) görkezme, meýdana çykarma, äşgär etme, mälim etme, ýüze çykarma; 2) ýalandan görkezme; satyş; 3) beýan, beýan etme; yzhar eýlemek (kylmak, etmek) - äşgär etmek, ýüze çykarmak, beýan etmek, aýtmak.
Barça saňa aýandyr, ne hajat kylam yzhar.
Lutfuňny yzhar eýle,
Köňlümni karar eýle.
Syrymny yzhar eýlesem älemde bir ëldaşyma.
YZHARLAMAK (a-t. izha:r-lamak) اظهارلامق - äşgär etmek, beýan etmek. Hakyky çeşmelerde gabat gelmän, Magtymgula ýöňkelen ekeje bir şygyrda duş gelýär. Bu ýasama sözüň manysy tekste ters gelýär.
Derdimni yzharlap, dermanym goýdy,
Ahyry güň eýläp däli, dünýä heý!
YKBAL (a. ykba:l) اقبال - «kabul» sözünden; 1) täleý, ýazgyt, bagt; 2) bir adamyň işiniň oňat bolmagy; rahatlyk; isleg; arzuw; birine döwlet we baýlygyň ýüzlenmegi.
Talygym güneşi galmyş ümürge,

Eýäm, sen oýandyr, uýmuş ykbalym.
YKBALY KEÇ (a-p. ykba:l-e kej) اقبال کج - ser. keç.
YKLYM (a. ykli:m, ks. aka:li:m) اقلیم - bu sözüň asly grekçe «klima», «klimatos» bolup, arap dilinde «yklym» şekiline öwrülipdir. 1) ýurt, jahan, dünýä, älem. Köne düşünje boýunça, Eriň ýaşalýan edi bölegininiň biri, olaryň her biri bir planeta bilen baglanyşykly hasaplanýar. Meselem, Eýran Güne, Türküstan Myrryha (Mars), Hytaý Müşterä (ÝUpiter) bagly hasaplanypdyr; 2) klimat, howa; yklym eesi – ýurt eesi, ýurtda iň abraýly.
ÝA, yklym eesi – Ahmet ÝAsawy.
Yklym-yklym, şäher-şäher gezdiler.
Yklym degresinde, pelek burçunda,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?
YKRA (a. ykraъ) أقرأ - «Kurъanyň» «Alak» süresiniň birinji sözi, manysy «oka!» diýmekdir. Şu süre Muhammet pygambere ilkinji gezek Jebraýyl arkaly wahý bolan süre hasaplanýar.
Süreýi-ykra saňa mundan geltirdi Jebraýyl,
Ol Hatyja tapmaýyn imana geltürdi meýil.
YKRAR (a. ykra:r) اقرار - «karar» sözünden; 1) boýun alma, boýun bolma, tassyklama; 2) orunlaşdyrma, karar tapdyrma; 3) dil bilen aýtma, beýan etme; 4) tassyklama, kabul, teslim bolma; 5) söz, karar, wada, niet, wadada tapylmak; ykrar bolmak – boýun bolmak; kabul etmek, tassyklamak.
Külli-älem boldy ykrar sünnetiň görgeç, resul.
Birew bilen aşna bolaý diýseňiz,
Owwal ykrarynda duruşyn görüň!
Ykrarym bar haç towabyn etmäge.
YLAÝYM (a-t. ila:h-ym) الهیم - hudaýym, taňrym, Allahym.
Dagdan agyr boýnumdaky günäýim,
Günäýimi haram kylgyl ylaýym.
YLAL (a. ylal, bs. yllat) علل - ser. yllat.
Tenni ybadatdyr ylal,
Hem diwi-şeýtandyr lagal.
YLAHA (a. ila:ha:) الها - eý hudaý! Eý Alla!

ÝA ylaha, sen sakla garakçydan ëllarda.
YLAHY (a. ila:hi:) الهى - hudaýym, eý taňrym.
Ylahy, aýalsyzlygy
Görkezmesin hiç musulmana.
YLLAT (a. yllet, ks. ylal) علّت - 1) dert, nähoşluk, näsaglyk; 2) aýyp, şikes, nogsan; 3) sebäp, delil; yllatly – nogsanly, aýyply, kemçilikli; yllat goýmak – dert goýmak, şikes bermek.
Magtymguly, yllatly göz,
Haraba döner degse duz.
Bir gün bolar, yllat goýar janyňda,
²mrüňde ugraşyp gezseň şum bile.
YLMY-KAL (a. ylm-e ka:l) علم قال - ser. ylym.
YLMY-LEDUN (a. ylm-e ledon) علم لدن - ser. ylym we ledun.
YLMY-HAL (a. ylm-e ha:l) علم حال - ser. ylym.
YLMY-ÝAGYN (a. ylm-e ýaky:n) علم يقين - ser. ylym.
YLMYLLA (a. ylm-e alla:h) علم الله - ser. ylym.
YLHAM (a. ilha:m) الهام - 1) dini düşünje boýunça, Allatagala ýa-da ëkary güýç tarapyndan ynsanyň gursagyna guýulýan joşgun; 2) adamlaryň kalbyna, göýä, hudaýyň salan hyjuwy; 3) hyjuw, joşgun; ylham etmek – hyjuw bermek, joşgun bermek.
Ylham etdi möwlam maňa...
Gaýdyp dol, Gürgene, gökleň!
YLYM (a. ylm, ks. olu:m) علم - 1) bilim, bilme, biliş, bilgi, sowat; habar; maglumat; 2) nukdaýnazar; ylmylla – hudaý ylmy, hudaýy tanamaklyk ylmy.
Okyr bolsa ylmylladan açygly;
ylmy-kal – din, şerigat we akyl etirip bolýan zatlar hakyndakyylym.
Ylmy-kal, ylmy-hal baryn jem etsem,
Şerigat ëluna daýym göz etsem;
ylmy-ledun – sufizm taglymatyna görä, ynsanyň perişde we pygamber ýa-da ussat tarapyndan däl-de, gös-göni hudaýyň öz merhemeti arkaly öwrenilýän ylym. Onuň «ylmy-ýagyndan» tapawudy şeýle: «Ylmy-ýagyn» hudaýyň barlygynyň nuruny we

Allanyň sypatlaryny öwrenýär. «Ylmy-ledun» (ýa-da leduny) bolsa, hudaýyň sözlerine we olaryň manylaryna ynsana bagly bolmadyk serişdeleriň üsti bilen düşünmegi aňladýar. Ol üç hili bolýar: wahý, ylham we parasat. «Ylmy-ýagyn» hudaýyň hakykatynyň, nurunyň akyl ýa-da delile esaslanyp däl-de, göýä, çillä oturmak, ryýazat (ser.) çekmek ýaly işleriň kömegi bilen duýulmagymyşyn.

Keşf edip ylmy-ledunny, ähli-yrfan eýlegil,
Bihabar dillerge syr äşgär eden rebbim jelil;

ylmy-hal – hudaý bilen bendesiniň arasyndaky ýagdaýynyň syrlaryny öwrenmek ylmy, yşk ylmy, mistika. «Ylmy-hal» bilen «ylmy-kalyň» arasynda bir esasy tapawut bar. «Ylmy-hal» taglymaty hudaýy tanamak we oňa birleşmek gepleşik arkaly däl-de, diňe güýçli hyjuw, ekzalьтацiýa we tüýs ýürekden şoňa berilmek netijesinde mümkin bolýar diýip düşündirýär. Emma «ylmy-kal» hudaýy hakyky tanamak akyl arkaly ýüze çykýar diýip öwredýär, şonuň netijesinde bolsa, hudaý bilen gepleşmek hem bolýar diýip düşündirýär.

Çeşmelerde bar bolan rowaýatlara görä, bir gün meşhur sopy we şahyr Abu Sagyt Abul-Haýr Abu Aly Sina (Awiценna) bilen duşuşýar, olar birnäçe sagat gürleşýär. Abu Aly Sina gidensoň, oturanlar Abu Sagytdan: «Abu Alyny niçik gördüňiz?» diýip soranlarynda, ol: «Biziň görýän zadymyzy ol bilýär we onuň bilýän zadyny bolsa, biz görýäris, ýagny biziň ýürek, hyjuw arkaly eten zadymyza ol akyl arkaly etipdir» diýip jogap gaýtarýar. Sopular «ylmy-halyň» wekilleridirler.

Ylmy-kal, ylmy-hal baryn jem etsem,
Şerigat ëluna daýym göz etsem.

YLÝAS (a. Ilýa:s) الياس - Iliýa, ewreý pygamberlerinden biri. Sam ibn Nuhuň agtygy we Hyzyryň doganynyň ogly (käbir çeşmelerde Hyzyryň dogany diýilýär). Ol Hyzyr bilen bilelikde «Zulmata» baryp, «ýaşaýyş suwundan» içip, ebedilik ömür tapypdyr. Ylýas takmynan dokuz ýüz ýyl biziň eramyzdan öň ýaşap geçipdir, butparazlykdan ýüz dönderenligi üçin, yzarlanyp,

köp wagt çölde we gowaklarda ýaşamaga mejbur bolupdyr. Dini rowaýatlara görä, göýä biziň eramyzdan 800 ýyl ozal asmana uçanmyşyn.
Eriň hyzmaty Hyzra, deňziň hyzmaty Ylýasa berlipdir. Käbir sözlükde Hyzyr Ylýasyň lakamy diýilýär. Bu nädogry bolsa gerek.
Hyzyr, Ylýas kibi girsem zulmada.
Hyzyr doga eýleýip, Ylýas etse mynajat.
Ol Hyzyr, Ylýas bilen Ahmet, Süleýman anda bar.
Ugradym Ylýasa, Hyzr oldy wysal,
Köňlüm içre geldi birniçe mysal.
YMAM (a. ima:m, ks. eimme) امام - 1) ëlbaşçy, ël görkeziji; dini ëlbaşçy; 2) hezret Alynyň we onuň neslinden bolan on bir adamyň tituly; 3) köpçülik bolup okalýan namazyň ëlbaşçysy; 4) aýdyň ël; 5) karylar ilkinji we asyl «Kurъana» ymam diýýärler; pygamberiň halypalaryna-da ymam dienler bar.
Birniçe ymamlar ganyn
Kerbelada döküp geçdi.
Magtymguly aýdar, men häki-paýam,
Ymamlar ëlunda jany pidaýam.
YMAM AL-MUNTAZAR (a. ima:m al-Montazar) امام المنتظر - ser. Sahypzaman we Mäti.
YMAM ALY (a. ima:m ’Ali:) امام على - Aly ibn Abutalyp ibn Abdylmuttalyp ibn Haşym. Muhammet pygamberiň doganoglany we giewi. Ejesi Patma – Asat ibn Haşym ibn Abdy Menafyň gyzy. Künъeleri: Abulhasan, Abuturap, Abulhija. Lakamlary: Emiril-müъmünin, Murtaza, Asadulla, Haýdar, Safdar, Şahy-Merdan, Hudaýyň şiri we ş.m. Hezret Aly yslamyň şaýy mezhebiniň birinji ymamy hasaplanýar. Hakykatda ol dördünji halypadyr. Aly hijretden ýigrimi iki ýyl öň rejep aýynyň on üçünji (642-643) güni Käbede dogulýar. Ejesi oňa Haýdar at goýýar, emma Muhammet pygamber oňa Aly adyny berýär. Hezret Aly ýaşlykdan Muhammediň elinde terbielenýär, ol birinji bolup, yslam dinini kabul edýär. Hemme uruşlarda pygambere

kömek edýär. Alyny Küwfe metjidinde namaz okap duran mahaly duýdansyzlykda Abdyrahman Muljam Myrady gylyç bilen urup ýaralaýar, şol ýaradan-da Aly aradan çykýar. Ol dört ýyl dokuz aý höküm sürüp, kyrkynjy hijri ýylynyň oraza (remezan) aýynyň ýigrimi birinji güni (660-661) 63 ýaşynda aradan çykýar. Hezret Alynyň gysga nesihat-sözleri we hutbalary toplanyp, «Nähjul-belaga» («Çeperçiligiň tärleri») ady bilen ýaýrapdyr. Ol kitap köp gezek neşir edilip, dürli dillere geçirilipdir. Aly çarýarlaryň dördünjisidir. Ol batyrlygyň, edermenligiň simwoly hasaplanýar. Onuň gubury Nejepde erleşýär. Alynyň birnäçe aýalyndan on iki ogly we on alty gyzy bolupdyr. Alynyň kakasy Abutalybyň hakyky ady Ymran bolany üçin, oňa Aly Ymrany hem diýilýär.

Resul damadydyr, öz arslanyňdyr,
ÝA ymam Alyýa bagyşla bizni.

YMAM ASYR (a. ima:m Asr) امام عصر - ser. Mäti, Sahypzaman.

YMAM BAGYR (a. ima:m Ba:kyr) امام باقر - şaýylaryň bäşinji ymamy «ymam Muhammet Bakyr» - Muhammet ibn Aly ibn Husaýyn ibn Aly ibn Abu Talybyň lakamy. Onuň ene bir lakamy – künъesi Abu Jafardyr. Ejesi Patma. Ol 19 ýyl ymam bolýar. Ymam Bagyr 57-nji hijri (676-677) ýylynda, rejep aýynyň birinde Medinede eneden bolup, 114-nji hijri (732-733) ýylynyň zilheçje aýynyň edisinde-de Ybraýym atly adam tarapyndan şol erde şehit edilýär. Onuň bäş ogly we iki gyzy bolupdyr.

Humaýun dagydyr ahyr binasy,
Muhammet Bagyra bagyşla bizni!

YMAM GAÝYP (a. ima:m ga:ýib) امام غايب - ser. Mäti we Sahypzaman.

YMAM JAFAR (a. ima:m Ja’fer) امام جعفر - Abu Abdylla Jafar ibn Muhammet şaýylaryň altynjy ymamy. Onuň lakamy «Sadykdyr» («Dogruçyl»), çünki ol dogruçyllykda meşhur bolupdyr. Ymam Jafar ymam Muhammet Bagyryň ogludyr. Ejesiniň ady Ummy-farwah. Ol 24 ýyl ymam bolýar. Jafar 83-nji hijri (702) ýylynyň rebigul-owwal aýynyň on edisi güni

Medinede dogulýar we 148-nji hijri (765-766) ýylyň ýigrimi bäşinji şowwalynda-da şol erde Mansuryň buýrugy boýunça öldürilýär. Ol altmyş bäş ýaşap aradan çykýar. Onuň edi ogly we üç gyzy bolupdyr. Gubury Bakygda erleşýär. Ymam Jafar şyga (şaýy) mezhebiniň esasyny goýupdyr. Şonuň üçin şol mezhebe Jafary dien at hem berilýär. Onuň döwründe ylmyň dürli pudaklary ösüpdir, dört müň adam ylmyň dürli ugurlary boýunça derňew işini alyp barypdyrlar. Ymam Jafar öz döwrüniň meşhur alhimiklериniň biri bolupdyr. Çeşmelerde aýdylyşyna görä, belli himik Jabyr ibn Haýýan-da şonuň şägirtlerinden biri bolup, himiýa ylmyny şondan öwrenipdir.
Üç keramat bile galdy Huçjaçdan,
ÝA ymam Jafara, bagyşla bizni.
YMAM ZAMAN (a. ima:m Zama:n) امام زمان - ser. Sahypzaman, Mäti, ymam Gaýyp, ymam Asyr.
YMAM ZEÝNELABYDYN (a. ima:m Zeýn-al-a:bidi:n) امام زين العابدين - ady Aly, künъesi Abu Muhammet, lakamy-da Zeýnelabydyndyr. Ol ymam Husaýnyň ogly bolup, şaýylaryň dördünji ymamydyr. Ejesi Eýran şasy Ezdigert üçünjiniň gyzy Şährbanudyr. Ol otuz sekizinji hijri (658-659) ýylynyň jumady-al-owwal aýynyň on bäşinde doglup, 94-nji ýa-da 95-nji hijri (712-714) ýylynyň muharram aýynyň on ikisinde-de (ýa-da ýigrimi bäşinde) Huşam tarapyndan zäherlenip şehit edilýär. Ol 25 ýyl ymam bolýar we elli edi ýyl ýaşap aradan çykýar. Onuň mazary Bakyg mazarçylygynda erleşýär. Ymam Zeýnelabydynyň on bir ogly we dört gyzy bolupdyr. Ol köp ybadat (ser.) edeni üçin, oňa «Zeýnelabydyn» («Namazhonlaryň bezegi»), «Seçjat» («Köp namaz okaýan») we «Seýýid-as-sajydyn» («Namazhonlaryň ulusy») dien lakamlar berlipdir. Onuň dogalary «Sahyfaýy-Seçjadye» ady bilen meşhurdyr.
Bir çaha atdylar Dymyşk şährinde
Zeýnelabydyny bagyşla bizni.
YMAM KÄZIM (a. ima:m Ka:zim) امام كاظم - şaýylaryň edinji ymamy. Hakyky ady Musa, Käzim bolsa lakamydyr. Ol ymam

Jafaryň ogludyr. Käzim sözüniň manysy «dymýan, ümsüm, gahar-gazabyny içinde saklap bilýän» diýmekdir. Onuň künъesi Abulhasan, ejesiniň ady bolsa Hamydadyr. Musa Käzim 128-nji hijri (745-746) ýylynyň sapar aýynyň edisinde Bagdatda doglup, 183-nji hijri (799-800) ýylynyň rejep aýynyň ýigrimi bäşinde-de Harun-ar-reşidiň buýrugy bilen Bagdadyň türmesinde zäher berlip öldürilýär, gubury Bagdadyň Käzimiýe dien erinde erleşýär. Ymam Käzim otuz bäş ýyl ymam bolupdyr, elli bäş ýyl ýaşapdyr. Onuň on sekiz ogly we on dokuz gyzy bolupdyr.
Türküstan eesi serwer,
Ymam Käzim, ymam Jafar.
Duşmanyňga dostuň etdiň giriftar,
ÝA Musa Käzime bagyşla bizni.
YMAM NAGY (a. ima:m Naky:) امام نقى - ady Aly, künъesi Abulhasan, lakamlary Nagy we Hady. Ol ymam Muhammet Tagynyň ogly we ymam Hasan Eskeriniň kakasydyr. Ymam Aly Nagy 213-nji ýa-da 214-nji hijri (828-830) ýylynyň rejep aýynyň on üçünde ýa-da zilheçje aýynyň on bäşinde Medine şäherinde eneden bolýar. Ol şaýylaryň onunjy ymamydyr, ýigrimi üç ýyl ymamlyk edipdir, kyrk bir ýyl ýaşapdyr. Onuň dört ogly we bir gyzy bolupdyr. Apbasy halyfasy Mütewekgil ony Medineden Esker dien şähere äkidip, şol erde erleşdirýär. Ymam Aly Nagy takmynan ýigrimi bir ýyl şol şäherde ýaşaýar. Ahyrsoňy 254-nji hijri (868) ýylynyň rejep aýynyň üçi güni aradan çykýar we öz öýünde depin edilýär. Ejesiniň ady Semanadyr.
Hakykat ëlunyň şemgy-çyragy,
Aly al-Nagyýa bagyşla bizni.
YMAM RYZA (a. ima:m Riza:) امام رضا - Aly ibn Musa Käzim şaýylaryň sekizinji ymamydyr. Onuň künъesi Abulhasan, Ryza bolsa lakamydyr. Ol 148-nji hijri (765-766) ýylynyň zilkagda aýynyň on birinde Medinede dünýä inýär. Mäъmun halyfa dogany Emin öldürilenden soň Marydan hezret Ryza hat ýazyp, onuň Medineden Horasana gelmegini soraýar. Haçan-da, ol Mara gelende, Mäъmun öz gyzy Ummy-Habyby oňa nikalap berýär we

ony öz orunbasary we mirasdüşeri edip belleýär. Emma 817-818-nji ýyllarda Mäъmun Marydan Bagdada giden wagtynda, öz eden işine puşman edýär we Aly ibn Musany öldürmegiň küýüne düşýär. Şeýlelikde, sekizinji ymam üzüme salnan zäher arkaly Tus sebitinde zäherlenip öldürilýär. Ol Tusuň töwereginde erleşýän Senawat (häzirki Maşat) dien erde jaýlanýar. Şonuň üçin Maşat şäheri mukaddes hasaplanýar we her ýylda müňlerçe adam onuň guburyna zyýarat edýärler. Ymam Ryza 203-nji hijri (818-819) ýylynyň safar aýynyň ahyrynda aradan çykýar. Ymam Ryza ýigrimi ýyl ymam bolýar. Ol elli bäş ýaşapdyr. Ejesiniň ady Nejmedir. Aly ibn Musanyň lakamy «Ryza» bolany üçin, onuň ady gysgaldylyp, «Ymam Ryza» ýa-da «Ymam Aly ibn Musa-ar-Ryza» diýlip tutulýar. Onuň bir ogly we bir gyzy bolupdyr.

Hoja Ahmet ymam Ryzadyr,
Feridun bir öwlüýädir.
Synaýy-aşufta zowwary-älem,
ÝA ymam Ryzaýa, bagyşla bizni.

YMAM TAGY (a. ima:m Taky:) امام تقی - ady Muhammet, künъesi Abu Jafar, lakamy Jewat we Tagy, şaýylaryň dokuzynjy ymamy. Ol ymam Ryzanyň ogludyr. Ejesi Haýzaran. Ymam Muhammet Tagy 195-nji hijri (810-811) ýylynyň rejep aýynyň onunda dünýä inip, 220-nji hijri (835) ýylynyň zilkagda aýynyň ahyrynda hem halyfa Mugtasym tarapyndan zäher berlip öldürilýär. Ol on edi ýyl ymam bolupdyr. Ondan dört ogul we edi gyz galypdyr. Onuň gubury Bagdadyň Käzimiýe dien erinde erleşýär.

Ylahy behakgy-Patmaýy-kyýam,
Muhammet Tagyýa, bagyşla bizni.

YMAM HASAN (a. ima:m Hasan) امام حسن - hezret Alynyň uly ogly, şaýylaryň ikinji ymamy. Künъesi Abu Muhammet, lakamy bolsa Mujtabadyr. Ol üçünji hijri (624-625) ýylynda, oraza (remezan) aýynyň on bäşinde Medine şäherinde dünýä inýär. Onuň ejesi Muhammet pygamberiň gyzy Patmadyr. Ymam Hasan öz dogany ymam Husaýyn bilen bilelikde ýaşlykda Muhammediň

terbiesini alýar. Hasan takwalykda we hoş ahlaklylykda şöhrat gazanypdyr. Çeşmelerde aýdylyşyna görä, ol ýigrimi gezek paýy-pyýada Medineden Mekgä Käbäni zyýarat etmäge gidipdir, Yraga we Eýrana-da syýahat edipdir. Ymam Hasan kakasy hezret Aly öldürilenden soň, onuň erine halyfa bolýar we birnäçe goşun bilen Muawyýanyň garşysyna Medaýyna tarap ugraýar. Emma onuň goşunynyň içinde agzalalyk döreýär. Netijede, gan döküşikligiň öňüni almak maksady bilen, ymam Hasan halyfalykdan el çekýär we Medinä gidýär. Häkimiet Muawyýanyň eline geçýär. Hasan ellinji hijri (670) ýylynyň safar aýynyň ýigrimi sekizinde öz aýallarynyň biri bolan Jagda (Je’da) bint Eşgas tarapyndan zäher berlip öldürilýär. Bu gabahat iş Muawyýanyň pirimi arkaly amala aşyrylýar. Hasan on ýyl ymam bolupdyr we kyrk edi ýyl ýaşapdyr. Onuň sekiz ogly we edi gyzy bolupdyr.

Hasan, Husaýn, Şahy-Merdan, şypa ber.
Çeşmi-çyragymdyr, nury-aýnymdyr,
ÝA ymam Hasana, bagyşla bizni!

YMAM HUSAÝYN (a. ima:m Hoseýn) امام حسين - hezret Alynyň ikinji ogly, ejesi Patma Zöhra. Künъsi Abu Abdylla, lakamy bolsa Seýýid-uş-şuhadadyr. Ol şaýylaryň üçünji ymamy hasaplanýar. Ymam Husaýyn dördünji hijri (625-626) ýylynda Medine şäherinde, şagban aýynyň üçünde eneden bolýar. Takwalykda we batyrlykda meşhur bolupdyr. Muawyýa ölenden soň, Küwfe ilaty ony öz şäherlerine çagyrýarlar we halyfa bellemek isleýärler. Husaýyn öz maşgalasy we ýaranlary bilen Yraga tarap hereket edýär. Emma Kerbela şäheriniň golaýynda Ubaýdylla ibn Zyýadyň serkerdeliginde Ezidiň ëllan goşunlaryna gabat gelýär. Olar ymam Husaýnyň hereketiniň öňüni almak isleýärler. Netijede şol erde uruş bolýar we ymam Husaýyn özüniň etmiş iki ýaranlary bilen şehit edilýär. Bu waka altmyş birinji hijri (680-681) ýylynyň muharram aýynyň onunda bolup geçipdir. Husaýyn on bir ýyl ymam bolupdyr, elli edi ýaşapdyr, ony öldüren adamyň ady Şimirdir. Ondan dört ogul we üç gyz

galypdyr. Onuň mazary Kerbelada erleşýär, oňa her ýyl müňlerçe adam, ylaýta-da şaýylar zyýarat edýärler. Käbir taryhçylaryň ýazmagyna görä, ymam Husaýnyň kesilen kellesi Kairiň (Kahyranyň) metjidinde depin edilipdir, käbiri bolsa Askalanda gömlüpdir diýip ýazýar. Başga birnäçeleriň pikirine görä, hezret Seçjat ol mukaddes kelläni Şamdan Kerbela getirip, ymamyň teni bilen birlikde depin edipdir.

Şimir ile Ezit berdi jepany,
ÝA ymam Husaýna, bagyşla bizni,
Hasan, Husaýn arş-u kürsi geregim.

YMAM ESGERI (a. ima:m Eskeri:) امام عسکری - ady Hasan, künъesi Abu Muhammet, lakamy Esgeri (Eskeri). Ol ymam Aly Nagynyň ogly we şaýylaryň on birinji ymamydyr. 232-nji hijri (846-847) ýylynyň rebigus-sany aýynyň sekizinde Medine şäherinde eneden bolup, 260-njy hijri (873-874) ýylynyň rebigul-owwal aýynyň sekizinde Mugtamyt tarapyndan zäher berlip öldürilýär. Ol alty ýyl ymam bolupdyr, ýigrimi sekiz ýyl ýaşap aradan çykypdyr. Ondan diňe bir ogul galypdyr.

Ady günden meşhur olmuş jahanda,
ÝA ymam Esgerä, bagyşla bizni.

YMAMEÝN (a. ima:meýn) امامین - «ymam» sözüniň arap dilindäki ikiligini aňladýan söz, iki ymam. Eýn - ین goşulmasy arap dilinde ikiligi aňladýar.

Du ten sag-solunda ymameýn diýrler,
Sagyndaky – göge eýlär tedbirler.

YMARAT (a. ima:ret) عمارت - 1) abat etme, abadanlyk; 2) abat jaý, öý, bina; ymarat etmek (kylmak) – abat etmek; bina etmek, jaý saldyrmak, düzetmek.

Halylulla haknyň käbeteraşy,
Kim andan soň Käbe ymarat etdi.
Ýüz müň ymarat kylgunça,
Hakdan dile, öwlat galsyn.
Şazadalar salamat,
Köňülleri ymarat.

YMMAT (a. ommet) امّت - ser. ummat.
Her kimiň öz ili – ymmat ýagşydyr.
Muhammet ymmaty malsyz bolmasyn.
YMRAN (a. ’Ymra:n) عمران - 1) abadançylyk, abatlyk; 2) Musa pygamberiň kakasynyň ady; 3) hezret Merъemiň kakasynyň ady; 4) Muhammet pygamberiň doganoglany Abu Talybyň we hezret Alynyň oglunyň ady; Ymran ili (Al-e Ymran) – hezret Musanyň nesli, nebereleri; ewreý halky.
Zekerъýa pygamber, ýa Hyzyr, Ylýas,
Kowus, Kyýas, Musa, Ymran, şypa ber!
Beýtilmukaddesde, Ymran ilinde,
Atasyz bar bolan ene bilinde.
YMRAN ILI (a-t. ’Ymra:n i:li) عمران ایلی//آل عمران - ser. Ymran.
YNAK ایناق - 1) sözüne ynanylýan, ynamdar, handyr begleriň bile oturyp-turýan adamlary, dostlary, ëldaşlary; 2) geňeşçi, ilçi.
Maksat bu sözlerni kylgyl ygtybar,
Umdatyl-umara, mähter, ynak bar.
YNANMAK ایناںمق - 1) dogry nazar bilen bakmak, dogry diýip kabul etmek, kabul we tassyk etmek; 2) iman getirmek; 3) ynam etmek, yşanmak.
Ynanmasaň, habar algyn aryfdan,
Andan soň diňlegil, gel, şu garypdan.
Ynanmagyn, bu dünýäniň barlygna,
Bar-bar bilen ëk bolar sen, ýiter sen.
YNJALMAK (y:njalmak) اینجالمق - 1) rahatlanmak, köşeşmek; 2) arkaýyn bolmak.
Ýigit köňül söenini almasa,
Ynjalyp, parahat ýatyp bolmaýyr.
Kuwwaty ëk tutanda, ynjalmaýyn ýatanda,
ÝAş segsene etende, tanymaz ugraşanda.
YNJYTMAK اینجیتمق - 1) biriniň göwnüne degmek; 2) ezъet bermek, azar bermek, horlamak; 3) zaýalamak, yslandyrmak.
Ynjytsa ogul-gyz ene-atasyn,
Toba kylmaý, hak geçirmez hatasyn.

Köňlün ynjydyp halkyň,
Hoşnut etseň öz hulkuň.
YNS (a. ins, ks. ena:s) انس - adam, adamzat, beşer; antonimi: jyns.
Döw-periniň, ynsyň, jynsyň patşasy,
Soltan bolan şa Süleýman, şypa ber!
YNSAN (a. insa:n, ks. na:s) انسان - 1) adam, adamzat, beşer, adamlar; 2) wyжdanly adam, kämil adam; 3) gözüň garasy, gözüň göreji. Arapça «yns» sözüniň pars diliniň köplük san goşulmasy bolan «an» bilen ýasalan köplük sany bolmagy ähtimaldyr.
Köňül açylar, jem bolar,
Bir-bire ynsan ugraşsa.
YNSAP (a. insa:f) انصاف - 1) adalatlylyk etme, adyllyk etme; dogruçyllyk etme; 2) dogry paýlama, iki bölme, deň tutma; 3) adalatlylyk, wyжdanlylyk; ynsap eýlemek – adalatlylyk etmek.
Iman gazan, ynsabyňny ýuwtmagyl.
Zemin ynsap eýlemezmi, dolmazmy?
Ynsabyn elden byrakmaz,
Maglum, adamlykdan çykmaz.
YŇRANMAK اینگرانمق - agyry ýa-da dert zerarly zaryn ses etmek, bozlaýan ýaly ýuwaş ses etmek.
Taňla magşar it bolup, yňranyp iýgeý sen etiň,
Ýüzüňni görmez Muhammet sen kibi pis ummatyň.
YRAK I (yra:k) ایراق - daş, uzak, aýry, aýralyk, jyda düşmeklik; yrak bolmak – daş bolmak.
Yrak bolma, gadryň bilen gardaşdan.
Eteý diýsem, ëlum yrak.
Ýük agyr, ël yrak, garaňky gije,
Jan hem jöwlan urar çykmaga tenden.
YRAK II (a. ’Yra:k) عراق - Orta Gündogar ýurtlarynyň biri. Ol Eýran, Türkie, Siriýa, Saud Arabystany, Kuweýt we Pars aýlygynyň arasynda erleşýär. Paýtagty Bagdat (ser.) şäheridir. Bu şäheri apbasylar dinastiýasyndan bolan ikinji halyfa Mansur bina etdiripdir. Yrak biziň eramyzdan iki müň ýyl ozal Babyl hem-de

assiriler döwletleriniň elinde bolupdyr. Soň ony 539 ýyl biziň eramyzdan ön Beýik Kuruş basyp alýar. Yrak ahamenidler (hehamenişiler), arşakidler (eşkanylar) we sasanylar döwründe Eýrana tabyn bolupdyr. Sasanylar patyşalarynyň paýtagty bolan Medaýyn şäheri häzirki Bagdadyň golaýynda erleşipdir. Yrak birnäçe wagt osmanly imperiýasyna degişli bolupdyr. Birinji jahan urşy ýyllarynda bolsa, Angliýanyň täsiri astynda ýaşapdyr. 1921-nji ýylda Melek Feýsel birinji patyşalyga saýlanýar. 1958-nji ýylda polkownik Abdylkerim Kasymyň ëlbaşçylygynda bolan rewolýuцiýa netijesinde patyşalyk reжimi ýykylyp, respublikan reжim berkarar edilýär. Gadym döwürde Yrak medeniet merkezleriniň biri hasaplanypdyr; Yrak zemin – 1) Yrak ýurdy; 2) uzak er.

Yrak zemin, Kerbelaýa,
Bakam, ÝUsup die-die.

YRAN-JYRAN ایران جیران - çaýkanma, çaýkanyş, ýaýkanma, topalaň.

Yran-jyran düşer magşar gowgasy,
Arasat meýdany gelse gerekdir.

YRZA (a. riza:) رضا - «ryza» sözüniň üýtgedilen formasy; ser. ryza.

YRFAN (a. ’yrfa:n) عرفان - 1) tanama; bilme, aňlama; hakykata göz etirme; 2) hudaýy tanama; sufizm; ähli-yrfan – hudaýy tanaýanlar, sopular.

Keşf edip ylmy-ledunny, ähli-yrfan eýlegil,
Bihabar dillerge syr äşgär eden, rebbim jelil.

YRÝA I (a. riýa:) ریا - «riýa, ryýa» sözüniň üýtgän formasy; ser. riýa, ryýa.

Işanlary yrýa eýlär namazyn,
Gaflatda ötürer gyş bile ýazyn.
Yrýa boldy köpüň okan namazy.

YRÝA II (yrýa:) ایریا - 1) zaýa, isrip; 2) biderek, boş; hata.

Ahyr düşdi aňa towky-lagnat,
Huda mähnetlerin yrýa eýledi.

YS (y:s) ایس - kok, ýanmakdan hasyl bolýan kok, burun arkaly duýulýan zat.
Adamzatdan çykar adamlyk ysy,
Galp adamyň basym biliner misi.
²ý daşyndan şerap ysyn noş kyldym,
Gitdi aklym, özüm bilmeý, joş kyldym.
YSGAMAK ایسغامق - ys almak; ysyrganmak, burun arkaly bir zadyň ysyny duýmak.
Gözel görküň gökde Günden aýynmaz,
Güli, destembili ysgan doýunmaz.
Burnuňyzga ysgaýyp, almaň oşol bet buýuny.
YSLAM (a. isla:m) اسلام - «salam» sözünden; 1) boýun bolma, teslim bolma, Allanyň birligine boýun bolma; ýaraşyga we parahatçylyga girme; 2) Muhammet pygamberiň dinine girme; 3) esasy dinleriň biri bolan Muhammet pygamber tarapyndan takmynan 611-nji ýylda yglan edilen din; 4) musulman, müslüm; musulman milleti; kupbatyl-yslam – 1) Yslamyň gupbasy, yslamyň merkezi we güýçli eri; 2) Buhara, Balh we Basra şäherleriniň tituly.
Zalymlaryň jepasyndan, jöwründen,
Yslam kaýsy, iman kaýsy, bilinmez.
Kupbatyl-yslamda, Jeýhun bahrynda,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?
Kalbyma giripdir yslam höwesi.
YSMAÝYL (a. Isma:i:l) اسماعیل//اسمعیل - hezret Ybraýym Halylyň ogly, ejesiniň ady Hajrdyr. Musulmanlaryň ynanjyna görä, ol hudaý ëlunda gurban edilipdir. Şonuň üçin oňa «Zebihulla» («Hudaý ëlunda damagy çalnan») dien lakam berlipdir. Emma ewreýler (Beni Ysraýyl) Ybraýymyň Sara atly aýalyndan doglan ogly Ishaky gurban bolan diýip bilýärler. Ysmaýyly kakasy, Hajar bilen birlikde, Arabystana eltip taşlanda, ol şol erde ulalyp, soň araplaryň bir toparynyň atasy bolýar. Şolara bolsa ysmaýylyýe araplary diýilýär; ser. Ybraýym, Hajar.
Halyl ogly Ysmaýyl,

Gurbandadyr-gurbanda.
YSMAK ایسمق - hereket etmek, gymyldamak, gymyldamaga ukyby bolmak.
Diýdim: «Gol-aýak ysmaz»,
Diýdi: «Daglar çyka sen».
YSPYHAN (p. Isfiha:n) اصفهان - Eýranda gadymy bir şäheriň ady. Onda dürli ýaraglar taýýarlanypdyr. Ser. Ispyhan.
Ussa Japar işi, senjap jüpbesi,
Yspyhanda gurlan ýaýy gözel sen.
YSRAFYL (a. Isra:fi:l) اسرافیل - asly ibri dilinden; el perişdesi. Dini rowaýatlara görä, dört perişdäniň biri. Göýä onuň bir surnaýy (sury) bolup, şony çalmak arkaly ol er ýüzünde durmuşyň döremegini ýa-da ëk bolmagyny habar berjekmiş. Bu perişde kyýamat güni iki gezek surnaýyny çaljakmyş. Birinji gezek çalnanda, hemme mahluklar ölüp, ikinji gezek çalanda bolsa, hemme jandarlar direljekmiş: «Ysrafyl sury» diýilýän zat şonuň bilen baglanyşyklydyr.
Ysrafyl sur çalsa, er-gök egilse,
Şeýtan hur-hur ursa, daglar dagylsa.
Meýdanda gurulan mizan başyny,
Ysrafyl tutuban dursa gerekdir.
YSSY ایسسی- 1) gyzgyn, jöwza, howanyň gyzgynlygy, güýçli gyzgyn; 2) gm. mähir.
Yssy beren köpek egdir,
Uýatsyz, ykrarsyz ärden.
YSSYG ایسسیغ//ایسسی - 1) peýda, nep; 2) ëkarylandyrylan; 3) yssy, gyzgyn; ser. yssy.
Yssyg etmez mal-u ker.
²ýde yssyg nanyň gadryn näbilsin.
Yssygy köýdürip öltürir tir mah.
YSHAK (a. Isha:k) اسحاق//اسحق - ser. Ishak.
YSÝAN (a. ’ysýa:n) عصیان - 1) asyl manysy doňýürek bolmak; 2) günä, ýazyk, hudaýyň emrini tutmazlyk; 3) baş göterme,

boýun egmezlik; 4) topalaň, gozgalaň, pitne; joşgun; ysýan efzun bolmak – günä köpelmek, pitne köpelmek.
Ysýan efzun boldy, egsildi sogap.
Gorkar men, bu jahan bolmagaý harap.
YSÝAN EFZUN BOLMAK (a-p-t. ’ysýa:n efzu:n bolmak) عصيان افزون بولمق - ser. ysýan.
YTAGAT (a. ita:’at) اطاعت - ser. itagat.
YHZAR (a. ihza:r) احضار - çagyrma, ýanyňa çagyrma, getirme; yzhar olmak – çagyrylmak.
Kyl doga, Magtymguly, etsin dogaňny müstejap,
Taňla kylgan işlerim yhzar olmazdan burun.
YHLAS (a. ihla:s) اخلاص - 1) päk we arassa etmek, tüýs ýürekden dost bolmak; 2) dogruçyllyk; wepalylyk, tüýs ýürekden hormat etmek; tüýs ýürekden höwes etmek.
Yhlasym bar haç towabyn etmäge,
Dostuň yhlas bile mirehet etmez.
Magtymguly, her kim hasdyr,
Işi dergähe yhlasdyr.
YHRAÇ (a. yhra:j) اخراج - 1) çykarma; daşary çykarma; 2) kowma; yhraç etmek – kowmak, çykarmak, bir erden çykaryp kowmak.
Ahyn çekip, dönüp yzyn gözleşip,
Hiç ilni ýurtdan yhraç etmesin.
YHSAN (a. ihsa:n) احسان - «husn» sözünden; 1) ýagşylyk etme, haýyr etme; 2) bagyşlama, berme; 3) bagyşlanan, berlen zat; 4) ýagşylyk, haýyr, anaýat (ser.), kerem.
Derdim bardyr diýarymdan, döwrümden,
Haýyr kaýsy, yhsan kaýsy bilinmez;
yhsan kylmak (etmek) – ýagşylyk etmek, oňat iş etmek.
Hak ëlunda her kim haýr-yhsan kylur,
Kyýamat gün her birine on gelür.
Goç ýigitler yhsan etsin,
Yhsany reýgan gitmezmiş;
yhsany çün – ýagşylygy üçin, ýagşylyk, sahylyk edeni üçin.

Şahylar yhsany çün,
Şehitleriň gany çün;
haýyr-yhsan – ýagşylyk, sahylyk, oňat işler, berim, kerem-sahawat (ser.).
Kimleri Karun kibi ýygmyş, haýyr-yhsany ëk.
[2]linçäň terk etme haýr-u yhsanyň.
YHTYMAM (a. ihtima:m) اهتمام - ser. ihtimam.
YHTYRAZ (a. ihtira:z) احتراز - saklanma, çekinme, bir zatdan özüňi sakla, daş durma; berhiz etme; yhtyraz etmek – saklanmak, daş durmak.
Yhtyraz etgil ýamandan, ýagşylarga ýar bol...
Gözleriň ruzy-jeza hunbar bolmasdan burun.
YHTYÝAR (a. ihtiýa:r) اختیار - ser. ygtyýar.
YŞA (a. yşa:ъ) عشاءِ - 1) agşam, gün ýaşyp, garaňky düşenden soňky ýarygijä çenli wagt; 2) agşam we ýassy namazy.
Kişi kasdan kaza kylsa yşadan,
Huda bizar erur andag kişiden.
YŞANÇ ایشانج - ynanç, ynam, ynanma, uýma.
Barçanyň yşanjy kadyr Allaýa –
Alladan özgäge söenji bolma.
YŞARAT (a. işa:ret) اشارت//اشاره - 1) üm, ümleme, göz ýa-da barmak hereketi bilen bir zady görkezmek; 2) kinaýa bilen sözlemek; 3) poetikada şahyryň az söz bilen köp manylary aňlatmagy; yşarat bolmak - ümlenmek.
Bir yşarat boldy anyň birinden,
Seýranda boluban durgun diýdiler.
Bir yşarat boldy, aňa düşmedim,
Pähm etmedim, jana arman getirdi.
YŞWA (a. ’yşwe) عشوه - 1) gizlin we äşgär bolmadyk iş; 2) gije daşdan görünýän ot; 3) näz, gamza, aşygyň göwnüni awlaýan magşugyň hereketi; yşwaýy-näz – näz-gamza, magşugyň näzi.
Ýüz yşwaýy-näz birlen,
Jany-jananym geldi.

YŞK (a. ’yşk) عشق - 1) söýgi, mähir, muhapbet, göwün berme, tüýs ýürekden dostluk, hetdenaşa söýmeklik; 2) tebipleriň pikiriçe, gözel zady görmek zerarly ýüze çykan dälilige ýakyn bir nähoşluk. Bu söz käbir sözlükde aýdylyşyna görä, «aşka» sözünden alnypdyr. Onuň manysy bolsa, bir hili ösümlik diýmekdir. Ol ösümlik agaçlara çyrmaşanda, ony guradýar. Oňa pars dilinde «leplap» diýilýär; yşky-egana – ýalňyzyň yşky, hudaýyň yşky.

Yşk dagyn assalar gögüň boýnundan,
Gök titreýip, çeke bilmez bu derdi.
Çün meni ryswa kylan yşky-egana ugradym.

YŞKY-EGANA (a-p. ’yşk-e ega:ne) عشق یگانه - ser. yşk.

YŞYK ایشیق - 1) ýagtylyk, aýdyňlyk, nur; şöhle; 2) gijäni, garaňkyny ýagtaldýan zat; çyra.

Peltesiz ýag çyraga –
Yşyk salmaz garaga.
Älemi gark eýlär, nurdan yşygy,
Eger bir açylsa, nury behişdiň.

- E -

EBABEKIR (a. Eba:bekr) ابابکر//ابوبکر - ser. Ebubekir.

Ebabekir, Omar, Osman, şypa ber!
Ebabekir geçdi ryýazat bilen.

EBABIL (a. eba:bi:l) ابابیل - birlik sany bolmadyk köplük sanda ulanylýan söz; 1) toparlar; topar guşlar; 2) garlawaç. Magtymguly «Kurъanyň» bir ýüz bäşinji «Pil» süresinden üçünji aýaty göz öňünde tutýar. Şol aýatda şeýle diýilýär: «We ersele alaýhim taýran ebabil» (we [«Olary heläk etmek üçin] olara topar-topar (garlawaç) guşlaryny iberdi). Bu erde Emen häkimi Ebrehäniň Käbäni ýykmak maksady bilen Mekgä goşun çekende, onuň goşunlarynyň üstünden ebabil guşlarynyň daş ýagdyryp, olaryň heläk bolmagyna sebäp bolandygy baradaky maglumat nazara alnypdyr; taýran ebabil – ebabil guşlary; 3) ser. eshaby-fil.

Niçe arygy bar, nämedir ady,
Taýran ebabiller kime gowuşdy?
EBWAP (a. ebwa:b, bs. ba:b) ابواب - gapylar; ser. bap I.
Aşyklar söwdügi bu ne bulagdyr,
Heftaýyl ebwabyn baryp kim açdy?
EBGÄR (p. efga:r) افگار - ser. efgar, fegar.
EBEDI (a. ebedi:) ابدی - hemişelik, soňy bolmadyk, soňsuz, tükenmez.
Puşman eder, aglar öten günlerin,
Ebedi şol erde galsa gerekdir.
EBES (a. ’abes) عبث - biderek, bihuda, peýdasyz iş, ýaramaz.
²mrümi bihuda geçirdim – ebes.
ÝAmana öwüt ebesdir.
Garrylyk tagat kyldyrmaz,
Işiň ebesdir, bildirmez.
EBET (a. ebed) ابد - 1) hemişe, mydam; 2) hiç haçan; 3) dünýä, ýaşaýyş; 4) sufizmde ruhuň madda hemişelik ornaşmagy we äşgär bolmagy.
Magrur olup, bu tört günüň dirligne,
Ebet galma kyýamatyň horlugna.
Abdal maňa ebet jamyn sunaly,
Mesjit kaýsy, mährap kaýsy bilmedim.
EBIR (p. ebr) ابر - bulut, eriň ëkarsyndaky goýy bug.
Gelse nowruz äleme, reň kylar jahan peýda,
Ebirler owaz urup, dag kylar duman peýda;
ebir owazy – bulut sesi; gök gürrüldisi.
Älemi göterse ebriň owazy,
Eşitmez ker pakyr, sesi näbilsin;
ebri-nowbahar – irki ýazyň buludy; köp ýagyşy bolan bulut.
Etmişe bardy ömrüm, aglar idim zar-zar,
Gözümden ýaş giderdi misli ebri-nowbahar.
EBLE (a. ebleh) ابله - ser. ebleh.
EBLEH (a.) ابله - nadan, akmak, samsyk, akylsyz.
Ekseň, bar getirmez ol gury söwüt,

Ebleh-u nadandyr, almaz hiç öwüt,
Bir eblehiň näkes sözi
Barabardyr nar biläni.
EBRAR (a. ebra:r, bs. birr) ابرار - dogruçyllar, takwalar, ýagşylyk edýänler.
Arzuw eýläp gül ruhsaryň,
Gezdim dagynda ebraryň.
EBRI-NOWBAHAR (p. ebr-e now-baha:r) ابر نوبهار - ser. ebir.
EBRIŞEM (p. ebri:şem) ابریشم - ýüpek, ýüpek mata.
Eesine yhlas eden çyn merdan,
Ebrişem höwesin etmez şal tapsa.
EBT ابت - üst-baş; daş görnüş; ebti agmak – eleşan halda bolmak, göz-görüm bolup ýörmek.
Akdy çeşmim ýaşy Gulzum, Nil bolup,
Ebtim agdy, galdym ile til bolup.
EBUBEKIR (a. Ebu: Bekr) ابوبکر - Abdylla ibn Ebi Kahafa. Onuň yslamdan öňki asyl ady Abdyl-Uzza ýa-da Abdyl-Lat bolup, musulman bolandan soň Abdylla adyny alypdyr. Uzza we Lat iki sany butuň adydyr, Ebubekiriň aşakdaky lakamlary bar: Atyk, Sytdyk, Şeýhyl-hulafa. Muhammet pygamber Mekgeden Medinä giden mahaly, duşmanlaryň howpundan heder edip, onuň bilen Sowr dagynyň gowagynda gizlenýär, şoňa görä, oňa «pygamberiň gowakda bile bolan dosty» hem diýilýär. Ebubekir özüniň bar bolan mal-mülküni hudaý ëluna sarp edipdir. Diňe bir dony bilen dişleriniň arasyny arassalaýan çöpjagazyny (şoňa arapça «hylal» diýilýär) özünde galdyrýar. Şu sebäpli oňa «Zülhylal» («hylal eesi») lakamy-da berlipdir. Ol Bedir, Uhut, Hendek we beýleki uruşlarda hemişe pygamberiň ýanynda bolupdyr. Onuň Aýşa (Äşe) atly gyzy Muhammet pygamberiň aýallarynyň biridir. Ebubekir Muhammet aradan çykandan soň, on birinji hijri (632-633) ýylynda halyfa bellenýär. Onuň döwründe «Kurъanyň» dürli bölekleri halk arasyndan ýygnalyp, hezret Omaryň gyzy we pygamberiň aýaly bolan Hafsa tabşyrylýar. Ebubekiriň zamanynda Eýrana, Ruma goşun çekilip,

Yragyň, Siriýanyň bir bölegi-de musulmanlaryň gol astyna geçýär. Ebubekir on üçünji hijri (634-635) ýylynda, iki ýyl üç aý on gün halyfalyk edenden soň, altmyş üç ýaşynda aradan çykypdyr we pygamberiň mazarynyň ýanynda jaýlanypdyr. Aýdylyşyna görä, ol ölende ondan diňe üç sany zat galypdyr. Birinjisi, geýýän dony. Ikinjisi, münýän düesi. Üçünjisi-de hyzmatkär gulamy. Ebubekir halyfalyk eden döwründe her günde gaznadan (beýtil-maldan) diňe bäş dirhem gündelik harjy üçin alar eken; Ebubekir Sytdyk – dogruçyl Ebubekir.
Ebubekir Sytdyk – halkyň ýarany.
Ebubekir Sytdyk, ýa Omar, Osman,
«Bu gulnuň maksadyn bergil» diýdiler.
EBÝAT (a. ebýa:t, bs. beýt) ابيات - beýtler; ser. beýt II.
Husrow okydy niçe gazal, birniçe ebýat,
Şirini diýdi, çekdi jepa aşyky-Perhat.
EWAWYN (p. ewa:wi:n, bs. eýwa:n) اواوين - parsça «eýwan» sözüniň arapça köplük sany; ser. eýwan.
EWAMYR (a. ewa:mir, bs. emr) اوامر - ser. emir I.
EWTAD (a. ewta:d) اوتاد - ser. öwtat.
EGE اگه - 1) ee, bir zadyň hojaýyny, doly ygtyýarly eelik ediji; 2) gm. hudaý, Alla, taňry.
Ogul döwletini bermän egesi,
Bu işleri egäm özi haklasyn.
EGER (p.) اگر - şert işlikleriň başynda we häzirki hem-de geljek zaman işliklerinde gelýän baglaýjy; onda; şol ýagdaýda, şonda, haçan, haçan-da.
Eger bolsun diýseň eňil, agyrlar,
Çykgyl bir ýana, tä biryan bagyrlar;
eger çendi – näçe-de, näçe hem; ser. çent; her çent eger bolsa aj-u uftada – her näçe aç we pese düşen bolsa-da.
Her çent eger bolsa aj-u uftada,
ÝAnyndan bir zaman gidiji bolma!
EGER ÇENDI (p. eger çendi:) اگر چندى - ser. çent we eger.

EGILMEK اگیلمك - epilmek, aşaklygyna eňňit etmek; inmek, aşak inmek, bükülmek.
Egiler haýbatly, kuwwatly daglar,
Ysrafyl sur çalsa, er-gök egilse.
Gitse elden ýigitligiň bahary,
Kuwwat gaçar, dyz egiler, bil galmaz.
EGIN اگین - 1) gerden, goluň pilçe bilen sepleşýän erinden boýna çenli bolan gysga aralyk; 2) üst-baş, eşik; 3) depe, baýyr; egni ak redaly – gerdenine ak don atan.
Egni ak redaly, ýaşyl nykaply,
Ugraşdy bir ajap är bizim sary.
Hindi kimin egin-örtiň bolmasa,
Patyşalyk puşeş çigne saldym tut.
EGISMEK اگیسمك - 1) azaltmak, kemeltmek; peseltmek; 2) gaýra goýmazlyk; 3) gm. äşgär etmek.
Egisgin derdiňi, diýgin, gizleme.
Egsewer, Magtymguly, söz birle derdiň her zaman.
Söz bilen için egser, gabz olup, dolan köňlüm.
EGLENMEK اگلنمك - 1) durmak, saklanmak, togtamak; 2) oňat wagt geçirmek, zowky-sapa sürmek.
Bilbil hüjüm eden howaly baglar,
Bilbil senden geçer, pygan eglenmez.
EGMEK اگمك - 1) bir tarapa meýil etdirmek, gyşartmak, epmek; 2) bükmek; çöwürmek; 3) gm. gandyrmak, razy etmek, ynandyrmak.
Egdi meni dünýä maly,
Bolmady yşkyň kemaly.
EGRELMEK اگرلمك - 1) gyşarmak, bükülmek, egri bolmak; 2) gm. ters ël bilen gitmek, gyşarmak, dogry ëldan çykmak.
Diýdim: «Ol ne egrelmez?»,
Diýdi: «Yslam ëludyr».
EGRI اگری - 1) dogry däl, gyşyk, towlanyp gidýän (ël); 2) gm. nädogry, ters hereket edýän, özüni dogry alyp barmaýan.
Iki dünýä ýagşylyk ëk egrie,

Kişi bolsaň, gadam goýgun dogruýa.
EGSEMEK اگسه مك - azaltmak, kemeltmek; ser. egismek.
Egsewer, Magtymguly, söz birle derdiň her zaman,
Ne üçin zalymga nobat berdi bu döwri-zaman.
EGSERMEK اگسرمك - azaltmak, kemeltmek; ser. egismek.
Geler – turmaz, duman başdan sowulmaz,
Her zaman bir dert egser men söz bile.
EGSIK اگسيك - 1) doly däl, bütin däl, tamam däl, azaldylan, kemeldilen; 2) kem, etmez, kämil däl, aýyply, kemçilikli; maýyp; 3) ëk, ëk bolan.
[2]züňden egsik bir gaýry namardyň,
Hyzmatynda gulluk ediji bolma.
Magtymguly, galmaz egsigi-kemi.
Eşek özün egsik saýmaz bedewden.
EGSILMEK اگسيلمك - 1) kemelmek, azalmak; 2) gm. sowulmak, aýrylmak, ëk bolmak; köşeşmek.
Gam senden sowular, derdiň egsiler,
Kemal han owgan dek äre ýüz ursaň.
Gymmaty egsilmez, hormat ýagşydyr.
EDA (t-p. ada:, a. eda:) ادا//اداء - 1) töleg, töleme, berme; 2) enjam bermek, erine etirmek; 3) heläk, heläkçilik; böwet, päsgel; 4) näz, kereşme; 5) öýkünme; 6) beýan, beýan etme; eda bolmak – heläk bolmak; haýran bolmak, geň galmak.
Älem içre bir ah ursam, bir zarba,
Eda bolar ynsan, gelmez pil gurba.
Köýdüm, bişdim, ýar-dostlar, örtendim, eda boldum;
eda kylmak (etmek) – heläk etmek; geň galdyrmak, haýran galdyrmak; bermek, tölemek.
Niçeler pysky-pisada kyldylar ömrün eda,
Dünýäge gelen gider, baýu-pakyr, şah-u geda.
EDALAMAK (eda:lamak) ادالامق - 1) heläklemek, ëk etmek; 2) soňuna çykmak, tamamlanmak.
Ajal barçany edalar,
Galmazlar şah-u gedalar.

Daryg-a, din üçin ëkdur bir işim,
[2]mrüm edalandy, agardy rişim.

EDALY (eda:ly) ادالی - 1) edepli, tertipli, sypaýy; 2) näzli, kereşmeli.

Oturşy-turşy edaly,
Gaşlary galam islärin.

EDEM I (a. adem) عدم - ëkluk, ëk bolmak; ser. adam.

Erada diýarynda, edemde guluň boldum,
Ger pany-ýu, ger baky her kanda guluň boldum.

EDEM II ادم - «etmek» işliginden. Işligiň buýruk formasynyň birinji ýöňkemesiniň birlik sanynyň görnüşi, many tarapdan isleg aňladýar; edeýin; jem edem – ýygnaýyn, jem edeýin.

Akly-huşuňga etişdiň, eýlediň seýrany sen,
Istär idiň jemg edem, bu küllühom Eýrany sen.

EDEP (a. edeb, ks. a:da:b) ادب - 1) terbie, hoş gylyklylyk, sypaýylyk; 2) nepislik, näziklik; 3) haýa, utanç; perde; 4) däp, dessur; 5) ylym, medeniet; 6) edebiýat ylmy; goşgy goşmagy, çeper eser ýazmagy öwredýän ylym (meselem, grammatika, sintaksis, aruz we b.).

Aryf bolsaň aslyn sorma ýigidiň,
Edebinde, erkanynda bellidir.

EDERMIŞ ادرمیش - eder eken, edýär eken; etmek işliginiň hekaýa öten zaman formasy.

Muhammet hatyrna ýalkaw edermiş.
Bilmeýänler muny bilse gerekdir.

EDILLE (a., bs. deli:l) ادله - 1) deliller, bir zady ýa-da sözi subut etmek üçin getirilýän esaslar; 2) ël görkezijiler, mürşütler (ser.)

Edilleýi anyň köňül tutganyn muap,
Namarda mert olan kişi il bolmaz.

EDHEM (a.) ادهم - 1) gara at; 2) Ybraýym Edhem ady bilen şöhrat gazanan meşhur aryf (sopy) Ybraýym Balhynyň kakasynyň ady.

Howatyrymga hümmeti-Edhemni getirdim bu gün,
Çünki derýadan jyda boldy, gögermesdir nahal.

EDÝAN (a. edýa:n, bs. di:n) ادیان - ser. din.
EE ایه - 1) bir zadyň hojaýyny, bir zada eelik edýän, doly ygtyýarly; 2) gm. hudaý, Alla; ser. ege.
Her göz säherde bidardyr,
Eesinden ülüş bardyr.
Adyň bende bolsa eýäňňi tany,
Gelip, saňa ýüzbe-ýüz hem bolmasa.
EER ایَر - üstünde oturmak üçin ata we beýleki ulaglara salynýan gaýyşdan ýa-da agaçdan ýasalan esbap.
Bedewde bedew bar, alarlar zere,
Bedew bardyr, degmez jula, eere.
EERLENMIŞ ایرلنمیش - eer salnan, eerlenen; eerlenmiş byrag – eerlenen byrag (ser.), eer salnan byrag.
Maly-dünýä yssy bermez, bazygärdir, aldadur,
Ol eerlenmiş byraglar, hulla donlar ondadyr.
EJABAT (a. ija:bet) اجابت - 1) jogap berme, kabul etme, kabul ediş; 2) biriniň haýyşyny kabul etme, biriniň hajatyny erine etirme; ejabat etmek – kabul etmek.
Daşdan beter gatyp men, gözlerimden ýaş gelmez,
Ejabet nyşanyna nyýaz okum duş gelmez.
EJZ (a. ’ajz) عجز - ejiz bolma, pese düşme; güýçsüzlik, ejizlik; bizar bolma.
Ejz ile bimar olup, aşufta bolgan halymyz,
Rehm edip, sen sorasaň, bir aýry ýarym galmaz-a.
EJIZ (a. ’a:jyz) عجیز//عاجز - arapça «ajz» sözünden ýasalan ýasama söz; güýçsüz, kuwwatsyz; biçäre, hor-homsy.
Men bir ejiz bende men, saňa arzym kylar men...
Bu dünýäýi-kyýamat goýma uýada bizni.
Men bir ejiz bende men, kemine men gullarda.
EZ (p.) از - pars dilinde çykyş düşüminiň -dan,-den goşulmasynyň deregine ulanylýan predlog; ez waspy lowla – waspyndan eger ëkdur. «Lowla» - «Kurъanyň» ikinji, dördünji, edinji we beýleki sürelerinde gelýän sözdür.
Bu dergahy durar kurbat, erer ol hadyýy-wahdat,

Muhapbetniň makamynda anyň ez waspy lowladyr;
ez wasylan – gowşanlardan, birigenlerden.
Tapman anyň le hergiz,
Şemmeýi ez wasylan;
ez huda – hudaýdan, Alladan, hudaý arkaly, Alla arkaly.
Pyrkat, waslat herne ki aslyn ez huda bildim.
EZ WASPY LOWLA (p-a. ez wasf-e lawla:) از وصف لولا - ser. ez.
EZ WASYLAN (p-a. ez wa:sila:n) از واصلان - ser. ez we wasyl I.
EZ HUDA (p. ez hoda:) از خدا - ser. ez.
EZBER (p. ez-ber) ازبر - 1) ýatdan, ýat tutan, kitaba ýa-da ýazga seretmän okama; 2) gm. ökde, başarjaň, çakgan; ezber eýlemek (bolmak) – 1) ýat tutmak, ýatdan okamak; 2) gm. ökdelemek, türgenlemek.
Ezber eýläp okydylar «Kurъany»,
«Taha-u», «ÝAsyny», «Alhamt» süräni.
Hamdyňa möwjudat bolupdyr ezber.
EZEL (a.) ازل - 1) başlangyjy belli bolmadyk öten döwür, iň gadymy döwür; 2) dini düşünje boýunça, adamzat döredilmezinden öňki döwür.
Ezelde her kime kylsa anaýat.
Çün ezelden kysmat erdi taňry perman eýledi;
aşyky-ezel – gadymdan aşyk, öňden aşyk.
Aşyky-ezel men, sonam, men saňa,
Ne edep-erkan bar, ilden uýalmak;
ruzy-ezel – iň gadymy wagt (dini düşünje boýunça, dünýäniň ilki döredilen wagty).
Her tende yşk bolmasa, ruzy-ezel mumatdyr.
Ezelde ýazylan senden daş bolmaz.
EZIZ (a. ’azi:z) عزيز - 1) gymmatly, gowy görülýän; 2) hormatly, hormatlanýan; 3) belent mertebeli; 4) gudratly, kuwwatly; eziz ömür – gymmatly ömür.
Gaýgy-gamda eziz ömrüm solduryp,
Şum pelek azabym reýgan eýledi.

EZMEK ازمك - 1) öllemek, öl etmek, suwa salyp goýmak; 2) döwmek; 3) gm. zulum, sütem etmek, ezъet bermek, horlamak, ekspluatirlemek; gysmak, awutmak.
Kim bardyr ki, pelek bagryn ezmemiş.
Akyl bolan gamda ýüregin ezip.
EZRAÝYL (a. ’Azra:i:l) عزرائيل - asly ibri dilinden; perişdelerden biri; janalgyç perişde, adamlaryň janyny alýan perişde, ony «melekul-möwt» (ser.) hem diýilýär.
Ezraýyl gahr ile iner şeýtana,
Şeýtan ajyz galyp, gaçar her ýana.
EZHAR (a. izha:r) اظهار - ser. yzhar.
EZHER (a. ezher) اظهر - «zahyr - äşgär, aýdyň» dien sözden; has aýdyň, has äşgär, äşgärräk. Arap dilindäki «ezher-e min eş-şems» - günden-de ýagtyrak; has aýdyň dien söz düzümi köp ulanylýar. Bu goşguda gelýän «ezher» sözi «ethar» bolmagy ähtimal, çünki onuň «has päk, has arassa» dien manysy bolup, goşgynyň mazmunyna ýakyndan jebis gelýär. Galyberse-de, bu iki sözüň ýazylyşy birmeňzeş, ýöne «ezharda» bir nokat bar, onuň ýalňyş goýlan bolmagy mümkindir; perzendi-ezher (ether) – 1) has äşgär, has belli çaga; 2) has arassa çaga.
Akyldan bidatdyr perzendi-ezher,
Boldy huş ähline her warak depder.
EZЪET (a. ezi:ýet) اذيت - 1) azar, ynjytma, jepa (ser.); 2) zähmet, muşakgat, azap, gynama; ezъet bermek – azap bermek, gynamak.
ÝAlan işden pelek arar bahana,
Ot ýakdyrmaz, ezъet berer jahana.
EIMME (a. eimme, bs. ima:m) ائمه - ser. ymam.
EÝ اى - oňat, ýagşy, gowy, eziz; eý bolmak – gowy bolmak, oňatlaşmak.
Gamçynyň astynda ýaman eý bolar.
EÝWAN (p. eýwa:n, ks. eýwa:na:t we ewa:wi:n) ايوان - 1) zal, salon, töweregi açyk galereýa; 2) köşk. Bu söz arap dilinde-de şu şekilde ulanylýar.
Süleýmany gördüm ýatyr eýwanda,

Birniçe gaýyplar jem olmuş anda.
Iýsem, içsem, joş bolsam,
ÝAtsam eýwan içinde.
EÝWANAT (p. eýwa:na:t, bs. eýwa:n) ایوانات - parsça eýwan sözüniň arap dilindäki köplük sany; ser. eýwan.
EÝGI (eýgi:) ایگی - gowy; sagdyn; eýgilik.
ÝAryň eýgi gyzyl ýüzi,
Göýä Aýa-Güne meňzär.
EÝZEN (a.) ایضاً - ene, ene-de, şeýle hem, şunuň ýaly-da; we lehu eýzen – ene-de şonuňky. Bu söz şahyryň gadymy golýazma diwanlarynda duş gelýär.
EÝLEGEÝ ایلاگای - eder; eýlemek işliginiň gadymy arzuw formasy.
Bende men, oldur kerim, ol keremli şahymdan,
Eýlegeý harystanda gül kibi iman peýda.
EÝLEGEN ایلاگان - eden, erine etiren; eýlemek işliginiň gadymy ortak işlik formasy.
Älemi gark eýlegen Nuhy-Nebiulla kibi...
Galdylar haýratda löwlak hylkatyň görgeç resul.
EÝLEGEÇ ایلاگچ - eýläp, edip; eýlemek (etmek) işliginiň gadymy hal işlik formasy.
Dünъe dagwat eýlegeç Fyrgaunyň artyp şirketi,
Çuby-himmetni jahanhar mar eden rebbim jelil.
EÝLEMEK ایلامك - 1) etmek, bir işi amala aşyrmak, ýüze çykarmak, erine etirmek; 2) ýasamak, taýýarlamak; asan eýlemek – aňsat etmek.
Medinäni aşlyk, Mekgäni hebeş,
Hyrat, Kandahary mar harap eýlär.
Barça müşgil işleri sen özüň eýle asan,
Huda-ýa, men ne asy, şermende guluň boldum.
EÝLEMESMU (eýlemesmu:) ایلامسمو - etmezmi?; lutf eýlemezmu? – mähribanlyk etmezmi? rehim etmezmi?
Uçsa janym bu kapasdan üşbu dünýä terk edip,
ÝA reb, lutf eýlemesmu ol şahynşahym meniň.

EÝLEMIŞ ایلامیش - edip, eýläp; «eýlemek» işliginiň öten zaman formasy.
Kimni derwüş eýlemiş, göýä teninde jany ëk,
Kimisi aşret bilen, kimiň iýmekge nany ëk.
EÝMENMEK ایمنمك - alaç, çäre, pikir dien manylary berýän «em», «im» sözünden bolmagy ähtimal, çünki bu sözüň käbir şiwede iýmenmek warianty-da gabat gelýär; bir zatdan gorkmak, heder etmek, çekinmek, ätiýaç etmek, howatyrlanmak.
Adyň bende bolsa, adam,
Dergahyňdan eýmenewer.
EÝMENÇ ایمنچ - howp, gorky, gorkunç, elhenç, gorkuly, gorky duýgusyny döredýän.
Ýigidiň bolmasa, sözde keseri,
Eýmençdir, aýrylmaz aýakdan seri.
EÝRAN (p. I:ra:n) ایران - Aziýanyň günorta-günbatarynda, Türkmenistanyň günortasynda erleşýän ýurduň ady. Onuň uly geçmiş taryhy bar. Paýtagty Tähran şäheridir. Eýranda 1978-nji ýyla çenli patyşalyk режimi höküm sürüp geldi. Şol ýylda bolan rewolýuцiýadan soň patyşalyk режimi ýykylyp, yslam respublikasy döredildi, Eýran gadym döwürde uly döwlet bolup, köp erleri öz gol astyna geçiripdir. Emma soňabaka güýçden gaçypdyr.
Istediň jemg eýleseň, bu küllühom Eýrany sen,
Kylmadyň bir dem kanagat taňry bergen mala sen.
EÝÝUBY-SABYR (a. Eýýu:b-e sa:bir) ایّوب صابر - ser. sabyr II we Eýýup.
EÝÝUP (a. Eýýu:b) ایّوب - Eýýup ibn Mus ibn Aýs ibn Ishak ibn Halyl-ar-rahman, dini rowaýatlara görä, hezret ÝAkubyň neslinden bolan ewreý (Beni Ysraýyl) pygamberleriniň biri. Ol ýigrim edi ýyllap Remle bilen Dymyşk şäheriniň aralygynda erleşýän Jasyýa atly öz obasynyň ilatyny taňryny bir bilmeklik ëluna çagyrypdyr. Şonda diňe üç adam oňa eeripdir. Olar-da Eýýup bela uçran mahaly ondan ýüz dönderipdirler. Emma Eýýup hiç haçan sabyrlylygy elden bermändir. Käbir rowaýatlara

görä, erinden galyp bilmeýän bir kesel adama rehim etmänligi sebäpli, Allatagala ony synamak üçin agyr kesele, dürli muşakgatlara sezewar edenmiş. Eýýup hemme kynçylyklary sabyrlylyk bilen eňip geçýär. Soň onuň endamyna gurt düşýär, şonda-da ol çydam edip, sabyrlylyk görkezýär. Ahyrsoňunda hudaý onuň günäsini geçýär. Allanyň emri bilen Eýýubyň ýatan eriniň golaýynda bir çeşme peýda bolýar. Eýýup şol çeşmede ýuwnup, keselden gutulýar. Ol edi ýyllap, käbir rowaýata görä, on sekiz ýyllap erinden galyp bilmän ýatýar. Eýýup, rowaýatlara görä, 193-200 ýyl ýaşapdyr. Keselden gutulandan soň etmiş ýyl ömür sürüp, köp mal-mülk toplapdyr. Eýýup ömrüniň soňky ýyllarynda öz ogullaryndan Harhaýl atly ogluny özüniň wekili edip belleýär, ol-da soň pygamberlik mertebesine etýär we «Zülkifl» lakamyna ee bolýar. Beşer atly başga bir ogly-da pygamberlik derejesine etipdir.
Çeper edebiýatda we halk döredijiliginde Eýýup sabyrlylygyň simwoly hasaplanýar; Eýýuby-sabyr – sabyrly Eýýup, çydamly Eýýup.
Eýýuby-sabyr belalar tartdy gurtnuň zahmydan.
Hezreti Eýýupny kyldyň ýüz belaga mübtela.
Niçe ýyl Eýýup pygamber tenin gurt iýp ýatdylar.
Umytly bol, ÝUsup dek,
Sabyrly bol, Eýýup dek.
EÝÝUHANNAS (a. eýýohan-na:s) ايها الناس - eý halaýyk, eý ynsanlar, eý adamlar («Kurъanda» köp duş gelýän söz düzümi).
Geliň, bir tedbir eýläň, bu derde eýýuhannas,
Galmaz-u zinde bolmaz çün murda bolan köňlüm.
EÝÝAM (a. eýýa:m, bs. ëwm) ايام - 1) günler; ser. ëwm; 2) döwür, wagt, zaman; 3) täsir, gudratlylyk.
Bir eýýamdyr baş aýakdyr, aýak baş.
Ýyl-ýyldan pesakat artar eýýam;
eýýamyl-gadym – gadym döwür, geçmiş.
²tdi anlar, galdy dünýä, geçdi eýýamyl-gadym.
Täki bu dert ile geçer eýýamym.

EÝÝAMYL-GADYM (a. eýýa:m-ol-kadi:m) ايام القديم - ser. ëwm we eýýam.
EKABIR (a. eka:bir, bs. ekber) اکابر - ser. ekber.
EKBER (a., ks. eka:bir) اکبر - iň beýik, iň uly; ekber eýlemek – iň beýik etmek, iň beýik hasaplamak.
Eý, zatyň agla eýledi ekber.
Müъmüne mirъatyň myrada manzar.
EKEN اکن - eermek – etmek işliginiň kem işlik formasy; bir zadyň bolandygyny soň duýmak ëkundysyny berýän kömekçi söz.
ÝAradany ýadyňa sal, başyň ýaman halda eken,
Ýüz gün ötse ýada düşmez belli hoş halda eken.
EKIZ اکیز - bir eneden bir wagtda doglan iki çaga; ikiler, iki meňzeşler; ser. on bäş aýal.
Üçi ekiz, on tört erer peýwendi,
Ol ne jumag eýlär, ne çykar ýatdan.
EKIN اکین - «ekmek» işliginden; 1) ekilen zat, ekilýän zat (arpa, bugdaý, agaç we ş.m.); 2) ekilýän meýdan; ekerançylyk.
Kadyr Alla, dökgün nusrat barany,
Ekiniň hemdesti, eriň ýarany.
EKIS (a. ’aks) عکس - 1) surat, foto; 2) şöhleleniş, şöhlelenme, ýaňlama; 3) sesiň bir ere urup, yza dönmesi; görünme; 4) ters, garşy, zit (ser.); ekis etmek – şöhlelenmek, görünmek.
Magtymguly ol mekanda meks etdi,
Her eşýadan ýar jemaly eks etdi.
EKLEMEK اکلمك - saklamak, idetmek, iýmit bilen üpjün edip saklamak, kömek etmek; terbielemek.
²mür ekläp, gün görmäge,
Segsen ýyl pursat isleýärin.
EKMEK اکمك - gögertmek üçin ere tohum sepmek, agaç oturtmak; eke-eke – ekip-ekip, gaýta-gaýta ekip.
Aklyň bolsa ahyretiň hasylyn.
Bu dünýäde eke-eke gider sen.

EKRAM (a. ikra:m) اکرام - «kerem» sözünden; 1) hormat, tagzym; 2) hormat we tagzym edip, birine bir zat berme; 3) ýagşylyk, yhsan (ser.), berim, kerem; 4) hormatlama, uly tutma, jomartlyk etme.
Hyrydar bolsaňyz gyza, geline,
Edebin, ekramyn, oturşyn görüň.
EKSER (a.) اکثر - «kesi:r – köp» dien sözden, artyklyk derejäni aňladýar; köpräk, has köp, iň köp, has artyk.
Doga kylsam, jebri-jepam ekserdir,
Ylm öwreden ussat-kyblam pederdir.
ELBESE (a., bs. lyba:s) البسه - ser. lybas.
ELWAN (a. elwa:n, bs. lawn) الوان - 1) reňkler, boýalar; 2) dürli reňkler, hiller, dürli-dürli, her hili; elwan tagam – dürli naharlar, her hili iýmitler; altmyş elwan – altmyş hili; elwan aşret – dürli keýp çekmeler; elwan aşlar – her hili naharlar.
Elwan tagam iýip, ýaşyl, al geýse.
Altmyş elwan, etmiş dürli iýmişler.
Bişgeý elwan el degmeýin aşlary.
Az ömrüňi sürseň elwan aşretde.
ELWAH (a. elwa:h, bs. lowh) الواح - ser. lowh.
ELEM (a. ks. a:la:m) الم - 1) azap, agyry, sanjy, dert; 2) gaýgy, gam, gussa; elem çekmek – gaýgylanmak, gussa çekmek, tukatlanmak.
Renj-u elem çekdim, tenim sargardy.
Magtymguly aýdar, meniň üstüme,
Elemiň leşgeri çozup başlady.
Kimler çäre tapmaz, öter näalaç,
Her kime ýüz elem goýar bu dünýä.
ELEMEK اله مك - 1) elekden geçirip arassalamak; 2) gm. saýlamak, seçmek, barlamak, barlap çykmak.
Keşt eýlegen dagy-daşy eýleýip,
Hanjar, gylyç gemrip, ganlar silleýip.
ELENDIRMEK الندیرمك - 1) sandyratmak, sarsdyrmak, titretmek; 2) horlamak, kynçylyga sezewar etmek.

Aşyklar bagryndan bir nala çekse,
Dagy elendirer, daşy ýandyrar.
ELESTU-BIREBBIKUM (a. elesto-be-rebbikom)
أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ - 1) men siziň hudaýyňyz dälmi? («Kurъanyň» 7-nji süresiniň 171-nji aýatyndan bölek); 2) poeziýada ezel (ser.) güni; başlangyjy belli bolmadyk döwür; ser. telmih.
ELIP (a. alef) الف - 1) hemze ýa-da elip arap-pars elipbiýiniň birinji harpy, fatha üçin uzynlyk alamaty hökmünde gulluk edýär. Elip hereketler arkaly dürli çekimli sesleri (a, ä, e, o, y, i, u, ü) aňladyp bilýär. Ebjet hasabynda – 1. Hemze bilen elibiň tapawudy şundan ybarat: hemze hereket kabul edýär, emma elip hemişe säkin, ýagny hereketsizdir. Hemze diňe sözüň başynda gelýär. Ol üç hilidir: asly, wasly we aryeti; 2) gm. dik, uzyn; çeper edebiýatda dikligi, gönüligi we uzyn boýlulygy görkezmek üçin deňeşdirme hökmünde ulanylýar; elip kat – dik boý, uzyn boý.
«Elip» - Alla adydyr, dogry durup gitmek gerek.
Pelek elip katdym duta eýledi.
Her kimsäniň ölse dogan-gardaşy,
Pelek anyň elip katdyn dal eder;
«elip» - gm. Allatagala.
«Elip» - Alla adydyr, dogry durup gitmek gerek;
«elipden» bihabar (şermende) – gm. sowatsyz; kemsowat, bilimsiz.
Hiç aňlamaý zir-u zeber, ger tapsa jezbämden eser,
«Elipden», «biden» bihabar her demde bir «Kurъan» çykar.
ELIP KAT (a. alef kadd) الف قد - ser. elip.
ELKYSSA (a. el-kyssa) القصّه - el (elip lam) – arap dilinde ulanylýan artikl; kyssa – hekaýat, erteki; şeýlelikde, mahlasy, gysgaça; soň.
Elkyssa, bu tagbyr ÝUsupga etdi,
ÝUsup hem ol düýşüň beýanyn etdi.
ELMYDAM (a. el-moda:m) المدام - el (elip lam) – arap dilinde ulanylýan artikl; mydam – hemişelik, bakylyk; «dowam»

sözünden; 1) hemişe, hemişelik, bakylyk; 2) şerap, çakyr; 3) hemişe ýagýan ýagyş, yzygiderli ýagýan ýagyş. Türkmen dilinde ýasalan söz.
Gan edipdir pelek bagrym pyrakda,
Elmydam gezer men ýar diýp sorakda.
ELTMEK التمك - 1) äkitmek, alyp barmak; 2) sezewar etmek, uçratmak, duçar etmek.
Pyragy diýr, çagyrdylar, eltdiler,
Kandadyň diýp, gulagymdan tutdular.
ELHEZER (a. el-hazer) الحذر - el (elip lam) – arap dilinde ulanylýan artikl; hezer – saklanma, çekinme; gorkuzmak ýa-da birini bir işden saklamak üçin ulanylýar; saklan, ägä bol, heder et, ätiýaçly bol; elhezer eýlemek – saklanmak, heder etmek, ätiýaçly bolmak.
Zaman ahyr boldy, elhezer eýläň,
Resul sözi bir-bir geldi, ýaranlar!
ELHEPUS (a-p. al-efsu:s) الافسوس - 1) güýçli duýgyny, geň galmaklygy, haýran galmaklygy aňladýan söz; 2) haýp; hasrat; gaýgy.
Bu sözi diýmeklik bizlere namys,
Bir mugjuzat gördüm, diýdim: «Elhepus!».
ELH²KMI-LILLAH (a. el-hokm-e lilla:h) الحكم الله - el (elip lam) – arap dilinde ulanylýan artikl; hökmi-lillah – hököm hudaýyňky; perman Allanyňkydyr, buýruk hudaýyňkydyr.
Magtymguly aýdar, elhökmi-lillah,
Döwlet bakysyny özüň ber, Allah!
EMAKIN (a. ema:kin, bs. meka:n) اماكن - ser. mekan.
EMWAL (a. emwa:l, bs. ma:l) اموال - mallar, mülkler; baýlyklar; ser. mal.
Bir özüňden özge bilmes andaky ahwalyňy,
Barçadan eliň ýuwup gitgendäki emwalyňy.
EMWAÇ (a. emwa:j, bs. möwj) امواج - ser. möwç.
EMDEN (a. ’amden) عمداً - bilip we isläp, bilgeşleýin, bilkastdan, bir işi tötänden däl-de, aňly-düşünjeli erine etirmek; ser. kasdan.

Kim saňa inkär eder kasdan, emden kad küfür,
Bul garyp binowalar halyga kylgyl nazar.
EMEK امك - 1) iýmit; 2) çörek, iýilýän iýmit; duz-emek bolmak – duz-çörek iýişmek.
Müъmüne azar biýr adamyň pisi,
Dönüp, dagwa tutar duz-emek bilen.
EMEL امل - 1) hile, mekirlik, hokga, hilegärlik; aldaw; 2) tär, usul, ël; 3) iş, hünär.
Tili süýner, düşer eter garnyna,
Emeline çolaşyp galsa gerekdir.
EMENMEK امنمك - ät galmak, tamakin bolmak, ymtylmak, hantama bolmak, tamşanmak.
Al şeraba el uzatdym, emendim,
Durusyn içmişler, laýa sataşdym.
EMES ايمس - däl, bolmaz; aşyk emes sen – sen aşyk dälsiň; «imes» şekilinde-de gabat gelýär.
Magtymguly, bu ne sözdür, sen ki aşyk emes sen,
Kaýsy jaýda eşitdiň sen ol Mejnun nyýazyny?!
EMIN (a. emi:n, ks. omana) امين - «emn – gorkusyzlyk, rahatlyk» dien sözden; 1) gorkusyz, howpsuz; gorkmazak; 2) şübhe etmeýän; 3) ynanylan; dogruçyl, halkyň ynanýan adamy, ynamly; 4) gorkusyz, dynç, parahat (er); 5) Muhammet pygamberiň we Jebraýyl perişdäniň lakamy.
Köňli gaýga düşer magşar gamyndan,
«Kany ummatym!» diýp sorar eminden.
Hak emr etdi ol Jebraýyl emine,
Bir demde ÝUsupny nätdi, ýaranlar!
EMIR I (a. emr, ks. ewa:mir) امر - 1) buýruk, perman, hököm; tabşyryk; emir etmek – buýurmak, hököm etmek.
Hudanyň emrini şeýtan tutmady,
Adamny toprak diýp, kabul etmedi.
Allanyň emrinden, hak permanyndan,
Ezraýyl öz janyn alsa gerekdir.

EMIR II (a. emr, ks. omu:r) امر - 1) iş, waka, hadysa; 2) şan; 3) zat; emri-mahal – mümkin däl iş.
Magtymguly, boýun goýgul bu emre.
Iltipatyň indi kyl, emri-mahaly neýlerem.
EMIR III (a. emi:r, ks. omara: gysgaldylan formasy mi:r) امیر - «emir – uýruk» sözünden; 1) hökümdar, häkim, buýruk beriji; 2) ýurduň ýa-da taýpanyň ëlbaşçysy; beg; 3) beýik bir nesle degişli asylly adam; 4) Samanylar döwründen başlap, Buhara hökümdarlarynyň tituly.
Ülkede sahyp bolmasa,
Arbaplar emire döner.
EMIRI-MÜЪMÜNAN (a. emi:r-e moъmina:n) امیر مؤمنان - ser. müъmün.
EMKAN (a. imka:n) امکان - ser. imkan.
Baransoň gelmäge ëkdur emkany.
Gaçyp emkanyň ëk, göwsüň görer sen.
EMKENE (a., bs. meka:n) امکنه - ser. mekan.
EMLÄK (a. emla:k, bs. molk) املاك - ser. mülk.
EMMEK اممك - sormak, içiňe çekmek, bir zady iki dodagyň arasynda goýup, içindäkini içiňe çekmek.
Ne bela sen, adamzat,
Çyplak dogduň, don gerek;
Süýt emdiň, ulaldyň,
Aglaýyr sen, nan gerek.
EMRI-MAGRUF (a. emrr-e ma'ru:f) امر معروف - yslam dininiň şerigaty boýunça, oňat işler hasaplanýan we belli bolan (mes.: namaz, roza, zekat, haja gitmek, gurbanlyk etmek, sadaka bermek) zatlary erine etirmegi ündemek, buýurmak. Munuň tersine, şerigat boýunça gadagan edilen zatlaryň öňüni almaklyga «nähýi-münker» diýilýär.
Gapyl bolup, emri-magruf etmeseň,
Bilip durup, dogry ëla gitmeseň.
EMRI-MAHAL (a. emr-e maha:l) امر محال - ser. emir II.
EMTAGA (a. emta'a, bs. mata:') امتعه - ser. mata, matag.

ENABET (a. ina:bet) انابت - hudaýa tarap öwrülmek, toba etmek, günä işden el çekmek, puşman bolmak.
Kaýsy melek inip düşdi asmandan,
Ne adam ogluna enabet etdi?
ENAJYL (a. ena:ji:l, bs. inji:l) اناجیل - ser. injil.
ENAÝY (ena:ýy) انایی - 1) gowy, täsin, ajaýyp, geň, ýakymlylyk; 2) görmegeý, gözel.
Nep almaýan kişi sözden, öwütden,
Enaýlygy bolmaz gury söwütden.
ENAR (p. ena:r) انار - 1) nar, süýji nar; 2) gm. göwüs, mäme.
Kimleriň bagynda bitmiş enary.
ENAÝAT (a. ana:et) عنایت - ser. anaýat.
ENBAZ (p. enba:z) انباز - 1) ortak, şärik; 2) deň-duş; bäsdeş; kärdeş.
Dertleri derwüşleriň halwatda halk enbazydyr,
Ortada gyz-u juwan diýr sen ki toýdur, bazydyr.
ENBIÝA (a. enbiýa:, bs. nebi:) انبیا - 1) pygamberler, nebiler. Bu söz köplük sanda bolsa-da, türkmen dilinde birliksan hökmünde ulanylyp, «lar-ler» goşmak arkaly köplük san ýasalýar; enbiýalar afzaly – pygamberleriň iň ylymlysy, iň gowusy; 2) ser. nebi.
Enbiýalar afzaly ol Mustapa haryl-beşer.
Ol otuz enbiýa, ol otuz eshap,
Barysy şulardyr, bilgil, diýdiler.
ENWAR (a. enwa:r, bs. nu:r) انوار - nurlar, ýagtylyklar; ser. nur; beýzeýi-enwar – 1) nurlar ýumurtgasy; 2) gm. Gün.
Haýbat ile ferş öýün hemwar eden rebbim jelil.
Emr edip, bes beýzeýi-enwar eden rebbim jelil.
ENWER (a.) انور - iň nurly, iň ýagty, iň röwşen; nury-enwer – iň ýagty nur.
Asmanyň görki enwerdir.
Köňül gözgi kimin nury-enwerdir.
ENGIZ (p. engi:z) انگیز - 1) «engihten – hereketlendirmek, höweslendirmek» dien işligiň häzirki zaman düýp işligi we buýruk formasy; tolgundyryjy, gozgalaňa salyjy, dörediji; 2) söz

soňuna goşulyp gelende «dörediji» dien manyny berýär. Mes.: gam engiz – gaýgy dörediji; 3) niet, meýil, sebäp.
Iki hasm şeýtan salsa engizde,
Düşse ara, zäher agzyn bal eder.
ENGÜŞTER (p. engoşter) انگشتر//انگشترى - ýüzük, köplenç tylladan ýa-da kümüşden ýasalýan gaşly ýa-da gaşsyz, owadanlyk üçin ele dakylýan halka.
Süleýman boluban elgime çün engüşteri aldym,
Resulalla tutup elgimni gezdiler çinan gördüm.
ENDAM (p. enda:m) اندام - 1) ten, beden, wüjut (ser.); 2) boý, kat, kamat (ser.); 3) uzyn boý, gelşikli boý.
Endamyndan suw dek akar zäherler.
Endamyndan awy-zäher dökerler.
ENDEK (p.) اندك - az, azajyk, kem, biraz, ujypsyz.
Şonça ary, şonça päkdir zatlary,
Jahany çyn ýakar endek otlary.
Ol wagtda bar idi iki diwana.
«Ýörme, oglan, endek durgun!» diýdiler.
ENDIŞE (p. endi:şe) انديشه - 1) pikir, oý, düşünje, oýlanmak, soňuny saýgarmak; 2) gam, gussa; 3) gorky; güman, şübhe; endişeýi-ruzy-jeza – kyýamat gününiň pikiri, gaýgysy.
Eýlemez sen sagaty endişeýi-ruzy-jeza;
kethudalyk endişesi - ärlik pikiri, öý eesi bolmak pikiri.
Kethudalyk endişesin
Kylaýyn diýseň, öýlengin;
endişeli – 1) oýlanyşykly; 2) gamly, gaýgyly.
Endişeli iş bitirmez,
Meýdanda däli bolmasa.
ENDIŞEÝI-RUZY-JEZA (p-a.) انديشهء روز جزا - ser. endişe.
ENDIŞELI (p-t. endi:şe-li) انديشه لى - ser. endişe.
ENDUHGIN (p. endu:h-gi:n) اندوهگين - gaýgyly, gussaly, gamly, tukat.
Kaýdadyr ukba ëlyga tahyr etgen peşgeşiň,
Dünýäde röwşen gözüň, enduhgin boldy başyň.

ENEL-HAK (a.) انا الحق - men hakdyryn, men hakykatdyryn, men hudaýdyryn (sopularyň dewizi).
Mansur: «Enel-hak» diýip, gör, ol darga asyldy,
Magryp şahynyň gyzy bu Kengana çatyldy.
ENJAM (p. enja:m) انجام - 1) soň, işiň soňy, işiň ahyry; 2) serişde; taýýarlyk; enjama getirmek – düzetmek, erine etirmek.
Solundaky – ere serenjam biýrler,
Er enjamy bilen bakyp otyrmyş.
Hakyň özi getirmese enjama.
ENJÜM (a. enjom, bs. nejm) انجم - ýyldyzlar.
Diýiň salam Magtymgulydan bagy bolgan beglere,
Aý dolar, enjüm batar, ryswaýy-has-u a:m olur.
ENJÜMEN (p. enjomen) انجمن - 1) ýygnak, meýlis, jemgyet; 2) maslahat üçin bir ere ýygnanan topar adamlar hem-de şol ýygnanylýan er.
Tä düzeý her dem alar birle mübärek enjümen.
Ajaýyp mejlisin gördüm enjümen.
ENSAR (a. ensa:r, bs. na:sir) انصار - 1) kömek edijiler, ýardam berijiler, ýarlar; 2) Muhammet pygambere kömek eden Medine şäheriniň bir topar ilaty; ser. nasyr.
ENTE (a.) انت - sen; ente subhan – 1) sen hudaý; 2) «Kurъanyň» ýigrimi birinji «Enbiýa» süresiniň segsen edinji aýatyndan bölek.
ÝUnus balygyň garnynda
«Ente subhan» okyp geçdi.
ENTE SUBHAN (a. ente sobha:n) انت سبحان - ser. ente.
ENTEK (p. endek) اندك//انتك - 1) biraz, birneme; 2) heniz, häzir, şu wagt.
Ol wagtda bar idi iki diwana,
Ýörme oglan, entek durgun diýdiler.
ENTEMEK انتمك - 1) entireklemek, yranmak, çaýkanmak; 2) gm. biderek ygyp ýörmek; 3) garyp düşmek, horlanmak, kynçylyga uçramak.
Bir gamly göreňde, şirin söz bergil,
Entäni goldara hemaýat ýagşy.

ENFAS (a. enfa:s, bs. nefes) انفاس - ser. nepes.
Gutlug enfasy bile refg eýlegeý men mäъmen.
ENŞALLA (a. inşa:alla:h) انشاء الله - eger hudaý islese, eger Allatagalanyň emri bolsa.
Enşalla, döwüň başyn alar men
Diýip, oýatmaga bardy, dostlar heý.
EŇ انگ - 1) meňzeş, taý; 2) ýüz reňki; meňiz.
Magtymguly, geçdi dünýäde deňsiz,
Törelikde taýsyz, ärlikde eňsiz.
EŇILMEK انگیلمك - 1) inilmek, aşaklygyna gaýdylmak, başyny aşak salmak, aşaklanmak; 2) çozulmak, hüjüm etmek; 3) gm. pese düşmek, peselmek.
Eňiler kuwwatly, haýbatly daglar,
Daşlar erip, çekebilmez bu derdi.
EŇŇIZ (p. engi:z) انگیز - ser. engiz.
EŇŇUR (p. engu:r) انگور - üzüm; aby-eňňur – 1) üzüm suwy; 2) şerap, çakyr, meý.
Dowzah eňňury bar, dagdan ulugrak,
Hakykat imansyz gullar anda bar.
EŇREMEK انگرمك - zarynlap aglamak, zar-zar aglamak, ses bilen gynanyp aglamak.
Yşk eser etmese, ýanmaz çyraglar,
Yşka düşse guşlar eňräp, gurt aglar.
EŇREŞMEK انگرشمك - aglaşmak, zarynlap aglaşmak.
Resul arşyň saýasynda bolarlar,
Ummatlar eňreşip zary kylarlar.
EPSEM اپسم - 1) dilsiz, lal; 2) dyman, dymýan, sessiz, üýnsüz; ümsüm; epsem oturmak – dymmak, ümsüm bolmak. Bu söz häzirki zaman türk dilinde aktiw ulanylýar.
Epsem otur, halk içinde sözleme,
Sözlär bolsaň, söz aslyna et ýagşy.
ER (p. err we ary) ارّه - byçgy. Bu söz «erre» sözüniň gysgalan formasy bolup, türkmen diliniň käbir dialektlerinde «ary» şekilinde hem ulanylýar.

Ýylan çykar pil tek, dişleri er tek,
Niçesi gatyr tek, niçesi har tek.
ERA (era:) ارا - 1) içinde; 2) wagt-orun düşüminiň goşulmasynyň manysyny berýän poslelog; -da,-de; mejlis era – meýlisde.
Tüşgeç ol mejlis era, her kim çeker, bimar eder,
Al bilen aldap seni her dem özige zar eder;
dähr era – dünýäde, älemde.
Anyň üçin dähr era bir köşe kyldym ygtyýar.
Bu iki iş bu ten era bu janymnyň armanydyr.
ERADA (a. ira:de, ira:det) ارادت//اراده - 1) isleme, dileme, haýyş etme; talap etme; 2) gowy görme; 3) maksat, niet, isleg; 4) perman, höküm, emir; pars dilinde yhlas, päk dostluk manysynda hem ulanylýar; erada eýlemek (etmek) – niet etmek, meýil etmek.
Erada diýarynda, ademde guluň boldum,
Ger pany-ýu, ger baky, her kanda guluň boldum.
Magtymguly, yşkyň eýlär erada,
Yşkyňa kemal et, goýma arada.
ERADAT (a. ira:det) ارادت - ser. erada.
ERAZY (a. era:zi:,bs. erz) اراضی - ser. erz.
ERBAGYN (a. arba’y:n) اربعین - «erbaga – dört» dien sözden; 1) kyrk, kyrkynjy, çille; 2) gara gyş, gyşyň iň sowuk kyrk güni; 3) öliniň, aýratyn-da hezret Alynyň ogly Husaýnyň kyrky; 4) gm. sopularyň kyrk günläp ryýazata (ser.), doga-namaza meşgul bolmaklary.
Atlary nujaba, özleri çilten,
Erbagynda mydam okyp otyrmyş.
EREM BAGY (a-p-t. Irem ba:gy) ارم باغی - 1) arap hökümdarlaryndan bolan Adyň şäheriniň hem-de onuň kakasynyň ady; 2) Şetdadyň saldyran we er ýüzüniň behişdi hasaplanan bir şäheriň ýa-da bagyň ady. Samy (semit) kowumlaryň ertekilerinde aýdylyşyna görä, Adyň ogly Şetdat özüni hudaý diýip yglan edende, pygamberleriň wasp eden behişdi ýaly, bir bag döredýär. Emma haçan-da, bag salnyp tamamlananda, Şetdat (ser.) oňa girjek mahaly aradan çykýar.

Käbir çeşmelerde aýdylyşyna görä, Erem bagy Sanga bilen Hazarmöwt şäherleriniň aralygynda erleşipdir. Onuň ini we boýy on iki farsaňg, diwarynyň belentligi üç ýüz arşyn bolupdyr. Şetdat Huwt pygamberiň gargyşy zerarly heläk bolup, göýä Erem bagyny-da er ýuwdanmyş; 3) bu söz umuman owadan bag manysynda hem ulanylýar.
Dört ýüz ýyllykda işledi,
Ady hem Erem bagydyr.
Gül, bilbil bendidir Erem baglarda.
EREMEK اره مك - 1) ergin hala geçmek, suwuk hala öwrülmek; 2) ýüregi ýuwka bolmak; 3) gm. horlanmak.
Gyz-u juwan uz ýöreýip,
Göz gider, bagryň ereýip.
EREN (ks. erenler) اَرَن - asly «ermek – etişmek, gowuşmak» işliginden; 1) etişen, gowşan; giren. Bu söz köplenç köplük sanda ulanylýar. Emma ol birlik sanyň manysynda hem gelýär; 2) sufistik taglymata görä, hudaýa ýakynlaşanlar we welilik derejesine etenler, olaryň käbiri göýä görünmän gezýärmiş; olara «gaýyp erenler» diýilýär.
Tur dagynda duranlar,
Niçe gaýyp erenler.
Erenler ëlunda tartyp muşakgat,
«Şypa ber, resul!» diýp sedag etişse.
ERENLER ارنلر - ser. eren.
ERJÜMENT (p. erj-omend, erj-mend) ارجمند - «erj» we «mend» poslelogyndan ýasalan söz; 1) eziz, asylly, ëkary derejeli; 2) gadyr-gymmatly, hormatly; 3) gymmat bahaly, gymmatly; erjüment eýlemek – eziz etmek, ëkary derejeli etmek.
Birini har eýledi, birni erjüment,
Birni geda, birni soltan eýledi.
ERZ (a., ks. era:zi:) ارض - 1) er, toprak; 2) Er şary; 3) ýurt, ülke; erz-u sema – er we gök; erzi-Rumustan – Rumustan (Anatoly) ýurdy, häzirki Türkie ýurdy.
On iki müň agaç jaýy-Hindistan,

Alty müň agaç ëldur erzi-Rumustan;
erzi-şerif – mukaddes er; Ierusalym (Urşalym), Palestina.
«Gelsin» diýip habar gelgeç habypdan,
Byrag mündüň, çykdyň erzi-şerifden;
erz-u sema mafiha – er we asman we olardaky bar zatlar.
Emriňe permanberdar,
Erz-u sema mafiha.
ERZ-U SEMA (a. erz we sema:ъ) ارض و سماءِ - ser. erz.
ERZ-U SEMA MAFIHA (a. erz we sema: ma:fi:ha:) ارض و سما ما فيها - ser. erz.
ERZI-KARS (a. ’arz-e Kars) ارض قارص - Kars ýurdy. Türkiýäniň gadymy şäherleriniň biri, ýurduň gündogarynda, Karsçaý derýasynyň kenarynda erleşýär.
Erzi-Karsda, Kerbelanyň çölünde,
ÝA reb, habar bilerinmi, ýar, senden!
ERZI-ŞERIP (a. erz-e şeri:f) ارض شريف - ser. erz.
ERIBAN (eri:ba:n) اريبان - erimek işliginiň gadymy halk işlik formasy; erip.
Mün ýyl gezseň ýalançyny sürüban,
Ten topragyna döner, bir gün eriban.
ERIMEK (eri:mek) اريمك - ser. eremek.
Eridi, ab oldy jümle jematlar,
²ňden soň barmydyr, hiç bile galmak.
ERITMEK اريتمك - eretmek, suwuk hala öwürmek, ergin etmek, ergin hala öwürmek; 2) gm. ýüregi ýuwka etmek; horlamak.
Ýigit bardyr, sözün tapmaz, surrudar,
Ýigit bardyr, demi daşlar erider.
ERIŞMEK اريشمك - 1) ýapyşmak, maksada barmak; 2) etişmek; gowuşmak; 3) gelmek, gelip çatmak; baryp çatmak; 4) gm. hüjüm etmek, garşy çykmak.
ÝAgşylara eriş, keýninden galma,
Bu ëlda dag bilen hergiz çöl bolmaz.
Ajal goýmuş ok gözüni kirişe,
Bilip bolmaz, näwagt jana erişe.

ERK I (p-t.) ارك//ارگ - 1) köşk, döwlet edaralarynyň erleşýäneri; 2) gala, uly galanyň içinde häkim ýa-da patyşa üçin salynýan ýörite kiçi gala; erkli – galaly, köşkli.
Erkli gorgan, agyr dalda,
Şerigatyň galasydyr.
ERK II ارك - ygtyýar; hukuk, gaýrat; ukyp; sözi geçirmek we islegiňi etdirebilmek.
Ol ne guşdur, gonar adam serine,
Anyň gonar-gonmaz erki kimdedir?
ERKAN (a. erka:n, bs. rokn) اركان - 1) diregler, bir zadyň iň mäkäm tarapy; 2) sütünler, paýalar; 3) dereje, çin; 4) gm. her bir toparyň iň möhüm we iň kuwwatly adamlarynyň biri; 5) taýpa başlygy; erkany-döwlet – hökümetiň agzalary, döwletiň ëkary mertebeli çinownikleri.
Şahydan aýlansa erkany-döwlet,
Aýlandy barysy, ýagydyr-ýagy.
Aşyky-ezel men, sonam, men saňa,
Ne edep-erkan bar, ilden uýalmak.
ERKANA (erka:na) اركانه - azat, erkin; özbaşdak, garaşly bolmadyk; azatlarça.
Höwesim bar bir gyz guçsam,
Diýsem sözümni erkana.
ERKE ایرکا - 1) güýç, kuwwat; esas; 2) gonalga, ýurt; göçmäge mynasyp er.
Hudaýyň erkesi hezreti-Musa,
Ot iýdi, suw içdi, golunda asa.
ERKEK ارکك - «irmek» sözünden; asly irkek; 1) ynsanyň we haýwanyň iki jynsyndan birinjisine degişlisi; urkaçy däl; 2) gm. mert, edermen, gaýratly; güýçli, kuwwatly; 3) är.
Sagy erkek, soly dişi,
Şeýle gudrat döwler boldy.
ERKEN ارکن//اکن - «ermek – etmek» işliginiň kem işlik formasy; bir zadyň bolandygyny soň duýmaklyk ëkundysyny berýän kömekçi söz.

[2]ňün oýun gördüm, soňun hiç bildim,
Tirik erken, öli bolup galyp men.
ERKIN اركين - 1) azat; dynç, dynçlykda; 2) öz ygtyýarly, öz islegi boýunça, mejbur däl.
Näzli ýar erkin ýatandyr.
ERKLI اركلی - ser. erk.
ERMEK ارمك//ايرمك - 1) etişmek, gowuşmak; 2) bolmak; girmek.
Ermese kerem senden,
Gitdi ygtyýar menden.
Men hem siziň derdiňden galyp erdim dermende.
ERMESMU (ermesmu:) ايرمسمو - dälmi? däldirmi? däl ekenmi?
Dostlaryga bu işler biwepalyk ermesmu?
ERMIŞ ايرميش - «ermek» işliginiň gadymy kem işlik formasy, manysy öten zamany aňladýar; yp-ip; eken; ýakyn ermiş – ýakyn eken.
Hak ermiş bendäge ýakyndan-ýakyn.
[2]lenden soň jaýy weýl bolur ermiş.
ERRE (p.) ارّه - byçgy, ary, agaç, tagta kesmek üçin ulanylýan dişli gural.
Erre goýdy başyga ol zikri-rahman eýledi.
Erräni başyga goýgan Zekerýanyň hormaty.
ERSGIN ارسگين - 1) üýtgeşik, galkynan; 2) hetden aşan; haýasyz.
Dilegim duş eýle, gözel Allahym,
Ersgin boldy gitdi gyzylbaşymyz.
ERSEM ايرسم - bolsam; görmez ersem – görmesem, görez bolsam, görmedik bolsam.
Görmez ersem bir zaman, sabr-u kararym galmaz-a,
Waslyň umydyna bir dem ygtybarym galmaz-a.
ERSEŇ ارسنگ//ايرسنگ - «ermek – bolmak, etmek, etmek» işliginiň kem işlik formasy. Bu forma örän gadymy bolup, şondan diňe «dy-di» galypdyr; bilmez erseň - bilmeýän bolsaň; soňa ermek – soňa etmek, gutarmak.
Bilmez erseň, çoh azaplar bererler,
Gürzi bar-u gahar bar-u haýbat bar.

ERTE ایرته - ser. ertir.
Erte görner bu gün gizlenen syrlar,
ÝAlandan güwälik beren eserler.
ERTIR (erti:r) ارتیر - 1) bir gün soňraky gün, geljekki gün, indiki gün, erte, şu günüň yzyndan gelýän gün; perda (ser.); 2) günüň başlanýan wagty, irden; 3) gm. kyýamat güni.
Ertiriň hasaby geçer ferdaýa,
Asman basyp, eýlär zemini zaýa.
Gerdişi keç gabha pelek elinden,
Ertiri şat bolan öýlän gelmedi.
ERUR ایرور//ایرار - «ermek» işliginiň gadymy häzirki-geljek zaman formasy; dyr-dir; erur pynhan – gizlindir, pynhandyr.
Bir derde ulaşyp men synamda erur pynhan,
Tä bolgaýmu sorasam, ýa reb, şu derde derman.
ES (a. hiss) حس - 1) huş, ýat; 2) duýgy; 3) akyl; 4) saglyk; essinden gitmek – huşundan gitmek, akylyny ýitirmek.
Jan anda jandan ötdi,
Essinden gidip ýatdy.
ES-SABRY MIFTAHYL-JENAN (a. es-sabr-o mifta:h al-jena:n) الصّبر مفتاح الجنان - ser. sabyr, miftah.
Eý ähli-derwüş, bilgil,
«Es-sabry miftahyl-jenan».
ES-SUFLA (as-sofla:) السفلی - ser. sufla.
ESAMY (a. esa:mi:, bs. ism) اسامی - ser. isim.
ESBABY-MELAL (a. esba:b-e mela:l) اسباب ملال - ser. esbap.
ESBAP (a. esba:b, bs. sebeb) اسباب - «sebäp» sözüniň köplük sany bolup, asyl manysy ýüp diýmekdir; 1) bir zadyň emele gelmegine sebäp bolýan zat, bagys; 2) bir zadyň hasyl bolmagy, döremegi ýa-da ele alynmagy üçin gerek bolan zatlar, gurallar, şaýlar we ş.m.-ler; 3) mynasybetler, bahanalar, deliller, sebäpler; esbaby-melal – gaýgy-gam sebäpleri, tukatlyga sebäp bolýan zatlar.
Hem han bolsa, hem dünýäsi taý bolsa,
Hiç ölmese, hem esbaby şaý bolsa.

Ahyry möwt-u gubur, bu boş hyýaly neýlerem,
Bolmuşam men zowk ähli, esbaby-melaly neýlerem.
ESWAP (a. eswa:b, bs. sawb) اثواب - 1) geýim, egin-eşik, lybas. Bu söz köplük sanda bolsa-da, köplenç birlik san manysynda ulanylýar. Türk diliniň gepleşiginde «esbap» şekilinde-de gabat gelýär; sopulyk eswaby – sopularyň geýýän eşigi; 2) ser. sowp we siýap.
Sopulyk eswaby hoşdur, geý, içiňni sap edip,
Bolsa möý-möjek içim, bu esgi şaly neýlerem.
ESWAT (a. eswa:t, bs. sawt) اصوات - ser. sowt.
ESGER (a. ’asker, ks. esa:kir) عسکر - 1) ýurdy we döwleti goramak üçin ýaragly adam, soldat; 2) şaýylaryň on iki ymamlarynyň on birinjisiniň lakamy, ady Abu Muhammet Hasandyr; ser. ymam Esgeri.
Ady günden meşhur olmuş jahanda,
ÝA ymam Esgere bagyşla bizni.
ESGI اسگی - 1) gadym, öňki, köp wagt geçen (hadysa, waka); 2) häzirki zamandan öň bolan, geçmiş; 3) atly, abraýly; 4) garry, ýaşy uly; 5) köne, bozuk, wagt geçmek zerarly könelen, bozulan (mata, geýim we ş.m.); 6) köne ýyrtyk-ýirim mata.
Esgi şaldan artyk puşeş geýmedi.
Bolsa mör-möjek içim, bu esgi şaly neýlerem.
ESEDILLA (a. Asad-olla:h) اسد الله - ser. Asadulla.
ESER (a., ks. a:sa:r) اثر - 1) yz, aýak yzy; 2) nyşana, alamat; 3) bir adamyň döreden, ýasan, emele getiren ýa-da oýlap tapan zady (meselem, çeper eser, taryhy kitap, sungat işleri we ş.m.); kitap; 4) iş, amal, kär, täsir; 5) hadys (ser.), habar, hadys ylmy; 6) taryh, waka, taryhy hadysa; eser etmek – täsir etmek.
Däli Mejnun yşky eser etmeen;
eser tapmak – täsirlenmek, täsir almak.
Ynsan şerarymdan eser
Tapsa, teninden jan çykar;
iman eseri – imandan nyşana.
Her kimde bolmasa iman eseri,

Ýüregi oýanmas, syýa seň bolar;
dost eserine – gm. dost ýanyna, dostuň özüne.
ÝAranlar, etmek ëk subhan syryna,
Açsa ëlum, etsem dost eserine.
ESIR (a. esi:r, ks. osara:) اسیر - 1) duçar bolan, tutulan, bendi, uruşda duşman eline düşen; 2) gul, bende; 3) gm. mübtela, duçar.
Mahdumy-biçäre bolmuşdyr güneh birle esir,
Istyganat kyl aňa, ýa seýýidi-hatmy-resul.
ESKI اسکی - ser. esgi.
Gark bolmuş eski salym.
ESLAP (a. esla:b, bs. solb) اصلاب - ser. sulp.
ESLEM I (a-p. Eslem ha:je) اسلم خواجه - Muhammet Eslem Tusy. Sufizmiň görnükli wekilleriniň biri, Ahmet Harbyň (VIII-IH asyrlar) döwürdeşi. Ilki Nişaburda, soň Tusda ýaşapdyr. Bir zalym häkimiň isleginiň tersine gidip «Kurъan» ýasama zat däl dieni üçin iki ýyl türmede ýatmaly bolýar. Oňa «pygamberiň dili», «Horasanyň häkimi» diýipdirler. Attar özüniň «Tezkiretil-öwlüýä» atly kitabynda ol we onuň keramatlary hakda köp maglumat beripdir.
«Ol Eslem hojadyr, ol Baba Zürýat,
Ol Weýsel-karandyr, bilgil!» diýdiler.
ESLEM II (a.) اسلم - hezret Omaryň guly. Muhammet pygamberi gören-de bolsa, ol hakda hadys (ser.) aýtmandyr. Ebubekir, Omar, Osman we beýleki sahabalar (ser.) hakda hadys-rowaýatlar ýatlapdyr. Bir rowaýata görä, ol emenli, başga bir rowaýata görä, hebeşli hasaplanýar. 11-nji hijri (632-633) ýylynda ony hezret Omar satyn alýar. Segseninji hijri (699-700) ýylynda rowaýata görä 114 ýaşynda aradan çykýar.
Resulalla aýtdy: «ÝA Şahymerdan,
Eýa Eslem hoja, ýa Baba Selman».
ESLEHE (a., bs. sila:h) اسلحه - ser. silah.
ESMA (a. esma:, bs. ism) اسماءِ - ser. isim.
ESNAM (a. esna:m, bs. senem) اصنام - ser. senem.
ESNAT (a. esna:d, bs. sened) اسناد - ser. senet.

ESP (p. esb) اسب - at; ulag; ziri-paý esbiňiz – atyňyzyň aýak astynda. Bu söz düzümi aslynda «ziri-paýy-esbiňiz» bolmaly; bogun artyklygy üçin bir bogun kemeldilipdir.
Ziri-paý esbiňiz Yrak, Ispyhan,
Dagystanyň haşam-haýly siziňdir.
ESRAR (a. esra:r, bs. syrr) اسرار - syrlar; ser. syr., wakyfy-esrar – syrlardan habarly.
Pygly şeýtan wakyfy-esrar bolgan naskeş.
ESRETMEK اسريتمك - 1) joşdurmak, joşguna salmak, kükretmek; 2) serhoş etmek; gyzdyrmak; azdyrmak.
Bir günde esredip, mest eder pili,
Bir günde nist eder peşe per bile.
ESRIK اسريك - asly üsrük; 1) serhoş, esrän, mest; 2) gm. azgyn.
Eke eşekli: «At ber, esrik ner» dier,
Dünýäden doýmak ëk, «Ene ber!» dier.
ESRU (esru:) اسرو - köp, zyýat; örän, has, juda.
Weh ki kylmyşdyr meni jamy-jahalat esru mest,
Çünki eýläpdir howa zynjyry birle paýy-best.
ESSE (a. hisse) حصّه - bölek, bölünen, bir maldan her kime düşen paý; nesip.
Üç essesi däli derýa,
Bir esse erde müň gowga.
ESTAR (a. esta:r, bs. sitr) استار - ser. sitr II.
ESFEL (a., ks. esa:fil) اسفل - aşagrak, pesräk; örän pes, has aşak; esfelessafilin – 1) iň pes dereje, iň pes ýagdaý, iň erbet jaý; 2) gm. dowzahyň iň erbet eri bolan edinji gaty.
Esfelessafilin aňa derkardyr,
Şeýtan anyň üçin köp medetkärdir.
ESFELESSAFILIN (a. esfel-as-sa:fili:n) اسفل السافلين - ser. esfel.
ESHABYL-KÄHF (a. esha:b-al-kahf) اصحاب الكهف - 1) köwek (gowak) ýaranlary, köwekde (gowakda) gizlenen edi dost; dini rowaýatlara görä, yslamdan has öňki döwürde Aksus şäherinde höküm süren zalym patyşa Dakýanusyň (249-251) zulumyndan gaçyp, bir it bilen bilelikde, dagyň gowagynda gizlenip, göýä üç

ýüz dokuz ýyl uklap ýatan edi sany hristian. Olaryň atlary: 1) Emliha; 2) Mekselmina; 3) Keşfutat; 4) Tebýunus; 5) Keşafatýunus; 6) Azarfatýunus; 7) ÝUnusbus. Itiň ady: Kytmyr.
Eshabyl-kähf baradaky rowaýatyň dürli wariantlary bar. Emma esasy wariant şeýle: Gadym döwürde Dakýanus atly bir patyşa Rum (Kiçi Aziýa) etrapynda hökümdarlyk edipdir. Soňabaka ol halky özüne çokunmaga mejbur edipdir. ÝUrduň görnükli adamlaryndan bolan we bile ýaşan edi sany ýigit patyşanyň duşmandan gorkuşyny görüp, onuň-da özleri ýaly ýönekeý adamdygyna göz etirýärler. Olar maslahatlaşyp, Dakýanusa däl-de, eke-täk hudaýa çokunmagy karar edýärler hem-de patyşanyň howpundan heder edip, şäherden daş çykýarlar. Ëlda bir çopan Kytmyr atly iti bilen olara goşulýar, olar-da hudaýyň birligini ykrar edýärler. Soň çopanyň ël görkezmegi bilen bular Rakym atly bir gowaga baryp girýärler, özleriniň iň kiçi ëldaşlary bolan Emlihany bolsa azyk getirmek üçin şähere iberýärler. Ol baryp görse, jarçy jar çekip, hemmeler şanyň huzuryna gelmeli diýip gygyrýan eken. Bu habary eşiden Emliha tiz yzyna dolanyp, eşiden zadyny ëldaşlaryna habar berýär. Şonda olar «duşmanyň garşysynda diňe hudaý bize ël görkezijidir» diýip, naharlanýarlar, soň Allatagalanyň islegi bilen çuň uka gidýärler. Dakýanus olary yzarlap, gowagyň agzyna gelýär we öz gaznaçysy Ernusy gowagyň içine iberýär. Ol baryp, näçe gygyrsa-da, olardan ses çykmaýar. Dakýanus olary ölen hasap edip, gowagyň agzyny pugta baglamaga buýruk berýär. Gaznaçy hudaýyň emri bilen gowagyň agzyny baglaýar, ölenleriň atlaryny, wakanyň bolup geçen senesini bir gurşun sahypa ýazyp, gowagyň agzyna berkidýär.
Ençeme ýyllar geçýär. Dakýanus ölýär. Ene-de birnäçe şah hökümdarlyk edip geçýär. Ahyrda hristian dinini kabul eden bir adyl şah tagta çykýar. Şol döwre çenli hudaýyň gudraty bilen sag galan eshabyl-kähf ene-de oýanyp direlýärler, özleriniň näçe ýyl ukuda ýatandyklaryny bilmeýärler. Namazdan soň Emlihany iýmit getirmek üçin şähere ëllaýarlar. Ol gelşine, ön gaýdan

wagtlarynda gören zatlaryndan hiç zadyň galmandygyna geň galýar. Buthanada butlar ëk, onuň deregine hezret Isanyň suraty diwarlara çekilipdir. Emliha çörek almak üçin çörek dükanyna barýar. Dakýanus döwrüniň pullaryndan bir dirhem berende, çörekçi «bu gadymy genji-hazynany sen nireden tapdyň?» diýip, ondan sorag edip başlaýar. Bu gürrüňi eşidip, bir topar adam ýygnanýar, netijede, Emlihany Şetus atly kazynyň ýanyna eltýärler. Ol-da Emlihadan tapan genji-hazynasynyň nirededigini sorap ugraýar. Emma ol bu puly öz kakasyndan alandygyny, onuň adyny, ýaşaýan erini aýdýar. Hiç kim ony tanamaýar. Soň kazy Emlihany patyşanyň ýanyna ibermekçi bolýar. Emliha aglap-eňräp: «Eger Dakýanus meni görse, şol wagtyň özünde öldürer» diýýär. Adamlar ondan: «Dakýanus kim?» diýip soranlarynda, «şu şäheriň häkimi» diýip jogap berýär. Adamlar oňa: «Sen dälirediňmi, ol ýüzlerçe ýyl mundan öň öldi, häzir jähennemde» diýýärler. Emliha muňa has hem geň galýar. Soň ony patyşanyň huzuryna eltýärler. Patyşanyň soragynyň jogabynda Emliha: «Men pylany, pylan kesiň ogly, öýümiz pylan köçede, özümiz-de şäheriň abraýly adamlaryndandyrys» diýip aýdýar. Emma oturan adamlaryň hiç biri ony, atasyny tanamaýarlar. Şonda patyşa oňa ýüzlenip: «Sen däli ýa-da mekir-hilegär adam, bu sözlerden el çek, dogryňy aýt!» diýýär. Emliha bolsa özüniň we dostlarynyň başdan geçiren wakalaryny birin-birin beýan edýär. Diňleýjiler haýran galýarlar. Patyşa hristian alymlaryny çagyryp, bu möhüm wakanyň taryhyny olardan soraýar. Olar Isa pygamberiň sözlerine salgylanyp, Dakýanus şanyň döwründe birnäçe adamyň onuň zulumyndan gaçyp gizlenendiklerini we şu ýakyn günlerde ene-de peýda boljakdyklaryny aýdýarlar. Şondan soň patyşa Emlihadan onuň ýaranlary hakda soraýar. Olaryň Rakym gowagyndadyklaryny bilip, hemme goşunlary, wezir-wekilleri bilen baryp, olara uly hormat edýärler. Soň «Eshabyl-kähf» patyşadan özleriniň şol gowakda galmaklaryna rugsat bermegini soraýarlar. Ol hem kabul edýär. Olar öňki ýatan erlerine barýarlar, şol pursatda-da Allatagalanyň emri bilen ölüm

perişdesi gelip, olaryň janyny alýar. Şol erde-de olary jaýlaýarlar. Olar ene-de kyýamatda oýanjakmyşlar.
Bu wakanyň taryhyny oňat öwrenen Magtymguly özüniň «Saçdylar» dien goşgusynda ony ýatlap şeýle ýazýar:
Dakýanus döwründe niçe kimerse,
Bir it bilen hemra bolup gaçdylar.
Şeýlelikde, bu waka yslam döwrüne degişli bolman, Isa pygamberiň ilkinji ýyllaryna degişli wakadyr. Soňky ýyllarda geçirilen gazuw işleri «Eshabyl-kähfiň» gizlenen gowaklarynyň Amman şäheriniň edi kilometr günortasynda erleşýän Raky:m (erli ilat ony Rekip diýip atlandyrýar) atly obadadygyny görkezýär.
«Kurъanyň» «Kähf» (№18) atly süresinde-de bu waka barada maglumat berlipdir.
Isa gelinçä, ol daýym,
Eshabyl-kähf ýatar gaýym.
ESHABYL-FIL (a. esha:b al-fi:l) اصحاب الفيل - 1) pil ýaranlary; 2) «Kurъanyň» bir ýüz bäşinji («Suraýy-fil») süresinde getirilen rowaýat. Ol rowaýatyň giňräk mazmuny şeýle: Emen patyşasy Zunuwasyň döwründe ewreýler bilen hristianlaryň arasyndaky gapma-garşylyk we duşmançylyk has güýçlenýär. Rim imperatory hemme erde ewreýlere azar berip başlaýar. Şu amalyň netijesinde örän täsipkeş ewreý patyşasy Zunuwas Emen obalarynda ýaşaýan hristianlary yzarlap ugraýar, şol obalaryň biri bolan Nejran obasynyň hristian ilatyny rehimsizlik bilen gyrýar, oba ot berýär. Diňe bir adam gaçyp gutulýar. Ol Rim imperatorynyň ýanyna baryp, ondan kömek soraýar. Imperator bolsa Hebeşe (Efiopiýa) patyşasy Nejaşa hat ýazyp, Nejran ilatynyň aryny almagy tabşyrýar. Netijede Nejaşy Emene goşun çekip, Zunuwasy eňýär. Ol ere bolsa özüniň Ebrehe Eşret atly serdaryny häkim edip belleýär. Ol Emende hristian dinini ýaýratmak ugrunda köp tagalla edýär. Emma köp ilatyň Mekgä zyýarata gidýändiklerini görüp, şolaryň öňüni almak ugruna çykýar. Şu maksat bilen Senga şäherinde uly bir ybadathana

(церковь) saldyryp, ony dürli bezegler bilen bezeýär. Emma ilat oňa hiç hili ähmiet bermän, ene-de Käbä (oňa şol döwürde «Beýtil-atyk» diýlipdir) zyýarat etmegi dowam etdirýär. Galyberse-de, Emen ilaty özleriniň mukaddes ybadathanalarynyň garşysynda başga bir ybadathananyň salynmagyna kine bildirip, bir gije ony hapalaýarlar. Bu işi kenana kabylasyndan bir adam erine etirýär. Netijede, Ebrehe gazaplanyp, Käbäni weýran etmäge kasam edýär. Ol uly goşun toplaýar, goşunyň öňünden birnäçe pili ugradýar. Ebrehe arap kabylalarynyň goşunlaryny derbi-dagyn edip, Mekgä golaýlaşýar. Şol zamanda kuraýş kabylasynyň ëlbaşçysy, Käbä zyýarata barýanlary suw bilen üpjün etmek işiniň jogapkäri Abdylmuttalyp ibn Haşym eken. Uruşda onuň-da iki ýüz düesini basyp alýarlar.
Ebrehe Abdylmuttalyby öz ýanyna çagyrýar, köp gürrüňden soň, onuň we ilatyň haýyşyny ret edip, Käbäni ýykmaga buýruk berýär. Abdylmuttalyp: «Men şu düeleriň eesi we Käbäniň-de öz eesi bardyr, ol ony gorar» diýýär. Şu gürrüňden soň Abdylmuttalyp Mekgä baryp, ilaty şäherden çykarýar, özi-de birnäçe adam bilen Käbä baryp, doga edýärler, hudaýdan kömek soraýarlar, Ebrehäniň goşunlarynyň ëk bolmagyny dileg edýärler. Soň ol Mekge ilaty bilen daga çykyp garaşýarlar. Ebrehäniň goşunlary we pilleri taýýarlanyp, Käbäni ýykmaga ugranlarynda, Allatagala olaryň üstüne ebabil (ser.) guşlaryny goýberýär. Guşlar çüňkleri we aýaklary bilen alyp baran ownuk daşlaryny olaryň üstüne ýagdyrýarlar. Netijede piller we goşun derbi-dagyn bolýar. Ebrehe-de ýaralanyp, Senga baranda aradan çykýar. Şeýlelikde, Käbäni Allatagala gorap saklaýar we kuraýş kabylasyny Mekgäniň hojaýynlygynda galdyrýar.
«Eshabyl-fil» wakasy dünýäniň geň we ajaýyp hadysalaryndan biri bolup, kuraýş neslinden uly bir pygamberiň dörejekdiginden habar berýärdi. Şoňa görä, birnäçe wagtlap Arabystanda şu waka taryhyň başlangyjy hasaplanypdyr. Bu waka 570-nji ýylda bolup geçipdir. Hut şu ýylda-da Muhammet pygamber dünýä inipdir. Taryhçylaryň we «Kurъana» düşündiriş ýazanlaryň aýtmagyna

görä, ebabil guşlarynyň taşlan daşlarynda mama we gyzamyk keselleriniň mikroby bolupdyr, şol keseller-de goşuny heläk edipdir.
«Kurъanyň» bäş aýatdan ybarat bolan bir ýüz bäşinji «Fil» («Pil») süresiniň manysy şeýle: «[Eý, biziň resulymyz, iberen pygamberimiz!], seniň hudaýyňyň pil ýaranlary bilen näme iş edendigini görmediňmi? (1). Olaryň [Käbäni ýykmak üçin] eden mekir we hilelerini puja çykarmadymy? (2), [We olary öldürmek üçin] olara topar-topar ebabil guşlaryny iberdi (3). Ol guşlar bolsa [ol goşunyň üstüne] palçykdan bolan daşlary zyňyp ýagdyrdylar (4). Şeýlelikde, olary owranan saman ýaly etdi [bedenlerini haýwan dişiniň astynda mynjyran samana öwürdi] (5).
Asmanda ýaratdy sekiz jenneti,
Alty müň binadyr, birdir kümmeti,
Içinde dört aryk, müsewwer ady,
Ebabil eshabyl-filge gowuşdy.
ESHAP (a. esha:b, bs. sa:hib) اصحاب - 1) dostlar, ýarlar, deňduşlar; 2) Muhammet pygamberi görüp, onuň bilen gürleşen adamlar. Köplük sanda bolsa-da dilimizde birlik san hökmünde hem ulanylýar we köplük san goşulmasyny kabul edip gelýär.
Sen göýä mähtap sen, eshabyň ahtar.
Resulalla aýdy: «Eshaplar, ýörüň,
Oglany uzadyň, bir pata beriň!».
ESHAR (a. esha:r, bs. seher) اسحار - ser. säher.
ETAGAT (a. ita:’at) اطاعت - ser. itagat.
ETWAR (a. etwa:r, bs. tawr) اطوار - ser. töwr.
ETGEN اتگن - eden; «etmek» işliginiň gadymy ortak işlik formasy; jebir etgen kişi – zulum eden adam.
Munda jebr etgen kişi, ol günde bolgaý rusyýa,
Her kişi zor eýleýip alsa bu gün, bergeý saba.
ETGEÇ اتگچ - edip; «etmek» işliginiň gadymy hal işlik formasy.
Hezret Aly etgeç älemge dawy,
Kapdan Kaba düşdi hezretiň çawy.

Adan şahy etgeç Lahura azmy,
Gaýdyp, yzyn tapmaz tagamny, duzny.
ETGÜJI اتگوجی - ediji, edýän; jebir etgüji – zulum ediji, zor edýän.
Jebr etgüжі soltan – ýakujy otdan,
Bahyldan dileseň, sowukdyr buzdan.
ETEK اتك - 1) geýimiň aşak gyrasy, syn; 2) çet, bir eriň (ýurduň, şäheriň, dagyň) gyrasyna sepleşip gidýän eri; 3) bir zadyň, beýikligiň düýbüne degip duran er, üsti.
Bular beýle diýgeç, erimden turdum,
Ýüwrüp, elim etegine etirdim.
ETIBBA (a. etibba:ъ, bs. tebib) اطبّاء - ser. tebip.
ETLI اتلی - 1) eti bolan, eti köp; 2) et atylan, et salnan; et bilen taýýarlanylan; etli-ganly – arryk däl, hor däl, semiz, göze doly görünýän.
Bir ýar bergil, etli-ganly,
Köňli giň, göwsi meýdanly.
ETLI-GANLY (etli ga:nly) قانلی - اتلی - ser. etli.
ETMEK اتمك - amala aşyrmak, ýüze çykarmak, erine etirmek; taýýarlamak, ýasamak; kömekçi işlik hökmünde hereketi aňladýar; dat etmek – gygyrmak; şikaýat etmek.
Ulaşmaganlar gama,
Şükür etmez bu deme.
Telmürip, dat etse, gulak tutmaz sen,
Ýyglap, ýaş dökene rehim etmez sen.
ETRAP (a. etra:f, bs. taraf) اطراف - ser. tarap.
Etrapymy duman aldy,
Gelendir gahry dilberiň.
Käbe etrapynda, Şamda, Yrakda.
ETREK اترك - 1) Eýranyň häzirki Horasan oblastynda bolan Hezar mesjit (Müň metjit) daglaryndan gözbaşy alyp gaýdýan derýanyň ady. Ol Büjnürt şäheriniň demirgazygyndan geçip, günbatara uzalyp gidýär. Etregiň bir bölegi Eýran bilen Türkmenistanyň araçägini emele getirýär. Onuň uzynlygy 706

km. bolup, şondan takmynan 70 km. Türkmenistanyň territoriýasynda erleşýär; 2) Türkmenistanyň günbatar raýonlarynyň biri; 3) Etregiň adynyň gelip çykyşy barada dürli çaklamalar bar. Käbir alymlaryň pikirine görä, Etregiň gadymy ady Oh bolmaly, çünki antik döwürde Kaspi (ýa-da Girkan) deňziniň gündogarynda diňe Oh derýasynyň ady tutulýar. Türki taýpasy bolan ohlu taýpasy-da şol etrapda ýaşapdyr; 4) HI asyrda ýaşap geçen meşhur alym-filolog Mahmyt Kaşgary özüniň «Diwany-logat-at-türk» atly işinde bu sözüň manysyny «reňki sar adam» diýip düşündirýär; 5) Wenger alymy G.Wamberi «Orta Aziýa syýahat» dien kitabynda «etrek» sözüne «türk» sözüniň arap dilindäki köplük sany bolan «etrak» sözünden diýip düşündiriş berýär. Şu manyda alynsa, ol söz «esgerler» we «demir kaska» dien düşünjäni aňladýar; 6) bu sözi «atrau» dien söz bilen baglanyşdyrmak islän awtorlar hem bar; 7) Magtymgulynyň önüp-ösen ýurdunyň ady. Bu hakda şahyr şeýle ýazýar:

Bilmeen soranlara aýdyň bu garyp adymyz,
Asly – gerkez, ýurdy – Etrek, ady Magtymguludyr.

ETHAR (a. etha:r, bs. ta:hir) اطهار - päkler, arassa adamlar, päk ynsanlar; fuzundyr ethar – arassa, päk adamlar köpdürler.

Akyldan bidertler fuzundyr ethar.

EFAGANA (p. efa:gane, bs. efga:n) افاغنه - ser. efgan.

EFGAL (a. ef’a:l, bs. fi’l) افعال - pygyllar, işler; ser. pygyl; bet efgal – erbet işler; gm. günäler; efgaly huplar – oňat iş edýän adamlar, gowy häsietli adamlar.

Kerim-a, gün-günden kem boldy howpum,
Demademden artdy bu bet efgalym.
Ataşa-dowzaha bolar giriftar,
Efgaly huplara ýardyr bu roza.

EFGAN (p. efga:n, ks. efa:gane) افغان - 1) nala, agy, eňreme, pygan (ser.), peryat (ser.); bu söz «fegan» görnüşinde-de ulanylýar. Türkmen diline «pygan» şekilinde giripdir; ser. pygan; 2) Owganystanda ýaşaýan bir kowumyň ady, owgan,

owganystanly, olara «efagana» hem diýilýär; efgan çekmek – eňremek, ah çekmek. Şeýle köplük san arap diliniň kadasy boýunça ýasalypdyr.
Ahy çoh, efgany çoh, bir köe aşyk bolmuşam.
Çeker men nala-ýu efgan.
Şuruş-u efganda şeýda bilbiller.
EFGAR (p. efga:r, fega:r) افگار//فگار - 1) ýaraly, biçäre, hor; 2) ýadaw; gaýgyly, ynjan, gaharly; efgar bolmak – gaýgyly bolmak, biçäre bolmak.
Ger goluňdan gelse, bir gamgyn köňülni şat kyl,
Kim saňa taňla ýürek efgar bolmasdan burun.
[2]ýüm-de weýran boldy,
Şunça bolup men efgar.
EFGARA (p. efga:re) - biçäre, gaýgyly; ser. efgar. Bu söz şahyryň iki tomlugynda (1983) «efkara» (pikirler) diýlip, nädogry berlipdir.
Dünýäde röwşen gözüň enduhgin boldy başyň,
Diýgeç ol dem ah urup, efgara bolgan naskeş.
EFGY (a. af'y:) افعى - ser. afgy.
EFGÄR (p. efga:r) - ser. efgar.
EFZUN (p. efzu:n, fozu:n) افزون//فزون - 1) köp, zyýat, kän, artyk; köpräk; 2) başga bir sözüň yzyndan gelende, «köpeldýän, artdyrýan we köpelýän, artýan» manylary berýär, gysgalan formasy: fuzun (ser.); efzun bolmak – köp bolmak, köpelmek, artmak.
Ysýan efzun boldy, egsildi sogap.
EFKAR (a. efka:r, bs. fikr) افكار - ser. fikr we pikir.
EFLAK (a. efla:k, bs. felek) افلاك - ser. pelek.
Gel, bu gün, Magtymguly, hem sözlegil efgan bile,
Çarhy-eflak gerdişinden boldy bagrym gan bile.
EFLATUN (a. Efla:tu:n) افلاطون - asyl ady Aristokles, gadymy grek idealist filosofy. Sokratyň şägirdi we Aristoteliň mugallymy. Ol biziň eramyzdan 427 ýyl ozal Afina şäherinde eneden doglupdyr. Ýigrimi ýaşynda Sokratdan sapak alýar (sekiz ýyllap).

Ol aradan çykandan soň Afinany terk edip, Müsüre, Italiýa syýahat edýär, Цiцiliýanyň hökümdary oňa gazap edýär hem-de esir hökmünde ony satýar. Şeýlelikde, Eflatun birnäçe wagtlap gul bolup ýaşaýar. Iň soňunda ony dostlarynyň biri satyn alyp azat edýär. Şondan soň ol Afina gaýdyp gelýär we özüniň meşhur Akademiýasyny (mekdebini) döredýär, şonda bolsa ömrüniň galan kyrk ýylyny oglan okatmak bilen geçirýär, köp şöhrat gazanýar. Ençeme okuwçylar onuň Akademiýasyna ýüzlenipdirler. Eflatun biziň eramyzdan 347 ýyl ozal segsen ýaşynda aradan çykypdyr. Ol syýasat we ýurdy dolandyrmak barada ençeme eserler galdyrypdyr. Olaryň has meşhury «Respublika» atly kitabydyr. Şonda awtor özüniň ideal hökümetini wasp edýär. Ençeme alymlar Eflatunyň eserlerine düşündiriş ýazypdyrlar. Bu at Magtymgula degişlidigi takyk däl bir goşguda duş gelýär.
Eflatun, Aristu ötdi dünýäden,
Isgenderni ere saldy bu dünýä.
EFRADY-MENNA (a. efra:d-e menna:) افراد منا - öwlüýäleriň bir topary, olar üç sany bolýar, özleriniň ahlak päklikleri we pygambere doly eerendikleri zerarly kutbul-aktabyň ygtyýaryndan daşda durýarlar.
Efrady-menna diýr bulardan başga,
Halky melamata ýakyp otyrmyş.
EFRAT (a. efra:d, bs. ferd) افراد - ser. fert.
EFSUN (p. efsu:n) افسون - 1) jady, owsun; 2) hile, aldaw; 3) azaýymhonlaryň we jadygöýleriň jady edýän wagtlary aýdýan sözleri, okaýan dogalary; efsun urmak (okamak) - jady etmek, jadylamak.
Her kimiň kim, derdi bolsa madarzat,
Efsun okyp, ara gelmez em bile.
Efsun urup, hüthütni inderdigim bilmezmiň?
Pelek bize egri bakyp,
El uzadyp, efsun okyp.

EFSURDA (p. efsorde) افسرده - 1) tutuk, gaýgyly, gamly, tukat; 2) solan; doňan; efsurda eýlemek – tukatlandyrmak, gaýgylandyrmak; soldurmak.

Taňla magşar naskeşni bir ere eltgeý huda,
Eýlegeý efsurda derd-u belaga mübtela.

EFSUS (a. efsu:s) افسوس - 1) Dakýanusyň höküm süren şäheri; 2) haýp, aýpyň gelmeklik; ah, örän haýp.

EFЪAL (a. ef’a:l, bs. fi’l) افعال - ser. efgal.

EHRAÇ (a. ihra:j) اخراج - ser. yhraç.

EHTIDA (a. ihtida:ъ) اهتداء - ser. ihtida.

EHTIMAM (a. ihtima:m) اهتمام - ser. ihtimam.

EŞEK اشك - 1) gylýallar maşgalasyndan bolan boýy pes, ýüzi uly, gulaklary uzyn ýük çekýän haýwan; 2) gm. sögünç, gargyş; akmak; nadan, akylsyz; eşek asly daş - «Kysasyl-enbiýa» kitabynda aýdylyşyna görä, şeýtan How enäni azdyrmaga synanyşyp, Adam atanyň bir ýana giden mahaly özi bilen ýakynlaşmaga mejbur etmek islänmiş. How ene şonda bir uly daşyň üstüne köýnegini «Ynha men» diýip, özi şol daşyň aşagynda bukulanmyş. Şeýtan ynanyp, şol daş bilen ýakynlaşanmyş we ondan hem eşek önenmiş». Magtymguly, ine, şu rowaýaty göz öňünde tutup şeýle ýazýar:

Eşek aýdar, aslym daş,
Hyzmat bilen bagrym baş.
²z ýanynda bedewden
Eşek özün eg saýar.

EŞJAR (a. eşja:r, bs. şejer) اشجار - ser. şejer.

EŞITMEK اشیتمك - 1) eşidiş organy arkaly kabul etmek, gulaga ilmek; 2) bir habary, maglumaty bilmek; 3) diňlemek, gulak asmak; 4) eşidiş ukyby bolmak.

«Magtymguly» diýip adym tutsalar,
Gören göz jort atar, eşden gulaga.

EŞK (p.) اشك - 1) gözýaş, aglananda gözden dökülýän suwuklyk; 2) damja, suw damjasy; eşk aby – gözýaş damjasy, gözýaş suwy.

Eşk abyn joşduryp, bu dagy-daşlar aglady...,

Aýdyýar Magtymguly, bu pyrkatyň görgeç resul;
eşki-girýan – aglaýanyň gözýaşy; aglanýan wagtda akýan gözýaş damjalary.
Badasyn noş eýläp, gitdim huşumdan,
Gam dideden eşki-girýan getirdi;
eşk rowan olmak – gözýaş akmak.
Eşk gözden rowan oldy;
eşki-nedamat – puşman etmeklik gözýaşy, ökünmeklik gözýaşy.
Gussa bile däne-däne gözüňden
Eşki-nedamatyň akança bolmaz.
EŞK ABY (p-t. eşk a:by) اشك آبی - ser. eşk.
EŞKI-GIRÝAN (p. eşk-e gerýa:n) اشك گریان - ser. eşk.
EŞKI-NEDAMAT (p-a. eşk-e neda:met) اشك ندامت - ser. eşk.
EŞRET (a. aşret) عشرت - ser. aşret; eşretli – keýpli, sapaly; eşret sürmek – keýp çekmek.
Bir eşretli mekan barmy?
Döwlet ber, eşret sürmäge.
EŞÝA (a. aşýa:, bs. şeý’) اشیاء - zatlar; ser. şaý I; möwjuda gelen eşýa – dörän zatlar. Bu söz köplük sanda bolsa-da dilimizde birlik san hökmünde ulanylýar.
Älem sunguňa möwjut, möwjuda gelen eşýa.
Her eşýadan ýar jemaly eks etdi,
Ap kaýsydyr, şerap kaýsy, bilmedim.
EÝA (p. eýa:) ایا - eý; ýüzlenme, seslenme harpy. Arapçasy ýa: (یا).
Gujaklar «oglum» diýp, Adam pygamber,
Ybraýym Halyl diýr, eýa biribar!

- Ä -

ÄWMEK (ä:wmek) اومك - howlukmak, gyssanmak, alňasamak.
Äwmek erer ol şeýtandan,
Sabyr eýlemek rahmandan.
ÄGEH (p. a:geh) آگه - ser. ägä.

ÄGÄ (p. a:ga:h) آگاه - 1) äşgär, aýan, belli, mälim; 2) habarly, maglumatly; 3) gm. düşünjeli, gözъetimli; oýa; ägä bolmak – habarly bolmak; habardar bolmak; gysgalan formasy: ä:geh.
Ile – pynhan, haka – ägä.
Halk bolup andan ägä.
Her demde ägä bol, gaflat getirme.
Bary andan ägä boldy.
ÄGÄH (p. a:ga:h) - ser. ägä; gysgalan formasy: ägeh.
ÄKIS (a. eks) عكس - ser. ekis.
ÄLEM (a. a:lem, ks. awa:lim) عالم - 1) çarhy-pelek, asmandaky hemme planetalar birligi, jahan, dünýä; 2) eriň ýüzi; 3) halk, ynsanlar; 4) jemgyet; jemagat.
Älemni ýaratgan subhan, şypa ber.
Älem elin çoýar, görse odumy.
Köňlüm istär, gezsem dünýä, älemi,
Ganatym ëk, uçabilmen, neýläýin!;
älem-jahan – bütin dünýä, er-gök.
Köňül aýdar, keşt edip,
Älem-jahany görsem.
Ummaty-pygamber uýdy «Kurъana»,
Habybym nur saldy älem-jahana.
ÄLEM ATA عالم آتا - Gözli atanyň neslinden bolan Garababanyň lakamy, öwlüýäleriň biri.
Gara älem ata, ýa halat nebi,
Gözli ata, Baba Selman, şypa ber!
ÄLEM GENJI (a-p-t. a:lem genji) عالم گنجی - ser. genç.
ÄLEM-JAHAN (a-p. a:lem jaha:n) عالم جهان - ser. älem.
ÄMENNA (a. a:menna:) امنّا - iman getirdik, ynandyk; ämenna satdakna – iman getirdik, ynandyk we tassykladyk (boýun egmek we teslim bolmak ýagdaýynda aýdylýar).
Ämenna, saddakna mahşar günleri,
Bir gün alnymyzdan gelse gerekdir.
ÄMENNA SATDAKNA (a. a:menna: saddakna:) امنّا صدّقنا - ser. ämenna.

ÄMIN (a. a:mi:n) امين - ser. amin.
Säher turup, doga kyl, «Ämin!» diýsin perişde,
Ne bardyr gapyl ýatyp, bihuda oturyşda.
ÄMSEM امسم//اپسم - 1) lal; 2) dyman, dymyp oturan; 3) aljyran, geň galan, özüni ýitiren; ser. ümsüm.
Bilseň hoş güftar açawer,
Bilmeseň ämsem geçewer.
ÄPET (a. a:fet) آفت - ser. apat.
ÄR (ä:r) أر - 1) ýan ëldaş, ýassykdaş, aýalyň adamsy, ýan ëldaşy, aýal bilen nikalaşyp ýaşaýan adam; 2) gm. mert, edermen, batyr; 3) öwlüýä, pir.
[2]züne hormat getiren,
Ärniň hyzmatyn bitiren.
«Habar biýrmiz saňa pursat jaýynda,
Şol erde ärler bar, görgül!» diýdiler.
Är ýigidiň mert ëldaşy gerekdir.
ÄRLIK (ä:rlik) أرليك - edermenlik, mertlik, batyrlyk.
Bir-birini çapmak ermes ärlikden,
Bu iş şeýtanydyr, belki, körlükden.
ÄRMIŞ (ä:rmiş) أرميش - är eken; är diýip, mert diýip.
Obasyna ärmiş diýp baranym,
Etegne el ursam ... çykypdyr.
ÄTIBAR (a. y'tiba:r) اعتبار - 1) ynam, ynanç; 2) ähmiet berme; 3) hormat; 4) ybrat alma, pent alma; 5) bir zady gowy hasap etmek; ser. ygtybar.
Ätibaryň ëkdur, sözüň ýalandyr.
Ýüz tümenlik sözüň şaýa almazlar,
Her kişiniň ätibary bolmasa.
ÄTMEK (ä:tmek) أتمك - 1) ädim ätmek, ätlemek; 2) öňe aýak basmak, ýöremek, gitmek.
Adam ogly, özüň bilmeý,
Gedem-gedem ädejek sen.
ÄHALY (a. aha:li:, bs. ahl) اهالى - ser. ähl.
ÄHDI-WEPA (a. ahd we wefa:) عهد و وفا - ser. äht.

ÄHDI-PEÝMAN (a-p. ahd we peýma:n) عهد و پیمان - ser. äht.
ÄHEŇ (p. a:heng) آهنگ - 1) heň; owaz, ses; mukam, saz; 2) niet; äheň kylmak – 1) owaz etmek, saz çalmak; 2) niet etmek.
Sebze içre sandywaç ýüz tilde kylar äheň,
Zemin hyzyrpuş olup, gül bitirmiş reňbe-reň.
ÄHKAM (a. ahka:m, bs. hokm) احکام - ser. höküm.
ÄHL (a. ahl, ks. aha:li:) اهل - 1) bir işe ýa-da ere degişli bolan adamlar; 2) maşgala, är-aýal, maşgalanyň ýa-da taýpanyň agzalary; 3) laýyk, mynasyp; 4) bir erde ýaşaýan adamlar; 5) bir işiň, hünäriň eesi; ähli-beýt – 1) maşgala çlenleri; 2) gm. Muhammet pygamberiň maşgalasy, nesli.
Ähli-beýtiň, ýyglaşarlar, nalasy arşa etip;
gam ähli – gamlylar, tukatlar.
Paýy-bent oldum o gün gam ähliniň duzagyna;
ähli-destar – başyna selle oranýar, ahunlar, pirler.
Ne derwüş men, ne molla, ne sopy ähli-destar...
Köýdüm, bişdim, ýar-dostlar, örtendim, eda boldum;
ähli-dil – sufizmiň tarapdary, tüýs ýürekden sopuçylyga berlen.
Ähli-dil dünýäden özün gutardy;
ähli-kanyg – kanagat edýänler, gözi doklar, az zada razy bolýanlar.
Mynapygyň köňli saht seňistandan,
Ähli-kanyg meňzär bahry-ummana;
ähli-zulum – zulum edýänler, zalymlar, zulumyň tarapdarlary.
Diýdim: «Ähli-zulum ne taýpa durur»,
Diýdi: «Gürgdür, itdir, pişikdir, şagal»;
ähli-hal – sufizmiň tarapdary, sopy, sufizmiň wekili.
Ähli-hal bolsam, dier men: «²zge haly neýlerem,
Bu sowulmaz derdi-ýu galmagaly neýlerem».
Edi derwüş - ähli-hal,
Ispendiýar, Rüstem Zal;
ähli-sünni – 1) sünniler, sünni mezhebiniň tarapdarlary; 2) bu erde türkmenler manysynda gelýär, çünki türkmenler-de sünnidirler.

Ähli-sünni namys edip gelerler,
Galaň ýykyp, bagyň bibat kylarlar.
ÄHLI-BEÝT (a. ahl-e beýt) اهل بيت - ser. ähl.
ÄHLI-DESTAR (a-p. ahl-e desta:r) اهل دستار - ser. destar we ähl.
ÄHLI-DIL (a-p. ahl-e dil) اهل دل - ser. ähl.
ÄHLI-ZULUM (a. ahl-e zolm) اهل ظلم - ser. ähl.
ÄHLI-KANYG (a. ahl-e ka:ny’) اهل قانع - ser. kanyg we ähl.
ÄHLI-SÜNNI (a. ahl-e sonni:) اهل سنّى - ser. ähl.
ÄHLI-HAL (a. ahl-e ha:l) اهل حال - ser. ähl.
ÄHLI-YRFAN (a. ahl-e yrfa:n) اهل عرفان - ser. yrfan.
ÄHT (a. ’ahd, ks. ohu:d) عهد - 1) wada, karar, şert, söz berme; 2) kasam, peýman (ser.); 3) dostluk; aman; 4) zaman, döwür; äht baglamak – karar etmek.
Mynapyk äht baglap, ähdinde dursa.
Aýdadyr Magtymguly, ähdiň ýalan, ëkdur wepaň;
ähdi-peýman – wada we karar.
Haramydyr, haramzada, näkesdir,
Bir ähdi-peýmanda durmaz, ýaranlar!;
ähdi-wepa – wada we berlen sözde tapylmaklyk.
ÝAlandyr, ynanmaň, ähdi-wepasy,
Pelek elip kaddym duta eýledi.
ÄŞGÄR (p. a:şka:r) آشكار - açyk, aýan, belli, mälim, meýdanda; äşgär etmek (kylmak) – mälim etmek, aýan etmek, meýdana çykarmak.
Keşf edip ylmy-ledunny, ähli-yrfan eýlegil,
Bihabar dillerge syr äşgär eden, rebbim jelil.
ÄŞGÄRA (p. a:şka:ra:) آشكارا - açyk, aýdyň, äşgär.
Ol zalymdan meniň arymny aldyň,
Zorlugyň äşgära boldy, dostlar heý.
ÄŞIGÄR (p. a:şka:r) - ser. äşgär.
ÄŞKÄR (p. a:şka:r) - ser. äşgär.
Kany sandyk, hokga, lagl-u göwherler,
Hemme salyp, äşkär, nahan geçipdir.

- ÝU -

ÝUWDARHA (ýu:darha:) یودرها - 1) her bir zady ýuwudyp bilýän mifiki ýylan; aжdarha; 2) gm. doýmaz-dolmaz, açgöz.
Bu panyga nazar kylsaň,
ÝUwdarha - jahan görüner.
ÝUWMAK (ýu:mak) یومق - 1) arassalamak, suw bilen tämizlemek; 2) gm. aýyrmak, aklamak, günäden çykmak; günäsiz etmek.
Aby-towpyk ýuwup jesedim nawyn,
Hümmet bile ötsem ybadat zawyn.
ÝAzygymny ýada salyp,
Ýüzüm ýuwsam ýaşlar bile.
ÝUWUTMAK یویتمق - 1) bogazdan aňryk geçirmek; 2) zor bilen basyp almak; 3) çydam edip dymmak; 4) kabul etmek, ynanmak.
Güne gargyş eden sary kelpeze,
Dem çekedir aжdarhany ýuwtmaga;
gussa ýuwutmak – gam çekmek, gaýgylanmak.
Işi gussa ýuwtmakdyr,
ÝAman bilen gardaş bolan;
gahar ýuwutmak – gaharyňy saklamak, çydam etmek.
Şirke şöhrat bermek şeýtanyň ýary,
Gahryň ýuwtmak erer rahmanyň käri.
ÝUKA (ýu:ka) یوقه - 1) inçe, näzik, galyň bolmadyk; 2) gm. gelşikli, owadan, nepis; 3) az geýimli, az geýnen; ýuka ser – biperwaýlyk, garagollyk, özbaşdaklyk.
Gider boldum ýigitlikde ýör bilen,
Her ýana çapyp men ýuka ser bilen.
ÝUMMAK یوممق - 1) ýapmak, sepşirmek, açyk zady ýapmak, gapmak; 2) gm. görmezlige salmak;
Halal-haram her ne tapsaň,
Gözüň ýumup ýuwdajak sen.

ÝUMRUK يومروق - 1) eliň barmaklary ýumlandaky şekili, görnüşi; barmaklary ýumlan penje; 2) ýumruk zarbasy, ýumruk bilen urma.
Oraksyz orar sen, tygsyz keser sen,
ÝUmruksyz ýüzer sen, ýüpsüz asar sen.
ÝUMRUKLAMAK يومروقلامق - 1) ýumruk bilen urmak; ençmek; 2) gm. gargamak, gargyş etmek.
Gähi er ýumruklar, gähi külleri,
Ärin görebilse, tilsiz-lal bolar.
ÝUMRULMAK يومرولمق - 1) ýykylmak; döwülmek, bozulmak, weýran bolmak; 2) gm. dargamak, ýykylmak.
Niçe wagtdan bäri iýr sen, doýmar sen,
Ýykylgyn, ýumrulgyn, loly dünýä heý!
ÝUMULMAK يومولمق - 1) ýapylmak, ýumuk görnüşde bolmak, baglanmak; 2) gm. ölmek.
Alla ýady bilen tirik bolan dil,
Göz ýumulmak bilen köňül ýatmaz hiç.
ÝUMUŞ يوموش - 1) tabşyryk, birine tabşyrylan iş; buýruk; 2) gönükme.
Bir ýumuş buýraňda, ýüzüni asar,
Işik-işik gezer, balagny basar.
ÝUNAN (a. ÝU:na:n) يونان - Greцiýanyň gündogar ýurtlarynda ulanylýan ady. Paýtagty Afina şäheridir. ÝUnan günorta Ewropada erleşip, Balkan ýarymadasynyň günorta bölegini we Еже (Egeý) deňziniň birnäçe adasyny öz içine alýar. Ol ÝUgoslawiýa, Bulgarystan, Türkie, Albaniýa ýurtlarynyň aralygynda erleşýär. ÝUnanyň asyl ady Helasdyr. Ol iň gadymy ýurtlaryň biri hasaplanýar, biziň eramyzdan bäş asyr ön dünýäniň iň uly döwletleriniň biri bolupdyr. ÝUnandan Gomer, Sofokl, Geredot, Sokrat we Platon (Eflatun) ýaly meşhur şahyrlar, filosoflar we taryhçylar döräpdir. Eýranyň ahamenidler (hehameneşiler) dinastiýasynyň patyşalary ýunanlylar bilen birnäçe gezek urşup, onuň käbir şäherlerini basyp alýarlar. Biziň eramyzdan 338 ýyl ozal ÝUnany Makadoniýa patyşalary

eeleýärler. Biziň eramyzdan 146 ýyl öň bolsa, rimliler ony basyp alýarlar. Rim gündogar we günbatar imperatorlyklara bölnende, ÝUnan gündogar Rim imperatorlygyna degişli bolýar. 1453-nji ýylda bolsa, Osmanly imperatorlygynyň sostawyna geçýär. 1830-njy ýylda halkyň dokuz ýyl göreşi netijesinde ÝUnan özbaşdaklyk gazanýar. 1925-nji ýylda ol respublika bolýar. Emma 1935-nji ýylda ene-de ÝUnanda monarhiýa dikeldilýär. 1940-njy ýylda Germaniýa, Italiýa goşunlary onuň territoriýasyna girýärler, 1943-nji ýylda-da çykmaga mejbur bolýarlar. ÝUnan (Greцiýa) ene-de özbaşdak döwlet bolýar; ÝUnan zemin – Greцiýa ýurdy, ÝUnan ýurdy.

Tört müň farsah Emen, bir müň-de Bulgar,
Zemini-ÝUnan hem bolar ek hezar.

ÝUNUS (a. ÝU:nos) يونس - «Kurъanda» we «Töwratda» ady tutulan bir pygamberiň ady. Ol Palestinada önüp-ösýär, hudaý tarapyndan Neýnewa (aýsorlaryň Tigr (Dejle) derýasynyň kenarynda erleşen paýtagty) şäheriniň ilatyny butparazlykdan el çekip, Allatagala uýmaga çagyrypdyr. Ol Huwt pygamberiň neslinden, Mettanyň ogly, ejesi bolsa beni-ysraýyldan (ewreýlerden) bolupdyr. Neýnewa ilaty ÝUnusyň çagyryşyny kabul etmän hem-de oňa azar berendikleri üçin, ol öz kowumyny Allanyň gazabyndan gorkuzýar, özi-de gahar edip, şäherden çykyp gidýär, deňizden aňry geçmek üçin gämä münýär. Deňziň ortasyna baranlarynda tupan turup, gäminiň gark bolmak howpy döreýär, ëlagçylar gorkýarlar, gämini eňletmek üçin bir adamy deňze taşlamaly bolýar. Ëlagçylar üç gezek bije çekýärler, her gezekde-de bije ÝUnusyň adyna çykýar. Ol bu işde bir syryň bardygyny aňýar, şoňa görä, özüni deňze taşladýar. Allatagalanyň emri bilen ÝUnusy bir balyk ýuwudýar. Ol balygyň garnynda-da Allany ýatlap doga edýär. Soň balyk ony deňziň kenaryna çykarýar. Şonda Allatagaladan wahý gelip, ÝUnusyň yzyna, öz kowumynyň arasyna barmagy talap edilýär, çünki şol wagta çenli eýýäm ol kowum butparazlykdan el çekip, hudaýa iman getiren ekenler. ÝUnus öz ýurduna öwrülip gelýär. Gelip görse,

hakykatdan-da, kowumy hudaýa iman getirip, butparazlykdan el çeken ekenler. ÝUnusyň «Zünnün» («Balyk eesi») we «Sahybyl-huwt» («Balyk eesi») dien lakamlary bar. ÝUnusyň ady kitaby bolan dinlerde ÝUna, kakasynyň ady-da Emtaýdyr.
«Kurъanyň» dördünji («Nisa»), altynjy («Engam»), onunjy («ÝUnus») we otuz edinji («Saffat») süreleriniň tertip boýunça 163-nji, segsen altynjy, togsan sekizinji we ýüz otuz dokuzynjy aýatlarynda ÝUnusyň ady agzalýar. Şular bilen birlikde, «Enbiýa», «Kalam», «Saffat» süreleriniň tertip boýunça segsen edinji, kyrk sekizinji we ýüz kyrk ikinji aýatlarynda onuň ady tutulmazdan, ol barada maglumatlar berlipdir.
ÝUnus balygyň garnynda
«Ente subhan» okyp geçdi.
El-aýagyn baglaýyp, ÝUnusny derýa atdylar,
Niçe wagt tagat çekip, «Huw!» diýdi bir balyk bile.
ÝURT (ýu:rt) یورت - 1) öýüň we obanyň oturym üçin taýýarlanýan eri; 2) ülke, er, doglan er, watan; 3) öý, ýaşalýan er, mesgen.
Horezm ýurdunda ýatan jananlar,
Ismi Mahmyt - är päliwan, şypa ber!
ÝAkut ýurt etdi Kengany,
Ogludyr Müsür soltany.
ÝUSUBY-SYTDYK (a. ÝU:sif-e Syddy:k) یوسف صدّیق - ser. ÝUsup.
ÝUSUP (a. ÝU:sif) یوسف - 1) dini rowaýatlara görä, ÝUsup ibn ÝAkup ibn Ishak ibn Ybrahym ewreý pygamberleriniň biri, lakamy Sytdyk, ÝAkubyň on ikinji ogly. Ol biziň eramyzdan 1745 ýyl ozal eneden bolýar we biziň eramyzdan 1635 ýyl ozal Müsürde aradan çykýar. ÝUsup Binýamin bilen bir eneden bolupdyr, ejeleriniň ady Rahyladyr. ÝAkup öz ogullarynyň arasyndan ÝUsuby beýlekilerinden has gowy görýär, çünki ÝUsup on iki ýaşyndaka ejesi Rahyla aradan çykýar we ene mährinden mahrum galýar. Şu sebäpli, ÝAkup oňa örän mähribanlyk edip, söýgi bildirýär. Bu ýagdaý ÝUsubyň

doganlarynyň oňa göriplik etmeklerine sebäp bolýar. «Kurъanda» we «Töwratda» aýdylyşyna görä, doganlary ÝUsuby düze oýnamaga äkidenlerinde guýa taşlaýarlar, kakalaryna bolsa «ony gurt iýdi» diýip ýalan sözleýärler. Emma şol etrapdan geçip barýan bir kerwen ÝUsuby guýudan çykaryp, Müsüre eltip, bazarda satýarlar. Ony Müsür ezizi, ýagny malie ministri Putifar satyn alýar. Müsür eziziniň aýaly Züleýha ÝUsuba aşyk bolýar. Emma ÝUsup onuň yşkyny ret edýär, öz hojaýynyna hyýanat etjek däldigini aýdýar. Netijede, ÝUsup zyndana taşlanýar. Ol özüniň päkligi, sabyrlylygy arkaly zyndandaka Allatagala tarapyndan pygamberlik derejesine bellenýär. Zyndanda adamlary Allatagala uýmaga çagyrýar. Türmede oturan iki adamyň düýşüni ërup, olardan biriniň zyndandan çykjakdygyny, beýlekisiniň öldüriljekdigini öňünden aýdýar. Şondan soň ÝUsup Müsür patyşasynyň gören düýşüni dogry ërandygy we edi ýyl gurakçylyk boljakdygyny öňünden aýdanlygy sebäpli, şa ony türmeden boşadyp, öz weziri edip belleýär. Gahatlyk bolanda ÝUsubyň doganlary azyk agtaryp Müsüre barýarlar. ÝUsup dogany Binýamini alyp galýar. Iň soňunda bolsa, hemme doganlaryny Müsüre çagyryp, özüniň ÝUsupdygyny olara mälim edýär, gözleri kör bolan kakasynyň gözleri açylýar. ÝUsup kakasy ÝAkuby, öz kowumyny Müsüre eltip, olary Sina ýarymadasynyň golaýynda erleşdirýär. ÝAkubyň perzentleri Müsürde galýarlar, şol wagtda ÝAkuba Ysraýyl (ibriçe hudaýyň bendesi diýmek) diýleni üçin, onuň nesline Beni-Ysraýyl diýlipdir. Olaryň sany günsaýyn artýar, Musanyň döwründe hat-da olaryň sany köp müňden-de geçýär, emma häkimiet olaryň elinde bolmaýar, Pyrgaunyň döwründe köp kynçylyklar çekýärler. ÝUsup 110 ýyl ýaşap dünýäden ötýär. Onuň jesedini mumyýalap saklaýarlar. Haçan-da Beni-Ysraýyl Musa bilen bilelikde Müsürden gidenlerinde, ÝUsubyň jesedini-de özleri bilen alyp gidýärler. «Töwratda» aýdylyşyna görä, ÝUsup Efraýym ülkesiniň Nablos şäherinde jaýlanypdyr.

ÝUsup örän görmegeý we asylly ýigit bolupdyr, şoňa görä, onuň ady owadanlygyň simwoly hökmünde Gündogar edebiýatynda şöhrat gazanypdyr. ÝUsubyň başdan geçirenleri barada «Kurъanyň» on ikinji «ÝUsup» atly süresinde doly maglumat berlipdir. Ol hakda «Engam» (4-nji süre) we «Gafyr» (40-njy süre) atly sürelerde-de aýdylýar; ÝUsuby-Sytdyk – dogruçyl ÝUsup, sözünde durýan we hiç haçan wadasyndan dänmeýän ÝUsup; 2) rowaýatlaryň käbirinde «ÝUsup» sözi ajamy (pars) sözi hasaplanýar, käbirinde-de arap sözi diýilýär hem-de arapça «esef» sözünden alnan hasaplanýar. Ol köp gaýgy-gam çekeni üçin, şu at bilen şöhratlanýar. Käbiri ÝUsufy ibri sözi hasaplap, manysyny-da «eňiji» diýip belläpdir.

ÝUsuby-Sytdyk niçe ýyl zähmet-zyndan çekip.
Hezret-ÝUsupny beýan eýläli.
Gardaşlary ÝUsup deýin janana,
Rowa görmediler jaýýň ýagşysyn.

ÝUSUP JEMAL (a. ÝU:sif jema:l) يوسف جمال - ser. jemal.

ÝUSUP JEMALY (a. ÝU:sif jema:ly) - ser. jemal.

«ÝUSUP-ZÜLEÝHA» (a. ÝU:sif we Zoleýha:) يوسف و زليخا - ÝAkyn we Orta Gündogarda hem-de Orta Aziýada gadymdan bäri belli bolan ÝUsup (ser.) bilen Züleýhanyň söýgüsi baradaky edebi-folьklor sýuжet. Bu sýuжetiň asyl çeşmesi «Töwratdan» we «Kurъandan» alnypdyr. «ÝUsup-Züleýha» sýuжeti köp sanly şahyrlar tarapdan işlenipdir. Ol barada arap, pars, kürt, hindi we başga dillerde ýazylan köp eserler bar. Şolan bilen birlikde, türki dilde-de köp «ÝUsup-Züleýhalar» ýazylypdyr. Şolardan Alynyň «Kyssa ÝUsubyny» (HIII asyr), Dürbegiň (HIV asyr), Gyzylorda – Krym şahyry Abdylmejidiniň (HV asyr), Suly Fakyhyň (HIV asyr), Şeýýat Hemzäniň (HIII asyr), H.Hamdynyň (HV-HVI asyrlar), ÝAhýa begiň (HVI asyr) we başgalaryň «ÝUsup-Züleýha» atly eserlerini görkezmek bolar. Bu sýuжet «Kysasyl-enbiýada» hem belli orun alypdyr. «ÝUsup-Züleýha» temasynda dürli dillerde ýazylan eserleriň spisogy ilkinji gezek Apbasaly Gulyewiň «Abdyrahman Jamynyň «ÝUsup-Züleýha» poemasy

(Baku, 1969) atly kitabynda getirilipdir. Türkmen şahyry Nurmuhammet Andalyp-da şu sýuжete esaslanyp, HVIII asyrda «ÝUsup-Züleýha» dessanyny döredipdir.
Yşk bilen açylgan bir täze gül sen,
ÝUsup-Züleýhanyň taýy gözel sen!
ÝUFAR (ýypar, ýyfar, p. ipar) یوفار - müşk; atyr.
Müşki-anbar, ýufar saçly...
Goşa nar, inçe bil istär.

- ÝA -

ÝA I (a. ýa:) یا - eý (ýüz tutma sözi – daşa hem-de ýakyna deň derejede ulanylýar); ýa Alla – eý hudaý, eý taňry; ýa Allahym – eý hudaýym, eý taňrym.
Bagyşlasaň neýlär, ýarym, ýa Alla!
ÝA Allahym, sen sakla garakçydan ëllarda;
ýa reb – eý hudaý, eý taňry; ser. ýa Alla.
Hemme zatlar tagýyr tapar özünden,
ÝA reb, ýykylmazmy beýik daglar heý!
Kerem eýle, ýa reb, gudratly subhan;
ýa leýteni turaben - «Kurъanyň» etmiş sekizinji süresiniň kyrkynjy aýatyndan bölek, onuň doly görnüşi şeýle: «ýa leýteni kontu turaben» - käşgi, men toprak bolsamdym, wah, men topraga dönsemdim [öz etmişimiň jezasyna şeýle ýanmaz ýaly].
Müъmüne hoş wagdadyr «we sakahum şeraben»,
Diýse ol wagt käpirler: «ÝA leýteni turaben»;
ýa ýaradan – eý hudaý, eý Alla.
ÝA ýaradan, kadyr, gudratly jepbar,
Armanda goýmagyn, ýa züljelalym!
ÝA II (a. ýa:) ی - arap elipbiýiniň ýigrimi sekizinji, arap-pars elipbiýiniň bolsa otuz ikinji harpy. Ol «ý» sesini aňladýar. Köne türkmen elipbiýinde oňa «iýýa» diýilýär. Ebjet hasabynda – 10.
«ÝA» - ýalançy dünýäniň pişesi ol bilendir.
«ÝA» - ýaratgan ëluna nanyňny berseň, az henuz.

ÝA ALLA (a. ýa: Alla:h) یا الله - ser. ýa I.
ÝA REB (a. ýa: rebb) یا رب - ser. ýa I.
ÝA reb, niçik bolgaý haly bendäniň.
ÝA REBBIM JELIL (a-t. ýa: rebbim jeli:l) یا ربّیم حلیل - ser. jelil.
ÝABAN (ýa: ban) یابان//بیابان - çöl, düz, sähra, otsuz-suwsuz giň meýdan. Pars dilindäki «beýa:ba:n» sözüniň gysgaldylan görnüşi.
ÝAbandaky suwsuz aryga ogşar,
Her kimiň sahawat-haýry bolmasa.
ÝAWUZ یاویز - ser. ëwuz.
ÝAWUTMAK یاویتمق - ýakynlaşdyrmazlyk, ýanyňa getirmezlik.
Sen bu derdi ýawutmazdyň özüňe,
Ol kubra güdaza nişe düşüp sen?
ÝAWY یاوی - ser. ëw.
ÝAG (ýa:g) یاغ - 1) käbir miwelerden we dänelerden çykarylýan suwuk madda, meselem, künji ýagy, badam ýagy; 2) käbir güllerden alynýan madda.
Eger geňeş salsam ýada, bilişe,
Diýrler: «Şirin asal ýaga gelişe».
Sirke aýdar: «Bal menem»,
Nebit özün ýag saýar.
ÝAGMAZAK یاغمازاق - ýagmaýan, ýagmajak.
Bir ýagmazak bulda meňzär howada,
Her kişiniň hümmet, haýry bolmasa.
ÝAGMAK یاغمق - 1) howa atmosferasyndan dökülmek (gar, ýagyş, doly we ş.m. hakda), asmandan ere düşmek; 2) gm. yzy üzülmän gelmek, köp sanda gelmek.
Ol ne gardyr mydam ýagar, erimez,
Ol ne derýa mydam joşar, ýörimez.
ÝAGMYR یاغمور//یغمور - ýagyş, ýagyn; howadan ere düşýän suw damjalary; baran (ser.).
ÝAgmyr ýagar, eriň ýüzün suw alar.
Rehm eýleýip, ýagmyr ýagdyr soltanym.
ÝAGTY یاغتی//یختی - şöhleli; aýdyň, açyk, röwşen; ýagty salmak – ýagtylyk bermek, şöhle salmak, röwşen etmek.

ÝAgty salar gider zulmat tününde,
Meniň sahypjemalymny gördüňmi?!
ÝAGŞY يخشى - 1) oňat, gowy, ýakymly; 2) gözel, nepis; ýaraşykly; uýgunly.
ÝAgşy aýal ele gelmez,
Nadan ýagşyň gadryn bilmez.
ÝAGŞYLYK يخشى ليق - 1) oňatlyk, gowulyk, ýakymlylyk; 2) ak ýürekden edilýän ýardam; kömek; oňat iş, mynasyp iş.
Kimler girdi hak ëluna,
ÝAgşylyk düşdi päline.
ÝAGY (p. ýa:gy:) ياغى - asly mongol sözi bolup, pars we beýleki dillere geçipdir; 1) boýun egmezek, boýun sunmaýan, dezertir; 2) duşman, ëw (ser.); 3) gm. zalym, ganym; nan ýagysy – gm. başarnyksyz, elinden iş gelmeýän; ýalta; ýal ýagysy; ýagygeri – dezertirlik, boýun egmezeklik.
ÝAgyda tanalar mertler,
Il içinde mally görner.
Köňül istän işiň çykmaz,
Nan ýagysy – kärsiz ärden.
ÝAGYGERI (p. ýa:gy:geri:) ياغيگرى - ser. ýagy.
ÝAGYN (a. ýaky:n) يقين - 1) ynançlylyk, anyklyk, dogrulyk; 2) hökmany; şübhesiz; 3) sufizm taglymatynda ruhy dünýäniň reallygyny aňmagyň iň ëkary derejesi; 4) subut bolan iş; derňewden, barlagdan we şek-şübhe aradan aýrylandan soň hasyl bolan ylym, bilim; ýagyn bilmek – hökman bilmek, anyk bilmek.
Tutgul, ýagyn nan-u aşymdan.
Ruzy-ezel ruhuň, ýagyn, şol ähdi, şol peýmanydyr.
ÝAGYŞ ياغيش - ýagmyr (ser.), ýagyn.
ÝAgyşly, ýagmyrly ümürli daglar,
Siller senden geçer, duman eglenmez.
ÝADA SALMAK (p-t. ýa:da salmak) ياده صالمق - ser. salmak, ýat II.
ÝADY-ALLA (p-a. ýa:d-e Alla:h) ياد الله - ser. ýat II.

ÝADYGÄR (p. ýa:diga:r) یادگار - bir şahsy ýa-da ýagdaýy ýada salýan zat, ýatlamak üçin birine berilýän zat; bir adamyň özünden galdyrýan eseri, nyşany; ýadygärlik hem diýilýär.
Edi piriň lefziden bir ýadygärem, dogrusy.
Taraşlap, şaglatgyl köňle geleniň,
Senden soňkulara ýadygär bolar.
ÝADYGÄRLIK (p-t. ýa:dyga:r-lik) یادگارلیك - ser. ýadygär.
ÝAJUÇ-MÄJUÇ (a. ÝAъju:j we Maъju:j) یأجوج و مأجوج - «Kurъanda» görkezilen bir wagşy çarwa kowumyň ady. «Enbiýa» süresinde hem-de Zülkarneýn barada gürrüň gidýän «Kähf» süresinde bu kowum hakynda maglumat berilýär. Hindistan respublikasynyň öň magaryf ministri bolup işlän Abulkelam Azadyň Zülkarneýn barada geçiren örän gyzykly ylmy işinde ÝAjuç-Mäjuç hakynda-da maglumat berlipdir. Alymyň ýazmagyna görä, bu iki söz çet ýurt dillerinden ibri diline geçen bolmaly, asly ibri sözi bolmaly däl, çünki bu iki söz grek dilinde Gog we Magog formasynda aýdylýar. «Töwratda» hem şu şekilinde gabat gelýär, beýleki Ewropa dillerinde hem şu görnüşde ýaýrapdyr. Bu söz ilkinji gezek «Töwratda» («Safary-tekwin», H bap) dünýä ilatynyň Nuh pygamberiň neslindendigi barada gürrüň edilýän erinde agzalýar. Şondan soň beýleki gadymy kitaplarda (ÝUhanna, Hyzkyl kitaplarynda) gaýtalanyp gelýär. Abulkelam Azat köp taryhy çeşmelere salgylanyp, ÝAjuç-Mäjuçyň demirgazyk-gündogarda ýaşan wagşy kabylalar bolandygyny subut edýär. Ol taýpalar örän gadymy döwürlerden tä HIH asyra çenli sil ýaly bolup, günbatar we günorta şäherlere hüjüm edipdirler. Olaryň bir topary häzirki wagtda Ewropada «Miger» we Aziýada «tatar» ady bilen atlandyrylypdyr. Şu taýpalaryň bir bölegi biziň eramyzdan alty ýüz ýyl ozal Gara deňziň kenarlarynda ýaýrapdyrlar we Kawkaz daglaryndan inip, günbatar Aziýa hüjüm edipdirler. Grekler şu taýpalary «sithien» diýip atlandyrypdyrlar. Şu at Darynyň (Darýuşyň) Istähr şäherindäki daş ýazgylarynda-da gabat gelýär.

Eriň demirgazyk-gündogar böleginde Mongoliýa erleşýär, ol eriň ilatyna mongol diýilýär. Hytaý çeşmelerinde mongol sözüniň asly «mongok» ýa-da «monçok» bolupdyr diýilýär. Bu sözüň şu iki görnüşi-de aýdylyş jähtden ibri sözi bolup «Magog» we grek sözi bolan «Migag» bilen ýakyndyr. Şeýlelikde, bu söz dürli dillerde özgerip, ahyrsoňunda ibri dilinde «ÝAjuç-Mäjuç» şekiline geçipdir, ondan-da arap diline we başga dillere aralaşypdyr.
ÝAjuç-Mäjuç kabylalarynyň medenietli goňşy ýurtlara eden çozuşlaryny Abulkelam Azat edi döwre bölüpdir: 1) Taryhdan öňki döwür – bu döwürde ÝAjuç-Mäjuç demirgazyk-gündogardan gaýdyp, Orta Aziýa tarap göçüpdirler; 2) taryhyň başlanýan döwri. Şu döwürden başlap iki hili ýaşaýşyň alamatlary ýüze çykýar: çarwaçylyk we oturymlylyk, daýhançylyk bilen meşgul bolmak. Emma şol kabylalaryň täze göçüşleri ene dowam edýär. Bu döwür biziň eramyzdan 1505 ýyl ozaldan tä 1000-nji ýyla çenli dowam edipdir; 3) üçünji döwür biziň eramyzdan müň ýyl ozal başlanýar. Şu döwürde wagşy taýpalar Kaspi we Gara deňziň kenaryndaky şäherlerde peýda bolýarlar. Birnäçe wagtdan soň olar dürli at bilen dürli taraplardan gelip, soň «sithien» kabylalary ady bilen biziň eramyzdan 700 ýyl ozal taryh äleminde ýüze çykyp, günbatar Aziýa hüjüm edýärler. Şu taryhda assiri medenieti iň ёkary derejä galýar...; 4) dördünji döwür biziň eramyzdan bäş ýüz ýyl ozal başlanýar. Şol döwürde bolsa Eýranda Kuruş (Kir) patyşa bolýar, ýagdaý üýtgeýär we wagşy taýpalaryň hüjüminiň öňi alnyp başlanýar; 5) bu döwür biziň eramyzdan öňki üçünji asyra gabat gelýär. Şu döwürde mongol taýpalarynyň Hytaýa tarap çozuşlary başlanýar. Hytaý taryhçylary bu kabylalary «hiýungu» diýip atlandyrypdyrlar. Bu söz soňabaka özgerip, «hun» şekiline geçipdir. Hytaý imperatory Şin huwangti şol kabylalaryň öňüni almak üçin şu döwürde meşhur hytaý diwaryny çekdiripdir. Ol diwar biziň eramyzdan 364 ýyl ozal salnyp başlapdyr we ýigrimi ýylyň dowamynda salnyp tamamlanypdyr; 6) bu wagşy kabylalaryň altynjy döwür hüjümi dördünji asyrdan başlanýar.

Olar Atilanyň ëlbaşçylygynda baş göterip, Rim imperatorlygyny ýykýarlar; 7) edinji döwür HII asyrdan başlanýar. Bu döwürde Mongoliýada uly toparlar jemlenip, Çingiz hanyň ëlbaşçylygynda yslam we arap ýurtlaryna çenli hüjüm edip, Bagdady we köp erleri weýran edýärler.
Şeýlelikde, günbatar Aziýanyň uly böleginiň biziň eramyzdan öňki altynjy asyrdan başlap, sithien-mongol kabylalarynyň hüjümi astynda bolandygyny görmek bolýar. Şu hüjümler Kuruşyň patyşa bolmagy bilen kesilýär. Şuňa görä, ÝAjuç-Mäjujyň hut şu sithien kabylalarydygyny aýtmak mümkin. «Kurъanda» aýdylyşyna görä, olaryň hüjüminiň öňüni almak üçin demir bent saldyran bolsa, Zülkarneýn (ýagny Kuruş) bolupdyr. Şondan soň bu etrapda olaryň hüjümi kesilipdir. Käbir derňewçiler Zülkarneýn Aleksandr Makedonskiý diýip düşündiripdirler. Emma Abukelam Azadyň derňewleri bu pikiriň nädogrudygyny, hakykatda Zülkarneýniň Kuruşdygyny (Kir) doly subut etdi.
Isa – Mäti gelse adyldyr, zatdyr,
ÝAjuç-Mäjuç gelse zulum-heýhatdyr.
Kap dagyndan ël açylsa, Mäjuja.
Bäş müň agaç ÝAjuç, müň agaç sähra...
Müň agaç er ýatan maldyr bu dünýä.
ÝAZ (ýa:z) یاز - 1) bahar pasly, gyşdan soň gelip, mart, aprelь, maý aýlaryny öz içine alýan ýyl pasly; 2) «ýazmak» işliginiň häzirki zaman düýp işligi we buýruk formasy.
Joşgun eder sen özünden,
Aýrylar sen hoş ýazyňdan.
Heňňam uzyn, ömür – az,
Çahar pasla başdyr ýaz.
ÝAZGYJY یازغوجی - 1) ýazýan, ýazyjy; 2) çeper eser ýazýan adam, ýazyjy.
Argymak balasy bara ozdurar,
Bende sen, hojaňa ýazgyjy bolma.

ÝAZMAK يازمق - 1) çeper eser döretmek; tekst düzmek; 2) hat üsti bilen habar bermek, beýan etmek; 3) ýaýradyp goýmak, gatyny açmak.

ÝAzan kitaplarym sile aldyryp,
Gözlerim yzynda girýan eýledi.
Gögi büküp, ýazsa eriň ýüzüni,
Gurt gaňrylyp, gapabilmez guzyny.

ÝAZYK (ýa:zyk) يازيق - 1) günä; zyýan, zelel; 2) biderek, bihuda, biderek sarp edilen; ýazykly – günäli.

ÝAzygym ýat edip, ýüzüm häk edip,
Säher nalyş bilen boldum girýana.
Biykbal, ýazykly, ýaman görgüli,
Uçraş gelse, bir ýamana ýar bolar.

ÝAZYLMAK يازيلمق - 1) çeper eser döredilmek, tekst düzülmek; bir zadyň ýüzüne şekillendirilmek; 2) hat üsti bilen habar berilmek; 3) gm. bellenmek.

[2]mrüňi bada berme, sen bu dary-mähnetde,
Eter saňa ir-u giç, ne ýazylsa kysmatda.

ÝAZYR يازر - gadymy oguz-türkmen taýpalaryndan biri. ÝAzyrlar hakda Reşidetdiniň, Kaşgarlynyň, ÝAzyjy oglunyň we Abulgazynyň kitaplarynda oguz tireleriniň biri hökmünde maglumatlar berilýär. ÝAzyrlar hakda prof. Faruk Sümeriň «Oguzlar» (türkmenler) dien uly monografiýasynda-da gyzykly maglumatlara duş gelmek bolýar. ÝAzyrlar HII asyrdan HVII asyra çenli Horasanda ýaşapdyrlar. Şunuň bilen birlikde, olar Anatoliniň eelenmeginde-de möhüm rolь oýnapdyrlar. HVI asyrda şol erde 24 sany ÝAzyr atly oba-da bar eken. 1160-njy ýylda Horezmşa Il-Arslan goşun çekip, ýazyrlaryň ëlbaşçysy [2]dek han ogly ÝAgmyr hanyň üstüne hüjüm edip, onuň adamlaryny dargadýar; şonda ýazyrlar Maňgyşlakdan Balkana inýärler, ol erden-de Horasana (köne Horasan manysynda) baryp, Durun etrapynda köp ýyllar oturýarlar. Abulgazynyň ýazmagyna görä, şol döwürde Duruna ýazyr ýurdy diýipdirler. Mongollar döwründen soňra ýazyr iliniň bir topary Durunyň ýakynynda dag

içinde daýhançylyk edip oturypdyrlar. Şol wagtdan başlap, olara garadaşlylar diýipdirler. Rowaýatlara görä, olar özlerini ÝAzyr hanyň nesilleri diýip bilýärler hem-de birnäçe tirä bölünýärler.
Teke, ëmut, gökleň, ýazyr, alili,
Bir döwlete gulluk etsek bäşimiz.
ÝAZYR HAN یازر خان - oguz-türkmen taýpalarynyň biri bolan ýazyrlaryň (ser.) ëlbaşçysy, ol uly pirleriň biri hasaplanýar.
Owwal kürt siziňdir, soňry ÝAzyr han,
Jylawdary bolam ÝAzyr han piriň,
Köňül guşy perwaz urar pakyryň.
ÝAÝ (ýa:ý) یای - däri tapylmazyndan öň ok atmaga mahsus bolan meşhur egri ýarag; keman (ser.); kaza ýaýy – täleý ýaýy, ölüm ýaýy.
Her kirpigiň oh oldy,
Gaşlaryň ýaýa döndi.
Kylganyň küfürdir, etgeniň yrýa,
Anda kaza ýaýy gurlup durupdyr.
ÝAÝLA (ýa:ýla) یایلا - gadymy türki dilinde «ýaz» dien manyny aňladýan «ýaý» sözünden; 1) ýaýlag, ýaz paslynda baryp orun tutulýan sergin er; 2) ýaz wagty mallaryň, sürüleriň ýaýlaýan dag üsti ýa-da jülgeleri, örüleri.
ÝAýlada, ýylky içinde,
Boz gulan taýlar içinde.
²ýlükde ýaýlany gursak,
At çapdyryp, baýrak bersek.
ÝAÝLAMAK (ýa:ýlamak) یایلامق - 1) ýaz paslyny ýaýlada, ýaýlakda geçirmek, ýaýlada bolmak; 2) ýaýlada otlamak, ýaýla çykarylmak; 3) gm. hezil etmek, ýaýnamak.
Kimi ýalançyda aşretde ýaýlap,
Kimisi haramdan halalny saýlap.
ÝAÝLAH (ýa:ýlah) یایلاخ//یایلاق - ýaýlag, ýaýla. Asly «ýaýlag» bolsa-da, käbir türki taýpalarda «ýaýlah» şekilinde ulanylýar.
Sapar edip barsak Nuşa mülküne,
Köňül isläni dek ýaýlahlary bar.

ÝAÝMAK يايمق - 1) germek, giňden ýazmak, açmak; 2) uzaltmak; 3) sepmek, saçmak, dagytmak; 4) ýaýratmak; 5) düşemek, sermek.
Gökde ganat ýaýan gaz –
Gözleri köli gözlär.
Supra ýaýyp, nan dökmäge
Köňlüniň hümmeti gerek.
ÝAÝRYR (ýaýry:r) يايرير - ýaýrar.
Ýylan zähri bolup ýaýryr tenine,
Ýigit garryr hatyn ýaman ëluksa.
ÝAÝYLMAK يايیلمق - 1) açylmak; 2) ýaýramak, saçylmak, dagylmak; 3) süriniň öri meýdanynda ýaýrap otlamagy; 4) gm. dynç almak, rahatlanmak.
Aýyl, aşygym, aýyl,
Mejnun bol, halka ýaýyl.
Hyzyr gezen çölde iller ýaýylsyn,
ÝUrt binamyz gaýym bolsun, goýulsyn.
ÝAKA I ياقه//يقا - 1) geýimiň boýun töweregindäki çäk açylyp edilen we şoňa berkilen eri; 2) kenar, boý, gyra; ýaka tutuşmak – 1) uruşmak, salyşmak; 2) dawa tutmak; ýakasyz, eteksiz don – gm. kepen.
Basyldym pelekden, okum atyşyp,
Paý astyna düşdüm, ýaka tutuşyp.
ÝAkasyz, eteksiz dona girer sen,
Tüýnüksiz öýlere salsa gerekdir.
ÝAKA II ياقه - ýakyp; «ýakmak» işliginiň -a,-e formasynda gelen hal işlik görnüşi; ýakabilmez – ýakypbilmez.
Dowzah meni ýakabilmez, berer zülpüň bir taryna,
Tor içinde saklap meni, gowşyr ýylçyr ol maryna.
ÝAKASYZ DON ياقه سيز دون - ser. ýaka I.
ÝAKMAK ياقمق - 1) oda bermek, tutaşdyrmak, ýalynlandyrmak, ot bermek, otlamak; 2) ýagtylandyrmak, yşyklandyrmak; 3) ötmek, täsir etmek; 4) gm. agyrtmak, ynjytmak, köýdürmek; käýitmek.

Gerçe ot ýaksalar yşk ýagyndan,
²lüm asan erer dost pyragyndan.
Bir para hatynlar akylsyz, akmak,
Her sözi äriniň janyny ýakmak.

ÝAKUP (a. ÝA'ku:b) يعقوب - bu sözüň asly ibri dilinden alnan; 1) Muhammet pygamberden we Isadan öň ýaşap geçen pygamberleriň biri; Ishakyň ogly we ÝUsubyň kakasy. Onuň lakamy Ysraýyl, bu sözüň manysy ibri dilinde «hudaýyň bendesi» diýmekdir. Ol arap dilindäki «Abdylla» sözi bilen manydaş. ÝAkup ýaş wagtynda öz agasy Aýsyň (Aýsu) elinden kakasyna şikaýat edýär. Ishak ÝAkuba öz daýysy Laban ibn Betuýylyň ýanyna gitmegi we onuň gyzlarynyň birine öýlenmegi maslahat berýär, soň yzyna öwrülip gelmegi we dogany bilen deň derejede ýaşamaga hukukly boljakdygyny aýdýar. ÝAkup kakasynyň aýdanyny makullap, daýysynyň ýaşaýan şäherine ugraýar. Birnäçe günden soň ÝAkup daýysynyň huzuryna baryp etýär. Ol maksadyny beýan edýär we daýysynyň gyzy Rahyly söýýändigini, oňa öýlenmek isleýändigini aýdýar. Laban ony gujak açyp garşylaýar, gyzyny berjekdigini-de aýdýar, ýöne edi ýyllap özüniň goýnuny bakmaklygyny şert edip goýýar. ÝAkup bu şerti kabul edýär we edi ýyllap daýysynyň goýunlaryny bakýar.

Labanyň iki gyzy bolupdyr. Kiçisiniň ady Rahyl, ulusynyň ady-da Leýýa. Rahyl Leýýa garaňda örän görmegeý eken. Şol döwürde ol kowumyň däbi boýunça, ilki ýaşy uly gyz durmuşa çykyp, şondan soň kiçi ýaşly gyz durmuşa çykarylýan eken. Şu sebäbe görä, edi ýyl geçenden soň Laban ÝAkuba ilki Leýýa bilen durmuş gurmagy, ene edi ýyl geçenden soň bolsa Rahyla öýlenmegi teklip edýär. ÝAkup daýysynyň teklibini kabul edip, ilki Leýýa bilen, soň bolsa Rahyl bilen durmuş gurýar. Laban her gyzyna bir keniz bagyşlaýar. Emma olar ÝAkubyň göwnüni almak maksady bilen ol kenizleri oňa bagyşlaýarlar. ÝAkubyň Leýýa, Rahyl hem-de şol iki kenizden on iki ogly bolupdyr, dini kitaplarda şolara «esbat» diýilýär. Olaryň atlary: Rubil, Şemgun,

Lawy, Ehuda, Isahar, Zabilýun – bularyň ejesi Leýýa. ÝUsup, Benýamin – bu ikisiniň ejesi Rahyl. Dan, Neftaly – bu ikisiniň ejesi Rahylyň kenizi Bulha Jad, Eşir - bu ikisiniň ejesi bolsa Leýýanyň kenizi Zülfedir. Şu perzentleriň hemmesi Feddanaram şäherinde dünýä inipdirler, diňe Benýamin Kengan şäherinde doglupdyr. ÝAkup bir ýüz kyrk edi ýyl ýaşapdyr. Müsüre baryp, on edi, käbir maglumata görä, ýigrimi dört ýyl ýaşandan soň şol erde aradan çykypdyr. Ony öz wesъeti boýunça, Palestina eltip, ene-atasynyň mazarynyň ýanynda jaýlapdyrlar. ÝAkubyň on iki oglunyň her biri ibri kabylalarynyň birini emele getiripdir. ÝAkup özüniň iň gowy görýän ogly bolan ÝUsubyň (ser.) başyndan geçiren wakalaryndan soň hemme Beni-Ysraýyl kabylalaryny Müsüre äkidýär, şol erde ençeme ýyl ýaşap ölýär. ÝAkubyň ogly ÝUsubyň başdan geçirenleri Gündogar we Günbatar edebiýatynda köp ýazyjy-şahyrlar tarapyndan işlenilipdir, olar öz eserlerinde oglundan aýra düşen atalary ÝAkuba meňzedipdirler. ÝAkup barada «Kurъanyň» ikinji («Bakara»), üçünji («Al-e Ymran»), dördünji («Nisa»), altynjy («Engam»), on ikinji («ÝUsup»), ýigrimi dokuzynjy («Ankabut»), ýigrimi birinji («Enbiýa»), on birinji («Huwt»), on dokuzynjy («Merъem»), otuz sekizinji («Sad») sürelerinde maglumat berilýär; ÝAkup entek Ybraýym bilen Sara dünýäde bar wagtlarynda doglupdyr. Ol öz dogany Aýsyň yzyndan dünýä ineni üçin, oňa ÝAkup (yzyndan gelen) at goýlupdyr. ÝAkup togsan ýaşyndaka, ÝUsupdan jyda düşýär, ahyrda Müsürde onuň bilen duşuşýar. Haçan-da ÝAkubyň tabydyny jaýlamak üçin Palestina (Beýtilmukaddese) eltenlerinde, şol pursatda onuň dogany Aýsyň meýdini-de Rimden şol ere eltýärler. Şeýlelikde, ol ikisiniň jesedini ene-atalarynyň ýanynda jaýlaýarlar; 2) ymam Agzam Abu Hanyfanyň şägirdi bolan ymam Abu ÝUsubyň ady; 3) mäkiýan käkilik.

Ýyglamakdan ÝAkup gözi oýuldy,
Ady belli, arap tilli söwdügim.
ÝAkup ýurt etdi Kengany,

ÝAkup ogly ÝUsupnyň käkilinden tutdular.
ÝAKUT (a. ýa:ku:t, ks. ýawa:ky:t) یاقوت - 1) magdandan alynýan bir hili gymmat baha daş, ol gyzyl, sary, mawy we ýaşyl reňklerde bolýar. Onuň gyzyl reňkli we ýaldyrawugy örän gymmatly hasaplanýar, ýahont (r.); 2) gm. gyzyl reňkli çakyr, şerap; 3) apbasy halyfalaryndan bolan Mugtasym Billahyň gulamynyň ady, onuň haty örän owadan eken.
Göwher, ýakut, ýar boýnunda.
ÝA ýakutmyň, ýa merjenmiň, dürmi sen?
ÝAKYJY یاقیجی - 1) ýakýan, ot beriji; 2) ýagtylandyryjy; 3) täsir ediji; 4) gm. çuň gaýga sebäp bolýan, gaýgylandyryjy.
Jebr etgujy soltan – ýakyjy közden,
Bahyldan dileseň, sowukdyr buzdan.
ÝAKYN (ýaky:n) یاقین - 1) uzak däl; 2) garyndaşlygy bolan; 3) köp wagt geçmezden, az wagt soň; 4) ysnyşykly, golaý aragatnaşykda bolan; ýürekdeş; antonimi: daş.
Aňlamaýan yşk derdiniň käninden,
Bu söz geçmez ýakynyndan-ýanyndan.
ÝAL یال - 1) ite bermek üçin undan, kepekden, ýarmadan ýörite taýýarlanýan iýmit; 2) hili pes iýmit, erbet nahar.
It ýalyn topraga dökseň hoşlanar,
Topragy, tabagy, tasy näbilsin.
ÝALAWLANMAK یالاولانمق - ýitileşmek; güýçlenmek, göterilmek; baýdak edilmek.
Görelde ëk boldy, bir hesip galdy,
ÝAman ýalawlandy, ël kesip galdy.
ÝALAWUNÇ (ýalawa:j) یالاواج//یلاواج//یلوج - sözüň has dogrusy «ëlawaç – یولاواج» - 1) bir habary ýaýratmak we wagyz etmek üçin iberilýän adam; 2) pygamber, resul, nebi (ser.).
Beni Ishak ibni Ybrahym Halyl,
ÝAlawunç urugy zatly, ýaranlar!
ÝALAMAK یالامق - 1) bir zady diliň bilen syrmak; 2) gm. 1) degip geçmek, synap geçmek; 2) süpürip geçmek, syryp-süpürip alyp gitmek.

Geldi gara bela, ili dolady,
Dahan açyp, tile bile ýalady.
ÝALAN يالان - asly «ýalgan»; 1) asylsyz söz ýa-da iş, dogry däl söz, ýasama; 2) ýasama; esasly we hakyky däl; ýalan dünýä - pany dünýä.
Soraýyr men, men hem sen deý bir ýary,
Seni soramakda ëkdur ýalanym.
Aýdadyr Magtymguly, ähdiň ýalan, ëkdur wepaň,
ÝAlan dünýäde ýaýnap,
Gezer sen gülüp, oýnap.
ÝALAN-ÝAŞRYK يالان-ياشريق - bolgusyz, hakykata dogry gelmeýän, nädogry, delilsiz; bolar-bolmaz.
Magtymguly, ýalan-ýaşryk sözleme,
Nogsanyň içinden haýyr gözleme.
ÝALANMAK يالانمق - 1) ýalap iýmek (suwuk zady); 2) öz-özüňi ýalamak, dowamly ýalap durmak. Bu erde getirilen «ýalanan» sözi «ýalan» sözüniň pars diliniň köplük san goşulmasy bolan «an» goşulmasyny kabul eden we «ýalanlar» dien manyny aňladýan söz bolmagy-da ähtimal.
Nebsim hüýüne çekip,
Yhlasymdyr ýalanan.
ÝALANÇY يالانچى - 1) ýalan sözleýän, kezzap, aldawçy, iki dilli; 2) gm. hakyky däl, ýasama; dünýä, şu dünýä; dini düşünje boýunça şu dünýä hakyky däl, ýalançy hasaplanýar.
ÝAlançyny tutdy ady,
Olardyr yşkyň binýady.
ÝAlançyda abraý hem iman bolsa,
Etmiş, segsen, ýüzden artyk ýaş bolmaz.
ÝALANÇYLYK يالانچيليق - ýalan sözlemek, nädogry sözlemek, aldawçylyk, kezzaplyk; ýalan sözlemek häsieti.
Bu ýalançylyk bile ötgeý mah-u salyň seniň,
Dowzaha dogry barur, belki giden ëluň seniň.
ÝALAŇAÇ يالانگاچ - 1) egni geýimsiz, eşiksiz; 2) aýakgapsyz, köwüşsiz; 2) gynsyz, gapsyz.

Ten ýapmaga köýnek istär ýalaňaç,
Köýnekli diýr: wah, üstünden don bolsa!
ÝALAŇAÇ OTURMYŞ یالانگاچ اوتورمیش - Magtymguly «Üçi öwlatdan» dien goşgusynyň dördünji bendinde kagyzy, haty, galamy (perony), syýany, kitaby göz öňünde tutup, şeýle ýazýar:
Ol nedir, ýalaňaç garyp oturmyş,
Owazsyz äleme sözün etirmiş,
Agzyn açyp, özün ýasa batyrmyş,
Sorasaň habar biýr saňa bar zatdan.
Birinji setirde «ýalaňaç oturmyş» diýip, şahyr hat ýazylýan ak kagyzy, ikinji setirde «owazsyz (sessiz) äleme sözüni etirýän» diýip, «haty» (bir ere iberilýän salam haty) göz öňünde tutýar. Üçünji setirde «agzyn açyp, özün ýasa batyrmyş» diýmek bilen, «perony» we syýa çüýşedäki syýany-garany aňladýar. Bu setirde şahyr «ýas» sözüni gara-syýa manysynda ulanýar, çünki «ýas» sözi garalyk bilen baglanyşykly bolup, ýasda gara geýilýär. Dördünji setirde bolsa, «sorasaň, habar biýr saňa bar zatdan» diýip, kitaby göz öňünde tutýar, çünki dürli kitaplar arkaly hemme zady bilmek mümkindir.
ÝALBARMAK یالبارمق - haýyş etmek, towakga etmek, tüýs ýürekden haýyş etmek, ejizläp towakga etmek; sydk ile ýalbarmak – tüýs we sap ýürekden haýyş etmek.
Şeýle ajyz galmyş, ýalbaryp her ýan,
Rehm eden bolmady, bagtym garadyr.
Gel, köňül, sydk ile ýalbar Allaga,
ÝAradandan hiç ýaşyryn iş bolmaz.
ÝALGAN یالغان - ýalan, aldaw, nädogry; ser. ýalan.
Müňküri mürşüt bilip, ýalganny ykrar bildiler...
Şek degildir, dostlarym, geldi kyýamatdan nyşan.
ÝALGUZ (ýalgu:z) یلغوز - ser. ýalňyz.
ÝALKAW یالقاو - günäsini geçme, garaşyk etmeklik; garaşyk.
Muhammet hatyrna ýalkaw edermiş,
Bilmeýänler muny bilse gerekdir.

ÝALMAWUZ يالماويز - 1) doýmaz-dolmaz, alyp-ëlup barýan, tapan zadyny ýuwudyp barýan; doýmazak; 2) gm. açgöz.
Dünýä edi başy ýalmawuz mardyr,
Gaçmagan gutulmaz bu belalardan.
ÝALMAMAK يالمامق - 1) zat goýman iýmek, hemmesini iýmek; 2) gm. açgözlük bilen iýmek, açgözlük etmek.
Şol sypatly pygamberi ýalmagan,
Kimleri sen ýutman goýduň, gara er.
ÝALŇYZ (ýalňy:z) يالنگيز - 1) eke, eke-täk; kimsiz, kimsesiz; 2) kömeksiz; öz başyna; 3) sada.
Bir biçäre – ýalňyz kişä
Sütem eýläp, zor olmagyl!
Beýik daglar erär, er, gök ýykylar,
ÝAlňyz möwlam özi galsa gerekdir.
ÝALPYLDAMAK يالپيلدامق - 1) ýaldyramak, öwşün atmak, lowurdamak; 2) şöhle bermek, yşyk salmak, şöhlelenmek; ýalpyldap geçmek – şöhle salyp geçmek.
Bular ýyldyrym dek ýalpyldap geçer,
ÝA hem ýüwrük at dek per baglap uçar.
ÝALÇY يالچى - 1) dagyň beýgelip gidýän ot-çöp we agaç bitmedik ýylmanak, ýylçyr ýüzi; 2) gm. mugt iýýän, ýal ýagysy.
ÝAlçysynda ýatar marlar...
Tirseň, Hasar dagyndadyr.
ÝALY (ýa:ly) يالى - «kimin, dek, meňzeş, kibi, tek» sözleriniň manysynda gelip, deňeşdirmegi we meňzetmäni aňladýan poslelog.
Magtymguly, men mundan çykar ýaly deştim ëk,
Elim sünsem tutan ëk, düşdüm düýpsüz ummana.
ÝALYN يالين - ot, ýiti howurly çabyrap duran ot, ot ýananda ëkary galýan alaw.
ÝAlynsyz ýandyrar, elsiz ot eýlär,
Bir zybana çekse, sönmez, ýaranlar.

ÝAMAN يامان//يمان - 1) erbet, ýaramaz, pis; 2) gowy däl; 3) juda, hetdenaşa, gaty, örän, has; ýaman-ëwuz – erbet we gazaply, pis we ýaramaz.
ÝArsyzlykdan ýamaniş ëk,
Göz salyp gezsem her ýana.
ÝAman-ëwuz işler bardyr,
Başa gelen duýasydyr.
ÝAMANLYK يامانليق - 1) erbetlik; ýaramazlyk; 2) zyýan etirmek üçin bilkastlaýyn edilýän hereket, erbet iş.
ÝAmanlyk göterlip, ýaýylsyn iller,
Rehm eýleýip, ýagmyr ýagdyr hudaýym.
ÝAN I (ýa:n) يان - böwür, bedeniň gapdaly, göwräň sag ýa-da çep tarapy.
Adam bar, per düşek ýanyn agyrdar,
Adam bardyr, ak kiz dyzyna degmez.
ÝAN II (ýa:n) يان - 1) tarap; ugur; 2) kenar; ýakyn, ýakynlyk; 3) gapdal; goňşulyk; her ýana – her tarapa, her ugra; dört ýan – dört tarap.
Göz salyp gezsem her ýana.
Dem tartyp, her ýana bakmagyl, oglum!
Kürresi elinden gitse eşegiň,
Telmuryp tört ýana, gözlär uşagyn.
ÝANA يانه - ýanyp; hal işligiň -a,-e formasynda gelen «ýakmak» işligi; ýana-ýana – ýanyp-ýanyp, köýüp-köýüp.
²ter eýýam döne-döne, geçer bu jan ýana-ýana,
Ertir-agşam Aýa-Güne bakam ÝUsup die-die.
ÝANAR یانار - ýanýan; «ýanmak» işliniň sypata öwrülip barýan «ar-er» arkaly ýasalan ortak işliginiň nämälim geljek zaman formasy; ýanar otly – ot ýaly ýanýar.
Nejt dagynda gezen Mejnun yşkynda,
ÝAnar otly Leýli bolup galyp men.
ÝANBAŞ (ýa:nbaş) يانباش - but sünküniň çanaklyk (çatylby) bilen birleşýän gapdal tarapy, gapdal, ýan.
Bir sümgürip, ýanbaşyňa sürter sen,

Haram bolar üst-u başyň nas atan.
ÝANDA (ýa:nda) یانده - ýanynda sözüniň şygyrda gysgaldylyp getirilen görnüşi; bilen ýanda – bileniň ýanynda, bilýän adamyň ýanynda.
Bilen ýanda meňzär gymmat düre sen,
Tanymaza duşup, degme ere sen.
ÝANDYRMAK یاندیرمق - 1) ýakmak, tutaşdyrmak, ot bermek, otlamak; 2) gaty gyzdyrmak, güýçli howur bermek; ýakmak.
Magtymguly, garyplaryň gözýaşy,
Daglary ýandyryp, erider daşy.
ÝANMAK یانمق - 1) tutaşmak, ot almak; otlanmak; 2) ýagtylyk bermek, yşyk bermek; 3) otda tutaşyp kül bolmak; köýmek; 4) gm. köp gam-gussa çekmek; aýralyk ýa-da yşk zerarly köp tukatlanmak.
Magtymguly, ýangyl, öçgül,
ÝA lal otur, ýa dür saçgyl.
ÝAndym, bişdim, ýar-dostlar, örtendim, eda boldum.
Yşk eser etmese ýanmaz çyraglar,
Yşka düşse, guşlar eňrär, gurt aglar.
ÝAŇAK یانگاق - ýüzüň iki tarapynyň her biri, ikiýan çekge süňküň üsti.
Sözlegen sözleri misli bal kimi,
ÝAňagyndan posa alasyň geler.
ÝAŇLYG یانگلیغ - ýaly, kimin, dek.
Tiwe ýaňlyg ýatan dagda daşlary.
Magşaryň neşri ýaňlyg ten, jan kimin buluşmak.
ÝAŇRA یانگره - köp gepleýän, biderek gürrüň edip ýören; manysyz köp gepleýän, lakgy, gury sözli, boltun (r.).
Baý halky ýaňra bor, garry öwünjeň,
Çalyp bolmaz çal agyrsa çelege.
ÝAŇY یانگی//ینگی - täze; ser. eňi.
Ýörişini ýalňyş basdyr,
ÝAňy don geýmän ýigide.
ÝAŇYDAN یانگیدین - täzeden, gaýtadan.

Kyrk gün ýagmyr ýagar, er-gök bilinmez,
ÝAňydan gögerşip çyksa gerekdir.
ÝAŇYLMAK یانگیلمق - 1) ýalňyşmak, hata etmek; 2) gynanmak, haýpyň gelmek.
Zehini keç bolar bady ýaňydan,
Biygtyýar bolar goly daňylan.
Sopular ýaňylyp aýtmaz senany.
Soňun toba etmez ýaňylyp-ýazan,
Ot ýaksaň, gaýnamaz bu gury gazan.
ÝAPAGY یاپاغی - taý, kürre, atyň taýy, kürresi.
Baýtal ýapagasyn çekermiş çöle,
Eşek kürresini küle getirmiş.
ÝAPMAK I یاپمق - 1) örtmek, üstüni bassyrmak; 2) baglamak, beklemek, gulplamak; 3) boýnuna ýüklemek, ýöňkemek, üstüne atmak.
Ten ýapmaga köýnek istär ýalaňaç,
Köýnekli diýr: wah, üstünden don bolsa.
Magtymguly, aýbyn ýapar,
Aş, gylyj-u til biläni.
ÝAPMAK II یاپمق - 1) salmak, gurmak; etmek; 2) işlemek, bir işe meşgul bolmak; 3) emele getirmek, döretmek; bina etmek; 4) ýazmak; döretmek; 5) taýýarlamak, iş görmek, bejermek. Bu söz häzirki zaman türk dilinde aktiw ulanylýar.
Ymaratlar ýapylar,
Gitseň Käbä tapylar.
Müň-de bir ribat ýapynça,
Mal galgunça, öwlat galsyn.
ÝAPRAK یفراق - ösümlikleriň we agaçlaryň şahasyndan çykyp, olaryň howadan iýmitlenmegi hem-de gaz çykarmagy üçin hyzmat edýän ýukajyk gök organy.
Akly ýagşylar unutmaz,
Gury agaja ýaprak bitmez.
ÝAPY یاپی - 1) depäniň ýapgyt eri, beýikligiň kem-kemden aşak inýän, peselip gidýän eri; 2) gapak; 3) melhem, ýara ýapylýan

dermanly bint. Magtymgula ýöňkelýän goşguda gabat gelýär, erliksiz ulanylypdyr.
Magtymguly, bentdir akyl gapysy,
Dert bolupdyr iliň-günüň ýapysy.
ÝAPYGLY یاپیقلی//یاپیلقی - 1) ýapylan, açyk däl; 2) gulply, bagly; 3) üsti örtülen, üsti ýapylan.
Üsti ýapyglydyr kümüş kerpiçden,
Her kimiň özi çün suwlahlary bar.
ÝAPYŞMAK یاپیشمق - 1) asylmak, asylyşmak, eliň bilen pugta tutmak; 2) elmeşmek; 3) birişi erine etirmäge ykjam girişmek.
²li turup, dirilere ýapyşar,
Arslany, tilkisi, gurdy bilinmez.
ÝAR (p. ýa:r, ks. ýa:ra:n) یار - 1) dost; ëldaş; 2) söýgüli, magşuk; magşuka; 3) aşna, tanyş-biliş; 4) kömekçi, ýardam beriji, medetkär; 5) aýal, ýan-ëldaş.
Köýdüm, bişdim, ýar-dostlar, örtendim, eda boldum.
Birisiniň ýary yzynda haýran,
Gözleri ëldadyr, bular gelmedi.
Magtymguly dier, ýaran!
ÝARA یرا - 1) bedeniň şikes eten eri; 2) beden agzalarynyň birinde tebigy suratda ýüze çykýan kesel, baş.
Ýüregim set para tekdir, hiç tenimde ýara ëk.
Eý gözlerim ahramy,
Gel, gözlegil ýaramy.
ÝARAG یاراق//یراغ - 1) uruş esbaby, uruşda ýa-da aw awlamak üçin ulanylýan esbap (tüpeň, pyçak we ş.m.); 2) gm. serişde, bir iş üçin gerek bolan serişde, gural.
Bedew atly, bek kemerli, ýaragly,
Döwleti, zynaty malyna bagly.
Ýigit hoşy – at-ýaragdyr,
Her işe jürъet gerekdir.
ÝARADAN یارادان - dünýä inderen, Allatagala, hudaý, taňry; ýa ýaradan – eý hudaý, eý taňry.
ÝA, ýaradan, etme namarda mätäç,

Dilegim duş etme zadyma meniň.
ÝA, ýaradan, bir ýar bergil,
Köp muşakgat degdi jana.
ÝARALMAK يارالمق - ýaradylmak, döredilmek, emele getirilmek.
Otdan Azazyl ýaraldy,
Edi gat erde jaý aldy.
ÝARAMAK يارامق - 1) maza bermek, hezil bermek, ýaramly bolmak, ýakmak; 2) islegi kanagatlandyrmak; 3) gelişmek; 4) gowy görmek, halamak; 5) gurby çatmak.
Agyr mejlislere çopan ýaramaz,
Neýlesin otyrga jem tapylmasa.
ÝARAN I (p. ýa:ra:n, bs. ýa:r) ياران - ser. ýar.
ÝARAN II (p. ýa:ra:n, bs. ýa:r) ياران - bu söz aslynda «ýa:r» sözüniň köplük sany bolsa-da, türkmen dilinde birlik san hökmünde, özi-de «ýaran» şekilinde gysga çekimli bilen ulanylýar. Köplük sany «ýaranlar» bolýar; kömekçi ýardam beriji; dost-ýar; ulug ýaran – uly ýardam beriji; gm. ëlbaşçy.
Ekiniň hemdesti, eriň ýarany.
Edi weli, ýaran bolup, medet ber!
Bir magny pähim eýleen,
Akylly ýaran gerek.
Biz istedik ulug ýaran.
ÝARANLAR (p-t. ýa:ra:n-lar) يرانلار//يارانلار - dostlar, ýarlar; ëldaşlar.
ÝAranlar, gerdişi-çarhyň elinden,
Bu meniň ýüregim para-paradyr.
Säher wagty ýatmaň, dileg çagydyr.
²mür el dek gelip geçer, ýaranlar!
ÝARASA يراسه - ýarganat, körsyçan, diňe gijelerine garaňkyda uçýan gara reňkli janawar. Käbir wariantda bu söz «ýarganat» şekilinde gabat gelýär.
ÝArasa aýdar, ýa möwla, saldyň meni bu ëla,
Berme Aý, Güne, ele, sakla pynhan içinde.

ÝARATGAN ياراتغان - ýaradan, taňry, hudaý, Alla; ser. ýaradan.
ÝAratgandan etmiş edi ryza men,
ÝAgşy-ýaman, her ne gelse başymdan.
ÝARATMAK ياراتمق - 1) ëkdan bar etmek, döretmek, halk etmek; 2) döretmek, ýüze çykarmak, çeper zat emele getirmek.
Gije-ýu gündizge berip nemaýyş,
Hurşyt ile mahy-taban ýaratdy.
ÝARAŞMAK ياراشمق - 1) gelişmek, gelşikli bolmak; görk bermek; 2) mynasyp bolmak; 3) barlyşmak.
ÝAra ýaraşar sürmeçe,
Sypatyn söýlärem ençe.
²zün bilmän, oýun oýnap, şat bolup,
ÝAshana erinde gülmek ýaraşmaz.
ÝARAŞYK ياراشيق - 1) mynasyplyk, mahsuslyk, gelşik; 2) ylalaşyk (urşy, dawany jedeli ýatyrmak maksady bilen).
Pakyra mynasyp sabr-u kanagat,
Baýlar ýaraşygy haýr-u sahawat.
ÝARGAK يارغاق//يارى - 1) ýary, elde eýlenen deri; 2) ýüňsüz possun.
Ele – ýargak, aýaza – kiz.
ÝARLYGAMAK يارليغامق - rehim etmek, günäni geçmek, rahmet etmek.
Huda-ýa, sen kerem birle
ÝArlykagyl günähimni.
ÝARLYK (mongolça) يارليغ//يرليغ - 1) mongol-tatar hanlyklarynyň döwründe hat üsti bilen berilýän perman, buýruk; 2) patyşanyň permany, mongol hanynyň permany.
ÝArlygy ýörigen nurbatsyz begler,
Pukaranyň gözde ýaşyn aňlamaz.
ÝARMAK I (ýa:rmak) يارمق - 1) çapyp, kesip bölek-bölek etmek, kesmek, kesip, iki bölmek, bölmek; 2) paralamak, parçalamak; 3) partlatmak; 4) diş salyp ýaralamak; 5) gm. ogurlyk etmek, ogurlamak.
Biri gelip, elin gögsüme urdy,

Biri bir tyg bilen ýüregim ýardy.
Jemal jilwe berdi, içim şowka doldurdy,
Sözlemeýin neýläýin, ýaranlar, ýardy meni.
ÝARMAK II (ýa:rmak) يارمق//يرمق - pul, teňňe, metal pul.
ÝUsup: «Sadyk gul men» diýdi merdana,
On sekiz ýarmakga satdy, ýaranlar!
ÝARY I (ýa:ry) يارى//ياروق - 1) ýagtylyk, röwşenlik, ýalkymlylyk, şöhle, ýalpyldy; 2) ýagty, bark urýan, şöhle salýan.
Ne çyragdyr gözsüzlere ýarydyr,
Ne gözgüdir bu aýnadan arydyr.
ÝARY II (ýa:ry) يارى - «ýarym» sözüniň konkret bir zada degişlilikde ulanylýan gysgalan formasy, ýarymy, iki bölegiň biri, bir ýarymy, tutuş bir zadyň deň ýarymy, ýarysy.
ÝArysy melekden, ýarysy jyndan,
Müjewürsiz bolmaz üsti atamyň.
ÝARY III (p. ýa:ri:) يارى - 1) dostluk, söýgi, muhapbat; 2) kömek, ýardam, goldaw.
ÝARYLMAK (ýa:rylmak) ياريلمق - 1) jaýrylmak; 2) paralanmak, kesilmek; döwülmek, ýaryk emele gelmek; 3) gm. içiňi dökmek; 4) partlamak.
Jan joşguna geldi, ýandym, ýaryldym,
Bagyşlasaň neýlär, ýarym, ýa Alla!
Ýürek ýarylarga gelgeý, gözi körler jahan görse.
ÝARYMAK (ýary:mak) ياريمق - 1) ýagtylyk görmek, ýalpyldamak; şöhle salmak; 2) gm. ýagşylyk ýüzüni görmek.
Ne düşekdir, aňa basan ýarymaz,
Ne keştidir, derýa batar, ýörimez.
ÝARYTMAK ياريتمق - ýagtylandyrmak, ýagtylyk salmak.
Magtymguly, ýarytmadym,
Perzent pohun arytmadym.
Her dilber kim, köňlüm öýün ýarydar,
ÝAtan bagtym ol ýaradan ýörüder.
ÝARYŞ (ýa:ryş) ياريش - synag, çapyşyk; göreş.
Bedewiň ýagşysy ýaryşa bolar,

Toýlarda çapylar, baýraklar alar.
ÝAS (ýa:s) یاس - matam, ölen adam üçin şatlykdan el çekmek we gara geýim geýmek ýaly däbe eermeklik ýagdaýy; ýas tutmak – matam tutmak, gara geýinmek.
Gerdany keç gabha pelek elinden,
Hemişe tutarmyş ýasy, galandar.
ÝASAW یساو - 1) atlanyş, çapyşyk; 2) goşun otrýady; 3) amal, iş, hereket.
Goçaklar ýasaw güni,
Gurda goýmaz şir awuny.
ÝASAWUL یساول - 1) garawul; 2) patyşalaryň köşgüni goraýan adam. Bu söz pars diline girip, «ýasa:wol» we «ýasa:wor» şekilinde-de ulanylýar.
Diýdim: «Kimler ýasawul?». Diýdi: «Kirpigim-ýaýym».
Diýdim: «Kaýda mesgeniň?». Diýdi: «lamekan jaýym».
ÝASAMAK یاسامق - 1) bejermek, emele getirmek, döretmek; 2) gm. öwürmek, görnüşe girmek.
Bir güni ëlukdy ol şeýhe şeýtan,
Şeýtan özün ýasap bir azym işan.
ÝASSYK یاسسیق//یاسدیق - ýatylanda kelläniň aşagyna goýulýan zat; balyş, balyşt (p.).
Kimseler ömründe nan diýip ýörip,
Kimselerde ýassyk, düşek, aş bolmaz.
ÝASTANYBAN (ýastanyba:n) یاستانیبان - gadymy hal işlik formasy, hal-ýagdaýy aňladýar; ýastanyp, ýastanan halda.
Dünýä mardyr, ýastanyban ýatyp sen,
Ynjalarmy bile ýatan mar bilen?!
ÝASHANA (t-p. ýa:s-ha:ne) یاس خانه - 1) matam öýi, ýas tutulýan er; 2) gm. şu dünýä.
²zün bilmän, oýun oýnap şat bolup,
ÝAshana erinde gülmek ýaraşmaz.
ÝAshanada ýyglap ötdi pederiň,
Sen niçik munda güle-güle geçer sen.

ÝASYN (a. ÝA:si:n) يس - «Kurъanyň» otuz altynjy süresi. Ol segsen üç aýatdan ybaratdyr. «ÝAsyn» «ý» we «sin» harplaryndan emele gelip, takyk bir manysy ëk. Her kim özüçe düşündiriş berýär.
Ezber eýläp okydylar «Kurъany»,
«Taha-u», «ÝAsyny», «Alhamd» süräni.
ÝAT I (ýa:d) ياد - 1) keseki, özge, nätanyş, garyndaş däl; 2) duşman; bigäne (ser.); ilinden aýra düşen.
Eger geňeş salsam ýada, bilişe,
Diýrler: «Şirin, asal ýaga gelişe».
Haýdardan soradym barça atba-at,
Hezreti-pygamber oldur, bolma ýat.
ÝAT II (p. ýa:d) ياد - 1) aň, huş, zehin, oý; aňma; hatyra getirme; aňda galan zatlary huşa getirip bilmeklik ukyby; 2) gürrüňi etmeklik; ýady-Alla – Allany hatyra getirmeklik, Allany huşuňa getirmeklik.
Küllüsinden ýady-Alla öwladyr,
Kimse şeýtan sözün bitip baradyr;
ýada salmak – ýatlamak; huşuňa getirmek.
Murdaýy-sed sal isem, jana geler men,
Bolsaýdy bezm içre bir ýada salmak;
ýatdan çykarmak – unutmak.
Gorkaram, ýar bizi çykarar ýatdan.
ÝATA ياته - ýatyp; ýatmak işliginiň -a,-e formasynda gelen hal işligi; ýatabilmez – ýatyp bilmez.
Hemra bolan ýatabilmez zarymdan,
Hyş hem gelse, ýyglap geçer halymdan.
ÝATAJAK ياتاجق - «ýatmak» işliginiň mälim geljek zaman sorag formasy; ýatarsyň.
ÝAtma, Magtymguly, aşretiň söýüp,
Ança ýatajak sen kepeniň geýip.
ÝATAK ياتاق - «ýatmak» işliginden; 1) mallaryň saklanýan eri; 2) ýatylýan er; ýatmak üçin ere ýaýylan ërgan-düşek; 3) mekan, mahsus er; 4) deryanyň akýan deresi.

Hoş tämizli beg oglunyň naştesin,
Sygyr ýatagynda kylmak ýaraşmaz.
ÝATAN یاتان - «ýatmak» işliginden ortak işlik formasy; 2) uklan, uzanan; eglen; 2) gm. şowsuzlyga, betbagtlyga uçran.
ÝAtan bagtyn ol ýaradan ýörüder...
Pür-pudak ýaýradar alkyş kylanym.
ÝATAR یاتار - ýatylýan er, ýatyljak er, ýatakhana.
Seriňden köp geçer köýler,
ÝAtaryň ataşyn öýler.
ÝATMAK یاتمق - 1) ere uzanmak; 2) uklamak; 3) kesermek, süýnmek; eglenmek, bir erde köp bolmak.
Gitdi akyl-huşum, ýatdym şol erde,
«Arşda, ferşde ne bar, görgül!» diýdiler.
Dilber derdi goýmaz meni ýatmaga,
Bagyşlasaň neýlär, ýarym, ýa Alla!
ÝAFES (a. ÝA:fes) یافث - ÝAfet. Nuh pygamberiň üçünji oglunyň ady. «Töwratyň» rowaýatlaryna görä, Nuhuň ÝAfes (ÝAfet) atly oglunyň nesilleri soň Ewropa ýurtlaryna gidip, Indi-Ewropa halklaryny emele getirýärler. Aziýa halklary Nuhuň ikinji ogly Sama degişli bolup, garaýagyz halklar-da onuň birinji ogly Hama (Ha:ma) degişli hasaplanýar. Hywa hany Abulgazy özüniň «Şejereýi-terakime» atly kitabynda bu barada şeýle maglumat beripdir: «... Nuh pygamber üç oglunyň her haýsyny bir ere iberdi. Ham atly ogluny Hindistan ýurduna iberdi, Sam atly ogluny Eýran zemine iberdi we ÝAfes atly ogluny-da demirgazyk polýusa (Kutby-şemala tarapa) iberdi, ene olaryň üçüsine-de aýtdy, kim Adam perzentlerinden siz üçiňizden başga kişi galmady. Imdi üçiňiz üç ýurtda duruň. Her haçan oglan-uşagyňyz köp bolsa, ol erlerni (abat) ýurt edip oturyň - diýdi. ÝAfesi käbiri pygamber bolupdyr diýýär, käbirleri-de ol pygamber bolmandyr diýýärler. ÝAfes atasynyň hökmi bilen Judy dagyndan gidip, Atyl (Itil) we ÝAýyk suwunyň ýakasyna bardy, iki ýüz elli ýyllap şol erde boldy, soň aradan çykdy. Onuň sekiz ogly bardy, çagalary köp bolupdy...» (A.N.Kononow.

«Şejere-ýe terakime», Hywa hany Abulgazynyň täъlifi turur, M.-L., 1958, 10 sah.).
Nuhuň ogly ÝAfes, ol hem öwlatdyr.
ÝAHÝA (a. ÝAhýa:) يحيى - Zekerýanyň ogly. «Kurъanda» berilýän maglumatlara görä, ÝAhýanyň kakasy Zekerýa togsan ýaşaýar, emma aýaly çaga dogurmaýanlygy üçin, ol mydama umytsyzlykda we gaýgyly halda ýaşaýar. Günlerde bir gün Zekerýa ybadathana baranda, Merъeme gözi düşýär. Ol namaz okap, ybadata meşguleken; ýanynda bolsa, gyş paslydygyna garamazdan, bir tabak tomus miweleri duran eken. Zekerýa muňa geň galyp, Merъemden: «Bu tabak miwäni nireden getirdiň!» diýip soraýar. Merъem: «Bu miweler hudaý tarapyndan gelýär, her gün ertir we agşam bolanda, öz ryzkymy şu erde taýýar görýärin» diýip jogap berýär. Soň ol Zekerýa ýüzlenip: «Sen näme beýle aljyraňňy, gaýgyly, hudaýyň her kimi islese, ryzk berýänini bilmeýärmiň?» diýýär. Şondan soň Zekerýa çuň oýa çümýär, Merъemiň aýdan sözi onuň kalbyna umyt uçgunyny döredýär. Netijede ol hudaýa ýüzlenip, ahy-nala edýär, «ÝA Alla, meni tenha goýma!» diýip ýalbarýar. Şondan soň perişdeler: «Eý Zekerýa, Allatagala saňa bir ogul berdi» diýip buşlaýarlar. Onuň ady ÝAhýadyr, şol at şu wagta çenli hiç kime goýlan däldir diýýärler. Zekerýa muňa örän şatlanýar. Emma şu habaryň hakykatdygyndan hatyrjem bolmak üçin, hudaýa ýüzlenip: «Neneň maňa perzent anaýat etdiň, haçan-da men togsan ýaşly garry, aýalym-da dogurmaýan garry kempir!» diýýär. Perişdeler oňa «seni ëkdan bar eden hudaýa saňa perzent berip bilmezmi näme?» diýip jogap berýärler. Zekerýa şu wadanyň erine etirilmezinden öňürti bir alamat (nyşana) görkezmegi Allatagaladan haýyş edýär. Zekerýanyň haýyşyna hudaý şeýle jogap berýär: «Üç günläp seniň diliň işlemez, gepläp bilmersiň, aýtjak zadyňy üm bilen, yşarat bilen düşündirersiň». Şundan köp wagt geçmänkä, Zekerýanyň ogly bolýar, oňa ÝAhýa at goýýarlar. Ol ýaşlykdan örän akylly we zehinli bolýar. Dört ýaşyndan «Töwrat» okap başlaýar, soň ony çuň öwrenýär, onuň

mazmunyny, kanunlaryny özleşdirip şöhrat gazanýar, belli mugallym bolýar. ÝAhýa ýaşlykdan pygamberlik derejesine etýär, hiç wagt çagalar bilen oýnamaýar, hergiz gülmändir, «gaty gülmek habarsyzlygyň alamatydyr, ynsanyň bezeg ýylgyryş we hoş ýüzlükdir» diýipdir. Hezret Ryzadan galan bir rowaýatda «ÝAhýa aglaýardy, gülmeýärdi, Isa bolsa aglaýardy hem gülýärdi. Isanyň edýäni ÝAhýanyňkydan gowurakdy» diýilýär.
ÝAhýa örän batyr, hakykat ugrunda göreşen adam bolupdyr, zalymlaryň haýbatyndan hiç haçan gorkmandyr. Bir gün ÝAhýa Palestinanyň häkimi Hirodis (Herod) öz doganynyň gyzy Hirodiýa aşyk bolupdyr diýip eşidýär. Gyzyň ene-atasy-da bu işe kömek berýärler. ÝAhýa muňa garşy çykýar. Bu nikanyň «Töwrat» kanunlaryna ters gelýändigini aýdýar we özüniň oňa gol çekmejekdigini açyk bildirýär. Bu habar bütin şähere ýaýraýar, Hirodiýanyň gulagyna-da degýär. Ol örän gaharlanýar, onuň kalbynda ÝAhýa garşy ýigrenç we kine döreýär we ony ëk etmegiň ugruna çykýar. Şu maksat bilen Hirodiýa öz gözelliginden peýdalanýar, özüni birkemsiz bezäp, Hirodisiň ýanyna barýar, öz gözelligi we süýji sözlüligi arkaly onuň göwnüni awlaýar. Ahyrsoňunda-da ÝAhýanyň öldürilmegini gazanýar, onuň kesilen kellesini talap edýär. Hirodis kabul edýär we ÝAhýanyň kellesini kesdirip, bir tylla tabaga saldyryp, şony-da Hirodiýa eltip berýärler. Hirodis özüniň şu işi zerarly özüni we Beni-Ysraýyly (ewreýleri) hudaýyň azabyna we näletine sezewar edipdir. ÝAhýanyň ady «Kurъanyň» «Merъem», «Engam», «Enbiýa» we «Al-e Ymran» sürelerinde gabat gelýär. «Tefsir» kitaplarynda aýdylyşyna görä, ÝAhýa bilen bilelikde Zekerýa-da öldürilipdir. Rowaýatlara görä, adamlary günäden arassalanmak maksady bilen Iordan derýasynda gusul etdireni üçin, ol ÝUhanna al-Mu’madan ady bilen meşhur bolupdyr. «Türkmen klassyky edebiýatynyň sözlüginde» «Palestinanyň patyşasy Herodyň öz dogany Hirodiýanyň gyzyna aşykbolup...» diýlen sözlemde nätakyklyk goýberlipdir. Aslynda Hirodiýa Herodyň (Hirodisiň) dogany däl-de, onuň doganynyň gyzydyr.

